ئابدۇرەئوپ تەكلىماكانىي

北京市精品课程《察哈台维吾尔语》配套教材之一

One of the Supporting Materials of the Excellent Course of Universities in Beijing——*Chaghatay Uyghur*

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

# 维吾尔十二木卡姆歌词研究

## تېكىستلىرى ئۈستىدە تەتقىقات

## A Study on the Uyghur Twelve Muqam Texts

◎ 阿布都鲁甫·塔克拉玛干尼／编著








ئابدۇرەئوپ تەكلىماكانىي

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

تېكىستلىرى ئۈستىدە تەتقىقات

# 维吾尔十二木卡姆歌词研究

阿布都鲁甫·塔克拉玛干尼／编著

# A Study on the Uyghur Twelve Muqam Texts

By Abduraop Taklimakaniy








中央民族大学出版社
مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى
China Minzu University Press

**图书在版编目(CIP)数据**

维吾尔十二木卡姆歌词研究/阿布都鲁甫・塔克拉玛干尼编著. -北京:中央民族大学出版社,2009.6

ISBN 978-7-81108-516-7

Ⅰ.维… Ⅱ.阿… Ⅲ.①维吾尔族-民族音乐-研究-中国-维吾尔语(中国少数民族语言) ②维吾尔族-民歌-文学研究-中国-维吾尔语(中国少数民族语言) Ⅳ.J607.215 I207.915

中国版本图书馆 CIP 数据核字(2009)第 103370 号

**维吾尔十二木卡姆歌词研究**

| | |
|---|---|
| 作　　者 | 阿布都鲁甫・塔克拉玛干尼 |
| 责任编辑 | 阿孜古丽・阿布力米提　李　飞 |
| 封面设计 | 布拉格 |
| 出 版 者 | 中央民族大学出版社<br>北京市海淀区中关村南大街27号　邮编:100081<br>电话:68472815(发行部)　传真:68932751(发行部)<br>68932218(总编室)　68932447(办公室) |
| 发 行 者 | 全国各地新华书店 |
| 印 刷 者 | 北京宏伟双华印刷有限公司 |
| 开　　本 | 787×1092(毫米)　1/16　印张:40 |
| 字　　数 | 920 千字 |
| 印　　数 | 1000 册 |
| 版　　次 | 2009年6月第1版　2009年6月第1次印刷 |
| 书　　号 | ISBN 978-7-81108-516-7 |
| 定　　价 | 78.00 元 |

# 本书说明

本教材由维吾尔十二木卡姆歌词的现代维吾尔文转写，释义，对歌词特点的研究，歌词释义的比较研究以及词汇集等共五个部分组成，系 2006 年度北京市高等学校精品课程评选中被评为市级精品课程的《察哈台维吾尔语》课的配套教材之一。作为指定的对比研究教材，主要与中央民族大学维吾尔语言文学系本科生及硕士研究生、博士研究生的《察哈台维吾尔语研究》、《维吾尔文学研究》等课程配套使用。

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ ھازىرقى ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيىسى، يېشىمى، ھەر قايسى مۇقام تېكىستلىرىنىڭ ئەدەبىي ئالاھىدىلىكى، مۇقام تېكىستلىرى يېشىمى ئۈستىدە سېلىشتۇرما تەتقىقات ۋە مۇقام تېكىستلىرى لۇغىتى بولۇپ بەش بۆلەكتىن تەركىب تاپقان بۇ دەرسلىك ، 2006 ـ يىلى بېيجىڭ شەھىرى بويىچە ئالىي مەكتەپلەر ئارا باھالاشتا، سەرخىل دەرس بولۇپ باھالانغان «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى» دەرسىنىڭ مەخسۇس بېكىتمىلىك قوشۇمچە ماتېرىيالى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. شۇنداقلا، ئاساسلىقى مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى ئۇيغۇر تىل ـ ئەدەبىيات فاكۇلتېتىنىڭ ئاساسىي پەن، ماگىستېر ۋە دوكتور ئاسپىرانت ئوقۇغۇچىلىرى ئۈچۈن تەسىس قىلىنغان «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى» ۋە «ئۇيغۇر ئەدەبىياتى تەتقىقاتى» قاتارلىق دەرسلەردە قوللىنىلىدۇ.

# About this book

This book is one of the supporting materials of the course *Chaghatay Uyghur*, which was *the Excellent Course of Universities in Peking* in 2006. This book includes five parts, which are modern Uyghur transcription of the Uyghur Twelve Muqam texts, interpretation of the Uyghur Twelve Muqam texts, a study on the features of the Uyghur Twelve Muqam texts, a comparative study on the interpretation of the Uyghur Twelve Muqam texts and a concise dictionary of the Uyghur Twelve Muqam texts. This book, as designated comparative study material, mainly used with the course *Chaghatay Uyghur Study* and the course *Uyghur Literature Study* for the undergraduate students, graduated students and doctoral students in the Department of Uyghur Language and Literature in Minzu University of China.

# كىرىش

«ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى - پارلاق جۇڭخۇا مەدەنىيەت خەزىنىسىدىكى بىباھا گۆھەر، ئەمگەكچان - ئىجادچان ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئەقىل - پاراسىتىنىڭ جەۋھىرى، ئۇيغۇر ھاياتىنىڭ ھەممە تەرەپلىرىنى مۇزىكا تىلى بىلەن بايان قىلىدىغان بەدىئىي قامۇستۇر. ئۇنىڭدا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ھاياتى ۋە گۈزەل مەنىۋىيىتى ، ئىستەك - خاھىشلىرى، تارىخىي رېئاللىق ۋە تۇرمۇش مۇھىتىدىن كېلىپ چىققان مۇھەببەت - نەپرەتلىرى ئىنسان تەپەككۇرىنىڭ مۇزىكا، بەدىئىي ئەدەبىيات ۋە ئۇسسۇل قاتارلىق خىلمۇ - خىل شەكىللىرى بىلەن ئىپادىلەنگەن. مۇزىكىلىق ئىپادە جەھەتتە لىرىكا بىلەن ئېپىكا، نەغمە بىلەن نەزمە گارمونىك ھالدا ئۇيغۇنلاشتۇرۇلغان. مۇنداق مۇزىكا ئەسىرى دۇنيا مىللەتلىرىنىڭ سەنئەت تارىخىدا كەم ئۇچرايدىغان ئالاھىدە ئەسەر بولغاچقا، ‹شەرق مۇزىكا مەدەنىيىتىدىكى مۆجىزە› دەپ تەرىپلەنمەكتە»، «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى كۈيلەر ۋە تېكىستلەردىن ئىبارەت ئىككى ساھەگە بۆلۈنىدۇ »، «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ئۇيغۇر شېئىرىيىتىنىڭ مۇزىكىلىق ئىپادىسىدۇر. مۇقاملار ئاجايىپ چوڭقۇر مەنىلىك، باي مەزمۇنلۇق، رەڭمۇ - تۈسلۈك، بەدىئىي پاساھەتلىك، يەڭگىل ھەم ئېيتىشقا ئەپلىك كلاسسىك شېئىرلار(ئاساسەن غەزەللەر)، بېيىت - قوشاقلار بىلەن جانلىنىدۇ. ھەر بىر مۇقامنىڭ ئىككىنچى قىسمى خەلق ئىچىگە كەڭ تارقالغان ئېپىكلىق داستانلار بىلەن تېخىمۇ يارقىن تۈسكە كىرىپ، تىڭشىغۇچىلارغا سۈزۈكلۈك پەلسەپىۋى ۋە دىداكتىكىلىق تېكىستلەر ئارقىلىق يەنىمۇ تەسىرچان ئېستېتىك ھوزۇر بېغىشلايدۇ. مەشرەپ قىسمىدىكى كۈيلەر كۆپىنچە ئۇيغۇر ئەدەبىياتىدا ئەڭ ئومۇملاشقان بېيىت - قوشاقلار ۋە بۇلارغا ماس كېلىدىغان كلاسسىك شېئىرلار بىلەن ئەۋجىگە كۆتۈرۈلىدۇ - دە، تىڭشىغۇچىلار ئۆزلىرىنى ئۇنتۇغان ھالدا ناخشا - ئۇسسۇللار قاينىمىغا شۇڭغۇيدۇ.»، «بىزگىچە يېتىپ كەلگەن تېكىستلەر يەنى مۇقام پېشىۋاسى - ئون ئىككى مۇقامنى ئۆز بوۋىسىدىن ئۆگەنگەن ئەنئەنە بويىچە زامانىمىزغا يەتكۈزگەن مەشھۇر خەلق سەنئەتكارى تۇردى ئاخۇن باغلىغان تېكىستلەر زامان ۋە سورۇنلارنىڭ تاللىشىدىن ئۆتكەن ئاساسىي مەنبەدۇر. بۇ تېكىستلەرنىڭ مەزمۇنى مۇزىكا مەزمۇنىغا، تېكىستلەرنىڭ قۇرۇلمىسى مۇزىكا قۇرۇلمىسىغا، شېئىرىي ۋەزنلىرى كۈيلەر ۋەزنلىرىگە ئۇيغۇن كېلىدۇ. »، «ئون ئىككى مۇقام 16 - ئەسىردە رەتلەنگەن چېغىدا، مۇقام كۈيلىرى شۇ زامانغىچە ئۆتكەن كلاسسىكلارنىڭ شېئىرلىرىغا ياكى خەلق داستانلىرىغا باغلانغان بولۇشى تەبىئىي. » ( قاراڭ: تۆمۈر داۋامەت: 12 توملۇق ‹ ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ›، ‹كىرىش سۆز› قىسمى، 1997 - يىل، جۇڭگو قامۇس نەشرىياتى نەشرى ).

مۆھتەرەم پېشقەدەم رەھبىرىمىز تۆمۈر داۋامەت ئاكا باش تەھرىرلىكىدە ھازىرلىنىپ، 1997 - يىلى جۇڭگو قامۇس نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان 13 توملۇق گىگانت ئەسەر « ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى » مۇبارەك مۇقاملىرىمىزنىڭ ئاھاڭلىرىنى قايتىدىن رەتلەپ، نوتىغا ئېلىپ، تېكىستلىرىنى مۇقىملاشتۇرۇپ بەرگەنلىكى شاراپىتى بىلەن، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تەتقىقاتى تارىخىدىكى ئابىدە خاراكتېرلىك بۈيۈك ئەمگەك ھېسابلىنىدۇ، ئەلۋەتتە. بۇندىن باشقا، 2005 - يىل 5 - ئايدا، بېيجىڭ مىللەتلەر نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان « چاغاتاي ئۇيغۇر ئەدەبىياتى جەۋھەرلىرىدىن - ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى » ناملىق ئەسەر ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى بويىچە بۇ چاغقىچە ئېلان قىلىنغان

ئەسەرلەردە، يالغۇز ترانسكرىپسىيىسىلا ( ئوقۇلۇشىلا ) بار، ئەمما ئەسلىي يېزىلىشى يوق بولۇشتەك كەمتۈكلۈككە خاتىمە بېرىپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستولوگىيىسىنىڭ يېپيېڭى بىر تارىخىي دەۋرىنى ئاچقان نادىر ئەسەر بولۇپ سانىلىدۇ. ئەمدى، قولىڭىزدىكى «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى ئۈستىدە تەتقىقات» ناملىق بۇ كىتاب بولسا، ئاشۇ « چاغاتاي ئۇيغۇر ئەدەبىياتى جەۋھەرلىرىدىن ـ ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى » ناملىق يىرىك ئەسەردىن كېيىن مەيدانغا كەلگەن، مەخسۇس ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى تەتقىقاتىغا ئالىق خاس ئەسەردۇر.

بۇ ئەسەردە، ئالدى بىلەن، مەزكۇر « چاغاتاي ئۇيغۇر ئەدەبىياتى جەۋھەرلىرىدىن ـ ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى » ناملىق كىتابتا بېرىلگەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ ھازىرقى ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيىسى بىلەن يېشىمى كۆچۈرۈپ بېرىلدى. ئارقىدىن، ھەربىر مۇقام تېكىستىنىڭ ئەدەبىي ئالاھىدىلىكى «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىك» ۋە «خاس ئالاھىدىلىك» دېگەن كىچىك ماۋزۇ ئاستىدا مېغىزلىق قىلىپ، شەرھلەپ ئۆتۈلدى. ئاندىن، ھەر بىر مۇقام تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە، ئەمەلىي مىساللىق ئەدەبىي مۇلاھىزە يۈرگۈزۈلدى. ئاندىن، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى سوستاۋىدىكى يېشىمى ئايرىم ئىزاھلىنىشقا تېگىشلىك بولغان سۆزلەملەر ئايرىپ چىقىلىپ، ئېلىپبە تەرتىپى بويىچە رەتلىك تىزىلغان ھالدا، ئەمەلىي مىساللار بىلەن ئىزاھلاپ چىقىلدى.

مېنىڭ تەتقىقاتىمچە، يەرلىك مۇقام تېكىستلىرىنىمۇ ئۆز ئىچىگە ئالغان ئۇيغۇر مۇقامى تېكىستلىرى بىر بىپايان دېڭىزدۇركى، ئۇنىڭدىكى ھەربىر سۆز، ھەربىر كەلىمە بەجايىكى قىممەتباھا مەرۋايىت ـ ئۈنچىلەردۇر. ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستشۇناسلىق تەتقىقاتى بىر پۈتۈن مۇقامشۇناسلىق تەتقىقاتىنىڭ كەم بولسا بولمايدىغان بىر قانىتىدۇر. ھالبۇكى، 2005 ـ يىلى، دۇنيا بىرلەشكەن دۆلەتلەر تەشكىلاتى پەن ـ مائارىپ ئورگىنى تەرىپىدىن "ئىنسانىيەتنىڭ غەيرىي ماددىي مىراسى" دەپ دەپتەرگە ئېلىنغانلىقى شارايىتىدىن، ئەدىبلەر، سەنئەتچىلەر ۋە مۇزىكانتلارنىڭ زوق ـ شوق بىلەن تەتقىق قىلىش نۇقتىسىغا ئايلانغان ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تەتقىقاتىدا، مۇقام تېكىستلىرىنىڭ تەتقىقاتىمۇ كۆپ ـ ئاھاڭ تەتقىقاتى بىلەن تەڭ قەدەمدە تەرەققىي قىلىشى لازىمدۇر.

دەرۋەقە، ئۇيغۇر مۇقام تېكىستلىرى بىپايان بىر ئىلىم دېڭىزى ئىكەن، ئۇنىڭغا ئالىق خاس تەتقىقاتنى بىر ـ ئىككى كىتاب بىلەن تۈگەتكىلى بولمايدۇ، ئەلۋەتتە. ئەمما، «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى ئۈستىدە تەتقىقات» ناملىق بۇ كىتاب ئۆزىنىڭ باشلامچى ئەمگەك بولۇش قىممىتى ۋە ئەھمىيىتى بىلەن، ھەمپىكىر، ھەمئەقىدە كەسپداشلىرىمىزنىڭ ۋە مۇقام ئاشىنالىرى بولمىش قېرىنداشلىرىمىزنىڭ دەرمەھەللىك تەشنالىقىنى قاندۇرۇشتا، شۇنداقلا ئۇلارنىڭ چوڭقۇرلاپ تەتقىق قىلىش جەريانىدىكى ئىستەك ھاجىتىنى راۋا قىلىشتا، ئۆزىنىڭ تېگىشلىك تۆھپىسىنى قوشالايدۇ، دەپ ئىشىنىمەن.

**پروفېسسور، دوكتور**

**ئابدۇرەئوپ پولات تەكلىماكانىي**

**2008 ـ يىل (دۇنيا مەھمۇد كاشغەرىي يىلى) 9 ـ ئىيۇن، بېيجىڭ.**

## ئەسەردە قوللىنىلغان قىسقارتىلمىلار

| | |
|---|---|
| ئە ئۇ م ت | «ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى» |
| ئە. يېشىم | 13 توملۇق «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» دا بېرىلگەن يېشىم |
| ت | تۈزىتىلگىنى |
| ت س | تۈزىتىش سەۋەبى |
| ب | بەت |
| يۇ ئە | يۇقىرىقى ئەسەر |
| ق | قاراڭ |
| ك | كۆچمە مەنە |
| چ ئۇ ل | «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى» |

# مۇندەرىجە

# Contents

# بىرىنچى باب

# راك مۇقامىنىڭ تېكىستى

( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

چوڭ نەغمە

مۇقەددىمە

1 ـ سەتارىم تارىغا جان رىشتەسىدىن تار ئەشىپ سالسام،
ئانىڭكىم نالەسىدىن بىنەۋانىڭ كۆڭلىنى ئالسام.

يېشىمى: ساتارىمغا جېنىمنىڭ رىشتىسىدىن تار ئېشىپ سالسام، ئۇنىڭ نالە ـ ناۋاسى بىلەن يوقسۇلنىڭ كۆڭلىنى ئالسام.

2 ـ مەقام ئالىپ مەقام ئىچرە مەقامنى دىلغا جاھ قىلسام،
مۇھەببەت كويىغا سالسا ئانىڭ ئالدىدا مەن چالسام.

مۇقام ئىچىدىن ئورۇن ئېلىپ، مۇقامنى دىلىمغا جايلاشتۇرسام؛ تەقدىر مېنى مۇھەببەت كويىغا سالسا، مەن ئۇ جانانىنىڭ ئالدىدا چالسام.

3 ـ مەقاملارنىڭ ئاتاسىنى ھۇسەينىيۇ، ئەجەم دەرلەر،
بۇلاردىن يۇقارىكىم پەردەئى بەيادىنى چالسام.

«ھۇسەينىي» بىلەن « ئەجەم » نى مۇقاملارنىڭ ئاتىسى دېيىشىدۇ، مەن ئۇلارنىڭمۇ يۇقىرىسى بولغان « بەياد » پەدىسىگە چالسام.

4 ـ بەيادى ھەق تەئالا يادىدا چالسام پەيا ـ پەيكىم،
كۆڭۈللەر بىنەۋا بولغانىنى بىلسەم نەۋا چالسام.

ئاللاھنى يادلاپ، ئۇزۇلدۇرمەي « بەياد » چالسام، باغرى ئېزىلگەنلەرنى كۆرسەم «نەۋا» نى چالسام.

5 ـ ئارالاپ چالسام ئۇششاقنى، غەزەلنى راكغا يەتكۈزسەم،
شەبىستانۇ سەھەرلەردە مۇشاۋەرەك، پەنجگاھ چالسام.

«راك» نى ئەۋجىگە يەتكۈزۈپ، « ئۇششاق »نىمۇ ئارىلاپ چالسام. «مۇشاۋەرەك»، «پەنجگاھ»نى ئەتىگەن ـ ئاخشاملىرى چالسام.

6 ـ ئىراقۇ چەببەيات، ئۆزھالدا فەيزىكىم يەتەر بولسا،
تىلەپ خۇرشىدى ۋەسلىن سۇبھى دەمدە چەھارگاھ چالسام.

ئەگەر « ئىراق »، « چەببەيات » ۋە « ئۈز هال » دىن پەيزى يەتسە ( كۇپايە قىلسا )، سەھەر پەيتىدە قۇياشنىڭ ۋىسالىنى تىلەپ « چەهارگاھ » چالسام.

7 ـ يەتىپ ۋەسلىگە ھەممەتنىڭ جۇدالىق تاغىدىن ئۆتسەم،
ئىچىپ ۋەسلىڭ شەرابىدىن قىلىپ تەڭكەش سەگاھ چالسام.

يۈكسەك نىيىتىمنى ئەملگە ئاشۇرۇپ،جۇدالىق تېغىدىن ئۆتسەم، ۋىسالىڭ شارابىنى ئىچىپ، ئۇنىڭغا « سەگاھ » نى تەڭكەش قىلسام.

8 ـ كەل،ئەي مەشرەب، قەدەھ سۇنغىل بولايىن مەستى مۇستەغرەق،
بىر ئەلگە كاسەئى تەنبۇر، بىرىگە جامى مەي ئالسام.
ـ مەشرەب.

كەل، ئەي مەشرەب، قەدەھ تۇتقىن ، غەرق مەست بولاي: بىر قولۇمغا تەنبۇرنى، بىر قولۇمغا بولسا، مەيگە تولغان جامنى ئالسام دەيمەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v — — —    v — — —    v — — —    v — — —

بىرىنچى تەئەززە

1 ـ ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئسى ئەنۋارۇل ھۇدا،
يار ئەكسىن مەيدە كۆر، دەپ جامدىن چىقتى سەدا.

قەدەھتىكى ( شارابقا چۈشكەن ) قۇياش شولىسىدىن ھىدايەت نۇرى چاقنىدى، جامدىن: « يارنىڭ شولىسىنى شارابتا كۆرگىن » دېگەن سادا چىقتى.

2 ـ غەير نەقشىدىن كۆڭۈل جامىدا بولسا زەنگى غەم،
يوقتۇر ئەي ساقىي، مەيى ۋەھدەت مەسەللىك غەمزەدا.

كۆڭۈل جامىدا غەيرىي تەسەۋۋۇردىن غەمنىڭ غەشلىكى پەيدا بولسا، ئەي ساقىي، بۇنىڭغا ۋەھدەت شارابىدەك تازىلىغۇچى يوق.

3 ـ ئەي، خۇش ئول مەيكىم،ئاڭا زەرف ئولسا بىر سىنغان سوفال،
جام ئولۇر گىيتىنەما جەمشىد، ئانى ئىچكەن گەدا.

ئەي، مەي شۇنداق ياخشى نەرسىكى، ئۇ قۇيۇلغان قاچا بىر سۇنۇق ساپال بولسىمۇ، كىشىنى جەمشىد تىلەپ ئىچكەن « گىيتىنەما » ( جاھاننى كۆرسەتكۈچى ) جامى ھېس قىلدۇرىدۇ.

4 ـ جامى مەي گەر ئۆيلەدۇر، ئول جام ئۈچۈن قىلماق بولۇر،
يۈز جەھان ھەر دەم نىسار، ئول مەي ئۈچۈن مىڭ جان فىدا.

شاراب جامى ئاشۇنداق نەرسە ئىكەن، بۇ ھالدا، جام ئۇچۇن ھەر نەپەستە يۈز جاھاننى چاچقۇ قىلسا، شاراب ئۇچۇن مىڭ جاننى پىدا قىلسا ئەرزىيدۇ.

5 ـ دەير ئارا ھۇش ئەھلى رۇسۋا بولغالى، ئەي مۇغبەچە،
جامى مەي تۇتساڭ مەنى دىۋانەدىن قىل ئىبتىدا.

ھۇشى بار ئادەملەر مەيخانىغا رەسۋا بولۇشقا كېلىدۇ، ئەي مەيخانا خىزمەتچىسى، شاراب جامىنى تۇتساڭ، مەن مەجنۇندىن باشلا.

6 ـ تاكى ئول مەيدىن كۆڭۈل جامىدا بولغاچ جىلۋەگەر،
چېھرەئى مەقسۇدى مەھۋ ئولغاي ھەم ئول دەم مائەدا.

ئاشۇ كۆڭۈل جامىدىكى شارابتا مەقسەت چېھرىسى جىلۋىلەنگەنسېرى نازۇ نېمەت دېگەنلەر بىر ياقتا قالىدۇ.

7 ـ ۋەھدەتى بولغاي مۇيەسسەر مەي بىلە جام ئىچرەكىم،
جامۇ مەي لەفزىن دەگەن بىر ئىسىم ئىلە قىلغاي ئەدا.

ۋەھدەت ( بىرلىك )كە مەي ۋە جام بىلەنلا ئېرىشىش مۇمكىن، شۇڭا « مەي » ۋە « جام » دېگەن سۆزلەر ئادەتتە، « جامۇمەي » دەپ بىرلا ئىسىم بىلەن ئىپادە قىلىنىدۇ.

8 ـ سەن گۇمان قىلغاندىن ئۆزگە جامۇ مەي مەۋجۇد ئەرۇر،
بىلمەيىن نەفى ئەتمە بۇ مەيخانە ئەھلىن، زاھىدا.

سەن تەسەۋۋۇر قىلغان نەرسىلەردىن باشقا، « جام » ۋە « شاراب » دېگەنلەرمۇ ئەسلىدىن مەۋجۇت، ئەي زاھىد، بۇنى بىلمەي تۇرۇپ، ئىچەرمەنلەرنى چەكلەپ قوغلاپ يۈرمە.

بىرىنچى تەئەززە چۇشۇرگىسى

9 ـ تەشنەلەب ئولما نەۋائىي، چۇن ئەزەل ساقىيسىدىن،
« ئىشرەبۇ يا ئەييۇھەل ـ ئەتشان » كەلۇر ھەر دەم نىدا.

ـ نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، چاڭقاپ يۈرمە، تەقدىر ساقىيسىدىن :« ئەي تەشنالار، ئىچىڭلار! » دېگەن نىدا ھەر دەم كېلىپ تۇرىدۇ.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

–v–    – – v –    – – v –    – – v –

## ئىككىنچى تەئەززە

### بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ ساقىيا، مەن يۇتماغان خۇنابى ھىجران قالدىمۇ؟
بەرمەسەڭ مەي ئەمدى قان يۇتماقغا ئىمكان قالدىمۇ؟
ئەي ساقىي، مەن يۇتمىغان ھىجرانلىقنىڭ قانلىق ياشلىرى قالدىمۇ، مەي بەرمىسەڭ، ئەمدى پەقەت قانلا يۇتۇش كېرەك بولۇپ قالدىمۇ؟

2 ـ ئەيكى، دەرسەن، ئىستەسەڭ ۋەسلىمنى جان قىلغىل فىدا،
مۇنى سور ئەۋۋەلكى، ھەجرىڭدىن ماڭا جان قالدىمۇ؟
ئەي، ۋىسالىمغا يەتمەكچى بولساڭ جېنىڭنى پىدا قىلغىن دەيسەن، ئاۋۋال شۇنى سوراپ باققىنكى، جۇدالىقىڭ كەلتۈرگەن ئازاب دەردىدىن مەندە جان قالدىمۇ؟

3 ـ ئىشق مەخفى قالماس ئاخىر، ئەي كۆڭۈل، كۆپ چەكمە جان،
مەن ھەم ئەۋۋەل كۆپ ياشۇردۇم، كۆركى، پىنھان قالدىمۇ؟
ئەي، كۆڭۈل، ئىشق ـ مۇھەببەت دېگەن ھامان مەخپىي قالمايدىكەن، ئاۋارە بولما، مەنمۇ بۇرۇن شۇنچە كۆپ يوشۇرۇۋېدىم، قارىغىنا، يوشۇرۇن پېتىچە قالدىمۇ؟

4 ـ چەكتىلەر مەجرۇھ كۆڭلۈمدىن خەدەنگىن كۆچ بىلە،
بارى، ئەي جان، مۇژدەئى بەرگىلكى، پەيكان قالدىمۇ؟
ئوقنى جاراھەتلىك يۈرىكىمدىن كۈچەپ تۇرۇپ تارتىۋالدى، ئەي جان، خۇش خەۋەر بەرگىنە، ئوق قالدىمۇ ـ يوق؟

5 ـ كۆرگەچ ئول ئايىنى جۇنۇندىنكىم يىقىلدىم، ئەي رەفىق،
تەڭرى ئۈچۈن ئايتكىم ھالىمغا ھەيران قالدىمۇ؟
ئۇ ئايىنى كۆرگىنىمدە، مەجنۇنلارچە يىقىلدىم، ئەي دوستۇم، خۇدا ھەققى، ئېيتقىنا، ئۇ ھالىمغا ھەيران قالدىمۇ، يوق؟

6 ـ ئەي كۆڭۈل، بۇ گۇلشەن ئەترافىغا باقكىم، غۇنچەئى،
كىم كۆڭۈل جەمئ ئەيلەدى، بولماي پەرىشان قالدىمۇ؟
ئەي كۆڭۈل، بۇ گۇلشەن تەرەپكە قاراپ باققىنا، غۇنچە كۆڭلىنى خاتىرجەم تۇتقانىدى، كېيىن پەرىشان بولماي قالدىمۇ؟

7 ـ ئەي نەۋائىي، قاچماغىل ھەمدەملىغىمدىن، كۆركى يار
گەر ساڭا مېھرىن كەم ئەتتى، بىزگە يەكسان قالدىمۇ؟

ـ نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، دوستلۇقۇمدىن قاچما، كۆرگىنىكى، يار ساڭا ئانچە كۆيۈنمىگەنىكەن، بىزگە بىر خىل بولۇپ قالالىدىمۇ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v - - - v - - - v - - - v -

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ھالۇ ئەھۋال ئۆزگەچە، ئەۋزائى ئەتۋار ئۆزگەچە،
گۇفتۇ گۇفتار ئۆزگەچە، ئەفئالۇ كىردار ئۆزگەچە.

ھال - ئەھۋال باشقىچە، خۇي پېئىللەر باشقىچە، گەپ - سۆزلەر باشقىچە، قىلمىش - ئەتمىشلەر باشقىچە.

2 ـ خادىمى خەيلى ھەشەمنىڭ كارۇ بارى ئۆزگەچە،
تابىئى مەتبۇئىلارغە رويى دىيدار ئۆزگەچە.

ھەشەمەتچىلەرنىڭ ئىش - ھەرىكەتلىرى باشقىچە، ئۇلارنىڭ ئۆز تەۋەلىرىگە، ئەگەشكۈچىلىرىگە كۆرسەتكەن چىرايلىرى باشقىچە.

3 ـ پىرۇ مۇخلىس ئۆزگەچە، ئۇستادۇ شاگىرد ئۆزگەچە،
ئاشىقانە تالىبۇ مەھبۇبى دىلدار ئۆزگەچە.

پىر بىلەن مۇرىد، ئۇستاز بىلەن شاگىرت باشقىچە، تەلەپكار ئاشىق بىلەن دىلنى تارتقۇچى مەھبۇب باشقىچە.

4 ـ مەسنەدى ئىرشاد تەختۇ سەلتەنەت جار ئۆزگەچە،
ھەم ئىرادەت ھەم ئىنايەت ۋىردى ئەزكار ئۆزگەچە.

تاج - تەخت ۋە سەلتەنەت ئىگىلىرىنىڭ جار سېلىشلىرى باشقىچە، ئىرادىمۇ، ئىناۋەتمۇ، زىكرى - تىلاۋەتمۇ باشقىچە.

5 ـ پىرى شەش ھال ئۆزگەچە، ھالى مۇلاقات ئۆزگەچە،
ئىلتىفاتى خەيرباد سادىقىغە يار ئۆزگەچە.
- سادىقىي

ئالتە پىرنىڭ ئەھۋالى باشقىچە، ئۇلارنىڭ مۇناسىۋەتلىرىمۇ باشقىچە؛ سادىقىيغا ئۆز يارىنىڭ ئىلتىپاتى ۋە خوش مۇئامىلىسى باشقىچە.

ئىككىنچى تەئەززە چۇشۇرگىسى

پەرى شەش هال ئۆزگەچە، هالى مۇلاقات ئۆزگەچە،
ئىلتىفاتى خەيرباد سادىقىيغە يار ئۆزگەچە.

ئالتە پەرىنىڭ ئەھۋالى باشقىچە، ئۇلارنىڭ مۇناسىۋەتلىرىمۇ باشقىچە؛ سادىقىغا ئۆز يارىنىڭ ئىلتىپاتى ۋە خۇش مۇئامىلىسى باشقىچە.

ـ سادىقى.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

–v –   – – v –   – – v –   – – v –

بىرىنچى نۇسخە

1 ـ چەككەندە نەققاشى قەزا ئول سەرۋى گۇلرۇخ سۇرەتىن،
گويا بەگەنمەي تاشلامىش تەرھ ئەيلەپ ئانىڭ ھەيئەتىن.

تەقدىر رەسسامى ئۇ گۈليۈزلۈك سەرۋىنىڭ سۈرىتىنى سىزغىنىدا، ئۇنىڭ قىياپىتىگە تەقلىد قىلغىدەك ھېچ نەرسە تاپالماپتۇ.

2 ـ تا جىلۋە قىلدى ئول سەنەم، لەيلى سۆزى بولدى ئەدەم،
سەۋدام ئوتى چەككەچ ئەلەم، پەست ئەتتى مەجنۇن شۇھرەتىن.

ئۇ گۈزەل يار جىلۋىلىنىپ چىقىۋىدى، لەيلى ھەققىدىكى سۆزلەر يوقالدى. سەۋدالىقىمنىڭ ئوتى يالقۇنلىغانىدى، مەجنۇننىڭ شۆھرىتى پەسەيدى.

3 ـ رۇخسار ئاچىپ ئول سىمبەر، قامەتنى ئەيلەپ جىلۋەگەر،
ئۇزدىيۇ، كەتتى سەر ـ بەسەر، گۇل رەغبەتىن، سەرۋ ئۇلفەتىن.

ئۇ كۈمۈش بەدەن يار قامىتىنى جىلۋىلەندۈرۈپ، يۈزىنى ئاچقانىدى، سەرۋىگە ئۈلپەت بولىدىغان، گۈلگە قىزىقىدىغانلار قالمىدى.

4 ـ كۆڭلۈم يۈزۈڭ بىچارەسى، جانىم لەبىڭ خۇنخارەسى،
سور، ئەي جەھان ئەييارەسى، گاھى ئالارنىڭ ھالەتىن.

ئەي جاھان ھەييارى، كۆڭلۈم يۈزۈڭ ئالدىدا بىچارە، جېنىم لېۋىڭ ئىشقىدا قان يۇتىدۇ، ئارىلاپ ئۇلارنىڭ ھالىدىن خەۋەر ئېلىپ قوي!

5 ـ تەقۋا ئەۋى ھەمۋار ئەرۇر، سۇبھەم ئىپى زۇننار ئەرۇر،
ئول كۆلبەئى خەممار ئەرۇر، تا كۆردۈم ئول چىن لۇئبەتىن.

ئۇ خوتەن گۈزىلىنىڭ ئويۇنلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، تەقۋادارلىق ئۆيۈم يەر بىلەن يەكسان بولدى،

تەسۋىيىم زۇننارغا ئالماشتى، ھۇجرام مەيخانىغا ئايلاندى.

6 ـ جەننەتغە قىلماسمەن نۇزۇل، ئول كوي ئارا تاپسام ۋۇسۇل،
دەۋزەخنى ئەيلەرمەن قەبۇل، ئەمما يوق ئانىڭ فۇرقەتىن.

ئەگەر ئۇنىڭ كوچىسىدا ۋىسال تاپسام، جەننەتكىمۇ كىرمەيمەن. دوزاخنى قوبۇل قىلسام قىلىمەنكى، ئۇنىڭدىن ئايرىلىشقا قىيمايمەن.

7 ـ ئەيلەپ سەلاسىل ئارزۇ، ئارتار جۇنۇنۇم مۇ ـ بەمۇ،
ناگاھ نەسىمى مۇشكبۇ يەتكۇرسە زۇلفۇڭ نەكھەتىن.

سەلكىن شامال تاسادىپىي چېچىڭنىڭ خۇشبۇي ھىدىنى ئېلىپ كەلسە، چېچىڭنىڭ زەنجىرىگە باغلىنىش ئارزۇسىدا تېخىمۇ سارالڭ بولۇپ كېتىمەن.

8 ـ ئىش سىررىن، ئايا، كىم بىلۇر، كىمدىن بۇ مۇشكىل ئاچىلۇر،
ۋاھكىم، بۇ غەم مۇھلىك قىلۇر، ھەر لەھزە كۆڭلۈم ھەيرەتىن.

ئىشنىڭ سىررىنى كىملەر بىلەر، بۇ چىگىشنى كىملەر يېشەر؟ ئاھ، ھەمىشە مۇشۇ غەم كۆڭلۈمدىكى ھەيرانلىقنى كۈچەيتىۋېتىدۇ.

بىرىنچى نۇسخە چۇشۇرگىسى

9 ـ بولغىل نەۋائىي، رو بەرو، قىلغىل فەنا كويىن پەناھ،
تەرك ئەيلە زۇھدۇ خانەقاھ، قىل دەير پىرى خىزمەتىن.
ـ نەۋائىي.

نەۋائىي، ئۇدۇل ماڭ، ئۆزلۈكنى يوقىتىش كوچىسىدىن پاناھلىق تاپ، تەقۋادارلىقنى ۋە خانىقانى تاشلاپ، مەيپۇرۇشنىڭ خىزمىتىنى قىل.

ئايرىمىسى ۋەزىن
بەھرى رەجەزى مۇسەممەنى سالىم
مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن

– v – –　　– v – –　　– v – –　　– v – –

ئىككىنچى نۇسخە

1 ـ كۆرمەدىم سەندەك جەھاندا مەھۋەشى دىلدارنى،
دىلبەرى شىرىن زەبانۇ شوخ گۇلرۇخسارنى.

جاھاندا سېنىڭدەك ئايغا ئوخشاش گۈزەل، تىلى شېرىن، شوخ، گۈليۈزلۈك دىلدارنى كۆرۈپ باقمىدىم.

2- بىر سەنىڭدەك يوقتۇر دۇنيادا ئىززەت تەختىدە،
ھەم مەنىڭدەك كىم كۆرۈپدۇر ساھىبى ئازارنى.

ئىززەت تەختىدە سېنىڭدەك ئولتۇرغان يەنە بىرسىنى دۇنيادىن تاپقىلى بولمايدۇ: كىشىگە شۇنداق ئازار بەرگۈچىنى مېنىڭدىن باشقا يەنە كىم كۆرۈپتۇ؟

3- مەن ياماندىن قاچسا كىم، ئول خالىقى پەرۋەردىگار،
گۈلغا قىلدى ھەمنىشىن گۈلشەن ئىچىندە خارنى.

ئۇ مەندەك ياماندىن قاچقىنى بىلەن، ياراتقۇچى پەرۋەردىگار گۈلشەندە تىكەننى گۈلگە ھەمراھ قىلغان ئەمەسمۇ؟

4- ئەي پەرىزادى زەمانىم، يوقدۇرۇر قەدرىڭ سەنىڭ،
تاجى سەر قىلسام ياراشۇر ساڭائوخشا يارنى.

ئەي زامانىمنىڭ پەرىزاتى، سەن بىباھاسەن، سېنىڭدەك يارنى بېشىمغا تاج قىلسام، يارىشىدۇ.

5- تا قاچانغا سەن قىلۇرسەن نازۇ ئىستىغنا ماڭا،
بىرگىنە سۆزلەت قولۇڭغا لەئلى شەكەر بارنى.

ماڭا قاچانغىچە نازلىنىسەن، شېكەردەك لېۋىڭ بىلەن قۇلۇڭغا بىر قېتىم گەپ قىلىپ قويساڭچۇ.

6- گەر مۇسۇلمانزادە بولساڭ قىل قەلەندەرغە كەرەم،
جەۋرۇ زۇلمۇڭ بىرلە سەن ئۆلتۈرمەگىل بۇ زارنى.

ئەگەر مۇسۇلمان بالىسى بولساڭ، قەلەندەرگە مەرھەمەت قىل، بۇ بىچارىنى جەبىر- زۇلمىڭ بىلەن ئۆلتۈرۈپ قويما.

7- ئاشىق ئەرسەڭ، ئەي قەلەندەر، كەچە - كۈندۈز دەرد ئىلە،
بۇلبۇل ئوخشا قىل ئوشۇل گۈل ۋەسفىغە گۇفتارنى.
- قەلەندەر.

ئەي قەلەندەر، ئەگەر ئاشىق بولساڭ، خۇددى بۇلبۇلغا ئوخشاش كېچە - كۈندۈز دېمەي، دەرت - ھەسرەت بىلەن ئاشۇ گۈلنى مەدھىيىلە.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەقسۇر
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلان

V –     – – V –     – – V –     – – V –

مۇستەھزاد

1ـ يوقتۇر بۇ جەھان ئىچرە بىر مەن كەبى ئاۋارە،
ھەم بىنەسىرۇ سامانمەن ھەم ئاجىزۇ بىچارە.
جاھاندا ماڭا ئوخشاش سەرگەرداندىن يەنە بىرى تېپىلمايدۇ: يەنە مەندەك قايغۇلۇق، ئاجىز بىچارىمۇ يوق.

2ـ غەم خەيلى ئاياغىدا جىسمىم چۇ غۇبار ئولدى،
تۇفانى بەلا قىلدى تۇفراغ بىلە ھەمۋارە.
غەم قوشۇنلىرىنىڭ ئايىغى ئاستىدا، ۋۇجۇدۇم توزانغا ئايلاندى، ئۇنى بالا ـ قازا توپانى تۇپراققا قوشۇۋەتتى.

3ـ باشىمغا بەلا تاشى ياغدۇردى سىپىھر ئانچە،
ھەربىر ساچىم ئورنىدا يۈز يارە ئۇزە يارە.
پەلەك بېشىمغا ھېسابسىز بالا تاشلىرىنى ياغدۇردى؛ ھەر بىر تال چېچىمنىڭ ئورنىغا يۈزلىگەن يارىلارنى ئۈستى ـ ئۈستىلەپ پەيدا قىلدى.

4ـ تەئىسرى جۇنۇنۇمدىن ۋەھم ئەيلەبان، ئەي ئەھباب،
ھالىمنى سوراڭ، لەكىن قىلماڭ ماڭا نەززارە.
ئەي دوستلار، مەجنۇنلۇقۇمنىڭ يۇقۇپ قېلىشىدىن ئېھتىيات قىلىڭلار، ھالىمنى سوراڭلار، لېكىن ماڭا قارىماڭلار.

5ـ ئالەم ئارا بىدادى بىر زەررە ئەمەس خالىي،
ھەرقانچە جەفا بولسا قىلمىش ماڭا ھەر بارە.
ئالەمنىڭ بۇ زالىمى زۇلۇم سېلىشتىن بىر دەممۇ توختىمىدى؛ قانچىلىك جاپا بولسا، دائىم ماڭا سالدى.

6ـ كۆڭلۈمگە شىكەست بەردى نا ئەھلىنىڭ ئازارى،
بۇ شىشەئى نازۇكنى سىندۇردى ئوشۇل خارە.
نائەھلىنىڭ ئازارى دىلىمنى جاراھەتلەندۈردى؛ دىلىمنىڭ بۇ نازۇك شېشىسىنى ئاشۇ تاش سۇندۇرۇپ تاشلىدى.

مۇستەھزاد چۇشۇرگىسى

7ـ كۆز سالما ئەرۇسى دۇن رۇخسارىغا، ئەي مەھزۇن،
ھەر گۇن نەچە سەندەكنى ئازغۇردى بۇ مەككارە.
ـ مەھزۇن.
ئەي مەھزۇن، زامان گۈزىلىنىڭ رۇخسارىغا نەزەر تاشلىما، ئۇ مەككار ھەر كۈنى سەندەكتىن نەچچىنى ئازدۇردى.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى ئەخرەب
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن

– – –v v – – – – – v v – –

جۇلا

1ـ شوخ ئىكى غەزالىڭنى ناز ئۇيقۇسىدىن ئويغات،
تا ئۇيقۇلارى كەتسۇن، گۈلزار ئىچىدە ئوينات.
ئىككى شوخ كىيىكىڭنى نازلىق ئۇيقۇسىدىن ئويغاتقىن، ئۇلارنى گۈلزارلىقتا ئوينات، ئۇيقۇلىرى ئېچىلسۇن.

2ـ تىشلەپكى، ساچىڭ ئۆردۈڭ، ئاچقاندا پەرىشان قىل،
ئافاق سەۋادىندا جان رايىھەسىن بۇترات.
چېچىڭنى چىشلەپ ئۆرۈدۈڭ، يەشكىنىڭدە ئۇنى يايغىن ـ دە، ئۇنىڭ جان ھىدىدەك خۇش پۇرىقىنى ئالەمگە تارقاتقىن.

3ـكۆلبەمغە خۇي ئەفشان كەل، زۇلفۇڭ قىلىپ ئاشفتە،
ئەنجۇم سىپەھىن سىندۇر، ئافاق ئۇلۇسىن قوزغات.
كۆلبەمگە چاچلىرىڭنى يېيىپ، تەر تامچىلىرىنى تۆكۈپ كەل؛ شۇنىڭ بىلەن يۇلتۇزلار قوشۇننى يېڭىپ، جاھان خەلقىنى قوزغىۋەت.

سەنەم

4ـ ئارەز قۇياشىن ئاچىپ، ئەشكى قۇرۇغان كۆزنى
كۆپ ھەجرىدە يىغلاتتىڭ، بىر ۋەسلىدە ھەم يىغلات.
چىراي قۇياشىنى ئېچىپ، پىراقىدا كۆپ يىغلاپ ياشلىرى قۇرىغان كۆزنى ۋەسلى بىلەنمۇ بىر قېتىم يىغلات.

5ـ بىر ئاھ ئىلە كۆل بولدۇم، ئەي چەرخ، تىلەپ تاپىپ،
فەرھاد ئىلە مەجنۇنغا ئاشىقلىق ئىشىن ئۆرگەت.
ئەي پەلەك، ئاشىقلىنى تىلەپ تېپىپ، بىر ئاھ بىلەن كۆلگە ئايلاندىم، ئەمدى پەرھاد بىلەن مەجنۇنغا ئاشىقنىڭ قانداق بولىدىغانلىقىنى ئۆگىتىپ قويغىن.

6ـخارە تۇبىدە ياتقۇڭ، يوق سۇد ئەگەر يۈز يىل
كۆك ئەتلەسى ئۈستىدە جىسمىڭنى ياتىپ ئاغنات.

ئەگەر كۆكنىڭ ئەتلىسى ئۈستىدە يۈز يىل ئىگىناپ ياتقىنىڭدىن پايدا چىقمىسا، تاش تۈۋىدە ياتقىنىڭ ياخشى.

7ـ بەزم ئىچرە، نەۋائىي، كۆپ يىغلار ئەسە، ئەي ساقىي،
هۇش ئەلىتكۈچى دارۇنى جامىغا ئانىڭ چايقات.
ـ نەۋائىي.
ئەي ساقىي، بەزمىدە نەۋائىي كۆپ يىغلاپ كەتسە، ئۇنىڭ قەدىھىگە هۇشسىزلاندۇرغۇچى دورىنى سېلىپ چايقىۋەتكىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن

– – –v    v – –    – – –v    v– –

چوڭ سەلىقە

1ـ سەنىڭ جانىڭ، مەنىڭ جانىم بىر جان ئەمەسمۇ؟
سەنىڭ ئۈچۈن مەنىڭ جانىم قۇربان ئەمەسمۇ؟
سېنىڭ جېنىڭ مېنىڭ جېنىم بىر جان ئەمەسمۇ، سېنىڭ ئۈچۈن مېنىڭ جېنىم قۇربان ئەمەسمۇ؟

2ـ سەنى دەدىم، سەنى دەدىم، كەچتىم بۇ جاندىن ،
يۈرەك ـ باغرىم پارە ـ پارە، كۆز ياشىم ئاندىن.
سېنى دەپ بۇ جاندىن كەچتىم، يۈرەك ـ باغرىم پارە ـ پارە بولدى، كۆز يېشىم تېخىمۇ كۆپ تۆكۈلىدىغان بولدى.

*      *      *      *

3ـ يارنىڭ يۆلەكى ياردىن، يارى بولماسا قايدىن.
غۇنچە بويلارى زىلۋا، شىرىن سۆزلەرى ئاندىن.
دوستنى دوست قوللايدۇ، دوستى بولمىسا، قانداق قىلىدۇ؟ غۇنچىدەك خۇشپىچىم بويى زىلۋا، شېرىن سۆزلىرى بولسا، تېخىمۇ مەپتۇن قىلارلىق.

4ـ يارىمىنىڭ بويى زىلۋا، زىلۋا بويىدا گۇل بار.
شىرىن سۆزلەرى تاتلىق، ئايدەك يۈزىدە خال بار.
يارىمنىڭ بويى زىلۋا، زىلۋا بويىدا بەجايىكى بىر گۈلنىڭ پەيزى بار؛ شېرىن سۆزلىرى تاتلىق، ئايدەك يۈزىدە خالى بار.

5 - ئايغا ئوخشاتاي يارىم،گۈنگە ئوخشاتاي يارىم.
سەنىڭ زىلۋا بويۇڭنى، كىمگە ئوخشاتاي يارىم.
- خەلق قوشاقلىرىدىن.
ئايغا ئوخشىتاي يارىم، كۈنگە ئوخشىتاي يارىم، سېنىڭ زىلۋا بويۇڭنى، كىمگە ئوخشىتاي يارىم؟

بىرىنچى كىچىك سەلىقە

بىرىنچى ئاھاڭ

1 - يەنە نە چىھرەغە ئوت سالدى مەيكى، ھەيرانىمەن،
يەنە نە چىھرەنى يەل ئاچتىكىم، پەرىشانىمەن.
ھەيرانىمەن، مەي يەنە قايسى چېھرىنى قىزارتتىكىنە؟ پەرىشانىمەن، شامال يەنە قايسى چىرايىنى ئېچىۋەتتىكىن؟

2 - ئۇچۇركى، ئەي قۇيۇن، ئول ئاي باشىغە ئەۋرۈلەرمەن،
بۇ دەمكى يولىدا تۇفراغ بىرلە يەكسانىمەن.
مۇشۇ دەمدە ئۇنىڭ يولىدا يەر بىلەن يەكسان بولدۇم ( تۇپراق بولدۇم ). ئەي قۇيۇن، مېنى ئۇچۇرغىن، ئۇ ئاينىڭ بېشىدىن ئۆرگىلەي.

3 - بىرى فۇسۇنۇ بىرى سىيمىياغا ھەمل ئەتەر ئەل،
چۇ زەئفىدىن كەلىپ ئۇن كۆزلەرىگە پىنھانىمەن.
كىشىلەرنىڭ ئەپسۇن بىلەن سىيمىياغا ( مەدەنلەرنى ئالتۇن مەدىنىگە ئايلاندۇرۇش غايىسى بىلەن ئېلىپ بېرىلغان تەتقىقات ) تەبىر بەرگىنىدەك زەئىپلىكىمدىن ئۇنۇملا ئاڭلىنىدۇ، ئەمما ئەلنىڭ كۆزىگە كۆرۈنمەيمەن.

4 - ۋۇھۇش ئارا مەنى دەشت ئىچرە كۆردى چۇن مەجنۇن،
تەسەۋۋۇر ئەتتىكىم ئول خەيلغە نىگاھبانىمەن.
مەجنۇن مېنى باياۋاندىكى ۋەھشىي ھايۋانلار ئارىسىدا كۆرۈپ، « شۇ ھايۋانلار توپىنىڭ چوپانى ئوخشايدۇ » دەپ ئويلاپ قالدى.
5 - چۇ خەلقدىن قاچىبان دەير سارى يۈزلەندىم،
رەفىقلەر، بىلىڭىز ۋەھشىئى بەيابانىمەن.
كىشىلەردىن قېچىپ، مەيخانىغا يۈزلەندىم؛ ئەي دوستلار، بىلىپ قويۇڭلاركى، مەن باياۋاندىكى بىر ۋەھشىيمەن.

6 - چۇ بىلمەي ئەلگە ۋەفا ئەيلەدىم، جەفا كۆردۇم،
نە سۇد ئەمدى ئەگەر نەچەكىم پۇشايمانىمەن.
بىلمەستىن كىشىلەرگە ۋاپا قىلىپتىمەن، ئەمما ئۇلاردىن جاپا كۆردۇم. ئەمدى قانچە پۇشايمان

قىلسامىمۇ نېمە پايدىسى؟

7 ـ نەۋائىي، ئەمدى قىلغۇرمەن ھىجاز ئاھەنگى،
ساغىنماغىل ياناكىم ئازىمى خۇراسانىمەن.
ـ نەۋائىي.
نەۋائىي، مەن ئەمدى مەككىگە يۈزلەندىم، « خۇراسانغا يەنە قايتىدۇ » دەپ سېغىنمىغىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇجتەسسى مۇسەممەنى مەخبۇنى مەقتۇئ
مەفائىلۇن فەئىلاتۇن مەفائىلۇن فەئلۇن

ـ ـ    ـ v ـ v    ـ ـ v v    ـ v ـ

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ھەيھاتكىم، بىراۋ غەمىدىن زار مەن يەنە،
فەريادكىم، بەلاغا گىرىفتار مەن يەنە.
ۋاي دەرىخ، بىرسىنىڭ غېمىدە يەنە زارلىنىۋاتىمەن. ۋاي دات، يەنە بالاغا گىرىپتار بولۇپ قالدىم!

2 ـ ئەي مۇددەئىكى، ئارىم ئەدى تەئنۇ سۆكمەكىڭ،
فارىغ دەگۈلكى، ھەر نە دەسەڭ، بار مەن يەنە.
ئەي دەۋاگەر، تەنە ـ سۆكۈشلىرىڭدىن ئۈيۈلاتتىم. ئەمدى ئۇنداق ئەمەس، نېمە دېسەڭ مانا مەن بار.

3 ـ دەفئ ئەرمىش ئەردى نۇش لەبىڭدىن مەلالەتىم،
لۇتف ئەيلە، ئەي تەبىبكى، بىمار مەن يەنە.
لېۋىڭنىڭ تەمى دەردىمنىڭ شىپاسى ئىدى. ئەي تېۋىپ، شەپقەت قىل، مەن يەنە كېسەل.

4 ـ ھەر كەچە بىر قۇياش غەمىدىن، غۇسسە تاشىدىن،
باشتىن ئاياق سىپىھردەك ئەفگارمەن يەنە.
ھەر كېچىسى ئوخشاشلا بىر قۇياش غېمىدە، بالا ـ قازا تېشىنىڭ قايغۇسىدا، پۈتۈن جىسمىم ئاسماندەك زەخىملىنىدۇ.

5 ـ سوفىيئى ئەقل سەۋمەئەسىن، شۇكرىكىم، بۇزۇپ،
دارۇل فەنايى ئىشقىدا خەممارمەن يەنە.
شۈكۈر، ئەقىل سوفىسىنىڭ ئىبادەتخانىسىنى بۇزۇپ، ئىشقىنىڭ يوقىلىش مەيخانىسىدا يەنە مەيپۇرۇش بولدۇم.

6 ـ ئاغزىم قۇرۇپ، دەمىم تۇتۇلۇپ، سەكرەسەم نە تاڭ،
كىم تەلبە چابۇكۇمغا جىلاۋدارمەن يەنە.
ئاغزىم قۇرۇپ، دېمىم تۇتۇلۇپ، سەكرىسەم ئەجەب ئەمەس، چۇنكى مەن يەنە تەلۋە چەۋەندازىمغا ئات يېتىلىگۈچى بولدۇم.
ـ نەۋائىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇزارىئى مۇسەممەنى ئەخرەب مەكفۇفى مەھزۇف
مەفئۇلۇ فائىلاتۇ مەفائىيلۇ فائىلۇن

– ∨ –   ∨ – – ∨   ∨ – ∨ –   ∨ – –

ئۈچىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئاق ئالما، قىزىل ئالما،
ئالمامغا نەزەر سالما.
مەن ئەمدى كەتەر بولدۇم،
سەن مەندىن خەفا بولما.
ئاق ئالما، قىزىل ئالما، ئالمامغا نەزەر سالما؛ مەن ئەمدى كېتەر بولدۇم، سەن مەندىن خاپا بولما.

2 ـ ئالتۇندىن چىلىم بولسا،
مەرۋايىت كۆزى بولسا.
بىر چەكسەم تاماكاڭنى،
ئىشق ئوتى ئەدا بولسا.
ـ خەلق قوشاقلارىدىن.
ئالتۇندىن چىلىم بولسا، چىلىمنىڭ مەرۋايىتتىن كۆزى بولسا؛ ئۇنىڭ بىلەن تاماكاڭنى بىر چەكسەم، ئىشق ئوتى پەسەيسە.

تۆرتىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئايماغىل سىررىڭنى سەن ھەركىمگە، سىرداش ئۆزگەدۇر،
دەردى يوق بىدەردغە مۇڭ ئايما، مۇڭداش ئۆزگەدۇر.
سىرىڭنى ھەركىمگە ئېيتىۋەرمە، سىرداش دېگەن ئۆزگىچە. دەردسىزلەرگە مۇڭلانما، مۇڭداش دېگەن ئۆزگىچە.

2 ـ ھەمرەھى قابىل بىلە يۈر بىر غەرىبچىلىق بولسا يول،
يۈرمەگىل ناجىنس بىرلە، يولدا يولداش ئۆزگەدۇر.

يولۇڭ بىر غېرىچلىق بولسىمۇ، قابىل ھەمراھ بىلەن ماڭ، ناجىنسى خۇمسىلار بىلەن ماڭما، يولداش دېگەن ئۆزگىچە.

3 ـ قولدا مالىڭ باردا يارۇ بەرادەر خېيش كۆپ،
ئارى، باش ياستۇققا يەتكەندە قارىنداش ئۆزگەدۇر.

قولۇڭدا بايلىقىڭ بار چاغدا ئۇرۇغ ـ تۇغقان، يار ـ دوستلىرىڭ كۆپ بولىدۇ. شۇنداق، بېشىڭ ياستۇققا تەگكەن ( ئاغرىپ يېتىپ قالغان ) چاغدىكى قېرىنداش ئۆزگىچە.

4ـ بارچە يىغلار « ئاھ » دەپ، دەردلىغ كىشىدۇر بەلگۈلۈك،
دىل كۆيۈپ كۆزدىن تۆكۈلگەن دەردلىغ ياش ئۆزگەدۇر.

ھەممە ئادەم « ئاھ » دەپ يىغلاپ قويىدۇ، ئەمما دەردمەن بەلگىلىك بولىدۇ؛ باغرى ئۆرتەنگەن ئادەمنىڭ كۆزىدىن تۆكۈلگەن دەردلىك ياش دېگەن ئۆزگىچە.

5 ـ ئەي ھۇۋەيدا، بەرمە دىل، ھەر بىۋەفانى يار دەپ،
ئىكى ئالەم باۋەفا يارى قارا قاش ئۆزگەدۇر.
ـ ھۇۋەيدا.

ئەي ھۇۋەيدا، « يار » دەپ، ۋاپاسىزلارغا كۆڭۈل بەرمە؛ ئىككىلا ئالەمدە ۋاپادار بولىدىغان قارا قاشلىق يار دېگەن باشقىچە.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

‎-v- --v- --v- --v-

بىرىنچى كىچىك سەلىقە چۈشۈرگىسى

ئەقل ئىتتى، ھۇش كەتتى، كۆڭۈل كۆيدى، چىقتى جان،
شۇكر ئەت، نەۋائىياكى، سەبۇكبارمەن يەنە.
ـ نەۋائىي

ئەقىل يىتتى، ھۇش كەتتى، كۆڭۈل كۆيدى، جان چىقتى؛ ئى نەۋائىي، ئەمدى ھەممىدىن قۇتۇلۇپ يېنىكلەپ قالدىڭ، شۇكۇر قىل.

ئىككىنچى كىچىك سەلىقە

1 ـ كەچە كەلگۈمدۇر دەبان ئول سەرۋ گۇلرو كەلمەدى،
كۆزلەرىمغە كەچە تاڭ ئاتقۇنچە ئۇيقۇ كەلمەدى.

ئۇ كېلىشكەن گۈل يۈزلۈكۈم « كەچتە كېلىمەن » دەپ كەلمىدى. شۇڭا تاڭ ئاتقۇچە كۆزۈمگە ئۇيقۇمۇ كەلمىدى.

2 ـ لەھزە ـ لەھزە چىقتىمۇ چەكتىم يولىدا ئىنتىزار،
كەلدى جان ئاغزىمغا ـ يۇ، ئول شوخ بەدخۇ كەلمەدى.

پات ـ پات چىقىپ، ئىنتىزارلىق بىلەن يولىغا كۆز تىكتىم. جېنىم ئاغزىمغا كېلىپ قالدى ـ يۇ، لېكىن ئۇ بەتخۇي شوخ كەلمىدى.

3 ـ ئارەزىدەك ئايدىن ئەركەندە گەر ئەتتى ئىھتىيات،
روزگارىمدەك ھەم ئۇلغاندا قاراڭغۇ كەلمەدى.

ئۇ ئۆز جامالىدەك يورۇق ئايدىڭدا كېلىشتىن ئېھتىيات قىلىدىكەن دېسەم، مېنىڭ زامانىمغا ئوخشاش قاراڭغۇلۇق چۈشكەندىمۇ كەلمىدى.

4 ـ ئول پەرىۋەش ھەجرىدىنكىم يىغلادىم دىۋانەۋار،
كىمسە بارمۇكىن ئاڭا كۆرگەندە كۈلكۈ كەلمەدى.

ئۇ پەرىنىڭ پىراقىدا ساراڭلارچە يىغلىدىم، مېنىڭ بۇ ھالىمنى كۆرۈپ، كۈلگىسى كەلمىگەنلەرمۇ بارمىدۇ؟

5 ـ كۆزلەرىڭدىن نەچە سۇ كەلگەي دەپ ئۆلتۈرمەڭ مەنى،
كىم بارى قان ئەردى كەلگەن، بۇ كەچە سۇ كەلمەدى.

« كۆزلىرىڭدىن نېمانچە ياش كېلىۋېرىدۇ » دەپ مېنى ئۆلتۈرمەڭ، بۇ ئاخشام كۆزۈمدىن كەلگىنى ياش ئەمەس، ھەممىسى قان.

6 ـ تالىبى سادىق تاپىلماس، يوقسا كىم قويدى قەدەم،
يولغاكىم ئەۋۋەل قەدەم مەئشۇقى ئۇترۇ كەلمەدى.

سادىق ئاشىق تېپىلمايدىكەن، ئۇنداق بولمىغاندا، ئۇ يارنىڭ يولىغا دەسلەپ قەدەم قويسا، نېمىشقا مەشۇقى قارشى ئېلىشقا كەلمەيدۇ؟

7 ـ ئەي نەۋائىي، بادە بىرلە خۇررەم ئەت كۆڭلۈك ئۆيىن،
نە ئۈچۈنكىم، بادە كەلگەن ئۆيگە قايغۇ كەلمەدى.
ـ نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، مەي بىلەن كۆڭلۈك ئۆيىنى شاد قىل؛ چۈنكى، مەي كەلگەن ئۆيگە قايغۇ كەلمەيدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-v -    - - v -    - - v -    - - v -

پېشرەۋ
بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئىشقىڭ ئوتىغا كۆيگەلى كەلدىم،
ئايدەك يۈزۈڭنى كۆرگەلى كەلدىم.
ئايدەك يۈزۈڭنى كۆرگىلى، ئىشق ئوتۇڭدا كۆيگىلى كەلدىم.

2 ـ سەۋدايى زۇلفۇڭ تۇشتى باشىمغا،
سەندىن دەۋاسىن سورغالى كەلدىم.
بېشىمغا چېچىڭنىڭ سەۋداسى چۈشتى، سەندىن شىپالىق سوراپ كەلدىم.

3 ـ بەھرىڭگە كىردىم غەۋۋاس بولاي دەپ،
بىر دۇررى مەقسۇد ئالغالى كەلدىم.
غەۋۋاس بولۇپ دېڭىزىڭغا چۈشتۇم، بىر مەقسەت ئۈنچىسىنى سۈزۈپ ئالغىلى كەلدىم.

4 ـ مەندىن سوراساڭ، ئەي گۇلئۇزارىم،
مەھۋى جەمالىڭ بولغالى كەلدىم.
ئەي گۈل يۈزلۈكۈم، مەندىن سورىساڭ، جامالىڭنىڭ ھەيرانىسى بولاي دەپ كەلدىم.

5 ـ كۆردۈم جەمالىڭ كەتتىم ئۆزۈمدىن،
مەجنۇنى شەيدا بولغالى كەلدىم.
جامالىڭنى كۆرۈپ ئۆزۈمدىن كەتتىم، ساڭا كۆيگەن شەيدا مەجنۇن بولغىلى كەلدىم.

6 ـ ساقىي قەدەھنى قىلغىل مۇھەييا،
ۋەھدەت مەيىدىن ئىچكەلى كەلدىم.
ـ مەشرەپ.
ساقىي، قەدەھنى تەييارلا، بىرلىك ( ۋەھدەت ) شارابىدىن ئىچكىلى كەلدىم.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن

ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەيلەدىڭ، يا رەب، مەنى بىدىلنى جانانىدىن جۇدا،
ياخشىراق ئەردى بۇ كىم قىلغاي ئەدىڭ جاندىن جۇدا.

ئەي تەڭرىم، مەن مىسكىننى جاناندىن جۇدا قىلدىڭ، ئۇنداق قىلغىچە جېنىمدىن جۇدا قىلغىنىڭ مىڭ ياخشى ئىدى.

2- يارغە بىدىل كۆڭۈل جان لەئلى تابىڭ بولماسا،
نە تەلەب ئۆمر ئەيلەگەي خىزر ئابىھەيۋاندىن جۇدا.

جان بىغەشلىغۇچى كۆيدۈرگۈچ لېۋىڭ بولمىسا، ساڭا كۆڭلۈم مەپتۇن بولامتى؟ خىزىر ھاياتلىق سۈيىدىن ئايرىلسا، قانداقمۇ ئۆمۈر تەلەپ قىلالايتتى؟

3- يارغا بارغاچ نەزەردىن ئۆزدە قالماي زەررەئى،
نە ۋۇجۇدى زەررەنىڭ خۇرشىدى تاباندىن جۇدا.

ئەس يادىم يارنىڭ يېنىغا كەتكەچكە ئۇنىڭدىن ئۆزۈمدە زەررىچە ئەسەر قالمىدى، قۇياشتىن ئايرىلغان زەررىچە قانداقمۇ مەۋجۇت بولۇپ تۇرالىسۇن؟

4- قەترە - قەترە بارسا ياش كۆزدىن، نە غەمكىم، ئۆكسۈمەس،
يۈز تۈمەنىڭ دۇررى غەلتان بولسا ئۇمماندىن جۇدا.

كۆزۈمدىن تامچە - تامچە ياش تۆكۈلسە نېمە غەم؟ ئۇمماندىن دېڭىزدىن يۈز تۈمەنىڭ ئۈنچىنى سۇزۇۋالغان بىلەنمۇ، ئۇنىڭدا يەنە ئۈنچە ئۆكسۈپ قالمايدۇ ئەمەسمۇ؟

5- دەردسىزلەر ئاھىدا تەئسىر ئەگەر يوق، تاڭ ئەمەس،
نە ئۈچۈنكىم ئۆتمەگەي ئوق بولسا پەيكاندىن جۇدا.

دەردسىزلەرنىڭ چەككەن ئاھلىرى تەسىرسىز بولسا، ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى ئوق كاماندىن ئايرىلسا كارغا كەلمەيدۇ - دە.

6- تۇشمەسە ئىشقىڭ كۆڭۈلگە، دەم بەدەم نەدۇر بۇ ئاھ،
بولماسا ئوت ئاندا، بەس، بۇ دۇد ئولۇر قاندىن جۇدا.

كۆڭۈلدە ئىشقىڭ بولمىسا، نېمىشقا بۇنداق توختاۋسىز ئاھ ئۇرىمەن؟ ئىچىمدە ئوت بولمىسا، بۇ تۈتۈن نەدىن چىقىدۇ؟

7- ئەي ئايازىي، جاندا ئەرمەس نۇقتەلەر، كۆيدۈرگەلى،
داغلاردۇركىم، بولۇپتۇر جانغا ھىجراندىن جۇدا.
- ئايازىي.

ئەي ئايازىي، «جان» دېگەن خەتتە تۇرغىنى چېكىتلەر ئەمەس، بەلكى ئۇ جاننى كۆيدۈرگەندە پەيدە بولغان ھىجران داغلىرىدۇر.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-v- - -v- - -v- - -v-

پېشرەۋ چۇشۇرگىسى

1- ساقىي قەدەھنى قىلغىل مۇھەييا،
ۋەھدەت مەيىدىن ئىچكەلى كەلدىم.
ساقىي، قەدەھنى تەييارلا، ۋەھدەت شارابىدىن ئىچكىلى كەلدىم.

2- رەھمەت ئىشىكىن مەشرەبكە ئاچقىل،
ئىشقىڭ كويىدا ئۆلگەلى كەلدىم.
- مەشرەب

مەشرەبكە رەھمەتلىك بولۇش ئىشىكىنى ئېچىپ بەرگىن، ئىشقىڭنىڭ كوچىسىدا ئۆلگىلى كەلدىم.

تەئكىد

بىرىنچى ئاھاڭ

1- ئەي سەبا، يەتكۈر پەيامىمنى مېنىڭ دىلدارىغا،
كەلتۈر ئاندىن بىر مۇھەببەتنامەئى مەن زارىغا.
ئەي تاڭ شامىلى، مېنىڭ خەۋىرىمنى دىلدارىمغا يەتكۈز، ئۇنىڭدىن مەن بىچارىغا بىر مۇھەببەتنامە كەلتۈر.

2- ۋاھ، كەبۇتەر كۆل بولۇر مەكتۇبىدىن ئۇچقۇن تۇشۇپ،
ئوت ياقىپمەن سىينەئى پۇر سوزدىن گۇفتارىغا.
تېز تۇتاشقۇچى يۈرەك ئوتۇمنى يېقىپ نامە ئەۋەتتىم، ۋاھ، بۇ مەكتۇپتىن ئۇچقۇن چۇشۇپ، ئۇنى ئېلىپ ماڭغان كەپتەرمۇ كۆيۈپ كۈل بولىدىغان بولدى.
3- ھەر گۇلىدۇر بىر تەبەق شۇئلە، جانىم ئۆرتەر ئۇچۇن،
سەنسىزىن كىرسەم تەماشايى ئۇچۇن گۇلزارىغا.
تاماشا قىلىش ئۇچۇن، سەنسىز گۇلزارلىققا كىرسەم، ئۇ يەردىكى ھەر بىر گۇل جېنىمنى كۆيدۇرۇش ئۇچۇن يېقىلغان بىر تاۋاق ئوت بولۇپ كۆرۈنىدۇ.

4- تۇشمەسە مەن ناتەۋانغا كۆزلەرى ئەرمەس ئەجەب،
باردۇر پەرۋاسى قاچان بىمارىنىڭ بىمارىغا.
ئۇ يارنىڭ مەن بىچارىغا كۆزى چۇشمىسە، ئەجەب ئەمەسكى، قاچان كېسەل كىشى كېسەل كىشىگە پەرۋا قىلغان؟

5- تاپمادى مەشھۇرىي گۇفتارىم مەرجان قەدرىنى،

ھەر نەچچە تىزدىم جەۋاھىر رىشتەئى ئەشئارغا.

- مەشھۇرىي.

ئەي مەشھۇرىي، شېئىر رىشتىسىغا شۇنچە گۆھەرلەرنى تىزساممۇ، سۆزلىرىم مارجانچىلىك قەدىر - قىممەتكە ئېرىشمىدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەقسۇر

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلان

- v - - - v - - - v - - - v -

ئىككىنچى ئاھاڭ

1- خەزان ئەتتىم زىمىستانى غەمىڭدە گۇلئۇزارىمنى،
كەلىپ دىلبەر تەماشا قىل خەزان بولغان بەھارىمنى.

غېمىڭنىڭ زىمىستانىدا گۈزەل يارىمنى' غازاڭ قىلدىم؛ سەن كېلىپ، غازاڭ بولغان باھارىمنى تاماشا قىل.

2- قۇرۇدى باغى تەبئىم، غۇنچە قالدى گۇل ئاچىلماسدىن،
كەرەم ئايىن بېرىپ سەبزئەيلە باغۇ لالەزارىمنى.

تەبئەت بېغىم قۇرۇپ كەتتى، غۇنچە ئېچىلالماي ئۆز پېتىچە قالدى؛ مەرھەمەت قىلىپ، باغ ۋە گۇلزارىمنى كۆكەرتىپ بەرگىن.

3- نەگۇندۇز لەززەتىن تاتتىم، نە تۈنلەردە تاپىپ ئارام،
كەچۇردۇم ھەجر ئوتىدا كۆيدۇرۇپ لەيلۇ نەھارىمنى.

كۈندۈزلىرى لەززەت يوق، كېچىلىرى ئارام يوق؛ شۇنداق قىلىپ، ھىجران ئوتىدا كۈنلىرىمنى كۆيدۇرۇپ كۈل قىلىۋەتتىم.

4- ياقامنى چاك ئەتىپ يىغلاپ بارىپ كويىدا داد ئەتتىم،
ئۇشۇل بىرەھم ئىشىتمەيدۇر مەنى فەريادۇ زارىمنى.

كوچىسىغا بېرىپ، ياقامنى يىرتىپ تۇرۇپ يىغلاپ، دادلىدىم؛ بىراق، ئۇ رەھىمسىز مېنىڭ پەريادىمغا قۇلاق سالمىدى.

5- چىقارغە جان يەقىن بولدى، ئۆلەي دەرمەن كۆرۈپ دىدار،
ئايا بادى سەبا، بارىپ ئايغىل بىرەھم يارىمنى.

جان چىقاي دەپ قالدى، يارنىڭ دىدارىنى بىر كۆرۈپ ئۆلەي دەيمەن؛ ئى تاڭ شامىلى، رەھىمسىز يارىمغا بۇ ھالىمنى يەتكۈزگىن.

6 ـ مەن ئۆلسەم، ئەي بەرادەرلەر، ئانى يولىدا كۆمگەيسىز،
كى ھەر يانە ئۆتەر بولسە باسىپ ئۆتكەي مەزارىمنى.
ئى دوستلار، ئۆلۈپ كەتسەم، ئۇنىڭ ئۆتەر يولىغا دەپنە قىلىڭلاركى، ئۇ قايسى بىر تەرەپكە بارسا، مازىرىمنى بېسىپ ئۆتكەي.

7 ـ ھۇۋەيدا ئايتادۇر يىغلاپ: ئۆلۈم ھەقدۇر، ئۆلەر بارچە،
كۆڭۈلدە قالماغاي ئەرمان كۆرۈپ ئۆلسەم نىگارىمنى.
ـ ھۇۋەيدا.
ھۇۋەيدا يىغلاپ تۇرۇپ ئېيتىدۇكى، ئۆلۈم راست، ھەممە ئادەم ئۆلىدۇ: نىگارىمنى كۆرۈپ ئۆلۈپ كەتسەم، ئارمانىم قالمايتتى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - -　　v - - -　　v - - -　　v - - -

داستان

بىرىنچى داستان

1 ـ ھەر كىشىنىڭ دەردى بولسا، يىغلاسۇن يار ئالدىدا،
قالماسۇن ئەرمان يۈرەكدە ئەتسۇن ئىنژھار ئالدىدا.
ھەر كىشىنىڭ دەردى بولسا، يارى ئالدىدا يىغلاپ، يۈرەكتىكى ئارمانلىرىنى قالدۇرماي ئىزھار قىلسۇن.

2 ـ ئەندەلىبى بىنەۋادەك نالەيۇ ئەفغان بىلە،
دائىما يىغلاپ تۇرارمەن ئەينى گۇلزار ئالدىدا.
گويا گۈلزارلىقتىكى بىچارە بۇلبۇلدەك يىغلاپ، دائىم نالە ـ پىغان قىلىمەن.

3 ـ مەنسۇرى ھەللاجدەك ئىچىپ شەرابى ئەنتەھۇر،
چەرخ ئۇرۇپ يىغلاپ تۇرارمەن ئوشبۇ دەم دار ئالدىدا.
مۇشۇ دەمدە، مەنمۇ مەنسۇر ھەللاجىدەك شارابى ئەنتەھۇرنى ئىچىپ، دار ئالدىدا چۆرگىلەپ يىغلاۋاتىمەن.

4 ـ ھەر كىشى بىر قەترەئى نۇش ئەيلەسە ئول بادەدىن،
ئول قىيامەتدە قىلۇر ئەرزىنى جەببار ئالدىدا.
كىمكى ئاشۇ شارابدىن بىر تامچە ئوتلاپ ئالسا، ئۇ قىيامەت كۈنى ئاللاھ ئالدىدا ئۆز ئەھۋالىنى

بايان قىلىدۇ.

5- تەلبە مەشرەب، قىلماغىل زاھىدغا سىررىڭنى ئەيان،
ئايتىپ، ئايتىپ يىغلاغىل سەن ئاشىقى زار ئالدىدا.

- مەشرەب.

ئەي تەلۋە مەشرەب، سەن سىرىڭنى زاھىتقا ئاشكارىلىما، ئۇنى ھەسرەتلىك ئاشىقنىڭ ئالدىدا ئېيتىپ يىغلىغىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v -    - - v -    - - v -    - - v -

ئىككىنچى داستان

1- مۇندىن كەتەر بولسالڭ باغداد شەھرىگە،
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.
ئاللاھ سالدى جۇدالىقنىڭ دەردىگە،
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

غەرىب، بۇ يەردىن باغداد شەھرىگە كېتەر بولساڭ ، سېنى بىر ئاللاھقا تاپشۇردۇم: ئاللاھ سېنى جۇدالىقنىڭ دەردىگە سالدى، غەرىب، مەن سېنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

2- مەن كەتەرمەن مۇندىن باغداد شەھرىگە،
كۆپ يىغلاما، سەنەمجان، كەتسەم كەلۇرمەن.
ئىلاجىم يوق ئاباسخاننىڭ زۇلمىگە،
كۆپ يىغلاما سەنەمجان، كەتسەم كەلۇرمەن.

مەن بۇ يەردىن باغداد شەھرىگە كېتىمەن، كۆپ يىغلىما، سەنەمجان، كەتسەم، يەنە قايتىپ كېلىمەن: ئاباسخاننىڭ زۇلمىنى يېڭىشكە ئىلاج قىلالمىدىم، كۆپ يىغلىما سەنەمجان، كەتسەم، يەنە قايتىپ كېلىمەن.

3- نەچە گۈن تارتۇرمەن سەنىڭ جەبرىڭنى،
سەبرى قىلا ئالمادىم داغى ھەجرىڭنى،
رازى ئەردىم تەڭرىم ئالسا جانىمنى،
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

سېنىڭ جۇدالىق دەردىڭنى قانچە ۋاقىت تارتارمەن؟ ھىجران كەلتۇرگەن دېغىڭغا ھېچ سەۋرى قىلالمىدىم: شۇ تاپتا، ئاللاھىم جېنىمنى ئالسا، رازىي ئىدىم، غەرىب، سېنى بىر ئاللاھقا تاپشۇردۇم.

4ـ مەنى كەتتى دەبان يىغلاپ ئولتۇرما،
قىزىلگۈلدەك رەڭگى رويۇڭ سولدۇرما.
دوستلار بىلسۇن، دۈشمەنلەرگە بىلدۇرمە،
كۆپ يىغلاما، سەنەمجان، كەتسەم كەلۈرمەن.

مېنى « كەتتى » دەپ يىغلاپ ئولتۇرما؛ قىزىلگۈلدەك چىرايىڭنى سولدۇرما؛ دوستلار بىلسۇن، دۈشمەنلەرگە بىلدۈرمە؛ كۆپ يىغلىما، سەنەمجان، كەتسەم، يەنە قايتىپ كېلىمەن.

5ـ كەلۈرمەن دەپ ئەقلۇ ھۇشۇم ئالۇرسەن،
كەتەرمەن دەپ جانىمغا ئوت سالۇرسەن،
ھالا بۇندىن كەتسەڭ قاچان كەلۈرسەن؟
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

«كېلىمەن» دەيسەن، ئەقىل ـ ھۇشۇمنى ئالىسەن، « كېتىمەن » دەيسەن، جېنىمغا ئوت سالىسەن؛ ھالا بۇگۇن كەتسەڭ، قاچان قايتىپ كېلەرسەن؟ غەرىب، سېنى بىر ئاللاھقا تاپشۇردۇم.

6ـ كۆڭلۈم ئەمدى بولدى مەنىڭ يۈز پارە،
سەنسىز تىرىكلىكىم يوقتۇر دۇنيادا،
ئۆلمەسەم كەلۈرمەن يەنە ئۈچ ئايدا،
كۆپ يىغلاما، سەنەمجان، كەتسەم كەلۈرمەن.

ئەمدى مېنىڭ يۈرىكىم يۈز پارچە بولۇپ كەتتى، سەنسىز بۇ دۇنيادا ياشىمايمەن؛ ئۆلمىسەم، يەنە ئۈچ ئايدا قايتىپ كېلەرمەن؛ كۆپ يىغلىما، سەنەمجان، كەتسەم، يەنە قايتىپ كېلىمەن.

7ـ سەنەم دەرلەر: سەنىڭ بىرلە ئەھدەم بار،
ئۈچ ئايغاچە كەلسەڭ ئاڭا سەبرەم بار،
كەلەلمەسەڭ يول ئۈستىدە قەبرەم بار،
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

سەنەم ئېيتىدۇ: ساڭا ۋەدە بېرىمەنكى، ئۈچ ئايغىچە قايتىپ كېلەلىسەڭ، ئاڭغىچە سەۋرەم بار. كېلەلمەسەڭ، يول ئۈستىدە قەبرەم بار. غەرىب، سەنى بىر ئاللاھقا تاپشۇردۇم.

8ـ غەرىب ئايتۇر: تەقدىر شۇنداغ بولماسا،
ئەجەل يەتىپ شۇم پەيمانەم تولماسا،
جانىم چىقىپ، تەنىم چۆلدە قالماسا،
كۆپ يىغلاما، سەنەمجان، كەتسەم كەلۈرمەن.
ـ « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

غەرىب ئېيتىدۇ: قىسمەت بولۇپ، ئەجەل يېتىپ شۇم پەيمانەم تولمىغان بولسا، جېنىم چىقىپ، تېنىم چۆلدە قالمىسىلا، مەن قايتىپ كېلىمەن، سەنەمجان، كۆپ يىغلىمىغىن!

ئۈچىنچى داستان

1 ـ يۇرت قەدرىنى شاھلار بىلمەس،
يۇرتدىن يۇرتغا ئاشماغۇنچە.
ياخشى يارنىڭ قەدرىن بىلمەس،
بىر يامانغا تۇشمەگۈنچە.

يۇرتلارنى كېزىپ باقمىغىچە پادىشاھلار ئەل ـ يۇرتنىڭ قەدرىگە يەتمەيدۇ؛ ئىنسان بىر يامانىنىڭ قولىغا چۈشمىگىچە ياخشى يارنىڭ قەدرىگە يەتمەيدۇ.

2 ـ قول ئۆزارتسام يارغا يەتمەس،
يارسىز مەنىڭ ئىشىم بۈتمەس،
كىشى مەردنىڭ قەدرىن بىلمەس،
بىر نارمەردكە تۇشمەگۈنچە.

يا قولۇمنى ئۇزاتسام، يارغا يەتمەيدۇ، يا يارسىز مېنىڭ ئىشىم پۈتمەيدۇ؛ ئىنسان بىر نامەرتنىڭ قولىغا چۈشمىگىچە مەرتنىڭ قەدرىگە يەتمەيدۇ.

3 ـ سىندۇرما مۇئمىن سەداسىن،
ئوقۇرلار بەش ۋەقت نەمازىن،
شاھلار بىلمەس يۇرت رىزاسىن،
ھاتەم بولۇپ تۇشمەگۈنچە.

مۆمىنلەرگە زۇلۇم قىلما، ئۇلار بەش ۋاخ ناماز ئوقۇيدۇ؛ پادىشاھلار ھاتەم بولۇپ يارالمىغىچە ئەل ـ يۇرتنى رازى قىلىپ بولالمايدۇ.

4 ـ خۇدا كىمگە بىر دەرد بەرۇر،
ئول دەردىگە دەرمان بەرۇر،
بەندە خۇدا دەپ يىغلاماس،
بىر دەرد ـ ئەلەم كەلمەگۈنچە.

ئاللاھ كىمگە بىر دەرد بەرسە، ئۇ دەردكە بىر شىپالىق بېرىدۇ؛ بەندە بېشىغا بىر دەرد ـ ئەلەم كەلمىگىچە « ئاللاھ » دەپ يىغلىمايدۇ.

5 ـ شاھى ئاباس دەر: مەن بىلمەدىم،
غەرىب ھالىن ھەم سورمادىم،
ئىشق ئوتىنى مەن بىلمەدىم،
ئۆز باشىمغا كەلمەگۈنچە.

ـ « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

ئاباس شاھ دەيدۇ: ئۆز بېشىمغا كەلمىگىچە ئىشق ـ مۇھەببەت ئوتىنىڭ نېمىلىكىنى بىلمەپتىمەن، شۇڭا غەرىبنىڭ ھالىنىمۇ سورىيالماپتىمەن.

تۆرتىنچى داستان

1 ـ ئەي يارانلار، دىيار بەكىر شەھرىدە،
ئەقلىم ئالدى قارا كۆزلۈك بىر پەرى.
سەلام قىلدى ئىككى قولى كۆكسىدە،
ئەقلىم ئالدى قارا كۆزلۈك بىر پەرى.

ئەي دوستلار، دىيار بەكىر شەھرى ( تۈركىيەنىڭ شەرقىي جەنۇبىي رايونىدىكى بىر شەھەر ) دە، قارا كۆزلۈك بىر پەرى سۈپەت قىز ئىككى قولىنى كۆكسىگە قويۇپ تۇرۇپ، بىر سالام قىلدى ـ دە، ئەقىل ـ ھۇشۇمنى ئۇۋلىۋالدى.

2ـ چەشمەنىڭ لەبىدە كۆردۈم مەن ئانى،
تىللا تارغاقىدا تارار ساچىنى،
كىمگە ئايتاي، كىمگە يىغلاي دەردىنى،
قانىم تۆكتى قارا كۆزلۈك بىر پەرى.

مەن ئۇنى بۇلاقنىڭ لېۋىدە، ئالتۇن تاغاق بىلەن چېچىنى تاراۋاتقان ھالدا كۆردۈم. ئۇ بەجايىكى جېنىمنى ئالدى، قېنىمنى تۆكتى، ئەمدى كىمگە يىغلاپ ئېيتاي بۇ دەردىمنى؟

3ـ ھۇرلار ئانچە بولماس جەننەت ئىچىندە،
كۆرگەن كىشى قالۇر ھەسرەت ئىچىندە.
تەئزىم قىلدى دىيدار فۇرسەت ئىچىندە،
ئەقلىم ئالدى قارا كۆزلۈك بىر پەرى.

جەننەتتىكى ھۆرلەرمۇ ئۇنچىلىك چىرايلىق بولماس، كۆرگەن ئادەم ھەسرەتتە قالىدۇ؛ شۇ كۆرۈشكىنىمىزدە، ئۇ قارا كۆزلۈك پەرى ماڭا تەزىم قىلدى ـ دە، گويا ئەقىل ـ ھۇشۇمنى ئالدى.

4ـ شاھ ئابباسخان دەر: بۇ جاننى نەيلەيىن،
ئۆلگۈنچە شول يارنى كۆرۈپ ئۆلەيىن،
ئاشىقلىقنىڭ يولىن ئەمدى بىلەيىن،
ھەيران قىلدى جادۇ كۆزلۈك بىر پەرى.
ـ « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

شاھ ئابباس خان ئېيتىدۇ: بۇ جاننى ئەمدى قانداق قىلاي، ئۆلۈپ كەتكىچە شۇ يارنى بىر كۆرۈپ ئۆلەي، ئاشىقلىقنىڭ يولىنى ئەمدى بىلىۋاتىمەنكى، ئۇ جادۇ كۆزلۈك پەرى مېنى ھەيران قىلدى.

بەشىنچى داستان

1 ـ زۇلمۇڭ بىلەن قەبا فەلەك،
كۆزدە ياشىم قان ئەيلەدى.
يۈسۈف كەبى زىلەيخادەك،
مەسكەنىم زىندان ئەيلەدى.

قوپال پەلەك خۇددى يۈسۈپ - زىلەيخالارنىڭ ئۆي - ماكانىنى زىندان قىلغاندەك زۇلۇم قىلىپ، مېنى قانلىق يىغلاتتى.

2- ھەركىم ئەگەر سۆيسە ئۇنى،
سۆيەر كۆرۈپ ئاخىر ئۇنى،
ئىسمائىلدەك بىر كۈن مەنى،
بىر يولى قۇربان ئەيلەدى.

كىمكى ئۇنى سۆيسە، ئۇمۇ ئاقىبەت ئۇنى سۆيىدۇ؛ خۇددى ھەزرەتى ئادەم ئىسمائىلنى قۇربانلىق قىلغاندەك، ئۇمۇ مېنى بىر يولىلا قۇربانلىق قىلىۋەتتى.

3- قەنى ئول ھەزرەتى ئادەم،
قەنى ئول سەرۋەرى ئالەم،
رەسۇلغا بولغان ئول ماتەم،
ئۇلارنى گىريان ئەيلەدى.

قېنى، ئۇ ھەزرەتى ئادەم، قېنى، ئۇ ئالەمنىڭ سەردارى؟ رەسۇلۇللاھقا تۇتۇلغان ماتەم ئۇلارنى راسا يىغلاتتى.

4- ھەركىم ئاڭا كۆڭۈل باغلار،
كەچە - كۈندۈز كۆيۈپ يىغلار،
بۇلبۇل بوستاننى داغلاپ،
گۈللارنى خەزان ئەيلەدى.

- « بەھرام - دىلئارام » داستانىدىن.

كىمكى ئۇنىڭغا كۆڭۈل باغلىسا، خۇددى شەيدا بۇلبۇل بوستاننى داغلاپ گۈللەرنى خازان قىلغاندەك، ئۇنىڭ ئوتىدا كۆيۈپ، كېچە - كۈندۈز يىغلايدۇ.

مەشرەب

بىرىنچى مەشرەب

1- ئەي پەرى يۈزلۈك بەگىم، جانلار فىدا بولسۇن ساڭا،
دۇنيادا ھۆسن ئاتى بار ئەركەن، بەقا بولسۇن ساڭا.

ئەي پەرى يۈزلۈك گۈزىلىم، ساڭا جانلار پىدا بولسۇن؛ دۇنيادا « گۈزەللىك » دېگەن سۆزلا بولىدىكەن، ئۇ ساڭا مەڭگۈ خاس بولسۇن.

2- ھەددى مەخلۇقاتدىندۇر نارى ئول ھۆسنۇ جەمال،
ئولكى يوقتۇر رەھم ئەرۇر، بۇ ھەم ئەتا بولسۇن ساڭا.

سېنىڭدە رەھىم - شەپقەت بولمىسىمۇ، لېكىن پۈتكۈل مەخلۇقاتلار ئېرىشەلىشى مۇمكىن بولمىغان ھۆسن - جامال باركى، تەڭرى بۇنىمۇ ساڭا بەخشەندە قىپتۇ.

3- ئەيمەنىپ ھاسىد تىلىدىن، دەست بەرمەس چۈن سەلام،
كۆز ئۇچى بىرلە يىراقتىن مەرھەبا بولسۇن ساڭا.

ھەسەتخورنىڭ تىلىدىن ئەيمىنىپ، سالاملاشقىلىمۇ بولمايدۇ، شۇڭا كۆز ئۇچى بىلەن يىراقتىن ساڭا « مەرھابا » دەيمەن.

4- چۈن ۋەفاسىزلەرگە بەرمىشلەر ئەزەلدە كۆركىنى،
بۇ كەمالى ھۇسن ئىلە قاندىن ۋەفا بولسۇن ساڭا.

تەڭرى ئەزەلدە كۆركەملىكنى ۋاپاسىزلارغا بەرگەنىكەن، ھالبۇكى بۇنچىۋالا تولغان گۈزەللىك بىلەن سەندە قانداقمۇ ۋاپا بولسۇن؟

5- بىر قىيا باقساڭ زەكاتى ھۇسن ئۈچۈن،ئەي كۆركە باي،
لۇتفىئى مىسكىندىن ئۆلگۈنچە دۇئا بولسۇن ساڭا.
- لۇتفىي.

ئەي گۈزەللىككە باي نازىنىن، ھۆسن جامالىڭنىڭ زاكىتى ئۈچۈن بولسىمۇ بىر قېتىم قىيا باقساڭ، بۇ بىچارە لۇتفىي ساڭا ئۆلگىچە دۇئا قىلاتتى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-v -    - - v -    - - v -    - - v -

* * * * *

1- كەل، ئەي دىلبەر، بەيان ئەيلەي ساڭا بىر - بىر جۇدالىغنى،
كى شايەد رەھم ئەتىپ، سالساڭ ئۆزۈڭگە ئاشنالىغنى.

ئى دىلبەر، كەلگىن، ساڭا جۇدالىقنىڭ نېمىلىكىنى بىر بايان قىلىپ بېرەي؛ رەھىمىڭ كېلىپ، مېنى ئۆزۈڭگە ئاشنا قىلساڭ ئەجەب ئەمەس.

2- تەمامى خانۇمانىمدىن كەچىبان بىر سەنى دەرمەن،
ئۆزۈڭدىن ئۆزگە بىلمەيدۇر، ئۆزۈڭ بىلگىل جۇدالىغنى.

پۈتكۈل مال - مۈلكۈمدىن كېچىپ بىر سېنى دەپلا يۈرىمەن؛ بۇ خىل جۇدالىقنىڭ نېمىلىكىنى سەن ئۆزۈڭلا بىلىپ قويساڭ بولىدۇ.

3- كى سەندىن ئۆزگەنى دەمەم، قەسەم بىللاھ، جانىمغا
جەفالار ئەيلەمە، ئەي ماھ، ماڭا بەرگىل سەفالىغنى.

ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، مەن سەندىن باشقىنى دېمەيمەن؛ ئەي ئاي، ماڭا پاكلىق كۆرسەتكى،

جېنىمغا جاپا سالما.

4ـ سۈلەيمان تەختىگە جەمشىدنىڭ جامىغا بەرمەسمەن،
قولۇمدا كاسەئى چۇبىن ساڭا قىلسام گەدالىغنى.
سېنى سۈلايماننىڭ تەختىگىمۇ، جەمشىتنىڭ قەدەھىگىمۇ تېگىشمەيمەن؛ قولۇمدا ياغاچ ئاياق ( قاچا )، سېنىڭلا گادىيىڭ بولسام دەيمەن.

5ـ ئايا ئەي رەھىمسىز زالىم، جەفاجۇ كۆزلەرى جەللاد،
نىگارا، مەشرەبىڭگە قىلماغايسەن بىۋەفالىغنى.
ـ مەشرەب.
ئەي رەھىمسىز زالىم، جاپا سالغۇچى، كۆزلىرى جاللات يار، مەشرەبىڭگە ۋاپاسىزلىق قىلمىغايسەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v

ئىككىنچى مەشرەب

1ـ تا كىيدى قىزىل، ئۆزىنى زىبىا قىلايىن دەپ،
ئوت ياقتى جەھان مۇلكىدە غەۋغا قىلايىن دەپ.
ئۆزىنى زىبا قىلىمەن دەپ قىزىل كىيىنگەندى، نەتىجىدە، جاھان مەملىكىتىگە غەۋغا ئوتىنى ياققان بولدى.

2ـ مەششاتە بىلە جىلۋەدە كۆرسەتتى قەددىنى،
مەندەك نەچە دىۋانەنى شەيدا قىلايىن دەپ.
مەندەك نەچچە مەجنۇننى شەيدا قىلاي دەپ، پەرداز قىلىپ، جىلۋە بىلەن بويىنى كۆرسەتتى.

3ـ زىبا سەنەمىم گۇل يۈزىدىن پەردەنى ئاچتى،
ئالەم ھەمە كۆز سالدى تەماشا قىلايىن دەپ.
ئۇ گۈزەل سەنىمىم گۈل يۈزىدىن پەردىنى ئاچتى، پۈتكۈل ئالەم ئۇنى تاماشا قىلىش ئۈچۈن كۆز تىكتى.

4ـ زۇلفىنى تاراپ، قاش ئۇچۇرۇپ، جىلۋەلەر ئەتتى،
ئاشۇبى بەلا فىتنەنى بەرپا قىلايىن دەپ.
بالا ـ قازا ۋە پىتنە ـ پاسات ئوتلىرىنى ياندۇرۇش ئۈچۈن، چاچلىرىنى تاراپ، قاشلىرىنى ئېتىپ،

جىلۋىلەر قىلدى.

5 ـ تا ئەيلەدىم ئالدىغا بارىپ ئەرزى نىيازىم،
چىن سالدى جەبىنىغە تەمەننا قىلايىن دەپ.

مەن ئۇنىڭ ئالدىغا بېرىپ ھاجەتمەنلىكىمنى ئىزھار قىلغانىدىم، ئۇ ئۆزىگە تەمەننا قويۇپ، قوشۇمىسىنى تۈردى.

6 ـ مەستانە سەمەند سەكرەتە كەلدى شاھى خۇنزىر،
شەمشىرى جەفانى يەنە بۇررا قىلايىن دەپ.

ئۇ قان ئىچكۈچىلەرنىڭ شاھى جاپا شەمشىرىنى ئۆتكۈرلەشتۈرۈش ئۈچۈن، مەستلەرچە ئات چاپتۇرۇپ كەلدى.

7 ـ كۆپ يىلكى بۇ قۇل خىزمەتىنى قىلمادى بەرجا،
كەلدىكى غەزەب بىرلە چۇ سەزا قىلايىن دەپ.

كۆپ يىلدىن بېرى بۇ قۇل ئۇنىڭ خىزمىتىنى بەجا كەلتۈرەلمىگەنىدى، شۇڭا « سازايى قىلاي » دەپ، غەزەپ بىلەن يېتىپ كەلدى.

8 ـ باشىمنى كەسىپ ئالغىلۇ خۇشھال بولۇپ كەت،
قانىمنى تۆكۈپ لالەئى سەھرا قىلايىن دەپ.

بېشىمنى كېسىۋالغىن ـ دە، قېنىمنى تۆكۈپ سەھرادىكى لالىگە ئوخشىتىپ قويغانلىقىڭدىن خۇشال بولۇپ كەت.

9 ـ خەنجەر قولىدا مەشرەبىن ئۆلتۈرگەلى كەلدى،
غەۋغايى قىيامەتنى ھۆۋەيدا قىلايىن دەپ.
ـ مەشرەب.

ئۇ «قىيامەت غەۋغاسىنى پەيدا قىلاي» دەپ، خەنجەرنى كۆتۈرگەن ھالدا، مەشرەبنى ئۆلتۈرىۋەتكىلى كەلدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى ئەخرەب مەكفۇفى مەھزۇف
مەفئۇلۇ    مەفائىيلۇ    مەفائىيلۇ    فەئۇلۇن

– – v    v – – v    v – – v    v – –

# راك مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ تېكىستلىرى بىر پۈتۈن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستىلوگىيىسى گەۋدىسى بويىچىمۇ، شۇنداقلا ھەر بىر مۇقام ئۆز ئالدىغا بىر ئايرىم بۆلەك بولۇش سۈپىتى بىلەنمۇ روشەن ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە. شۇڭا، بىز بۇ يەردە، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن كىچىك ماۋزۇلار ئاستىدا، قىسقىچە تەتقىقات يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

راك مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. راك مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 236 مىسرا، « داستان » قىسمى بەش داستان 97 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 38 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 368 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىستى ئەڭ ئۇزۇن مۇقام ھېسابلىنىدۇ.

ئىككىنچى. راك مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي، شاھ مەشرەب، سادىقىي، قەلەندەر، مەھزۇن، ھۇۋەيدا، ئايازىي، مەشھۇرىي ۋە ئوبەيدۇللاھ لۇتفىي بولۇپ جەمئىي 9 شائىرنىڭ 21 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر21 غەزەلنىڭ 7 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. بۇ ھال ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ بىرىنچىسى بولغان راك مۇقامى تېكىستلىرىدىكى غەزەللەرنىڭ ئۈچتىن بىر قىسمىنى نەۋائىي غەزەللىرى ئىگىلىگەنلىكىمۇ بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ.

ئۈچىنچى. راك مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي بەش داستان بولۇپ، مەزكۇر بەش داستاننىڭ ئۈچ دانىسى « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن پارچىلاردىن تەشكىل تاپقان. روشەنكى، بۇ ھال « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىنىڭ ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدىكى ئورنى ۋە سالمىقىنى بىلدۈرىدىغان بىر ئۆزگىچىلىك سانىلىدۇ، ئەلۋەتتە.

تۆرتىنچى. راك مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمى كلاسسىك شائىرلارنىڭ يازما ئەدەبىياتقا خاس بولغان شېئىرلىرىدىن تەشكىل تاپقان. ئەمما بۇ شېئىرلار خەلق قوشاقلىرى ۋە خەلق داستانلىرىغا ئوخشاش تىلىنىڭ يەڭگىل، ئاممىباب ۋە چۈشىنىشلىك بولۇشى بىلەن خاراكتېرلىنىپ تۇرىدۇ. ئالايلۇق، بۇ قىسىمدا بېرىلگەن ئوبەيدۇللاھ لۇتفىينىڭ « ئەي پەرى يۈزلۈك بەگىم، جانلار فىدا بولسۇن ساڭا » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىت ( ئون مىسرا ) لىك غەزىلىدە جەمئىي ئەللىك ئىككى دانە سۆزلەم ئىشلىتىلگەن بولۇپ، ئۇنىڭ ئىچىدە، « ھاسىد » ( ھەسەت قىلغۇچى )، «دەست بەرمەك » ( رويابقا چىقماق، بولماق ) دېگەن بىر قانچە سۆزدىن باشقا، ھەممىسى ئاۋام خەلقمۇ ئاڭلاپ چۈشىنەلەيدىغان ئاممىباپ سۆزلەردىن تەركىپ تاپقان. ئۇندىن باشقا، شائىر مەشرەپنىڭ « كەل ئەي دىلبەر، بەيان ئەيلەي ساڭا بىر - بىر جۇدالىغنى » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزىلىمۇ، شۇنداقلا « تا كىيدى قىزىل ئۆزىنى زىبا قىلايىن دەپ »

مىراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك غەزەلىمۇ ئوخشاشلا يۇقىرىقى خۇسۇسىيەتلەرنى ئۆزىگە مۇجەسسەم قىلىپ تۇرغانلىقى بىلەن گەۋدىلىك كۆرۈلىدۇ. ( قاراڭ: ئە ئۇ م ت 67 ـ 74 ـ بەتلەر )

بەشىنچى. راك مۇقامىدا، ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىن ئىككى پارچە تەرەننۇم قىلىنغان بولۇپ، ئۇلار مەزكۇر مۇقامنىڭ "كىچىك سەلىقە" قىسمىغا بېرىگەن «ئاق ئالما، قىزىل ئالما» مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان جەمئىي سەككىز مىسرالىق قوشاق بىلەن، «سەنىڭ جانىڭ مەنىڭ جانىم بىر جان ئەمەسمۇ» مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك قوشاقتىن ئىبارەت. بۇ قوشاقلاردا، ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تەسەۋۋۇرغا باي خىسلىتى ۋە شوخ، جۇشقۇن مىللىي خاراكتېرى سۈرەتلەنگەندۇر.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

بىرىنچى مۇقام راك مۇقامى تېكىستلىرى باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان.

يازما ئەدەبىياتقا تەئەللۇق قىسمىدا، ئەلىشىر نەۋائىينىڭ 7 دانە غەزىلى بېرىلگەن بولۇپ، بۇلار پۈتكۈل مۇقامدا بېرىلگەن ئومۇمىي غەزەللەرنىڭ 34% نى تەشكىل قىلىدۇ. بۇ يەردىكى نەۋائىي غەزەللىرى ئومۇمەن قىلىپ ئېيتقاندا، تۆۋەندىكىدەك خۇسۇسىيەتلەر بىلەن ئالاھىدە جىلۋىلىنىپ تۇرىدۇ:

بىرىنچى. « ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئىسى ئەنۋارۇل ھۇدا » بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىق غەزىلى ساپ ئەرەبچە جۈملىدىن تەركىب تاپقان مىسرا بىلەن باشلىنىپ، يەنە ئەرەبچە جۈملىدىن دېگۈدەك تەشكىل تاپقان مىسرا بىلەن ئاخىرلاشقان غەزەل بولۇش سۈپىتى بىلەن، مۇقام تېكىستلىرى ئىچىدە ئالاھىدە خاراكتېرلىنىپ تۇرىدۇ. مەسىلەن:

باش بېيىت:

ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئىسى ئەنۋارۇلھۇدا،
يار ئەكسىن مەيدە كۆر دەپ جامدىن چىقتى سەدا.

يېشىمى: قەدەھتىكى شارابقا چۈشكەن قۇياش شولىسىدىن ھىدايەت نۇرى چاقنىدى، جام ـ قەدەھتىن: « يار شولىسىنى شارابتا كۆرگىن » دېگەن سادا چىقتى.

شەرھ: بۇ بېيىتتىكى بىرىنچى مىسرا مۇكەممەل بىر ئەرەبچە جۈملە بولۇپ، «ئەشرەقەت » كەلىمىسى بۇ جۈملىنىڭ ئاپال سىغىلىق پېئىلى، «ئەنۋارۇل ھۇدا» بولسا، جۈملىنىڭ ئىگىسى: «مىن» ئالدى قوشۇلغۇچى: «مىن ئەكسى شەمسىل» بىرىكمىسى ئەرەبچىدە «جار ـ مەجرۇر» دېيىلىدىغان ھالەت بۆلەك بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. بىز پەقەت مۇشۇ گراماتىكىلىق بىرلىك ۋە بۆلەكلەرنى تىل قائىدىسى بويىچە چۈشىنىلگەن چېغىمىزدىلا، ئاندىن مەزكۇر بېيتقا يۇقىرىقىدەك توغرا يېشىم بېرەلەيمىز.

چۈشۈرگە بېيىت:

تەشنە لەب ئۆلما نەۋائىي چۈن ئەزەل ساقىيسىدىن،
«ئىشرەبۇ يا ئەييۇھەلئەتشان » كەلۇر ھەر دەم نىدا.

يېشىمى: ئى نەۋائىي، چاڭقاپ يۈرمە! تەقدىر ساقىيسىدىن: « ئەي تەشنالار، ئىچىۋېلىڭلار!» دېگەن نىدا ھەر دەم كېلىپ تۇرىدۇ. ( قاراڭ: ئە ئۇ م ت 4 ـ 7 ـ بەتلەر )

شەرھ: « ئىشرەبۇ يا ئەيىيۇھەلئەتشان » مۇ ئوخشاشلا ئەرەبچىدە مۇكەممەل بىر جۈملە ھېسابلىنىدۇ. بۇ جۈملىنىڭ ئىگىسى " ئەتشان "( چاڭقاپ كەتكەنلەر، سۇسىز قالغانلار )، خەۋىرى " ئىشرەبۇ " ( ئىچىڭلار ). " يا ئەيىيۇھە " بولسا، چاقىرىق ئۇقۇمىنى بىلدۈرىدىغان ئۈندەش سۆز بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.

ئىككىنچى. « ساقىيا مەن يۇتمىغان خۇنابى ھىجران قالدىمۇ » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىق غەزەلدە، ئەلىشىر نەۋائىينىڭ ئۆزىگە خاس بولغان ئوبرازلىق تەپەككۇر ئىستىداتى نامايان قىلىنغان دېسە بولىدۇ. مەسىلەن:

ئەي كۆڭۈل بۇ گۇلشەن ئەترافىغا باقكىم، غۇنچەئى ـ

كىم كۆڭۈل جەمئ ئەيلەدى بولماي پەرىشان قالدىمۇ؟

يېشىمى: ئەي، كۆڭۈل، بۇ گۈلشەن تەرەپكە قاراپ باققىنا! غۇنچىمۇ باشتا بەرگىلىرىنى تۈگۈپ خاتىرجەمغىنا تۇرغانىدى، كېيىن ئۇ ئېچىلىپ پەرىشان بولماي قالدىمۇ ئاخىر؟ ( قاراڭ: « ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى » (ئە ئۇ م ت ) 10 ـ بەت )

شەرھ: روشەنكى، بۇ يەردە، ئەلىشىر نەۋائىي باشتا تۈگۈلۈپ تۇرغان گۈل بەرگىلىرىنىڭ كېيىن بەرق ئۇرۇپ ئېچىلىشىنى باشتا خاتىرجەم تۇرغان كۆڭۈلنىڭ كېيىن پەرىشان بولۇپ چېچىلىشىغا ئاڭسىزقىنا ئوخشاتقان. بۇ ئارقىلىق، ئەدەبىي تىلدىكى « پەرىشان » سۆزىنىڭ ئۇقۇم مەنبەسىنى ئوبرازلىق قىلىپ، شەرھلەپ بەرگەن.

ئۈچىنچى. « چەككەندە نەققاشى قەزا ئول سەرۋى گۇلرۇخ سۈرەتىن » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك غەزەلدە، غايىۋى يارنىڭ ۋىسالىغا يېتىشنى دىلىغا پۈككەن ئىنساننىڭ ( ئۆزىنىڭ غايىسىنى ئەمەلگە ئاشۇرۇش يولىدىكى پائالىيەتتە ) جەزمەن كەسكىن، قەتئىي ۋە دادىل بولۇشى لازىملىقىنى ئاجايىپ ئۆتكۈر ۋە پاساھەتلىك تىل بىلەن ئىپادىلىگەن. مەسىلەن:

جەننەتغە قىلماسەمەن نۇزۇل ئول كوي ئارا تاپسام ۋۇسۇل،

دەۋزەخنى ئەيلەرمەن قەبۇل ئەمما يوق ئانىڭ فۇرقەتىن.

يېشىمى: ئەگەر ئۇ كوچىدا يارنىڭ ۋىسالىغا يېتىدىغانلا بولسام، جەننەتكە كىرمىسەممۇ مەيلى. بۇ ھالدا، دوزاخنى قوبۇل قىلسام قىلىمەنكى، ئۇ ياردىن مۇتلەق ئايرىلمايمەن.

شەرھ: يارنىڭ ۋىسالىغا يېتىش مەن ئۈچۈن شۇ قەدەر مۇقەددەس ئىشكى، ئۇنى رېئاللىققا ئايلاندۇرۇش يولىدا، ھەر قانداق زور بەدەل تۆلەشكە، ھەر قانداق راھەت ـ پاراغەتتىن كېچىشكە رازىمەن.

بولغىل نەۋائىي روبەرو قىلغىل فەنا كويىن پەناھ،

تەرك ئەيلە زۇھدۇ خانەقاھ قىل دەير پىرى خىزمەتىن.

يېشىمى: ئى نەۋائىي، ھېچ ئىككىلەنمەي فەنا بولۇش ( ئۆزلۈكنى يوقىتىشتىن ئىبارەت غايىۋى مەنزىلگە يېتىش ) كوچىسىنى ئۆزۈڭگە پاناھگاھ قىل. بۇ ھالدا، تەقۋادارلىقنىمۇ، خانىقانىمۇ تاشلاپ، ( ۋەھدەت شارابى ساتىدىغان ) مەيپۇرۇشنىڭ خىزمىتىنى قىلغىن! ( قاراڭ: ئە ئۇ م ت 15 ـ 16 ـ 17 ـ بەتلەر )

شەرھ: ئىنسان مۇئەييەن يۈكسەك نىيەتنى ئەمەلىيەتكە ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن قەتئىي ئىرادىگە كەلسىلا ھەممە پۈتكەن بولمايدۇكى، ئۇ غايىۋى ئىستەكنى زۇرۇر پائالىيەت، ئىخلاسلىق خىزمەتتە ئەمەلىيلەشتۈرۈش كېرەك بولىدۇ.

تۆرتىنچى. راك مۇقامىنىڭ « جۇلا » ۋە « سەنەم » قىسىملىرىغا بېرىلگەن « شوخ ئىكى غەزالىڭنى ناز ئۇيقۇسىدىن ئويغات » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزەلدە،

ئالدى بىلەن،ئۆزى كۆيگەن ۋە يۈرەكتىن سۆيگەن سەنەم قىزنىڭ گۈزەل رۇخسارى، ئۆزىنىڭ ئۇنىڭغا بولغان تەلپۈنۈشى، ۋىسال ئارمىنىدا زارىقىشى قاتارلىق نازۇك تۇيغۇلار تولىمۇ يارقىن، يېقىشلىق ۋە لەۋەن شېئىرىي تىل بىلەن بايان قىلىنغان. مەسىلەن:

شوخ ئىكى غەزالىڭنى ناز ئۇيقۇسىدىن ئويغات،
تا ئۇيقۇلارى كەتسۇن گۈلزار ئىچىدە ئوينات.

يېشىمى: ئىككى شوخ كىيىكىڭنى نازلىق ئۇيقۇسىدىن ئويغاتقىن. ئۇلارنى گۈلزارلىقتا ئويناتقىنكى، ئۇيقۇلىرى ئېچىلسۇن.

تىشلەپكى ساچىڭ ئۆردۈڭ، ئاچقاندا پەرىشان قىل،
ئافاق سەۋادىندا جان رايىھەسىن بۇترات.

يېشىمى: چېچىڭنى چىشلەپلا ئۆرۈدۈڭ. يەشكەندە كەڭ يايغىن ــ دە، ‹ بۇنىڭ بىلەن› ئۇنىڭ جان ھىدىدەك خۇش پۇرىقىنى ئالەمگە تارقاتقىن.

ئارەز قۇياشىن ئاچىپ ئەشكى قۇرۇغان كۆزنى،
كۆپ ھەجرىدە يىغلاتتىڭ بىر ۋەسلىدە ھەم يىغلات.

يېشىمى: قۇياشتەك نۇرانە چىرايىڭنى ئاچقىن ــ دە، پىراقىدا كۆپ يىغلىتىپ ياشلىرىنى قۇرۇتىۋەتكەن كۆزۈمنى ئۇنىڭ ۋىسالىغا يېتىش شادلىقى بىلەنمۇ بىر يىغلاتقىن. ( قاراڭ: ئە ئۇ م ت 23 ــ 25 ــ بەتلەر )

روشەنكى، بۇ مىسرالار نامايەن قىلغان ئىپادىدىكى پاساھەت بىلەن شېئىرىي پىكىردىكى كامالەت ھەقىقەتەنمۇ مىسلىسىزدۇر.

بەشىنچى. راك مۇقامىنىڭ « بىرىنچى كىچىك سەلىقە » قىسمىنىڭ «بىرىنچى ئاھاڭ»ى ئۈچۈن بېرىلگەن « يەنە نە چىھرەغە ئوت سالدى مەيكى، ھەيرانمەن » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزەلىدە، « مەن » نىڭ مۇھەببەت ئوتىدا كۆيۈپ، ئىشق چۆلىدە پەرىشان بولۇپ، ئاخىردا، تەركىيۇرت قىلىپ، بېشىنى ئېلىپلا چىقىپ كەتكەنلىكى ئوبرازلىق بايان قىلىنغان. مەسىلەن:

ئۈچۈركى ئەي قۇيۇن، ئول ئاي باشىغا ئەۋرۇلۇرمەن،
بۇ دەمكى يولىدا تۇفراغ بىرلە يەكسانمەن.

يېشىمى: شۇ تۇرۇقتا مەن ئۇنىڭ يولىدا تۇپراق بىلەن بىرلىشىپ كەتتىم. ئەي قۇيۇن، مېنى ئۇچۇرغىن ــ دە، ئۇ ئاينىڭ بېشىدىن بىر ئايلىنىۋالاي.

ۋۇھۇش ئارا مەنى دەشت ئىچرە كۆردى چۇن مەجنۇن،
تەسەۋۋۇر ئەتتىكىم ئول خەيلغە نىگاھبانمەن.

يېشىمى: مەجنۇن مېنى باياۋاندىكى ۋەھشىي ھايۋانلار ئارىسىدا كۆرۈپ، « شۇ ھايۋانلار تۈپىنىڭ چوپانى ئوخشايدۇ » دەپ تەسەۋۋۇر قىلدى.

نەۋائىي ئەمدى قىلۇرمەن ھىجاز ئاھەنگى،
ساغىنماغىل يەنەكىم ئازىمى خۇراسەنمەن.

يېشىمى: مەن نەۋائىي ئەمدى مەككىگە قاراپ ماڭدىم، « ئۇ خۇراسانغا يەنە قايتىپ كېلىدۇ » دەپ ئويلاپ قالمىغىن.

ناھايىتى ئېنىقكى، بۇ مىسرالاردا ئاشىقنىڭ تەقەززالىقى بىلەن پىداكارلىقى يېتىك شائىرانە تۇيغۇغا تويۇنغان كەلىمىلەر بىلەن گۈزەل بايان قىلىنغاندۇر.

ئالتىنچى. « بىرىنچى كىچىك سەلىقە » نىڭ « ئىككىنچى ئاھاڭ »نىغا تېكىست قىلىپ

بېرىلگەن « ھەيھاتكىم، بىراۋ غەممىدىن زارمەن يەنە » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلدە بولسا، مەشۇق مۇھەببىتىدە كۆيۈپ پۇچىلانغان ئاشىقنىڭ ئىشق ئىگىلىرى ئۈچۈن چۈشىنىشلىك بولغان پاراكەندە ۋە ئىزتىراپلىقتا چۆمگەن ھالىتى تولىمۇ جانلىق ۋە ئوبرازلىق كەلىمىلەر بىلەن قايىل قىلارلىق قىلىپ بايان قىلىنغان. مەسىلەن:

ھەيھاتكىم، بىراۋ غەممىدىن زارمەن يەنە،
فەريادكىم بەلاغا گىرىفتارمەن يەنە.

يېشىمى: ۋاي دەرىغ، بىرسىنىڭ غېمىدىن يەنە قاقشايمەن. ۋاي دات، يەنە بالاغا گىرىپتار بولۇپ قالدىم.

ھەر كەچە بىر قۇياش غەممىدىن، غۇسسە تاشىدىن،
باشتىن ئاياق سىپىھردەك ئەفگارمەن يەنە.

يېشىمى: ھەر كېچىسى ئوخشاشلا بىر قۇياش غېمىدە، بالا - قازا تېشىنىڭ قايغۇسىدا، پۈتۈن جىسمىم ئاسماندەك يارا بولۇپ كېتىدۇ.

ئاغزىم قۇرۇپ، دەمىم تۇتۇلۇپ، سەكرەسەم نە تاڭ،
كىم تەلبە چابۇكۇمغا جىلاۋدارمەن يەنە.

يېشىمى: ئاغزىم قۇرۇپ، دېمىم سىقىلغانلىقىدىن سەكرەپ كەتسەم ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس. چۈنكى، مەن يەنە تەلۋە چەۋاندازىمغا ئات يېتىلىگۈچى بولدۇم شۇ.

ئەقىل ئىتتى، ھۇش كەتتى، كۆڭۈل كۆيدى، جان چىقتى،
شۇكىر ئەت، نەۋائىياكى، سەبۇكبارمەن يەنە.

يېشىمى: ئەقىل - پاراسەت يىتتى، ھۇش - خۇد يوقالدى، يۈرەك كۆيۈپ كەتتى، جان تەندىن چىقتى. بۇ ھال بىلەن ئى نەۋائىي، ئەمدى ھەممىدىن قۇتۇلۇپ، يېنىكلەپ قالدىڭ، شۇكۇل قىلغىن!

شېئىرنى چۈشىنىدىغان ھەر قانداق بىر ئادەم ئۈچۈن ئايانكى، بۇ مىسرالاردا، ئىشق ئوتىدا پۇچىلانغان ئاشىقنىڭ نەق ھالىتى ھەقىقەتەنمۇ پاساھەت دادىغا يەتكۈزۈپ بايان قىلىنغاندۇر.

يەتتىنچى. راك مۇقامىنىڭ « ئىككىنچى كىچىك سەلىقە » قىسمىغا تېكىست قىلىپ بېرىلگەن « كەچە كەلگۈمدۇر دەبان ئول سەرۋ گۈلرو كەلمەدى » مىسراسى بىلەن باشلانغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلدە، ئاشىقلىقتا ئىنتىزار بولۇش دېگەننىڭ قانداق بولىدىغانلىقى، تەقەززالىق دېگەننىڭ نېمە ئىكەنلىكى ۋە ئىنتىزار بولۇش بىلەن تەقەززا بولۇشنى يېگىشىنىڭ ئامال - چارىسىنىڭ نېمە ئىكەنلىكى قاتارلىقلارغا ئاجايىپ تاتلىق ۋە ئوبرازلىق پىكىرلەر بىلەن جاۋاب بەرگەن. مەسىلەن:

كەچە كەلگۈمدۇر دەبان ئول سەرۋ گۈلرو كەلمەدى،
كۆزلەرىمغە كەچە تاڭ ئاتقۇنچە ئۇيقۇ كەلمەدى.

يېشىمى: ئۇ كېلىشكەن گۈل يۈزلۈكۈم « كەچتە كېلىمەن » دەپ قويۇپ، كەلمىدى. شۇ سەۋەبتىن كېچە تاڭ ئاتتىقچە كۆزۈمگە ئۇيقۇ كەلمىدى.

لەھزە - لەھزە چىقتىمۇ چەكتىم يولىدا ئىنتىزار،
كەلدى جان ئاغزىمغا - يۇ، ئول شوخ بەدخۇ كەلمەدى.

يېشىمى: دەمموُدەم سىرتقا چىقىپ، ئىنتىزارلىق بىلەن يولىغا قارىدىم. تەقەززالىقتىن جېنىم ئاغزىمغا كېلىپ قالدى - يۇ، بىراق ئۇ بەتخۇي شوخ يار كەلمەي قويدى.

كۆزلەرىڭدىن نەچە سۇ كەلگەي دەپ ئۆلتۇرمەڭ مەنى،

كىم بارى قان ئەردى كەلگەن بۇ كەچە سۇ كەلمەدى.

يېشىمى: « ھەر قانچە بولسىمۇ، كۆزۈڭدىن كېلىدىغىنى سۇغۇ شۇ » دەپ مېنى ئۆلتۈرىۋەتمەك ئەمدى. چۈنكى بۇ ئاخشام كۆزۈمدىن كەلگىنى سۇ ئەمەس، ھەممىسى قان بولىۋاتىدۇ.

ئى نەۋائىي بادە بىرلە خۇررەم ئەت كۆڭلۈڭ ئۆيىن،

نە ئۈچۈنكىم بادە كەلگەن ئۆيگە قايغۇ كەلمەدى.

يېشىمى: ئەي نەۋائىي! مەي بىلەن كۆڭلۈڭ ئۆيىنى شاد قىلغىن. چۈنكى، مەي كەلگەن ئۆيگە غەم - قايغۇ كەلمەيدۇ.

يۇقىرىقى مىسرالار باياندىكى ئويناق پاساھىتى بىلەنمۇ، پىكىردىكى ئويغاق ھەقىقىتى بىلەنمۇ ئوخشاشلا ئىشق ئەھلىنىڭ دەردىگە يېتىدىغانلىقى ئېنىقتۇر.

راك مۇقامىدا، شائىر شاھ مەشرەبنىڭ بەش دانە غەزىلى بېرىلگەن بولۇپ، سان سالماق جەھەتتە، ئەلىشىر نەۋائىي غەزەللىرىدىن قالسىلا ئىككىنچى ئورۇندا تۇرىدۇ. ئەمدى، شاھ مەشرەب غەزەللىرىنىڭ راك مۇقامىدىكى ئورنى ۋە ئالاھىدىلىكى ئۈزىگە خاس ئۆزگىچىلىككە ئىگە. ئومۇملاشتۇرۇپ ئېيتساق، مۇنداق گەپ:

بىرىنچى. شائىر مەشرەبنىڭ راك مۇقامى « چوڭ نەغمە » قىسمىغا بېرىلگەن « سەتارىم تارىغا جان رىشتەسىدىن تار ئەشىپ سالسام » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز بېيىتلىك غەزىلى مەزمۇن بىلەن ئاھاڭنىڭ يۇغۇرۇلۇشىدىن ھاسىل بولغان مىسلىسىز گۈزەللىكى بىلەن، يالغۇز راك مۇقامىنىڭلا ئەمەس، ھەتتاكى پۈتكۈل مۇقام تېكىستلىرى بويىچىمۇ سەردار غەزەل بولۇش ئەۋزەللىكىگە ساھىبتۇركى، بۇ غەزەلدە، ئۆز زامانىسىدىكى ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ نامى بىرمۇ بىر زىكىر قىلىنغاندىن باشقا، ئۇ مۇقاملارنىڭ قانداق چاغدا، قانداق ئوي - پىكىر ۋە زۇرۇرىيەت بىلەن ئورۇنلىنىدىغانلىقى قاتارلىقلار شەرھلەنگەنلىكى بىلەنمۇ بەك ئەھمىيەتلىكتۇر.

ئىككىنچى. شائىر شاھ مەشرەب غەزەللىرىنىڭ تىلى يەڭگىل، چۈشىنىشلىك ۋە ئاممىباپ بولۇپ، مەيلى زىيالى ۋە مەيلى ئاۋام بولسۇن، بىر ئاڭلاپلا تېكىست مەنىسىنى چۈشىنىۋالالايدۇ، دېسىمۇ بولىدۇ. ئالايلۇق:

ئىشقىڭ ئوتىغا كۆيگەلى كەلدىم،

ئايدەك يۈزۈڭنى كۆرگەلى كەلدىم.

يېشىمى: ئىشق ئوتۇڭدا كۆيۈپ، ئايدەك يۈزۈڭنى كۆرگىلى كەلدىم.

سەۋدايى زۇلفۇڭ تۇشتى باشىمغا،

سەندىن دەۋاسىن سورغالى كەلدىم.

يېشىم: بېشىمغا چېچىڭنىڭ سەۋداسى چۈشتى. شۇڭا سەندىن شىپالىق سوراپ كەلدىم.

بەھرىڭگە كىردىم غەۋۋاس بولاي دەپ،

بىر دۇررى مەقسۇد ئالغالى كەلدىم.

يېشىمى: مۇھەببەت دېڭىزىڭغا غەۋۋاس بولۇپ چۈشتۈم. مەقسەت ئۈنچىسىنى بىر سۈزەي زادى دەپ كەلدىم.

مەندىن سوراساڭ ئى گۈلئۈزارىم،

مەھۋى جەمالىڭ بولغالى كەلدىم.

يېشىمى: ئەي گۈل يۈزلۈكۈم، ئەگەر مەندىن سورىساڭ، جامالىڭنىڭ ھەيرانىسى بولاي دەپ كەلدىم.

كۆردۈم جەمالىڭ كەتتىم ئۆزۈمدىن،

مەجنۇنى شەيدا بولغالى كەلدىم.

يىشمى: جامالىڭنى كۆرۈپلا ھوشۇمدىن كەتتىم. ساڭا شەيدا بولغان مەجنۇن ئاشىق بولغىلى كەلدىم.

ساقىي قەدەھنى قىلغىل مۇھەييا،
ۋەھدەت مەيىدىن ئىچكەلى كەلدىم.

يېشمى: ئى ساقىي، قەدەھنى تەييارلىغىنكى، ئىلاھ بىلەن بىرلىشىپ كېتىش ( ۋەھدەت ) شارابىدىن ئىچكىلى كەلدىم.

رەھمەت ئىشىكىن مەشرەبكە ئاچغىل،
ئىشقىڭ كويىدا ئۆلگەلى كەلدىم.

يېشمى: مەن مەشرەبكە رەھمەتلىك بولۇش ئىشىكىنى ئېچىپ بەرگىنكى، ئىشق ـ مۇھەببىتىڭنىڭ كوچىسىدا ئۆلۈپ كەتكىلى كەلدىم.( قاراڭ: ئە ئۇ م ت 40 ـ 42 ـ بەتلەر )

كۆرۈۋېلىش تەس ئەمەسكى، راك مۇقامى « پېشرەۋ » قىسمىنىڭ « بىرىنچى ئاھاڭ »نىغا تېكىست قىلىپ بېرىلگەن مەزكۇر يەتتە بېيىتلىك غەزەلدە، « بەھىر: دېڭىز » ، « مەھۇ: ھەيرانە»، « ۋەھدەت: بىرلىك » دېگەندەك بىر قانچە سۆزلەمدىن باشقا ھېچبىر كەلىمىگە ئىزاھلاش كەتمەيدىغانلىقى ئېنىقتۇر.

ئۈچىنچى. ئوخشىتىش، سىپلىشتۇرۇش ۋە مۇبالىغە قىلىش قاتارلىق ئىستىلىستىكىلىق ۋاستىلاردىن پايدىلىنىشى تولىمۇ جايىدا، ئۆرنەك ئېلىشقا ئەرزىيدىغان دەرىجىدە پاساھەتلىكتۇر. ئالايلۇق، ئۇنىڭ راك مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمىغا بېرىلگەن « تا كىيدى قىزىل ئۆزىنى زىيبا قىلايىن دەپ » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك غەزىلىدە، مۇنداق گۈزەل نەزمىلەر بار:

تا كىيدى قىزىل ئۆزىنى زىيبا قىلايىن دەپ،
ئوت ياقتى جەھان مۈلكىدە غەۋغا قىلايىن دەپ.

يېشمى: ئۇ ئۆزىنى « زىيبا قىلىمەن » دەپ قىزىل كىيىنگەنىدى، نەتىجىدە، جاھان مەملىكىتىگە غەۋغا ئوتىنى ياققان بولدى. ( قاراڭ: ئە ئۇ م ت 71 ـ بەت )

شەرھ: ئۇ يار ئۆزىنى زىيبا ـ گۈزەل قىلىمەن دەپ قىزىل رەختتىن كىيىم كىيگەنىدى، ئويلىمىغاندا، جاھاندىكى پۈتكۈل ئادەملەر « پاھ! ئۇ نېمە دېگەن گۈزەل ـ ھە!؟ » دەپ ئۇنىڭ كەينىگە كىرىۋالدى. دېمەك، ئەمەلىيەتتە، ئۇ گۈزەل يار ئۆزىنىڭ « قىزىل كىيىنىش » تىن ئىبارەت بۇ قىلمىشى بىلەن جاھانغا غەۋغا ـ پاتىپاراقچىلىق ئوتىنى ياققان بولدى. دېمەك، بۇ يەردە شائىر قىزىل كىيىمنى ئوبرازلىق قىلىپ، ئوتقا ئوخشاتقاندۇر.

زىيبا سەنەمىم گۈل يۈزىدىن پەردەنى ئاچتى،
ئالەم ھەمە كۆز سالدى تەماشا قىلايىن دەپ.

يېشمى: ئۇ گۈزەل سەنىمىم گۈل يۈزىدىن چۈمپەردىسىنى ئېچىۋەتتى. پۈتكۈل ئالەم ئۇنى تاماشا قىلىش ئۈچۈن كۆز تىكتى. ( قاراڭ: ئە ئۇ م ت 72 ـ بەت )

شەرھ: مېنىڭ سەنىمىم شۇ قەدەر گۈزەل ۋە شۇ قەدەر لەۋەنكى، ئۇنىڭ يۈزى خۇددى گۈلگە ئوخشايدۇ. ئۇ يۈزىدىكى چۈمپەردىنى شۇنداققىنا بىر ئېچىۋىدى، پۈتكۈل جاھان ئۇنى كۆرۈپ تاماشا قىلىش ھەۋىسىدە، دەرھال نەزەر ئاغدۇردى.

روشەنكى، بۇ يەردە، شائىر يار چىرايىنىڭ گۈزەللىكىنى گۈلگە ئوخشىتىش بىلەن بىر چاغدا، « پۈتۈن جاھان ئۇنىڭغا كۆز تىكتى » دېگەن مۇبالىغە ئارقىلىق، يارنىڭ رۇخسار گۈزەللىكىدە

مىسلىسىز ئىكەنلىكىنى ئىپادىلىگەندۇر.

خۇلاسە قىلىپ ئېيتقاندا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ بىرىنچىسى بولغان راك مۇقامى تېكىست بويۇتى جەھەتتە، يۇقىرىقىدەك ئۆزگىچىلىكلىرى بىلەن ئوقۇرمەننى دەرھال ئۆزىگە جەلب قىلىدۇ. دەرۋەقە، بۇ تېكىستلەرنىڭ گۈزەل - يارقىن ئاھاڭلار ، ھەرىكەتلىك ئۇسسۇل ۋە مۇناسىپ مەنزىرىلەر بىلەن ئىنسانغا بېغىشلايدىغان ئىستېتىك سوۋغاتلىرى مىسلىسىزدۇر. بىز بۇ يەردە، پەقەت تېكىستلەرنىڭ بىزگە بەخش ئەتكەن سېمانتىكىلىق ئۇقۇم جەھەتتىكى ئوزۇقلىرى ھەققىدىلا قىسقىچە توختالدۇق، خالاس.

# راك مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

تەلقىنلىق مۇلاھىزە

ئۇيغۇر مۇقام تېكىستلىرى ئۈستىدىكى تەتقىقات ئۆز نۆۋىتىدە، تېكىستلەرنىڭ هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى يېشىمىنى توغرا ئىزاهلاشنىمۇ بىر مۇهىم نۇقتا قىلىدۇ، ئەلۋەتتە. هالبۇكى، راك مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ ئالاهىدىلىكلىرى ئۈستىدە ئىزدەنگىنىمدە، مەزكۇر تېكىستلەرنىڭ ئەسلىي يېزىلىش شەكلى ئاساس قىلىنغان ترانسكرىپسىيىسى بىلەن « ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى » ناملىق 13 توملۇق كىتابتىكى ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىملىرىنى بىرمۇبىر سېلىشتۇرۇپ، دۇرۇس بولمىغان يېشىملارنى ئەستايىدىللىق بىلەن توغرىلاپ چىقتىم. بۇ يەردە، ئۇلارنىڭ ئىچىدىكى مۇهىملىرىنى تاللاپ، ئىلىم ئەهلىنىڭ مۇلاھىزىسىگە قويىمەن:

يەتىپ ۋەسلىگە هىممەتنىڭ جۇدالىق تاغىدىن ئۆتسەم،
ئىچىپ ۋەسلىڭ شارابىدىن قىلىپ تەڭكەش سەگاھ چالسام.

بۇيەرگە بېرىلگەن ئەسلى يېشىمى: جۇدالىق تېغىدىن ئۆتۈپ، هىممەتنىڭ ۋىسالىغا يەتسەم، ۋەسلىڭ شارابىنى ئىچىپ، ئۇنىڭغا « سىگاھ » نى تەڭكەش قىلسام. («ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى»، جۇڭگو قامۇس نەشرىياتى، 1997- يىل نەشرى،1 - توم، راك مۇقامى، ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيە، 58- بەت )

تۈزىتىلگىنى:

يۈكسەك نىيىتىم ئەمەلگە ئېشىپ، جۇدالىق تېغىنى بېسىپ ئۆتسەم، ۋىسالىڭ شارابىنى ئىچىپ، ئۇنىڭغا « سەگاھ » نى تەڭكەش قىلسام.

تۈزەتمە بېرىشتىكى سەۋەب:

« هىممەت » دېگەن سۆزنىڭ ئاساسلىق مەنىسى « يۈكسەك نىيەت: تىرىشچانلىق» دېگەن بولىدۇ. تېكىستتە دېيىلىۋاتقىنى دەسلەپ «جۇدالىق تېغىدىن ئۆتۈپ»، ئاندىن «هىممەتنىڭ ۋىسالىغا يەتسەم » مەسىلىسى ئەمەس، بەلكى « نىيىتىم ئەمەلگە ئېشىپ، جۇدالىق تېغىدىن ئۆتسەم » دېگەن ئارزۇ مەسىلىسى. يەنە دېسەك، ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ ئۈچۈنچىسىنى «سىگاه» دەپ ئاتاش توغرا ئەمەس. چۈنكى بىزدە چاغاتاي ئۇيغۇرچىسىدىن كەلگەن ۋە ئەسلى يېزىلىشى «سەشنبە»، «سەتار» بولغان سۆزلەر باركى، بۇلارنى هېچقاچان «سىشەنبە»، «سىتار» ئوقۇمايمىز، بەلكى « سەشەنبە = سەيشەنبە »، « سەتار = ساتار » دەيمىز. «سە» دېمەك «ئۈچ» دېگەنلىك بولىدۇ.

ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئسى ئەنۋارۇل هۇدا،
يار ئەكسىن مەيدە كۆر دەپ جامدىن چىقتى سەدا.

ئەسلى يېشىمى:

قۇياشتەك يورۇپ تۇرغان قەدەهنىڭ شولىسىدىن هىدايەت نۇرى چاقنىدى، جامدىن: « يارنىڭ ئەكسىنى شارابتا كۆرگىن » دېگەن سادا چىقتى. ( يۇقىرىقى ئەسەر، 58- بەت )

تۈزىتىلگىنى:

قەدەهتىكى شارابقا چۈشكەن قۇياش شولىسىدىن هىدايەت نۇرى چاقنىدى، قەدەهتىن: «يارنىڭ

شولىسىنى شارابتا كۆرگىن›› دېگەن سادا چىقتى.

سەۋەب:

بۇ بېيىتتىكى بىرىنچى مىسرا مۇكەممەل بىر ئەرەبچە جۇملە بولۇپ، « ئەشرەقەت ›› بۇ جۇملىنىڭ ئايال سىيغىلىق پېئىلى: « ئەنۋارۇل ھۇدا ›› بولسا، جۇملىنىڭ فائىل ( ھەرىكەتنى ئورۇنلىغۇچى ) قىسمى: « مىن ›› ئالدى قوشۇلغۇچى: « مىن ئەكسى شەمسىل كەئسى›› قىسمى ئەرەبچىدە، « جار - مەجرۇر ›› دېيىلىدىغان ھالەت بۆلەك ھېسابلىنىدۇ. مەزمۇن جەھەتتىن ئېيتساق، « ھىدايەت نۇرى ›› قەدەھنىڭ شولىسىدىن ئەمەس، بەلكى « قەدەھتىكى شارابقا چۈشكەن قۇياشنىڭ شولىسىدىن ›› چاقنىدىكى، ئۇ قۇياش باشقا بىرسى ئەمەس، دەل ئاشۇ قەدەھتىكى شارابقا شولىسى چۈشكەن « يار ›› دۇر. ئەسلىي يېشىمدە، بۇ ئۇقۇم يورۇتۇلمىغاچ، ئۇنى « خاتا يېشىم » دەيمىز.

ئەي خۇش ئول مەيكىم ئاڭا زەرف ئولسا بىر سىنغان سوفال،
جام ئولۇر گىيتىنەما جەمشىد ئانى ئىچكەن گەدا.

ئەسلى يېشىم:

ئەي، مەي شۇنداق ياخشى نەرسىكى، قۇيۇلغان قەدەھ سۇنۇق ساپال بولسىمۇ، ئۇ جەمشىد تىلەپ ئىچكەن جاھانىنەماغا تەڭ جامدۇر. ( قاراڭ: 1- توم، يېشىم قىسمى، 58- بەت )

تۈزىتىلگىنى:

ئەي، مەي شۇنداق ياخشى نەرسىكى، ئۇ قۇيۇلغان قاچا سۇنۇق ساپال بولسىمۇ، كىشىنى جەمشىد تىلەپ ئىچكەن « گىيتىنەما ›› ( جاھاننى كۆرسەتكۈچى ) جامى ھېس قىلدۇرىدۇ.

جامى مەي گەر ئۆيلەدۇر ئول جام ئۈچۈن قىلماق بولۇر،
يۈز جەھان ھەر دەم نىسار ئول مەي ئۈچۈن مىڭ جان فىدا.

ئەسلى يېشىم:

جام ۋە شاراب شۇنداق نەرسىكى، ئۇ جام ئۈچۈن يۈز جاھاننى چاچقۇ قىلىپ، مىڭ جاننى پىدا قىلسا ئەرزىيدۇ.( يۇقىرىقى بەت).

تۈزىتىلگىنى:

شاراب جامى ئاشۇنداق ياخشى نەرسە ئىكەن، بۇ ھالدا، جام ئۈچۈن ھەر نەپەستە يۈز جاھاننى چاچقۇ قىلسا، شاراب ئۈچۈن مىڭ جاننى پىدا قىلسا، ئەرزىيدۇ.

ۋەھدەتى بولغاي مۇيەسسەر مەي بىلە جام ئىچرەكىم،
جامۇ مەي لەفزىن دەگەن بىر ئىسم ئىلە قىلغاي ئەدا.

ئە. يېشىم ( ئەسلى يېشىم ):

ۋەھدەتكە مەي ھەم جام بىلەنلا ئېرىشىش مۇمكىن، كىم مەي بىلەن جام سۆزىنى تىلغا ئالسا، ئۇنى ئىپادە قىلالايدۇ. ( يۇقىرىقى ئەسەر، 59- بەت )

ت ( تۈزىتىلگىنى ):

ۋەھدەت ( بىرلىك ) كە مەي ۋە جام بىلەنلا ئېرىشىش مۇمكىن. شۇڭا، « مەي ›› ، « جام›› دېگەن سۆزلەر ئادەتتە، « جامۇ مەي ›› دەپ، بىرلا ئىسىم بىلەن ئىپادە قىلىنىدۇ.

ساقىيا مەن يۇتماغان خۇنابى ھىجران قالدىمۇ،
بەرمەسەڭ مەي ئەمدى قان يۇتماقغا ئىمكان قالدىمۇ؟

ئە. يېشىم:

ئەي ساقى، مەن يۇتمىغان ھىجرانلىقنىڭ قانلىق ياشلىرى قالدىمۇ، مەي بەرمىسەڭ ئەمدى قان يۇتقۇدەك ئىمكان قالدىمۇ؟ ( يۇقىرىقى ئەسەر 59 ـ بەت )

ت: ئەي ساقىي، مەن يۇتمىغان ھىجراننىڭ قانلىق يېشى قالدىمۇ: مەي بەرمىسەڭ، ئەمدى قان ئىچىش كېرەك بولدىمۇ؟

ئەي پەرىزادى زەمانىم يوقتۇر قەدرىڭ سەنىڭ،
تاجى سەر قىلسام ياراشۇر ساڭا ئۇخشا يارنى.

ئە. يېشىم:

ئەي، زاماننىڭ پەرىزاتى، قەدرىڭگە يېتەلمىدىم، سېنىڭدەك يارنى بېشىمغا تاج قىلسام يارىشاتتى. ( يۇ. ئە. «يۇقىرىقى ئەسەر» 63 ـ بەت ).

ت: ئەي زاماننىڭ پەرىزاتى، سەن بىباھاسەن، سېنىڭدەك يارنى بېشىمغا تاج قىلسام يارىشىدۇ.

گەر مۇسۇلمانزادە بولساڭ قىل قەلەندەرغە كەرەم،
جەۋرۇزۇلمۇڭ بىرلە سەن ئۆلتۈرمەگىل بۇ زارنى.

ئە. يېشىم:

ئەگەر دىلىڭدا ئىمانىڭ بولسا، قەلەندەرگە مەرھەمەت قىل، بۇ بىچارىنى جەبىر ـ زۇلمىڭ بىلەن ئۆلتۈرۈپ قويما. ( يۇ. ئە. 63 ـ بەت )

ت: ئەگەر مۇسۇلمان بالىسى بولساڭ، مەرھەمەت قىل، بۇ بىچارىنى جەبىر ـ زۇلمۇڭ بىلەن ئۆلتۈرۈپ قويمىغىن.

كۆز سالما ئەرۇسى دۇن رۇخسارىغا ئەي مەھزۇن،
ھەر گۇن نەچە سەندەكنى ئازغۇردى بۇ مەككارە.

ئە. يېشىم:

ئەي مەھزۇن، زامان گۈزەللىرىنىڭ رۇخسارىغا كۆز تاشلىما، ئۇ ھەر كۇنى سەندەكتىن نەچچىنى ئازدۇرغان. ( يۇ. ئە. 64. بەت )

ت: ئەي مەھزۇن، زامان گۈزىلىنىڭ رۇخسارىغا نەزەر تاشلىما، ئۇ مەككار ھەر كۇنى سەندەكتىن نەچچىنى ئازدۇرىدۇ.

تىشلەپكى ساچىڭ ئۆردۇڭ ئاچقاندا پەرىشان قىل،
ئافاق سەۋادىندا جان رايىھەسىن بۇترات.

ئە. يېشىم:

چېچىڭنى چىشلەپ ئۆرۈدۇڭ، يەشكىنىڭدە ئۇنى يايغىن ۋە خۇددى ئۇپۇق قاراڭغۇلاشقاندا جان ھىدىدەك چېچىڭنىڭ خۇش پۇرىقىنى تارقاتقىن. ( يۇ. ئە. 64ـ بەت )

ت: چېچىڭنى چىشلەپ ئۆرۈدۇڭ، يەشكىنىڭدە ئۇنى يايغىن ـ دە، پۇتۇن ئالەمگە ئۇنىڭ جان ھىدىدەك خۇش پۇرىقىنى تارقاتقىن.

ئارەز قۇياشىن ئاچىپ ئەشكى قۇرۇغان كۆزنى،

كۆپ ھەجرىدە يىغلاتتىڭ بىر ۋەسلىدە ھەم يىغلات.

ئە. يېشىم:

قۇياشتەك جامالىڭنى كۆرسەت، پىراقىڭدا كۆپ يىغلاپ ياشلىرى قۇرىغان كۆزۈمنى ۋەسلىڭ بىلەنمۇ بىر قېتىم يىغلات. ( يۇ. ئە. 65 ـ بەت )

ت: چىراي قۇياشىنى ئېچىپ، پىراقىڭدا كۆپ يىغلاپ ياشلىرى قۇرىغان كۆزنى ۋەسلى بىلەنمۇ بىر قېتىم يىغلات.

چۇ خەلقدىن قاچىپ دەير سارى يۈزلەندىم،

رەفىقلەر بىلىڭىز ۋەھشىئى بەيابانمەن.

ئە. يېشىم:

كىشىلەر ئارىسىدىن قېچىپ، مەيخانىغا يۈزلەندىم، ئەي دوستلار، بىلىپ قويۇڭلاركى، مەن باياۋاندىكى ۋەھشىيلەرگە ئوخشاپ قالدىم. ( يۇ. ئە. 66 ـ بەت )

ت: كىشىلەر ئارىسىدىن قېچىپ، مەيخانىغا يۈزلەندىم، دوستلار، بىلىپ قويۇڭلاركى، مەن باياۋاندىكى بىر ۋەھشىيمەن.

رەھمەت ئىشىكىن مەشرەبكە ئاچىغىل،

ئىشقىڭ كويىدا ئۆلگەلى كەلدىم.

ئە. يېشىم:

مەشرەبكە رەھمەت ئىشىكىنى ئاچ، ئىشقىڭنىڭ كوچىسىدا ئۆلگىلى كەلدىم. ( يۇ. ئە. 70 ـ بەت )

ت: مەشرەبكە رەھمەتلىك بولۇش ئىشىكىنى ئېچىپ بەرگىن، ئىشقىڭنىڭ كوچىسىدا ئۆلگىلى كەلدىم.

تا كىيدى قىزىل ئۆزىنى زىبىا قىلايىن دەپ،

ئوت ياقتى جەھان مۇلكىدە غەۋغا قىلايىن دەپ.

ئە. يېشىم:

ئۆزىنى زىبىا قىلىمەن دەپ قىزىل كىيىنگەندى، جاھان مەملىكىتىگە ئوت يېقىپ، غوۋغا چىقىرىشقا باشلىدى. ( يۇ. ئە. 75 ـ بەت )

ت: ئۆزىنى زىبىا قىلىمەن دەپ قىزىل كىيىنگەندى، نەتىجىدە، جاھان مەملىكىتىگە غوۋغا ئوتىنى ياققان بولدى.

ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدىكى كۆپ ئۇقۇملۇق "تا" ياردەمچى سۆزىنىڭ بۇ يەردە ئاڭلىتىۋاتقان مەنىسىگە ئەھمىيەت بېرىلمىگەنلىكتىن، يېشىم پاساھەتسىز، ئۇقۇم خۇنۇك بولۇپ قالغان.

مەششاتە بىلە جىلۋەدە كۆرسەتتى قەددىنى،

مەندەك نەچە دىۋانەنى شەيدا قىلايىن دەپ.

ئە. يېشىم:

مەندەك نەچچىلىگەن دىۋانىلەرنى شەيدا قىلىش ئۈچۈن، پەرداز بىلەن چىقىپ، جىلۋىلىنىپ

بويىنى كۆرسەتتى. ( يۇ. ئە: 75- بەت )

ت: مەندەك نەچچە مەجنۇننى شەيدا قىلاي دەپ، پەرداز قىلىپ، جىلۋە بىلەن بويىنى كۆرسەتتى.

ت.س: چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "دىۋانە" كەلىمىسىنىڭ بىرىنچى مەنىسى "مەجنۇن"، "ئەقلىدىن ئازغان" دېگەن بولىدۇ. ئۇنى هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا، "تىلەمچى" ئۇقۇمىدا ئىشلىتىلىۋاتقان "دىۋانە" بىلەن ئىپادىلەش توغرا يېشىم هېسابلانمايدۇ.

# ئىككىنچى باب

# چەببەيات مۇقامىنىڭ تېكىستى

( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

چوڭ نەغمە

مۇقەددىمە

1 ـ ۋىسالى ھەجرىدىن نالان كۆرەرمەن جانى زارىمنى،
ماڭا، يا رەب، نەسىب ئەتسەڭ نە بولغاي گۇلئۇزارىمنى.
يېشىمى: ھەسرەتلىك جېنىم ۋىسال پىراقىدا نالە ـ پىغان چېكىۋاتىدۇ. ئەي پەرۋەردىگار، گۈل يۈزلۈكۈمنى ماڭا نېسىپ قىلساڭ بولماسمىدى؟

2 ـ نەچە بىرەھىم ئىلكىگە بولۇپمەن مۇبتەلا ئاخىر،
ساۋۇرمىشلار ھەۋاغا ھەرگۈنى غەمكىن غۇبارىمنى.
قانداق بولۇپ بىر رەھىمسىزنىڭ قولىغا مۇپتىلا بولۇپ قالدىمكىن، ئۇ ھەر كۈنى غەمكىن غۇبارىمنى كۆككە سورىۋاتىدۇ.

3 ـ تاپىپ ئىشقىم كەمال ئانداغكى روھى ۋامىقۇ فەرھاد،
كەلىپ پەرۋانە ياڭلىغ ئۆيرۈلۈر شەمئى مەزارىمنى.
ئىشقىم شۇنداق كامالەتكە يەتتىكى، ۋامىق بىلەن فەرھادنىڭ روھى كېلىپ، مازىرىمنىڭ شامىنى پەرۋانىدەك ئايلىنىدۇ.

4 ـ كۆرۈپ ئەھلى تەماشا نەۋ باھارى لالەزارى دەر،
باغىر قانىن شەفەقگۈن ئەيلەگەن كاھى ئۇزارىمنى.
يۈرەك قېنىمنىڭ ساماندەك چىرايىمنى شەپەق رەڭگىگە كىرگۈزگەنلىكىنى كۆرگەن تاماشىچىلار بۇ باھارنىڭ لالىزارىمىكىن دەپ قالىدۇ.

5 ـ دەگىل بۇ ئۆمرى ئالەمدىن ۋەفانى كۆرمەدىم ھەرگىز،
بۇ دەھر ئىچرە نەفەس ئالغۇنچە بىلمەسمەن تۇرارىمنى.
بۇ دۇنيادا نەپەس ئالغۇچىلىك تۇرالىشىمنى بىلمەيمەن، چۈنكى بۇ ئالەمدىكى ئۆمرۈمدىن ھەرگىز ۋاپا كۆرمىدىم.

6 ـ ئەگەر گۈل پەردەدە بولسا،نەچۈك ئارام ئالۇر بۇلبۇل،

يۈز ئاچقىل، بىقەرار ئەتكىل، بۇ جانى بىقەرارىمنى.

يۈزۈڭنى ئاچ، بۇ تاقەتسىز جېنىمنى تېخىمۇ تەلپۈندۈر، ئەگەر گۈل ئۆزىنى نىقابلىسا، بۇلبۇل قانداق ئارام تاپالايدۇ؟

7- نەچەكىم خەستە جاندۇرمەن مەيى لەئلىڭگە، ئەي ساقىي،

تەبەسسۇم جامىنى پۇر ئەيلەگىل، دەفئ ئەت خۇمارىمنى.

ئەي ساقىي، لېۋىڭنىڭ شارابى ئۈچۈن، جېنىم كۆپ دەرد چەكتى؛ تەبەسسۇم جامىنى تولدۇرۇپ، مېنى خۇماردىن چىقارغىن.

8- جەمالىڭدىن نەچە مەھرۇم ئولۇپ مەھزۇن يۈرۈي، جانا،

ۋىسالىڭ بىرلە مەمنۇن قىل دىلى ئۈمىدۋارىمنى.

ئەي جان، جامالىڭدىن مەھرۇم بولۇپ قاچانغىچە غەمكىن يۈرۈيمەن؟ ۋىسالىڭ بىلەن ئۈمىدۋار دىلىمنى مەمنۇن قىلغىن.

9- بولۇرمەن شاد كۆكسۇم داغىنى قايغۇ قاناتقاندىن،

كۆرۈپ خۇرسەند ئولۇپ بىرەھم ئاچىلغان لالە زارىمنى.

كۆكسۇمدىكى جاراھەتنى قايغۇنىڭ قاناتقانلىقىدىن خۇشالمەن. چۈنكى ئۇ رەھىمسىز يار بۇ ئېچىلغان لالىزارىمنى كۆرسە خۇشال بولۇپ قالار.

10- ئەگەر ئەنقا ئالۇر بولسا نىشان، مەندىن نىشان تاپماس،

فەنا دەشتىدە نا پەيدا كۆرەرمەن مەرغزارىمنى.

ئۆمۈر مايىسىزارىمنىڭ يوقلۇق چۆلىدە تۇگەشكەنلىكىنى كۆردۈم. شۇڭا ئەنقا قۇشى ئىزدىگەن تەقدىردىمۇ مەندىن نىشانە تاپالمايدۇ.

11- لىقا مۇمكىن ئەمەس تەجرىد ھاسىل قىلمايىن، ئەرشىي،

خەزان بەرگى كەبى بەرباد ئەيلەي ھەرنە بارىمنى.

- ئەرشىي.

ئەي ئەرشىي، ئۆزلۈكتىن كەچمەي تۇرۇپ، ۋىسالغا يېتىش مۇمكىن ئەمەس. شۇنىڭ ئۈچۈن، خازان بولغان يوپۇرماقتا ئوخشاش بارلىقىمنى بەرباد قىلاي.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - -　　v - - -　　v - - -　　v - - -

تەئەززە

1 ـ ئارەزىن ياپقاچ كۆزۈمدىن ساچىلۇر ھەر لەھزە ياش،
ئۆيلەكىم پەيدا بولۇر يۇلدۇز، نىھان بولغاچ قۇياش.

ئۇ يۈزىنى ياپسىلا، كۆزۈمدىن بېھىساب ياشلار تۆكۈلىدۇكى، خۇددى قۇياش پېتىپ كەتسىلا، ئاسمانىنى يۇلتۇزلار قاپلىغاندەك.

2 ـ قۇتى بىر بادامۇ دەيرىم گۇشەئى مېھراب ئەدى،
غارەتى دىن ئەتتى ناگاھ بىر بەلالىق كۆزۈ قاش.

بالاخور كۆز بىلەن قاش توساتتىن دىنىمنى بۇلاپ كەتكەچكە، بىر تال بادام ئوزۇقۇم، مەيخانىنىڭ بىر بۇلۇڭى مېھراب بولۇپ قالدى.

3 ـ بۇ دەما ـ دەم ئاھىم ئىفشا ئەيلەر ئول ئاي ئىشقىنى،
سۇبھىنىڭ پات ـ پات دەمى ئانداقكى ئەيلەر مىھر فاش.

خۇددى تاڭ سەھەرنىڭ سەلكىن شامىلى قۇياشنىڭ چىقىشىدىن بېشارەت بەرگەندەك، تىنىمسىز چىقىۋاتقان بۇ ئاھىم ئۇ ئاينىڭ ئىشقىنى ئاشكارىلاپ تۇرىدۇ.

4 ـ بۇسەئى قىلماق مۇرۇۋۋەت ئەسرۇ قاتىقدۇر، ۋەلېك،
دەسەم ئاغزى ئىچرە ئايتۇر لەئل ھەم بار نەۋئى تاش.

«سېخىيلىق بىلەن بىرەر قېتىم سۆيدۈرمىدىڭ، بەك قاتتىق ئىكەنسەن» دېسەم، ئۇ : «ياقۇتمۇ قاتتىق تاشنىڭ بىر خىلىغۇ» دەپ پىچىرلىدى.

5 ـ ناۋەكىڭ كۆڭلۇمگە كىرمەك جان تالاشماقمۇ ئىكىن،
كىم قىلۇر پەيكانىنى كۆڭلۇم بىلە جانىم تالاش.

ئوقۇڭنىڭ يۈرىكىمگە قادالغانلىقى مەندىن جان تالاشقانلىقمىكىن، ئەمما جېنىم بىلەن يۈرىكىم سېنىڭ ئوقۇڭنى تالىشىدىغانلىقى راست.

6 ـ ئۇمرى جاۋىد ئىستەسەڭ فەرد ئولكى بوستان خىزرىدۇر،
سەرۋكىم دەئب ئەيلەدى ئازادەلىغ بىرلە مەئاش.

ئەبەدىيلىك ھايات ئىزدىسەڭ يالغۇزلۇقنى ئىختىيار قىل. چۈنكى سەرۋى دەرىخى ئەركىن ـ ئازادە ئۆسۈپ ئادەتلەنگەچكە، بوستاندا ھەمىشە كۆكلەپ تۇرىدۇ.

7 ـ قاشى ئالىندا نەۋائىي بەرسە جان، ئەيب ئەتمەڭىز،
كىم بۇدۇر مېھراب، بىر ـ بىر قويغۇسىدۇر بارچە باش.

نەۋائىي ئۇنىڭ قېشى ئالدىدا جان بەرسە ئەيىبلىمەڭلار، چۈنكى ئۇ ھەممە ئادەم باش قويىدىغان مېھرابقۇ.

- نەۋائىي

تەئەززە چۈشۈرگىسى

قاشى ئالىندا نەۋائىي بەرسە جان، ئەيب ئەتمەڭىز.
كىم بۇدۇر مىھراب، بىر ـ بىر قويغۇسىدۇر بارچە باش.
ـ نەۋائىي.
نەۋائىي ئۇنىڭ قېشى ئالدىدا جان بەرسە ئەيىبلىمەڭلار، چۈنكى ئۇ ھەممە ئادەم باش قويىدىغان مېھرابقۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v -　　- - v -　　- - v -　　- - v -

**نۇسخە**

1 ـ دەربغاكىم، مەنى تاشلاپ بۇگۇن ئول دىلرەبا كەتتى،
قالىپدۇرلار نەچە نائاشنا، ئول ئاشنا كەتتى.
ۋاي ئېسىت، بۇگۇن ئۇ دىلرەبا مېنى تاشلاپ كەتتى؛ بىر مۇنچە ياتلار قېلىپ، ئۇ دوست كەتتى.

2 ـ نەزەردىن كەتتى ئاتىن ئويناتىپ ئول چابۇكى چالاك،
ئىزىنىڭ تۇفراغىن كۆزۈمگە ئەيلەپ تۇتىيا، كەتتى.
ئۇ چەۋەنداز ئېتىنى ئوينىتىپ، نەزەردىن غايىب بولدى؛ ئىزىنىڭ توپىسىنى كۆزۈمگە تۇتىيا قىلىپ قويۇپ كەتتى.

3 ـ نەسۇد ئەمدى ئەگەرچە بولسا چۈن خور مۇھرەلەر پەيدا،
نەتەي ئەمدى ئىكى ئالەمنى، دۇررى بىبەھا كەتتى.
ھەر قانچە قۇياشتەك پارلاق مارجانلار بولسىمۇ، ئۇنىڭ نېمە پايدىسى، ئەمدى ئىككى ئالەمنى نېمە قىلاي، باھاسىز گۆھەر كەتتى.

4 ـ خۇشا بەزمى ۋىسالىدىن نەچە گۇن كامران ئەردىم،
بۇ گۇن مەھتاب ئەينىم تىرە ئەيلەپ مەھلىقا كەتتى.
خەيرىيەت، ئۇنىڭ ۋىسال بەزمىسىدىن بىر نەچچە كۈن بەختىيار بولغان ئىدىم. بۇگۈن نۇرلۇق كۆزۈمنى قاراڭغۇلاشتۇرۇپ، ئۇ ئاي سۇرەتلىكىم كەتتى.

5 ـ ئەبەس مەھبۇبلاردىن ئەمدى ئۇمىدى ۋەفا قىلماق،
ئەسىرى دەردى ھىجران ئەيلەبان ئول بىۋەفا كەتتى.
ئەمدى مەھبۇبلاردىن ۋاپا كۈتۈش پايدىسىز ئىش بولۇپ قاپتۇ. ئۇ ۋاپاسىز مېنى ھىجرانلىق دەردىگە

ئەسىر قىلىپ قويۇپ كەتتى.

6 ـ نەچۇك بىر بىۋەفا، بىر شوخ زالىم، شوخ ئەدى، يارەب،
تۈمەن دەرد ئىلە بەس ئەرشىينى ئەيلەپ بىنەۋا كەتتى.
ئەي پەرۋەردىگار، ئۇ قانداق بىر بىۋاپا، بىر شوخ، زالىم ئىدىكىن، ئەرشىينى تۈمەنمىڭ دەرد بىلەن بىچارە قىلىپ قويۇپ كەتتى.

ـ ئەرشىي

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۈن مەفائىيلۈن مەفائىيلۈن مەفائىيلۈن
v - - -    v - - -    v - - -    v - - -

## مۇستەھزاد

## بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەي مەلاھەت كىشۋەرىنىڭ خەيلىغە سۇلتانمۇ سەن،
بىر باقىپ كۆڭلۈمنى ئالدىڭ ئافەتى دەۋرانمۇ سەن.
ئەي، ھۆسن مەملىكىتىنىڭ سۇلتانىمۇ سەن، بىر قارىشىڭ بىلەنلا كۆڭلۈمنى رام قىلىۋالدىڭ، سەن جاھانغا ئاپەت سالغۇچىمۇ؟

2 ـ كۆڭلۈم ئالدىڭ ئەرسە ھەرگىز باقمادىڭ، ئەي مەھلىقا،
دۇرمۇ سەن يا لەئلىمۇ يا خۇد لەبى مەرجانمۇسەن.
ئەي ئاي يۈزلۈكۈم، كۆڭلۈمنى ئۇۋلىۋېلىپلا پەقەت قارىماس بولىۋالدىڭ، سەن مەرۋايىتمۇسەن، ياقۇتمۇسەن ياكى مارجانمۇسەن؟

3 ـ ئۆلتۈرۈرسەن، كۆيدۈرۈرسەن فۇرقەتىڭدە، ئەي پەرى،
يىغلاتىپ ھەم كۈلدۈرۈرسەن بىر بەلايى جانمۇسەن.
ئەي پەرى، جۇدالىق ئوتۇڭدا كۆيدۈرىسەن، ئۆلتۈرىسەن، ھەم يىغلىتىپ ھەم كۈلدۈرىسەن، سەن جاننىڭ بىر بالاسىمۇ؟

4 ـ ئاتەشى ئىشقىڭنى ياقدىڭ بۇ ۋۇجۇدۇمغا بۇ گۈن،
دوستىمۇ سەن، دۈشمەنمۇ سەن، مەن بىلمەدىم جانانمۇ سەن.
بۈگۈن ۋۇجۇدۇمغا ئىشقىڭنىڭ ئوتىنى ياقتىڭ، بىلەلمىدىم، سەن ماڭا دوستمۇ، دۈشمەنمۇ ياكى جانانمۇ؟

5 ـ گۈل يۈزۈڭغە ئەندەلىب يەڭلىغ قىلىپ زار ئەيلەدىڭ،

گۈلمۇ سەن يا خارمۇسەن يا ھۇرمۇ سەن، غىلمانمۇسەن.
مېنى بۇلبۇلغا ئوخشاش گۈل يۈزۈڭگە زار قىلىپ قويدۇڭ: سەن گۈلمۇ، تىكەنمۇ، ھۆرمۇ ياكى غىلمانمۇسەن؟

6 ـ گۈل سىفەت گۈللۈقدا تۇرساڭ نەستەرىن بولغاي خەجىل،
كۆرمەدىم ھەرگىز مەلالىقدا، لەبى خەندانمۇ سەن.
گۈلشەن ئىچىدە گۈلدەك تۇرساڭ، نەستەرىن گۈلى خىجالەتچىلىكتە قالىدۇ. سېنىڭ غەمكىن بولغىنىڭنى مۇتلەق كۆرمىدىم. كۈلۈپ تۇرغان لەۋمۇسەن؟

7 ـ جىلۋە ئەيلەپ چىقساڭ ئۆيدىن رەشك ئەيلەر مۇشتەرى،
ھۇسن ئىقلىمىغا گويا بىر ماھى تابانمۇ سەن.
ئۆيدىن جىلۋىلىنىپ چىقساڭ، مۇشتەرى يۇلتۇزىمۇ رەشك قىلىدۇ. ياكى سەن ھۆسن ئېلىنىڭ نۇرلۇق ئېيىمۇ!؟

8 ـ كۆرمەدىم بۇ فانىدا سەندەك مەلاھەتلىك كىشى،
يا پەرىسەن، يا مەلەكسەن، بىلمەدىم، ئىنسانمۇ سەن.
بۇ پانىي ئالەمدە سەندەك بىر گۈزەلنى كۆرگىنىم يوق: ھۆرمۇسەن، پەرىشتەمۇسەن ياكى ئىنسانمۇسەن، ھېچ بىلەلمىدىم.

9 ـ گۈلسۇرخ يەڭلىغ يۈزۈڭغە بۇ بىلال بىچارەنى،
ئەيلەدىڭ مانەندى بۇلبۇل، غۇنچەئى رەيھانمۇ سەن.
ـ بىلال نازىم
بۇ بىچارە بىلالنى ئەتىر گۈلدەك يۈزۈڭگە زارىققان بۇلبۇلغا ئوخشاش تەلمۈرىدىغان قىلىپ قويدۇڭ، سەن يا گۈلنىڭ غۇنچىسىمۇ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
– V –   – – V –   – – V –   – – V –

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ نەزاكەت بوستانىدا قەددىڭ سەرۋى خىرامانىدۇر،
مەلاھەت گۈلىستانىدا يۈزۈڭ گۈلبەرگى خەندانىدۇر.
قەددىڭ نازاكەت بوستانىنىڭ گۈزەل سەرۋىسى، يۈزۈڭ ھۆسن گۈلىستانىنىڭ ياپراقلار ئارىسىدا ئېچىلغان گۈلىدۇر.
2 ـ ساڭا كىم بىقەرار ئەرمەس، كۆرەي دەپ ئىنتىزار ئەرمەس،
جەمالىڭ ئافتابىغە ھەمە زەرراتى رەقسانىدۇر.

جامالىڭنى كۆرۈشكە ئىنتىزار ۋە بىقارار بولمىغان كىم بار؟ ھەممە ئادەم قۇياشتەك جامالىڭ ئەتراپىدا زەررىلەردەك ئايلىنىدۇ.

3 ـ زىھى ھۆسنۈڭ سىفاتىدا مەنى شەيدايىكىم سەندىن،
چەمەنلەر ئىچرە كىرسەڭ ئەنجۇمەنلەر ئىچرە داستاندۇر.

ئەگەر گۈلزارلىققا كىرسەڭ، ئۇ يەردىكى يىغىلىشلاردا گۈزەل ھۆسنۈڭنى مەدھىيىلەپ، داستان سۆزلەۋاتقانلىقىمنى كۆرىسەن.

4 ـ نەدىن مەن بولماغايمەن ئادەمىيلەر شاھى ئالەمدە،
كى بۇلبۇل دىلگۇشا گۇفتارى بىرلە شاھى مۇرغاندۇر.

مەن نېمىشقا دۇنيادىكى ئادەملەرنىڭ شاھى بولالمايمەن، بۇلبۇلمۇ ئۆزىنىڭ كۆڭۈلنى شادلاندۇرغۇچى ناۋاسى بىلەن قۇشلارنىڭ پادىشاھىغۇ!

5 ـ زەمان پۇر شورىشۇ، ئافاق پۇر فىتنە، جەھان ھاسىد،
خەلايىق كۆزلەرىدىن غەيبدەك مەشھۇرىي پىنھاندۇر.
ـ مەشھۇرىي.

زامان غەۋغاغا، دۇنيا پىتنىگە، جاھان ھەسەتخورلارغا تولغان، شۇڭا مەشھۇرىي ئۆزىنى كىشىلەرنىڭ كۆزىدىن قاچۇرۇپ، يوشۇرۇنغاندۇر.

ۋەزنىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
– – – v   – – – v   – – – v   – – – v

## مۇستەھزاد چۇشۇرگىسى

گۈلسۇرخ يەڭلىغ يۈزۈڭگە بۇ بىلال بىچارەنى،
ئەيلەدىڭ مانەندى بۇلبۇل، غۇنچەئى رەيھانمۇ سەن.
ـ بىلال نازىم

بۇ بىچارە بىلالنى ئەتىر گۈلدەك يۈزۈڭگە زارىققان بۇلبۇلغا ئوخشاش تەلمۈرىدىغان قىلىپ قويدۇڭ، سەن يا گۈلنىڭ غۇنچىسىمۇ؟

## جۇلا

1 ـ ياھۇ ـ يارەي، ئاللاھ يەي،
بىر گۈل يارەي، ئاللاھ يەي.
ئاتەش كۆزلۈك جانانىم،

جانانىمەي، ئاللاھ يەي،
ۋاي، ئاللاھ يەي، دوست ئاللاھ يەي،
ۋاي،ئاتەش كۆزلۈك جانانىم.
مەن سەنى كۆرۈپ جانان، غەمگە مۇبتەلا بولدۇم.
ئوت ياقدىڭ يۈرەكىمگە، ئاشىق بىقارار بولدۇم.

ئەي جانان، مەن سىنى كۆرۈپلا غەمگە مۇپتىلا بولدۇم؛ يۈرىكىمگە ئوت ياقتىڭ، تاقەتسىز ئاشىق بولدۇم.

نەقرات:

ياھۇ ـ يارەي، ئاللاھ يەي، بىر گۇل يارەي، ئاللاھ يەي.
ئاتەش كۆزلۈك جانانىم، جانانىمەي، ئاللاھ يەي،
ۋاي، ئاللاھ يەي، دوست ئاللاھ يەي، ۋاي،ئاتەش كۆزلۈك جانانىم.

2 ـ ئايغا ئوخشايدۇر يۈزۈڭ،
چولپانغا ئوخشايدۇر كۆزۈڭ.
ئوخشايدۇر نەبات قەندگە،
شۇ سەنىڭ شىرىن سۆزۈڭ.

يۈزۈڭ ئايغا ئوخشايدۇ، كۆزۈڭ چولپان يۇلتۇزىغا ئوخشايدۇ؛ سىنىڭ شىرىن سۆزۈڭ بولسا، قەنت ـ ناۋاتقا ئوخشايدۇ.

ئا، ياھۇ ـ يارەي، ئاللاھ يەي،
ئا، بىر گۇل يارەي، ئاللاھ يەي.
ئاتەش كۆزلۈك جانانىم،
جانانىمەي، ئاللاھ يەي،
ۋاي، ئاللاھ يەي، دوست ئاللاھ يەي،
ۋاي، ئاتەش كۆزلۈك جانانىم.

3 ـ ئاي بولدى، يىلمۇ بولدى،
سەنىڭ ئوتۇڭدا كۆيگەلى.
ئىنتىزار بولدۇم ئەجەب،
ئاي يۈزۈڭنى كۆرگەلى.

سىنىڭ ئوتۇڭدا كۆيۈۋاتقىنىمغا ئاي توشۇپ، يىلمۇ بولۇپ قالدى. ئايدەك يۈزۈڭنى كۆرۈشكە ئەجەبمۇ ئىنتىزار بولدۇم.

ياھۇ، يارەي، ئاللاھ يەي،
ئا، بىر گۇل يارەي، ئاللاھ يەي.
ئاتەش كۆزلۈك جانانىم،
جانانىمەي، ئاللاھ يەي،
ۋاي، ئاللاھ يەي، دوست ئاللاھ يەي،

ۋاي،ئاتەش كۆزلۈك جانانىم.

4 ـ ئاللاھ، ئاتىم سەمرىمەيدۇر،
ئەگىز ئوتىدا.
يۈرەك ـ باغرىم پارە بولدى،
يارنىڭ ئوتىدا.

ئاللاھ، ئېگىزلىقتىكى ئوت بىلەن ئېتىم سەمرىمەيدۇ؛ يارنىڭ ئىشق ـ مۇھەببەت ئوتىدا يۈرەك ـ باغرىم پارە ـ پارە بولدى.

5 ـ ئاللاھ، يارىم جەمالىڭدىن،
بولدۇم ۋەيرانە.
ئىشق ئوتى يامان ئەكەن،
قىلدى دىۋانە.

ئاللاھ، ئەي يارىم، جامالىڭنى كۆرگەندىن بۇيان، ئىشق ـ مۇھەببەت ئوتۇڭدا ۋەيران بولدۇم؛ ئىشق ئوتى دېگەن ھەقىقەتەن يامان ئىكەن، مېنى مەجنۇن قىلىۋەتتى.

ياھۇ، يارەي، ئاللاھ يەي،
ئا، بىر گۈل يارەي، ئاللاھ يەي.
ئاتەش كۆزلۈك جانانىم،
جانانىمەي، ئاللاھ يەي،
ۋاي، ئاللاھ يەي، دوست ئاللاھ يەي،
ۋاي، ـئاتەش كۆزلۈك جانانىم.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.

**سەنەم**

1 ـ دىلبەرا، ماڭا سەنىڭدەك يارۇ جانان قايدادۇر،
ساڭا ھەم مەندەك ئەل ئىچرە زارۇ ھەيران قايدادۇر.

ئەي دىلبەر، ماڭا سېنىڭدەك يار ۋە جانان نەدە، ساڭىمۇ كىشىلەر ئارىسىدا مېنىڭدەك زارىققان ۋە ھەيرانىي بولغانلار بارمۇ؟

2 ـ يۈرەكىم بولدى جەراھەت، باغلادى زەردابۇ قان،
سەنى كەبى مەرھەم قىلغۇر يارى قەدىردان قايدادۇر.

يۈرىكىم يارىلىنىپ قان ـ زەرداپقا تولدى، ئۇنىڭغا شىپالىق بېرەلەيدىغان ساڭا ئوخشاش قەدىردان يار نەدىن تېپىلىدۇ.

3 ـ خەستەيۇ بىمار ئۇلۇپ، يولۇڭدا ياتسام مۇردەۋار،
سورغۇچى ھالى غەرىبىن مەرھەمى جان قايدادۇر.

كېسەللىكىمدىن يولۇڭدا مۇردىدەك ياتسام، مەندەك غېرىبىنىڭ ھالىنى سورىغۇچى سەندەك جانىنىڭ مەلھىمى قايدا؟

4- ئەرز ئەتەي دەردىمنى ئايتىپ، ئەي پەرى، دادىمغا يەت،
كىشۇەرى ئىشق ئىچرە سەندەك ئەدلىي سۇلتان قايدادۇر.

ئەي پەرى، دەردىمنى ئېيتىپ ساڭا ئەرز قىلاي، دادىمغا يەتكىن: ئىشق مەملىكىتىدە سەندەك ئادالەتلىك سۇلتان نەدە بار؟

5- كۆرگەلى زۇلفى پەرىشانىڭ، پەرىشاندۇر كۆڭۇل،
بول پەرىشان زۇلفىغا مەندەك پەرىشان قايدادۇر.

يېيىلغان چاچلىرىڭنى كۆرگەندىن بېرى، كۆڭلۈم پەرىشاندۇر. بۇ يېيىلغان چاچقا مەندەك پەرىشان بولغان بارمۇ؟

6- لۇتف ئەتىپ، جانا، كۆتەر ئايدەك جەمالىڭدىن نىقاب،
كۆرگەلى ھۇسنۇڭنى مەندەك زارۇ ھەيران قايدادۇر.

ئەي جانان، مەرھەمەت قىلىپ، ئايدەك جامالىڭدىن چۈمپەردەڭنى ئېلىۋەتكىن. ھۆسنۈڭنى كۆرۈشكە مەندەك زارىققان ۋە ھەيرانىي بولغان يەنە نەدە بار ؟

7- غۇنچە ياڭلىغ قان بولۇپ، ئىشقىڭ بىلە خامۇشمەن،
بول ھۇۋەيدادەك ساڭا باغرى تولا قان قايدادۇر.
- ھۇۋەيدا.

يۈرىكىم غۇنچىدەك قان بولۇپ، ئىشقىڭ دەردىدە گەپ سۆزدىن قالدىم. بۇ ھۇۋەيدادەك سەن ئۈچۈن باغرى قانغا تولغان ئادەم يەنە تېپىلارمۇ؟

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

**چوڭ سەلىقە**

1- بۇگۈن ئايغە ئالتى دەيدۇر، ساناسام يەتتى،
بىۋەفاغا ئاشىق بولسام، تاشلادى - كەتتى.

بۈگۈن ئايغا ئالتە بولدى دەيدۇ، ساناپ باقسام يەتتە بولۇپتۇ: ۋاپاسىزغا ئاشىق بولسام، تاشلاپلا كەتتى.

2 ـ تاشلاپ كەتسەڭ كەتكەنىڭنى ئۇنۇتماغايمەن،
ئەمدى كەلسەڭ سەن قاشىمغا يولاتماغايمەن.
تاشلاپ كەتسەڭ كېتىۋەر، بۇ قىلغىنىڭنى ئۇنۇتمىغايمەن؛ ئەمدى قېشىمغا كەلسەڭ، يېقىن يولاتمىغايمەن.

3 ـ يولاتمايمەن مەن قاشىمغا مۇڭلانىپ قالسۇن،
ئارفا، بۇغداي سامانىدەك سارغارىپ قالسۇن.
قېشىمغا يولاتمايمەن، مۇڭلىنىپ قالسۇن؛ ئارپا ـ بۇغداينىڭ سامىنىغا ئوخشاش سارغىيىپ قالسۇن.

4 ـ قانداق كىشى كەتەر ئىكىن يارىنى تاشلاپ،
مەيلى بولسا ئالىپ كەتسۇن بىللەلا باشلاپ.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.
ئۆزىنىڭ يارىنى تاشلاپ كېتىدىغان قانداق كىشى ئىكەن ئۇ؟ ئەگەر يارىغا مەيلى بولسا، ئۆزى بىلەن بىللە ئېلىپ كەتسۇن.

## كىچىك سەلىقە
## بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ كۆرگەلى ھۇسنۇڭنى زارۇ مۇبتەلا بولدۇم ساڭا،
نە بەلالىغ گۈن ئەدىكىم ئاشىنا بولدۇم ساڭا.
ساڭا ئاشنا بولغان شۇ كۈن قانداق بالالىق كۈن ئىدىكىن، ھۆسنۇڭنى بىر كۆرۈپلا ساڭا باغلىنىپ قالدىم.

2 ـ ھەر نەچە دەدىمكى گۈن ـ گۈندىن ئۆزەي سەندىن كۆڭۈل،
ۋاھكى، گۈن ـ گۈندىن بەدتەرراق مۇبتەلا بولدۇم ساڭا.
سەندىن ئاستا ـ ئاستا كۆڭۈل ئۈزەي دەپ قانچە قىلساممۇ، ۋاي دەرىخ، ساڭا كۈندىن كۈنگە تېخىمۇ بەتتەرەك باغلاندىم.

3 ـ مەن قاچان دەدىم ۋەفا قىلغىل، ماڭا زۇلم ئەيلەدىڭ،
سەن قاچان دەدىڭ فىدا بولغىل، فىدا بولدۇم ساڭا.
مەن قاچان: « ۋاپا قىل » دېسەم، زۇلۇم سالدىڭ، لېكىن سەن قاچانىكى: «ماڭا پىدا بول» دېسەڭ، پىدا بولدۇم.

4 ـ قاي پەرى پەيكەرغە دەرسەن تەلبە بولدۇڭ بۇ سىفەت،
ئەي پەرى پەيكەر، نە قىلساڭ قىل ماڭا، بولدۇم ساڭا.
قايسى پەرى ئۈچۈن مۇنچىۋالا تەلۋە بولۇپ كەتتىڭ دەۋاتىسەنغۇ؟ ئەي پەرى، ماڭا نېمە قىلساڭ قىل، ساڭىلا شۇنداق بولدۇم.

5 ـ ئەي كۆكۈل، تەركى نەسىھەت ئەيلەدىم ئاۋارە بول،
يۈز بەلا يەتمەسكى، مەن ھەم بىر بەلا بولدۇم سەڭا.
ئەي كۆكۈل، نەسىھەتنى ئاڭلىمىدىم، ئەمدى سەن سەرگەردان بول. يۈز بالا يەتمىگەندەك مەنمۇ ساڭا بىر بالايىئاپەت بولدۇم.

6 ـ جامى جەم بىرلە خىزىر سۇيى نەسىبەمدۇر مۇدام،
ساقىيا، تا تەركى جاھ ئەيلەپ گەدا بولدۇم ساڭا.
ئەي ساقىي، مەنسىپىمنى تاشلاپ، ساڭا تىلەمچى بولۇپ كەلگەندىن بېرى، جەمشىد جامى بىلەن خىزىر سۇيى ( ئابىھايات ) دائىملىق نېسىۋەم بولدى.

7 ـ غۇسسە چەنگىدىن نەۋائىي تاپمادىم ئۈششاق ئارا،
تا نەۋائىيدەك ئەسىرۇ بىنەۋا بولدۇم ساڭا.
ـ نەۋائىي.
نەۋائىيغا ئوخشاش سېنىڭ بىچارە ئەسىرىڭ بولۇپ قالغاندىن بۇيان، ئاشىقلار ئارىسىدا غەم چاڭى ( سازى ) دىن پەيزى ئالالمىدىم.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ پەردەغە كىرگەن كەبى خۇرشىدى رەخشان ھەر كەچە،
ئەزمى خىلۋەت ئەيلەر ئول شەمئى شەبىستان ھەر كەچە.
نۇرلۇق قۇياش ھەر ئاخشىمى پەردە ئىچىگە كىرىپ كەتكەندەك، ئۇ كېچەمنىڭ چىرىغىمۇ خىلۋەتكە كىرىۋالىدۇ.

2 ـ ئول كۇلۇپ ئەھباب بىرلە سۇبھىدەك، مەن شەمئىۋار،
ئۆرتەنىپ كۆڭلۇم، تۆكەرمەن دۇررى غەلتان ھەر كەچە.
ئۇ دوستلىرى بىلەن تاڭ نۇرىدەك كۈلىشىپ يۈرگەن يۈرگىنى؛ مەن بولسام ھەر ئاخشىمى كۆڭلۈمنى شامدەك ئۆرتەپ، كۆزۈمدىن ئۈنچە مارجان تۆكۈپ چىقىمەن.

3 ـ بىر قۇياش ھىجرانىدا ئۇريان تەنىم گەردۇن كەبى،
مىھر ئوتىدىن كۆرگۈزۈر مىڭ داغى پىنھان ھەر كەچە.
يالىڭاچ گەۋدەم بىر قۇياشنىڭ پىراقىدا، ھەر كېچىسى ئىشق ئوتىدىن خۇددى ئاسمانغا ئوخشاش مىڭلىغان يوشۇرۇن داغلارنى كۆرسىتىدۇ.

4 ـ گاھ ـ گاھ، ئەي مەخمۇرى خاب ئالۇد، سور ئول خەستەنى،
كىم يەتەر ئاغزىغا لەئلىڭ يادىدىن قان ھەر كەچە.
ئەي ئۇگدىگەن مەست، بىمارنىڭ ھالىدىن ئانچە ـ مۇنچە خەۋەر ئالساڭچۇ؛ ھەر كېچە لېۋىڭنى ئويلاپ، ئۇنىڭ ئاغزىدىن قان كېلىدۇ.

5 ـ ناسىھا، نە نەۋئ پىنھان تائەت ئەيلەيكىم، ئالۇر،
دىنۇ دانىش نەقدىنى بىر نامۇسۇلمان ھەر كەچە.
ئەي نەسىھەتچى، ئىمان ۋە ئەقىل بايلىقىمنى بىر نامۇسۇلمان ئېلىۋالغان تۇرسا، مەن كېچىسى قانداقمۇ يوشۇرۇن ئىبادەت قىلالايمەن؟

6 ـ بىر كەچە سورغىل مەنى، ئاندىن بۇرۇنكىم سورغاسەن،
« قانى ئول بىدىلكى، ئەيلەر ئەردى ئەفغان ھەر كەچە ».
بىر ئاخشام بولسىمۇ ھالىمنى سوراپ قويغىن. بۇرۇنمۇ: « ھەر كېچىسى داد ـ پەرياد قىلىدىغان ھېلىقى ئاشىق قېنى » دەپ سورايتتىڭغۇ.

7 ـ چەك، نەۋائىي، نالە، كۆز مەي بەرسۇنۇ باغرىم كەباب،
چۇن بولۇر ئول ئاي خەيالى بىزگە مىھمان ھەر كەچە.
ـ نەۋائىي.
نەۋائىي، نالە كۈيىنى چال،كۆزۈم شاراب، جىگىرىم كاۋاپ تەييارلىسۇن، چۈنكى ھەر ئاخشىمى ئۇ ئاينىڭ خىيالى ماڭا مېھمان بولۇپ كېلىدۇ ئەمەسمۇ؟!

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
– v – – – v – – – v – – – v –

## ئۈچىنچى ئاھاڭ

1 ـ ۋاھ، نە خۇشدۇر خەستەلىكدە كۆرسەلەر يارىم كەلىپ،
ياكى يالغۇزلۇقدا ياندا تۇرسا دىلدارىم كەلىپ.
ئاھ، ئاغرىپ قالغان چېغىمدا، يارىم يوقلاپ كەلسە ياكى يالغۇزچىلىقتا دىلدارىم كېلىپ يېنىمدا تۇرسا، نېمىدىگەن ياخشى بولاتتى.

2 ـ ياد ئەتەر ئولسام بەناگاھ ئول پەرى يۈزلۈكنىكىم،
كۆلبەم ئىچرە ئول دەمى ئولتۇرسا گۈلزارىم كەلىپ.
ئۇ پەرى يۈزلۈكنى ئېسىمگە ئېلىشىم ھامانلا، دەرھال ھۇجرامغا كېلىپ، گۈلدەك ئېچىلىپ

ئولتۇرسا ئىدى.

3 ـ كەلسە غەمنىڭ لەشكەرى باشىمنى ئايلاندۇرماغا،
گۇفتەلىغ قىلسا، يانىمغا ئول شەكەرخارىم كەلىپ.
غەم لەشكىرى بېشىمنى ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن كەلگىنىدە، ئۇ شىرىن سۆزلۈكوم يېنىمغا كېلىپ، ھەمسۆھبەت بولسا.

4 ـ قۇتۇلۇر ئەردىم بۇ غەمدىن، ئول دىلئازارىمىم كۆرۈپ،
ۋاھ، ئەگەرچەندكى قەتل ئەتسە دىلئازارىم كەلىپ.
ئىخ، ئەگەر دىلئازارىم كېلىپ جېنىمنى ئالىدىغان ئىش بولسىمۇ، ئۇنى بىر كۆرسەم، دىلىمغا ئاراملىق يېتىپ، بۇ غەملەردىن قۇتۇلار ئىدىم.

5 ـ بۇ كۆڭۈلنى بارچە غەملەردىن خەلاس قىلغاي ئەدى،
بىر نەزەر قىلماق بىلە ئول شوخى خۇنخارىم كەلىپ.
ئۇ شوخ قانخورۇم كېلىپ، بىرلا نەزەر تاشلىسا ئىدى، كۆڭلۈمنى بارچە غەملەردىن خالاس قىلاتتى.

كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

نەچە ۋاقت ئەيلەپ تەھەممۇل، ئەي بىلال، بولغىل خەمۇش،
مەرھەمەت ئەيلەر سىتەم يەتكەندە غەمخارىم كەلىپ.
ـ بىلال نازىم.
ئەي بىلال، بىر قانچە ۋاقىت تاقەت قىل، جەبىر ـ زۇلۇم چېكىگە يەتكەندە، غەمخورۇڭ كېلىپ رەھىم ـ شەپقەت قىلىدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ   ـ ـ v ـ   ـ ـ v ـ   ـ ـ v ـ

تەئكىد

1 ـ ئىشق ئارا مەنمەن دەمى بىمىھنەتۇ غەم بولماغان،
جانىدىن مەھرۇم ئولۇپ، جانانغا مەھرەم بولماغان.
مۇھەببەت يولىدا بىر دەممۇ جاپاسىز، غەمسىز ئۆتمىگەن ئادەم پەقەت مەن؛ جېنىمدىن مەھرۇم بولۇپ، جانانغا يېقىنلىشالمىغانمۇ مەن.

2 ـ يۇز ۋەفا ئەيلەپ، جەفادىن ئۆزگە نەفئى كۆرمەگەن،
مىڭ جەفا كۆرۈپ، ۋەفاسى زەررەئى كەم بولماغان.

يۈز ۋاپا قىلىسىمۇ، جاپادىن ئۆزگە نەپ كۆرمىگەن، ۋاپانى قىلچە كەم قىلمىسىمۇ، مىڭلاپ جاپا كۆرگەنمۇ مەن.

3ـ مىڭ قۇياشچە كۆرگەن ئۆز يارىن، ۋەلي يار ئالىدا،
مىڭ ئۇلۇشىدىن بىرىچە زەررەنىڭ ھەم بولماغان.

ئۆز يارىنى مىڭ قۇياشقا تەڭ كۆرسىمۇ، لېكىن يارى ئالدىدا زەررىنىڭ مىڭ ئۇلۇشىدىن بىرسىچىلىك ئېتىۋارغا ئېلىنمىغىنىمۇ مەن.

4ـ ئالەم ئەھلى ئىشق ئارا رۇسۋالىغىم تەئن ئەتمەڭىز،
كىمدۇرۇر ئاشىق بولۇپ، رۇسۋايى ئالەم بولماغان.

ئەي ئالەم ئەھلى، ئىشق يولىدىكى رەسۋالىقىم ئۈچۈن تاپا ـ تەنە قىلماڭلار، ئاشىق بولۇپ رەسۋايى ئالەم بولمىغان زادى كىم بار؟

5ـ ئەنجۇم ئەرمەس تەردۇر ئاھىم ئوتىدىن كۆك سەقفىدە،
ۋاھكى، بۇ تەردىن بىنايى قالمادى نەم بولماغان.

ئاسماننى قاپلىغان يۇلتۇز ئەمەس، ئاھىم ئوتىدىن ھاسىل بولغان تەر تامچىلىرىدۇر؛ ھالبۇكى بۇ تەر تامچىلىرىدىن ھۆل بولمىغان مەۋجۇدات قالمىدى.

6ـ دەستگىرى ئىستەكىم غەمدىن خەلاس ئىمكان ئەمەس،
ئولكى بىر زەررىن كەمەر بەلىگە مۇھكەم بولماغان.

بىر ئۇستاز ئىزدە، ئۇنىڭ ئالدىدا بېلىڭگە ئالتۇن كەمەرنى مەھكەم باغلىمىغىچە غەمدىن خالاس بولالمايسەن.

7ـ ئەي نەۋائىي بىلكى تاپماس لەئلىدىن قۇتى ھەيات،
جاننى تەسلىم ئەيلەمەكلىككە مۇسەللەم بولماغان.
ـ نەۋائىي

ئەي نەۋائىي بىلگىنكى، جاندىن كېچىپ ئۆزىنى يارىغا تاپشۇرمىغان ئادەم ئۇنىڭ لېۋىدىن ھاياتلىق ئوزۇقى ئالالمايدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ  ـ ـ v ـ  ـ ـ v ـ  ـ ـ v ـ

## داستان

### بىرىنچى داستان

1 ـ كۆكسۇمنى چاك ئەتىپ قانلار يىغلادىم،
كەسىپ ـ كەسىپ قارا باغرىم تۇزلادىم.
ئەرزى ھالىم بىرىن ـ بىرىن سۆزلەدىم،
رەھمى كەلىپ بىزگە نىگاھ ئەيلەدى.

كۆكسۇمنى يېرىپ، قان ـ قان يىغلىدىم؛ قارا باغرىمنى كېسىپ ـ كېسىپ تۇزلىدىم؛ ئەھۋالىم ھەققىدىكى ئەرزىمنى بىردىن ـ بىردىن بايان قىلدىم؛ رەھمى كېلىپ ماڭا نەزەر سالدى.

2 ـ كۆپ جەفالار چەكىپ باغىڭە كىردىم،
باغبان بولۇپ ئالما، نارىن تەرمەدىم.
شۈكر لىللاھ يەنە جەمالىڭ كۆردۈم،
تەڭرى سەنى بىزگە ئەتا ئەيلەدى.

نۇرغۇن جاپا چېكىپ بېغىڭغا كىردىم؛ باغۋەن بولۇپ، ئالما ـ ئانار تەرمىدىم؛ ئاللاھغا شۈكۈر، يەنە جامالىڭنى كۆردۈم؛ ئاللاھ سېنى ماڭا نېسىپ قىلىپتۇ.

3 ـ بەلالاردىن قاچىپ كىردىم دەرياگە،
ھەر زەمان ئۇچرادىم تۈرلى جەفاگە.
قۇلاق سال، دىلبەرا، ئۇشبۇ سەۋداگە،
بىزگە بۇ قىسمەتنى خۇدا ئەيلەدى.

بالايىئاپەتلەردىن قېچىپ دەرياغا كىردىم؛ ھەرۋاقىت تۈرلۈك جاپالارغا ئۇچرىدىم؛ ئەي دىلبەر، بۇ ساداغا قۇلاق سالكى، بۇ قىسمەتنى بىزگە ئاللاھ نېسىپ قىلغاندۇر.

4 ـ سەنىسەن سەنەۋبەرنى ۋەفالىق يارى،
ساڭا فىدا بولسۇن جانى ئەفگارى.
مۇختەسەر ئەيلەسەم ئۇشبۇ دەفتارى،
بىۋەفا دۇن كىمگە ۋەفا ئەيلەدى.
ـ « سەنەۋبەر » داستانىدىن.

سەنەۋبەرنىڭ ۋاپادار يارى پەقەتلا سەن؛ يارىلانغان جان ساڭا پىدا بولسۇن؛ ئۇزۇن گەپنى قىسقا قىلسام، بىۋاپا ئالەم كىمگە ۋاپا قىلغان؟

### ئىككىنچى داستان

1 ـ نەمايان ئۇلدۇڭ، ئەي دىلبەر، يۈزۈڭنى ئافتاب ئەيلەب،
قارا كاكۇل بىلە زۇلفى پەرىشانىڭ نىقاب ئەيلەب.

ئەي دىلبەر، يۈزۈڭنى قۇياش قىلغان، ئۇنىڭغا قاپقارا كوكۇلاڭ بىلەن يېپىلىپ تۇرغان چېچىڭنى نىقاب قىلغان هالدا نامايان بولدۇڭ.

2ـ لەبىڭ خالىنى كۆرگەچ، تەن ئۆيىدە ناتەۋان كۆڭلۈم،
قۇشىدۇركىم قەفەسدە تەلپىنىپ كۆپ ئىزتىراپ ئەيلەب.

لېۋىڭدىكى خالنى كۆرگەندە، تەن ئۆيىدىكى ناتىۋان كۆڭلۈم خۇددى قەپەستىكى قۇشتەك تەلپۈنۈپ، تاقەتسىزلەندى.

3ـ جەمالىڭ دەفتەرىدىن نۇكتەئىنى شەرھ ئەتە ئالمان،
يىلى ئۇمرۇم ئىچىدە، ئەي پەرى، يۈز مىڭ كىتاب ئەيلەب.

ئەي پەرى، مەن ئۆمرۈم بويى يۈزمىڭ كىتاب يېزىپمۇ، جامالىڭ دەپتىرىدىكى بىر هېكمەتنى شەرھلەپ بولالمايمەن.

4ـ نە كافىر كۆزلەرىڭ ئالەمنى تەنها ئەيلەدى تاراج،
شەبىيخۇن كەلتۈرەر غەم جانىمە يۈز مىڭ ئىتاب ئەيلەب.

قارا كۆزلىرىڭ ئالەمنى يالغۇز ئۆزى ئىشغال قىلدى؛ ئۇنىڭ غېمى كېچىلىك هۇجۇم قوزغاپ، جېنىمغا يۈزمىڭ ئازابلارنى سالدى.

5ـ ۋەفا هەرفىنى سورغاندا ماڭا سەن تازە جان بەردىڭ،
مەسىها لەبلەرىڭ ئىئجازىدىن گويا جەۋاب ئەيلەب.

« ۋاپا » نىڭ نېمىلىكىنى سورىغىنىمدا، هاياتلىق بەخش ئەتكۈچى لېۋىڭنىڭ مۆجىزىلىرى بىلەن دېگۈدەك جاۋاب بېرىپ، ماڭا يېڭى جان ئاتا قىلدىڭ.

6ـ سەهەر تۇرفە چەمەندە گۇل بىلە تەنها شەراب ئىچتى،
ئەجايىب باغبانى سىينەئى بۇلبۇل كەباب ئەيلەپ.

ئاجايىپ باغۋەن ئىكەن، سەهەردە گۇل بىلەن يالغۇز شاراب ئىچىپ، بۇلبۇلنىڭ باغرىنى كاۋاپ قىلدى.

7ـ گۇلىستانى سۇخەننى سەير ئەتەردە ساهىبى دىۋان،
چەكەر باشىغا گۇلدەك مىسرائىنى ئىنتىخاب ئەيلەب.

دىۋان تۈزگۈچى شائىر سۆز گۇلىستانىنى سەيلە قىلغىنىدا، مىسرالارنى تاللاپ، بېشىغا گۇلدەك قىستۇرۇۋالىدۇ. ( ئېسىل مىسرالارنى كاللىسىغا تىزىۋالىدۇ )

8ـ نە گۇندۇز شەرتدۇر مەي ئىچكەلى شۇربى مۇدامىڭدىن،
قەدەھ تۇت ساقىيئى سىيمىنبەدەنكىم ماهتاب ئەيلەپ.

شارابنى كۈندۈزدىلا ئىچىش شەرت ئەمەس، ئەي كۈمۈش بەدەنلىك ساقىي، ئايدىڭدىمۇ ئۇزۇلدۇرمەي قەدەھ تۇت.

9 ـ ھەقىقەت جىلۋەگەردۇر، دەر ھەقىقەت ياشۇرۇپ بولماس،
مەجاز ئەھلى زەلىلىي تەلبەگە مۇنداغ قەباب ئەيلەب.
مەجاز ئەھلى زەلىلىي تەلۋىنى قانچە قامال قىلغان بىلەنمۇ، ھەقىقەت يەنىلا جىلۋىلىنىپ تۇرىدۇ، ئۇنى يوشۇرغىلى بولمايدۇ.
ـ زەلىلىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v – – –   v – – –   v – – –   v – – –

## ئۈچىنچى داستان

1 ـ باغبان بولۇپ باغىڭ ئىچرە،
تەرسەم تازە گۈللارىڭنى.
ئىگەم سەنى خۇش ياراتمىش،
ئەگسەم نازۇك بەللەرىڭنى.
بېغىڭدا باغۋەن بولۇپ، يېڭى ئېچىلغان گۈللىرىڭنى ئۈزسەم؛ پەرۋەردىگارىم سېنى گۈزەل يارىتىپتۇ، نازۇك بەللىرىڭنى ئەگسەم.

2 ـ مەنى سورساڭ ئۇشبۇ دەمدە،
رەنگىم سارىغ، كۆزۈم نەمدە.
ئاي يۈزۈڭگە تۇتما پەردە،
تەرھىنالە قوللارىڭنى.
مېنىڭ شۇ تاپتىكى ئەھۋالىمنى سورىساڭ، رەڭگىم سېرىق، كۆزۈم نەملىك؛ ئايدەك يۈزۈڭگە چۈمبەل تارتما، قوللىرىڭ دەرت كۆرمىسۇن.

3 ـ مەڭزىڭ ئەسلى لالەدۇر،
باقىشىڭ جاننى ئالادۇر.
لەبىڭ ئالتۇن قىيالەدۇر،
ئىچىپ قانسام باللارىڭنى.
مەڭزىڭ ئەسلىدىن قىزىل گۈلدۇر، قاراپ قويۇشۇڭ جاننى ئالىدۇ؛ لېۋىڭ ئالتۇن پىيالىدۇر، ئۇنىڭدىكى ھەسەل ـ بالنى ئىچىپ قانسام.

4 ـ سەھەر قوپۇپ ساچىڭ تارا،
گۈل يۈزۈڭگە رومال ئورا.
رەقىب يۈزى بولسۇن قارا،

بىلىپ يۈرسەم يوللارىڭنى.

سەھەر قوپۇپ چېچىڭنى تارا، گۈلدەك يۈزۈڭگە رومال ئورا؛ يولۇڭنى بىلىۋېلىپ ئۇنىڭدا يۈرسەم، رەقىبلەرنىڭ يۈزى قارا بولسۇن.

5- غەرىب ئاشىق بولدۇم فەقىر،
گۇناھىمغا بولدۇم مۇنكىر،
دۇئا بىرلە ئەرزىن ئوقىر،
قىبلە ئەيلەب خاللارىڭنى.
- «غەرىب - سەنەم» داستانىدىن.

پېقىر غەرىب ئاشىق بولدۇم، گۇناھىمغا ئاقلىغۇچى بولدۇم؛ ئۇ خاللىرىڭغا يۈزلىنىپ تۇرۇپ، دۇئا بىلەن ئەرزىنى بايان قىلىدۇ.

## تۆرتىنچى داستان

1- ئارادىن ھىچ سۆز كەچمەيىن،
جان ئاكا، قايان بارۇرسەن؟
مەنىڭ گۈلۈم ئاچىلمايىن،
جان ئاكا، قايان بارۇرسەن؟

ئوتتۇرىدا ھېچبىر گەپ - سۆز ئۆتۈلمەي تۇرۇپ، جان ئاكا نەگە بارىسەن؟ مېنىڭ گۈلۈم ئېچىلماي تۇرۇپ، جان ئاكا، نەگە بارىسەن؟

2- ئانامنىڭ خىزمەتىن قىلماي،
كەفەن سوراغىدا بولماي،
ئۆز قولۇڭدا گۆرگە قويماي،
جان ئاكا، قايان بارۇرسەن؟

ئانامنىڭ خىزمىتىنى قىلماي، كېپەنلىكىنى سۈرۈشتە قىلماي، ئۆز قولۇڭ بىلەن يەرلىكىگە قويماي تۇرۇپ، جېنىم ئاكا، نەگە بارىسەن؟

3- بىزگە دۇنيا زىندان بولدى،
كىيگەنىمىز كەفەن بولدى،
ئىچكەنىمىز زەھر بولدى،
جان ئاكا، قايان بارۇرسەن؟

بىزگە بۇ دۇنيا زىندان بولدى، كىيگىنىمىز كىيىم ئەمەس كېپەن بولدى، ئىچكىنىمىز زەھەر بولدى، جان ئاكا نەگە بارىسەن؟

4- بىزنى ئەيلەدىڭ بىچارە،

باغرىم بولدى پارە ـ پارە،
يۈرەكىمگە سالىپ يارە،
جان ئاكا، قايان بارۇرسەن؟

بىزنى بىچارە قىلىپ قويدۇڭ، يۈرەك ـ باغرىم پارە ـ پارە بولدى؛ يۈرىكىمنى جاراھەتلەندۈرۈپ، جېنىم ئاكا نەگە بارىسەن؟

5 ـ گۈلجامالنى كۆپ زارلاتىپ،
يۈرەكىن ئوتقا داغلاتىپ،
بەختى قارانى قان يىغلاتىپ،
جان ئاكا، قايان بارۇرسەن؟
ـ « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

گۈلجامالنى كۆپ زارلىتىپ، يۈرىكىنى ئوتتا داغلىتىپ، ئۇ بەختسىزنى قان يىغلىتىپ، جان ئاكا نەگە بارىسەن؟

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب

1 ـ قىلدى ئول ئاي ئالىدا ئاشىقلىغىم ئىزھارىنى،
مەن ئاڭا سىررىم دەدىم، بىلمان ئانىڭ ئەسرارىنى.

ئۇ ئاينىڭ ئالدىدا ئاشىقلىقىم ئۆزىنى ئاشكارىلىدى: مەن ئۇنىڭغا سىرىمنى ئېيتتىم، لېكىن ئۇنىڭ سىرىنى بىلمەيمەن.

2 ـ كۆز قاراسىن ھەل قىلىپ، ئول ئايغا يازغۇم نامەئى،
بارى بۇ تەزۋىر ئىلە كۆرگەي كۆزۈم رۇخسارىنى.

كۆزۈمنىڭ قارىسىنى سىياھ قىلىپ ئۇ گۈزەلگە خەت يازىمەن. كۆزۈم بۇ ھىيلە بىلەن ئۇنىڭ رۇخسارىنى بىر كۆرۈۋالغاي.

3 ـ كۆزىدىن تا جانغا يەتمەي لەئلىدىن بەرمەس ھەيات،
ئول مەسىھ ئۆلدۇم دەگەندە تىرگۈزۈر بىمارىنى.

رۇخسارىنى كۆرگەندىن كېيىن تاكى جاننى تەقدىم قىلمىغىچە لېۋىدىن ھاياتلىق بەرمەيدۇ. « ئۆلدۇم » دېگەندىلا، ئۇ جان بېغىشلىغۇچى بىمارنى تىرىلدۈرىۋالىدۇ!

4 ـ ھەيفدۇركىم، رىشتەئى تەسبىھ قىلغاي ئەھلى زۇھد،
كۇفر زۇلفى ئىچرە ئۆلگەن زۇلفىنىڭ زۇننارىنى.

ئەپسۇسلىنارلىق ئىش شۇكى، ئۇنىڭ قاپقارا چېچى ئىچىدە يوقالغان زۇننارنى زاھىدلار تەسۋىيسىگە يىپ قىلىۋالىدۇ.

5 ـ ئارەزىڭ دەۋرىڭ چەكەردە گويىيا نەققاشى سۇنئ،
مىھر دەۋرى بىرلە تەڭ ئاچمىش ئەدى پەركارىنى.
تەقدىر رەسسامى يۈزۈڭنىڭ ئايلانمىسىنى سىزىدىغان چاغدا، پەركار ( سىركۇل ) نى گويا قۇياش ئايلانمىسىغا تەڭ قىلىپ ئاچقاندى.

6 ـ تۆكمە جامىنكىم، بەلا سىيلى جەھاننى بۇزماسۇن،
مەست كۆرسەڭ، زاھىدا، دەيرى فەنا خەممارىنى.
ئەي زاھىت، ئۆزلۈكنى يوقىتىش مەيخانىسىنىڭ خۇشتارلىرىنى مەست ھالەتتە كۆرگىنىڭدە، ئۇلارنىڭ جامىنى ئۆرۈۋەتمە، ئۇنىڭ تاشقىنى بۇ جاھاننى خاراب قىلمىسۇن يەنە.

7 ـ ئەي نەۋائىي، شەۋقىدىن ئۆلسەم، ئىمارەت قىلغاسەن،
تۇفراغىم بىرلە مۇھەببەت كويىنىڭ دىيۋارىنى.
ـ نەۋائىي.
ئەي نەۋائىي، مەن ئۇنىڭ ئىشتىياقىدا ئۆلۈپ كەتسەم، ۋۇجۇدۇم تۇپرىقى بىلەن مۇھەببەت كوچىسىنىڭ تاملىرىنى قوپارغايسەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -　　- - v -　　- - v -　　- - v -

*　　　*　　　*　　　*

1 ـ سەنى ئۇششاق كۆڭلىن غارەت ئەتكەچ، دىلرەبا دەرلەر،
مەنى سەن شوخ دامىغا ئەسىرۇ مۇبتەلا دەرلەر.
ئاشىقلار كۆڭلىنى تالان ـ تاراج قىلغانلىقىڭ ئۈچۈن، سېنى « دىلرەبا » ( دىلنى رام قىلغۇچى، كۆڭۈلنى مەپتۇن قىلغۇچى دەيدۇ ) مېنى بولسا، سەن شوخنىڭ قاپقىنىغا چۈشۈپ قالغان « ئەسىر ھەم گىرىپتار » دەيدۇ.

2 ـ سەنى قەسرى جەمالى ھۆسن ئۆزرە شاھى مەھرويان،
مەنى رۇسۋايى ئىشقىڭ كوچاسىدا بىر گەدا دەرلەر.
سېنى ھۆسن ـ جامال قەسرىدە ئولتۇرغان گۈزەللەرنىڭ شاھى دېسە، مېنى ئىشقىڭ كوچىسىدا رەسۋا بولغان بىر گاداي دەيدۇ.

3 ـ بۇ گۈن ھەر زەرد رويى ئىشقىڭ ئوقىدا شەھىد ئولسا،
قىيامەت گۈنى بىر گۈلچېھرەئى گۈلگۈن قەبا دەرلەر.
بۈگۈن سېنىڭ ئىشقىڭ ئوقىدا شېھىت بولغان سۇلغۇن چىرايلارنى قىيامەت كۈنى گۈل رەڭلىك لىباسلارنى كىيگەن گۈل يۈزلۈكلەردىن بولىدۇ، دەيدۇ.

4 ـ ئەجەب قەۋمىدۇر ئەسھابى رىزا بىرلە ۋەفالاركىم،
بەلا تىغى باشىدا سايەئى بالى ھۇما دەرلەر.
قازاغا رىزا بولغۇچى ۋاپادارلار ئاجايىپ كىشىلەر ـ دە، ئۇلار ئۆز بېشىغا بالا ـ قازا تىغى كەلسە، ئۇنى « ھۇما قۇشىنىڭ قانىتىدىن چۈشكەن سايە » دەپ بىلىدۇ.

5 ـ ئەگەر ئۆمرى جىگەر پەرگالەسىدىن مەن غىزا بەرسەم،
قاچان نامىھرىبان ئىتلار نە ئۆزگە ئاشنا دەرلەر.
ئۆمرۈم بويى جىگەر پارىلىرىمنى غىزا قىلىپ بەرگەن تەقدىردىمۇ، ئۇ كۆيۈمسىزنىڭ ئىتلىرى مېنى ھېچقاچان ئۆزگە دوست تۇتمايدۇ.

6 ـ كۆرۈپ مەشھۇرىينى بۇ نەۋئ سەرگەردانۇ سەرگەشتە،
غەم ئابادى جەھان ئىچرە غەرىبۇ بىنەۋا دەرلەر.
ـ مەشھۇرىي.
مەشھۇرىينى بۇنداق سەرگەردان ھالەتتە كۆرگەنلەر ئۇنى « غەمگە تولغان بۇ جاھاندىكى غېرىپ ۋە يوقسۇل » دېيىشىدۇ.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ

ئىككىنچى مەشرەب

بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەي پەرىزادى زەمانىم، جان بىلە قۇل مەن ساڭا،
گۇلشەنى ھۆسنۇڭداقى بىر دەستە سۇنبۇل مەن ساڭا.
ئەي زامانىمنىڭ پەرىزاتى، مەن جان ـ دىلىم بىلەن ساڭا قۇلمەن؛ ھۆسن ـ جامال گۈلشىنىڭدىكى بىر دەستە سۇنبۇلۇڭمەن.

2 ـ ئەي گۇلى گۇلزارى جەننەت دىلبەرى ساھىب جەمال،
گۇل يۈزۈڭنىڭ ئوتىدا بىر خەستە بۇلبۇل مەن ساڭا.
ئەي جەننەت گۇلزارىنىڭ گۇلى بولغان گۈزەللىك ساھىبى دىلبەر، مەن گۇل يۈزۈڭنىڭ ئوتىدا كۆيگەن بىر بىمار بۇلبۇلۇڭمەن.

3 ـ باردۇر ھۆسنۇڭ سەنىڭ بىلقىسۇ يۇسۇفدىن فۇزۇن،
مەي ئىچەر بولساڭ، نىگارا، ساغەرى مۇل مەن ساڭا.

سەن بىلقىس ۋە يۇسۇپلەردىنمۇ بەك گۈزەلسەن. ئەي نازىنىن، مەي ئىچەر ۋاقتىڭدا قەدىھىڭ بولسام دەيمەن.

4ـ ياستانىپمەن ئىشىكىڭنى جانۇ دىل بىرلە مۇدام،
ساقلاساڭ قۇل مەن ساڭا، گەر خەرجلەسەڭ پۇل مەن ساڭا.
ئىشىكىڭنى ھەمىشە جان ـ دىل بىلەن قوغداپ، ساقلاپ تۇرىمەن؛ ساقلىساڭ قۇلۇڭمەن، خەجلىسەڭ پۇلۇڭ.

5ـ قىل قەلەندەرغە، نىگارا، لۇتفىدىن بىر ئىلتىفات،
مۇددەتى بولۇپدۇرۇر، ئەي دىلرەبا، قۇلمەن ساڭا.
ـ قەلەندەر.
ئەي دىلنى مەپتۇن قىلغۇچى ، قەلەندەر ئۇزۇندىن بېرى سېنىڭ قۇلۇڭ بولۇپ كەلدى، ئۇنىڭغا شەپقەت قىلىپ بىرەر قېتىم ئىلتىپات كۆرسەت.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ

## ئىككىنچى ئاھاڭ

1ـ ئەرزىم ئىشتكىل، ئەي با لەتافەت،
قىلغىل تەرەھھۇم ئەيلەپ شەفائەت.
ئەي لاتاپەت ئىگىسى، ئەرزىمنى ئاڭلىغىن: ماڭا شاپائەت ئەيلەپ، رەھىم قىلغىن.

2ـ سەن بىر ھۇمايى، مەن بىر گەدايىڭ،
يايغىل باشىمغا چەترى سەئادەت.
سەن بېشىغا ھۇما قۇشى قونغان بىر شاھسەن، مەن سېنىڭ گادىيىڭ، بېشىمغا سائادەت چېدىرىنى يايغىن.

3ـ نە گىريە قىلماي، نە زارىي بولماي،
نە غەمگە قالماي، ئەي سەرۋىي قامەت.
ئەي سەرۋى بويلۇق يار، يىغا ـ زارە قىلماسلىقتا، دەرد تارتماسلىقتا، غەمگە چۆكمەسلىككە نېمە چارەم بولسۇن؟

4ـ دەردىم بەسى كۆپ، ھەددىن زىيادە،
دايىم كۆرەرمەن ئەلدىن مەلامەت.
دەردىم ھەددىدىن زىيادە كۆپ،خەلقتىن دائىم ئەيىپلەش ئاڭلايمەن.

5 ـ مەجنۇنلۇغۇمدا بىمەھرى گەردۇن،
باشىمغا ئۇردى سەنگى شەقاۋەت.
مەجنۇن( ساراڭ ) بولۇپ قالغان چېغىمدا ، بۇ رەھىمسىز پەلەك بېشىمغا بەختسىزلىك تېشى بىلەن ئۇردى.

6 ـ مەن زارىغاكىم يارى ۋەفاسىز،
دىلخەستە قىلدى ئەيلەپ زەرافەت.
ۋاپاسىز يار ناز ـ كەرەشمە قىلىپ،مەن بىچارىنىڭ دىلىنى يارا قىلدى.

7 ـ فەقرى بىلالىي قىلغىل دۇئايى،
يارغا يەتەرسەن بولساڭ سەلامەت.
ـ بىلال نازىم.
ئەي يوقسۇل بىلال، دۇئا قىل، سالامەت بولساڭ، يارغا يېتىشەرسەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ ـ

# چەببەيات مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ تېكىستلىرى بىر پۈتۈن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستولوگىيىسى گەۋدىسى بويىچىمۇ، شۇنداقلا ھەر بىر مۇقام ئۆز ئالدىغا بىر ئايرىم بۆلەك بولۇش سۈپىتى بىلەنمۇ روشەن ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە. شۇڭا، بىز بۇ يەردە، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن كىچىك ماۋزۇلار ئاستىدا، قىسقىچە تەتقىقات يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

مېنىڭچە، چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرى «چوڭ نەغمە» قىسمى 178 مىسرا، «داستان» قىسمى تۆرت داستان 74 مىسرا ۋە «مەشرەب» قىسمى ئىككى مەشرەب 50 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 302 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 5 ـ ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( بەش غەزەل )، بىلال نازىم ( ئۈچ غەزەل )، ئەرشىي ( ئىككى غەزەل )، مەشھۇرىي ( ئىككى غەزەل )، قەلەندەر ( بىر غەزەل )، ھۇۋەيدا ( بىر غەزەل ) ۋە زەلىلىي ( بىر غەزەل ) بولۇپ، جەمئىي 7 شائىرنىڭ 15 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر15 غەزەلنىڭ 5 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. بۇ ھال ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىككىنچىسى بولغان چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرىدىكى غەزەللەرنىڭ ئۈچتىن بىر قىسمىنى نەۋائىي غەزەللىرى ئىگىلىگەنلىكىمۇ بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ، ئەلۋەتتە.

ئۈچىنچى. چەببەيات مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي تۆرت داستان تەرەننۇم قىلىنغان، بىرىنچى داستان بۆلىكى ئۇيغۇر خەلقى ئىچىدە ئۇزاق زامانلاردىن بۇيان يايغىن بولۇپ كېلىۋاتقان "سەنەۋبەر" داستانىنىڭ "كۆكسۇمنى چاك ئەتىپ قانلار يىغلادىم" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان جەمئىي ئون ئالتە مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان پارچىسىدىن تەشكىل تاپقان. ئىككىنچى داستان بۆلىكىنى شائىر زەلىلىينىڭ "نەمايان ئولدۇڭ ئى دىلبەر، يۈزۈڭنى ئافتاب ئەيلەپ" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك بىر غەزىلى تەشكىل قىلغان. مەزكۇر مۇقامنىڭ ئۈچىنچى ۋە تۆرتىنچى داستان بۆلىكىنى بولسا، مەشھۇر « غېرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن ئېلىنغان پارچىلار تەشكىل قىلغان. روشەنكى، بۇ ھال ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدىكى ئورنى ۋە سالمىقى بىلەن گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىنىڭ مەزكۇر چەببەيات مۇقامىدىمۇ ئۆزىنىڭ تېگىشلىك ئورنىنى ئىگىلەپ تۇرغانلىقى ئالاھىدە كۆزگە چېلىقىپ تۇرىدۇ.

تۆرتىنچى. چەببەيات مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمى ئوخشاشلا كلاسسىك شائىرلىرىمىزدىن ئەلىشىر نەۋائىي، مەشھۇرىي، قەلەندەر، ۋە بىلال نازىملارنىڭ يازما ئەدەبىياتقا خاس بولغان

شېئىرلىرىدىن تەشكىل تاپقان. ئۇلار " قىلدى ئول ئاي ئالىدا ئاشىقلىغىم ئىزھارىنى " ( نەۋائىي، يەتتە بېيت )، " سەنى ئوششاق كۆڭلىن غارەت ئەتكەچ دىلرەبا دەرلەر " ( مەشھۇرىي، ئالتە بېيت )، " ئەي پەرىزادى زەمانىم جان بىلە قۇل مەن ساڭا "( قەلەندەر، بەش بېيت )، " ئەرزىم ئىشتكىل ئەي بالەتافەت " ( بىلال نازىم، يەتتە بېيت) لەردىن ئىبارەت. بۇ غەزەللەرنىڭ ھەممىسى ئىنسانىيەت دۇنياسىدىكى ئۆلۈمسىز تېما مۇھەببەتكە بېغىشلانغان بولۇپ، ئۇلادا ئاشىق ۋە مەشۇقەلىكنىڭ گۈزەل تۇيغۇلىرى بىر-بىرىدىن رەڭدار، پاساھەتلىك تىل بىلەن بايان قىلىنغاندۇر.

بەشىنچى. چەببەيات مۇقامى تېكىستىدە، ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىن ئىككى پارچە ئورۇن ئالغان بولۇپ، ئۇلار مەزكۇر مۇقامنىڭ "جۇلا" بۆلىكىگە بېرىلگەن "مەن سەنى كۆرۈپ جانان، غەمگە مۇبتىلا بولدۇم" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ۋە "ياھۇ يارەي، ئاللاھ يەي" جۈملىسى نەقرات قىلىنغان جەمئىي سەككىز كۇپلېتلىق قوشاق بىلەن، بۇ مۇقامنىڭ "چوڭ سەلىقە" بۆلىكىگە بېرىلگەن "بۇ گۈن ئايغا ئالتە دەيدۇر، ساناسام يەتتە" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيتلىق قوشاقتىن ئىبارەتتۇر. بۇ قوشاقلارنىڭ گۈزەللىكىنى قانچىلىك تەرىپلىسەك ئەرزىيدۇ.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

ئىككىنچى مۇقام چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرى باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان بولۇپ، خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگىنىمىزدە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان ئۆزگىچىلىكلەر كۆزدە تۇتۇلىدۇ. ئالايلۇق:

كلاسسىكلارنىڭ شېئىرلىرىدىن جەمئىي ئون بەش دانە غەزەل تەرەننۇم قىلىنىدىغان چەببەيات مۇقامىدا، بۈيۈك ئەلىشىر نەۋائىينىڭ بەش غەزىلى ئورۇن ئالغان بولۇپ، بۇ غەزەللەر ئومۇمەن قىلىپ ئېيتقاندا، تۆۋەندىكىدەك ئالاھىدىلىكلەر بىلەن ئوقۇرمەنلەرنى مەھلىيا قىلىپ تۇرىدۇ:

بىرىنچى. " ئارەزىن يابغاچ كۆزۈمدىن تۆكۈلۇر ھەر لەھزە ياش " مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان غەزىلى نەۋائىينىڭ ئوبرازلىق تەپەككۇر بابىدىكى تەڭداشسىز ئورنىنى نامايان قىلىپ تۇرىدۇ. مەسىلەن:

ئارەزىن يابغاچ كۆزۈمدىن تۆكۈلۇر ھەر لەھزە ياش،
بۆيلەكىم پەيدا بولۇر يۇلتۇز نىھان بولغاچ قۇياش.

يېشىمى: ئۇ يۈزىنى يېپىۋالسىلا كۆزۈمدىن ئىختىيارسىز ياش تۆكۈلۈپ يۈزۈمنى قاپلاپ كېتىدۇكى، خۇددى قۇياش پېتىپ كېتىشى ھامان ئاسماننى يۇلتۇزلار قاپلاپ كەتكەندەك.( قاراڭ: «ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى»( ئە ئۇ م ت) ، مىللەتلەر نەشرىياتى، 2005 ـ يىل نەشرى، 80 ـ 81 ـ بەتلەر)

شەرھ: ئۇ يار شۇ قەدەر گۈزەل، شۇ قەدەر نۇرانە بەجايىكى قۇياشنىڭ ئۆزى. شۇنىڭ ئۈچۈن، خۇددى قۇياش پېتىپ كەتكەندە، ئالەمنى زۇلمەت قاپلاپ كەتكەندەك، ئۇ يۈزىنى يېپىۋالسا، مېنىڭ كۆڭلۈم بۇزۇلۇپ، ئاسمىنىم قاراڭغۇلىشىپ كېتىدۇ-دە، كۆزۈمدىن ياش ئۈنچىلىرى ئىختىيارسىز تۆكۈلۈپ، خۇددى قاراڭغۇ كېچىدىكى يۇلتۇزلاردەك يۈزۈمنى قاپلاپ كېتىدۇ. بۇ يەردە، بۈيۈك شائىر ئەلىشىر نەۋائىي يارنىڭ بېتىك گۈزەللىكىنى، " مەن " نىڭ ئۇنىڭ ئىشقىدا تەڭداشسىز ئاشىق ئىكەنلىكىنى، ئۇ گۈزەل يارنىڭ رۇخسار جۇدالىقى " مەن " نى مىسلى كۆرۈلمىگەن دەرىجىدە

ئازابلايدىغانلىقىنى تويۇنغان ئوبرازلىق تەپەككۇر بىلەن ئاشۇنداق ئىپادىلىگەندۇر.

بۇ دەما - دەم ئاھىم ئىفشا ئەيلەر ئول ئاي ئىشقىنى،

سۇبھىنىڭ پات - پات دەمى ئانداقكى ئەيلەر مىھر فاش.

يېشىمى: خۇددى تاڭ سەھەرنىڭ سەلكىن شامىلى قۇياشنىڭ چىقىشىدىن بېشارەت بەرگەندەك، تىنىمسىز چىقىۋاتقان بۇ ئاھىم ئۇ ئاينىڭ ئىشقىنى ئاشكارىلاپ تۇرىدۇ.(يۇ ئە)

شەرھ: ئۇ يار شۇ قەدەر گۈزەل ۋە ئوتلۇق؛ مېنىڭ ئۇنىڭغا بولغان ئىشق-مۇھەببىتىم بولسا، شۇ قەدەر چىن ۋە جىددىي. شۇ ۋەجىدىن، سېغىنىش ئىچىدە دەمبۇدەم "ئۇھ" تارتىپ تۇرىمەن. ئەھمىيەتلىك يېرى، مېنىڭ بۇ خىل "ئۇھ"لىرىم خۇددى سۇبھى مەزگىلىدە ئەسكەن تاڭ شامىلىدەك تەبىئىي ۋە شۇ قەدەر ئېنىق ئۇقۇملۇقتۇركى، تاڭ سەلكىنىنىڭ ئېسىشى قۇياشنىڭ كۆتۈرۈلىدىغانلىقىدىن بېشارەت بەرسە، مېنىڭ "ئۇھ"لىرىم ئۇ ئايجامال يارنىڭ مۇھەببەت ئوتىنىڭ مېنىڭ ۋۇجۇدۇمدا پەيدا قىلغان چىن مېۋىسىنى نامايىش قىلىپ تۇرىدۇ.

قاشى ئالىندا نەۋائىي بەرسە جان ئەيب ئەتمەڭىز،

كىم بۇدۇر مېھراب بىر بىر قويغۇسىدۇر بارچە باش.

يېشىمى: نەۋائىي ئۇنىڭ قېشى ئالدىدا جان بەرسە ئەيىبلىمەڭلار، چۈنكى ئۇ ھەممە ئادەم باش قويىدىغان مېھرابتۇ. (يۇ ئە)

شەرھ: ئۇ گۈزەل يارنىڭ چىرايلىق قېشى ئۇنداق-مۇنداق قاش ئەمەس، بەجايىكى مۇقەددەس مېھرابتۇر. مېھرابقا ھەممە مۇسۇلمان ئىخلاس-ئەقىدە بىلەن باش قويىدۇ. خۇددى شۇنىڭغا ئوخشاشلا، مەن ئۇ يارغا بولغاب ئىشقىمنى مۇقەددەس ئىبادەت يۈكسەكلىكىدە تونۇپ مۇئامىلە قىلسام ۋە بۇ يولدا جان بەرسەم، مېنى ئەيىبلىمەڭلار!

روشەنكى، بۇ مىسرالاردا، ئوخشىتىلغۇچى بىلەن ئوخشالغۇچى يارقىن ئوبراز ۋاستىسى بىلەن بەدىئىي يۈكسەكلىكتە جەۋلان قىلىپ تۇرغاچ، ئوقۇغۇچى ئۇلاردىن يېتىك ئىستېتىك زوق ئېلىپ، ھۇزۇر دەرياسىغا چۆمۈلىدۇ.

ئىككىنچى. "ئىشق ئارا مەنمەن دەمى بىمھنەتۇ غەم بولماغان" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلدە، "جاندىن كەچمىگىچە، جانانغا يەتمەس" دېگەن ئۇيغۇر خەلق ماقالىنىڭ چىن ھەقىقەتلىكىنى ئۆزگىچە خاس بولغان يېتىك تىل ماھارىتى بىلەن دادىغا يەتكۈزۈپ شەرھلىگەن. ئالايلۇق:

ئالەم ئەھلى ئىشق ئارا رۇسۋالىغىم تەئن ئەتمەڭىز،

كىمدۇرۇر ئاشىق بولۇپ، رۇسۋايى ئالەم بولماغان.

يېشىمى: ئەي ئالەم ئەھلى، ئىشق يولىدىكى رەسۋالىقىم ئۈچۈن تاپا - تەنە قىلماڭلار، ئاشىق بولۇپ رەسۋايى ئالەم بولمىغان زادى كىم بار؟ (يۇ ئە)

شەرھ: دۇنيادا، ئىشق-مۇھەببەت يولىغا كىرگەن ئادەم چوقۇم سىز-چۆچەككە قالىدۇ، تاپا-تەنىگە دۇچار بولىدۇكى، بۇ بىر تەبىئىي ھالدۇر. مەنمۇ ئاشۇ ھەممە ئاشىقلار مۇپتىلا بولغان ئەھۋالغا قالدىم. شۇڭا، مېنى ئەيىبلىمەڭلەر خالايىقلار.

ئەنجۇم ئەرمەس تەردۇر ئاھىم ئوتىدىن كۆك سەقفىدە،

ۋاھكى، بۇ تەردىن بىنايى قالمادى نەم بولماغان.

يېشىمى: ئاسماننى قاپلىغان يۇلتۇز ئەمەس، ئاھىم ئوتىدىن ھاسىل بولغان تەر تامچىلىرىدۇر؛ ھالبۇكى بۇ تەر تامچىلىرىدىن ھۆل بولمىغان مەۋجۇدات قالمىدى. (يۇ ئە)

شەرھ: مەن يارىمغا شۇ قەدەر كۆيىدۈمكى، "ئۇھ" تارتسام، ئاغزىمدىن بەجايىكى ئوت ئۇچقۇنلىرى

چىقىدۇ. سىلەر كېچىدە ئاسمانغا قارىساڭلار، سانسىزلىغان يۇلتۇزلارنى كۆرۈسىلەر. ئەمما شۇنى بىلىڭلاركى، ئۇ ئاسماندا جىمىرلاپ تۇرغىنى يۇلتۇزلار ئەمەس، بەلكى مېنىڭ ئوتلۇق ئاھىمنىڭ يۇلۇتلىرىدىن ھاسىل بولغان پارقىراق سۇ تامچىلىرىدۇر. شۇ تاپتا بۇ مەۋجۇدات ئالىمىدە، ئاشۇ مېنىڭ "ئۇھ-ئاھ"لىرىم يۇلۇتىدىن چۈشكەن سۇ-يامغۇر تامچىلىرىدىن نەم بولمىغان نەرسە قالمىدى-جۇمۇ!

دەستگىرى ئىستەكىم غەمدىن خەلاس ئىمكان ئەمەس،
ئۇلكى بىر زەررىن كەمەر بەلىگە مۇھكەم بولماغان.

يېشىمى: بىر ئۇستاز ئىزدە، ئۇنىڭ ئالدىدا بېلىڭگە ئالتۇن كەمەرنى مەھكەم باغلىمىغىچە غەمدىن خالاس بولالمايسەن. (يۇ ئە)

شەرھ: ئىشق-مۇھەببەت كەلتۈرگەن غەم-غۇسسىدىن قۇتۇلۇش ئۇنداق ئاسان ئىش ئەمەسكى، سەن بېلىڭگە ئىرادە ئالتۇنىدىن پۇتكەن كەمەرنى مەھكەم باغلا، ئاندىن بىر پىرىكامىل ئۇستازنىڭ ھامىيلىقىدا بولغىن!

ئەي نەۋائىي بىلكى تاپماس لەئلىدىن قۇتى ھەيات،
جاننى تەسلىم ئەيلەمەكلىككە مۇسەللەم بولماغان.

يېشىمى: ئەي نەۋائىي بىلگىنكى، جاندىن كېچىپ ئۆزىنى سۆيگەن يارىغا تاپشۇرمىغان ئادەم ئۇنىڭ لېۋىدىن ھاياتلىق ئوزۇقى ئالالمايدۇ. (يۇ ئە)

شەرھ: ئۇنىمۇ دېمىز، بۇنىمۇ دېمىز، "ئىشق-مۇھەببەتنىڭ ۋىسالىغا يېتىپ، يارنىڭ لېۋىدىن ھاياتبەخش ئوزۇق ئالىمەن" دەپ بەل باغلىغان ئادەم ئەزىز جېنىدىن كەچمىگىچە ئۇ جانانىغا ئاداققىي جەھەتتە ئېرىشەلمەيدۇ.

ئۈچىنچى. " پەردەغە كىرگەن كەبى خۇرشىدى رەخشان ھەر كەچە " مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلىدە، بىر ئاشىقنىڭ ئۆز مەشۇقەسىنىڭ ئىشقىدا كۆيۈپ پۇچىلىنىپ كېتىۋاتقانلىق ھالىتىنى تولىمۇ پاساھەتلىك شېئىرىي تىل بىلەن گۈزەل بايان قىلغان. ئالايلۇق:

پەردەغە كىرگەن كەبى خۇرشىدى رەخشان ھەر كەچە،
ئەزمى خىلۋەت ئەيلەر ئول شەمئى شەبىستان ھەر كەچە.

نۇرلۇق قۇياش ھەر ئاخشىمى پەردە ئىچىگە كىرىپ كەتكەندەك، ئۇ كېچەمنىڭ چىرىقىمۇ خىلۋەتكە كىرىۋالىدۇ. (يۇ ئە)

شەرھ: مېنىڭ بىر مەشۇقەم باركى، گۈزەللىكتە بەئەينى نۇرلۇق قۇياشنىڭ ئۆزى. خۇددى نۇرلۇق قۇياش ھەر ئاخشىمى كىرىپ كەتكەندەك، مېنىڭ ئۇ كېچەمنى يورۇتىدىغان شام-چىرىغىممۇ ھامان پەردىنىڭ ئىچىگە كىرىۋېلىشىنى، ئۆزىنى شەرم-ھايا بىلەن تۇتۇشنى ئەۋزەل كۆرىدۇ.

ئول كۆلۈپ ئەھباب بىرلە سۆھبەدەك، مەن شەمئۋار،
ئۆرتەنىپ كۆڭلۈم، تۆكەرمەن دۇررى غەلتان ھەر كەچە.

ئۇ دوستلىرى بىلەن تاڭ نۇرىدەك كۈلۈشۈپ يۈرگىنى يۈرگەن؛ مەن بولسام كۆڭلۈمنى شامدەك ئۆرتەپ، ھەر ئاخشىمى كۆزۈمدىن ئۈنچە مارجان تۆكۈپ چىقىمەن. (يۇ ئە)

شەرھ: مېنىڭ ئىشق ئوتۇم شۇ قەدەر كۈچلۈككى، مەن ئۇ يارىمنىڭ مۇھەببىتىدە شامدەك ئۆرتىنىپ كېتىمەن؛ ھەر كېچىسى سېغىنىش ئىچىدە، ئۈنچىدەك ياش تۆكۈپ يىغلاپ چىقىمەن. ۋاھالەنكى، مېنىڭ ئۇ گۈزەل يارىم دوست-ئۇلپەتلىرى بىلەن بىللە، خۇددى تاڭ نۇرىدەك يارقىن ئويناپ-كۈلۈپ يۈرگىنى يۈرگەن.

بىر قۇياش ھىجرانىدا ئورىيان تەنىم گەردۇن كەبى،
مېھر ئوتىدىن كۆرگۈزۈر مىڭ داغى پىنھان ھەر كەچە.

يالىڭاچ گەۋدەم بىر قۇياشنىڭ پىراقىدا، ھەر كېچىسى ئىشق ئوتىدىن خۇددى ئاسمانغا ئوخشاش مىڭلىغان يوشۇرۇن داغلارنى كۆرسىتىدۇ. (يۇ ئە)

شەرھ: مېنىڭ گۈزىلىم بەجايىكى ئاسماندىكى پارلاق قۇياش، ئۇنىڭ مېھر ئوتى شۇ قەدەر ھارارەتلىك بولغاچقا، پۈتكۈل بەدىنىمنى ئۆرتەپ داغ بىلەن قاپلىۋەتتى. ئەمدى، يالىڭاچ بەدىنىم بۇ كۆيۈك داغلىرىنى كېچىسى يوشۇرۇنچە كۆرسىتىدۇ.

گاھ - گاھ، ئەي مەخمۇرى خاب ئالۇد، سور ئول خەستەنى،
كىم يەتەر ئاغزىغا لەئلىڭ يادىدىن قان ھەر كەچە.

ئەي ئۇگدىگەن مەست، بىمارنىڭ ھالىدىن ئانچە - مۇنچە خەۋەر ئالساڭچۇ؛ ھەر كېچە لېۋىڭنى ئويلاپ، ئۇنىڭ ئاغزىدىن قان كېلىدۇ. (يۇ ئە)

شەرھ: ئەي ئۇگدىگەن مەست كەبى بەخىرامان يار! مەن بىمارىڭنىڭ ھالىدىن ئاندا-ساندا خەۋەر ئېلىپ قويغىنىكى، ھەر كېچىسى سېنىڭ لېۋىڭنى ئويلاپ، بەك ئازابلىنىپ كېتىمەن، ھەتتا ئاغزىمدىن قان كېلىپ كېتىدۇ.

بىر كەچە سورغىل مەنى، ئاندىن بۇرۇنكىم سورغاسەن،
« قانى ئول بىدىلكى، ئەيلەر ئەردى ئەفغان ھەر كەچە ».

يېشىمى: بىر ئاخشام بولسىمۇ ھالىمنى سوراپ قويغىن. بۇرۇنمۇ: « ھەر كېچىسى داد - پەرياد قىلىدىغان ھېلىقى ئاشىق قېنى » دەپ سورايتتىڭغۇ. (يۇ ئە)

شەرھ: شۇنداق، ھېچ بولمىسا، بىر ئاخشام بولسىمۇ ھالىمنى سوراپ قويغىن. بۇرۇنمۇ: «ھەر كېچىسى پىغان چېكىپلا يۈرىدىغان ھېلىقى غەمكىن ئاشىق قېنى » دەپ سورايتتىڭغۇ، ئاخىر؟.

چەك، نەۋائىي، نالە، كۆز مەي بەرسۇنۇ باغرىم كەباب،
چۈن بولۇر ئول ئاي خەيالى بىزگە مېھمان ھەر كەچە.

نەۋائىي، نالە كۈيىنى چال،كۆزۈم شاراب، جىگىرىم كاۋاپ تەييارلىسۇن، چۈنكى ھەر ئاخشىمى ئۇ ئاينىڭ خىيالى ماڭا مېھمان بولۇپ كېلىدۇ ئەمەسمۇ؟! (يۇ ئە)

شەرھ: ئۇ ئايجامالنىڭ خىيالى ھەر كېچىسى مېھمان بولۇپ كېلىۋاتقانىكەن، ئى، نەۋائىي، چىدىغىن-دە، پىغان كۈيىنى داۋاملىق تەرەننۇم قىل: يۈرەك-باغرىڭ كاۋاپ، كۆز يېشىڭ شاراب بولسۇنكى، ھەقىقىي كۆيگەن ئاشىقنىڭ ئەھۋالى مۇشۇنداق بولىدۇ، قېنى، خوشە!

مۇھەببەت بابىدا، كۆيگەن ئاشىقنىڭ ئۆزىنى كۆيدۈرگەن ئاشۇ مەشۇقەسىنىڭ پىراقىدىكى ئازابلىق، ئىزتىراپلىق ۋە ئۆزگىچە تاتلىق ھالىتىنى دادىغا يەتكۈزۈپ تەسۋىرلەشتە، بوۋىمىز ئەلىشىر نەۋائىينىڭ يۇقىرىقى مىسرالىرى پاساھەت بىلەن ھېلىھەم ئۈرنەك بولالايدۇ، ئەلۋەتتە.

ئاندىن، چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرىدە، شائىر بىلال نازىمنىڭ ئۈچ دانە غەزىلى بېرىلگەن بولۇپ، بۇ غەزەللەر تۆۋەندىكىدەك ئۆزگىچىلىكلەر بىلەن ئوقۇغۇچىلارنى ئۆزىگە مەھلىيا قىلىپ تۇرىدۇ:

بىرىنچى. "ئەي مەلاھەت كىشۋەرىنىڭ خەيلىغە سۇلتانمۇ سەن" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك غەزىلىدە، ئاشىقنى كۆيدۈرگەن مەشۇقەنىڭ گۈزەل رۇخسارى بىلەن خۇي-خۇلقى كونكرېت گۈزەللىك نامايەندىلىرى بىلەن سېلىشتۇرۇش ئاساسىدا، تولىمۇ پاساھەتلىك بايان قىلىنغان بولسا، ئاشىقنىڭ ئىشق-مەھەببەت ئوتى ئىچىدىكى پۇچىلىنىشىمۇ ئەمەلىي مىساللار بىلەن ناھايىتى جانلىق ئىپادىلەنگەندۇر. ئالايلۇق:

ئەي مەلاھەت كىشۋەرىنىڭ خەيلىغە سۇلتانمۇ سەن،
بىر باقىپ كۆڭلۈمنى ئالدىڭ ئافەتى دەۋرانمۇ سەن.

يېشىمى: ئەي، ھۆسن مەملىكىتىنىڭ سۇلتانىمۇ سەن، بىر قارىشىڭ بىلەنلا كۆڭلۈمنى رام قىلىۋالدىڭ، سەن جاھانغا ئاپەت سالغۇچىمۇ؟

شەرھ: ئى، يار! سەن نېمىدېگەن چىرايلىق، گۈزەللىك دۆلىتىدىكى ساھىبجاماللارنىڭ پادىشاھىمۇ سەن ـ يا!؟ ماڭا بىر كۆز ئېتىپلا كۆڭلۈمنى ئۇتۇۋالدىڭ، دەۋر ـ زامانغا ئىشق ئاپىتىنى ياغدۇرغۇچى بولمىغىن يەنە ـ ھە؟ دېمەك، بۇ بېيىتتا، مەشۇقەنىڭ رۇخسار ئەينىكى بولغان كۆزىنىڭ تولىمۇ چىرايلىق، مەھلىيا قىلارلىق ئىكەنلىكى تەسۋىرلەنگەن.

كۆڭلۈم ئالدىڭ ئەرسە ھەرگىز باقمادىڭ، ئەي مەھلىقا،
دەرمۇ سەن يا لەئلىمۇ يا خۇد لەبى مەرجانمۇسەن.

يېشىمى: ئەي ئاي يۈزلۈكۈم، كۆڭلۈمنى ئۇۋلىۋېلىپلا پەقەت قارىماس بولىۋالدىڭ، سەن مەرۋايىتمۇسەن، ياقۇتمۇسەن ياكى مارجانمۇسەن؟

شەرھ: كۆڭلۈمنى ئۇتۇۋالدىڭ ـ يۇ، ئارقىدىنلا، ماڭا قارىماس، ماڭا نەزەر تاشلىماس بولىۋالدىڭ، بۇ نېمە قىلغىنىڭ ـ ھە؟ بۇ ھال بىلەن، سەن ئىنسان ئەمەس، بەلكى ئۈنچە ـ مەرۋايىت ياكى مارجانمۇ سەن ـ يا؟ دېمەك، بۇ بېيىتتا، مەشۇقەنىڭ ناز قىلىدىغان خۇسۇسىيىتى تەسۋىرلەنگەن.

ئۆلتۈرۈرسەن، كۆيدۈرۈرسەن فۇرقەتىڭدە، ئەي پەرى،
يىغلاتىپ ھەم كۈلدۈرۈرسەن بىر بەلايى جانمۇسەن.

ئەي پەرى، جۇدالىق ئوتۇڭدا كۆيدۈرىسەن، ئۆلتۈرىسەن، ھەم يىغلىتىپ ھەم كۈلدۈرىسەن، سەن جاننىڭ بىر بالاسىمۇ؟

شەرھ: سەن شۇ تاپتا، جۇدالىق ئوتۇڭدا كۆيدۈرىۋاتىسەنلا ئەمەس، بەلكى مېنى ئۆلتۈرىۋاتىسەن؛ پىراقىڭدا گاھ يىغلاتساڭ، گاھ كۈلدۈرىۋاتىسەن. قارىغاندا، جېنىمغا كەلگەن بالايى قازا ئوخشىمامسەن؟ دېمەك، بۇ بېيىتتا، ئاشىقنىڭ پەرىشان ھالىتى سىزىپ كۆرسىتىلگەن.

ئاتەشى ئىشقىڭنى ياقدىڭ بۇ ۋۇجۇدۇمغا بۇ گۈن،
دوستمۇ سەن، دۈشمەنمۇ سەن، مەن بىلمەدىم جانانمۇ سەن.

يېشىمى: بۈگۈن ۋۇجۇدۇمغا ئىشقىڭنىڭ ئوتىنى ياقتىڭ، بىلەلمىدىم، سەن ماڭا دوستمۇ، دۈشمەنمۇ ياكى جانانمۇ؟

شەرھ: سەن بۈگۈن پۈتكۈل ۋۇجۇدۇمغا مۇھەببەتنىڭ ئوتىنى يېقىۋەتتىڭ. مەن شۇ تاپتا كۆيۈۋاتىمەنكى، مەن ھېچ بىلمىدىم، سېنىڭ بۇ كۆيدۈرۈشۈڭ دوستانىلىقمۇ، دۈشمەنلىكمۇ ۋەياكى جانىجان يارلىقنىڭ ئىپادىسىمۇ؟ دېمەك، بۇ بېيىتتا، ئاشىقنىڭ تېڭىرقاش، ئېسەنكىرەپ قېلىش ھالىتى تەسۋىرلەنگەن.

گۈل يۈزۈڭغە ئەندەلىب يەڭلىغ قىلىپ زار ئەيلەدىڭ،
گۈلمۇ سەن يا خارمۇسەن يا ھۆرمۇ سەن، غىلمانمۇسەن.

يېشىمى: مېنى بۇلبۇلغا ئوخشاش گۈل يۈزۈڭگە زار قىلىپ قويدۇڭ: سەن گۈلمۇ، تىكەنمۇ، ھۆرمۇ ياكى غىلمانمۇسەن؟

شەرھ: شۇ تاپتا سەن مېنى بەجايىكى گۈلگە زار بولغان بۇلبۇل قىلىپ قويدۇڭ. ھالبۇكى، سەن زادى گۈلمۇ سەن، ياكى تىكەنمۇ سەن ھېچ بىلەلمىدىم. چۈنكى، مەن شۇ قەدەر تېڭىرقاپ قالدىم.

گۈل سىفەت گۈللۈقدا تۇرساڭ نەستەرىن بولغاي خەجىل،
كۆرمەدىم ھەرگىز مەلاللىقدا، لەبى خەندانمۇ سەن.

يېشىمى: گۈلشەن ئىچىدە گۈلدەك تۇرساڭ، نەسترىن گۈلى خىجالەتچىلىكتە قالىدۇ. سېنىڭ غەمكىن بولغىنىڭنى مۇتلەق كۆرمىدىم، كۈلۈپ تۇرغان لەۋمۇسەن؟

شەرھ: شۇ قەدەر گۈزەلسەنكى، ئەگەر گۈللۈكتە تۇرساڭ، گۈلزارلىقتىكى نەسترىن گۈلى "ۋاي، بۇ قىز مەندىنمۇ چىرايلىق ئىكەن ـ ھە" دەپ خىجىل بولۇپ كېتىدۇ. يەنە دېسەم، سېنىڭ خاپا بولغىنىڭنى مۇتلەق كۆرۈپ باقمىدىم، ھەمىشە كۈلۈپلا يۈرسەن. ئەجەبا، سەن دايىم كۈلۈپ تۇرىدىغان لەۋمۇسەن ـ يا؟ دېمەك، بۇ يەردە، مەشۇقەنىڭ گۈزەللىكى چىرايلىق نەسترىن گۈلگە سېلىشتۇرۇپ تەسۋىرلەنگەن.

جىلۋە ئەيلەپ چىقساڭ ئۆيدىن رەشك ئەيلەر مۇشتەرى،

ھۆسن ئىقلىمىغا گويا بىر ماھى تابانمۇ سەن.

يېشىمى: ئۆيدىن جىلۋىلىنىپ چىقساڭ، مۇشتەرى يۇلتۇزىمۇ رەشك قىلىدۇ. ياكى سەن ھۆسن ئېلىنىڭ نۇرلۇق ئېيىمۇ!؟

شەرھ: سەن شۇ قەدەر گۈزەلسەنكى پەيزىڭ بىلەن ئۆيدىن چىقىپ كەلگىنىدەك بولساڭ، مۇشتەرى يۇلتۇزىڭىمۇ كۆندەشلىكى كېلىدۇ. بىلمىدىم، ھۆسن ـ جامال ئىقلىمىدا، بىر تولۇن ئايمۇسەنكى!

كۆرمەدىم بۇ فانىدا سەندەك مەلاھەتلىك كىشى،

يا پەرىسەن، يا مەلەكسەن، بىلمەدىم، ئىنسانمۇ سەن.

يېشىمى: بۇ پانىي ئالەمدە سەندەك بىر گۈزەلنى كۆرگىنىم يوق: ھۆرمۇسەن، پەرىشتەمۇسەن ياكى ئىنسانمۇسەن، ھېچ بىلەلمىدىم.

شەرھ: ئىش قىلىپ، مەن بۇ ھامان يوقىلىدىغان دۇنيادا، سەندەك ساھىبجامالنى كۆرۈپ باققان ئەمەسمەن. سەن راست ئىنسانمۇ، ياكى مالائىكە ـ پەرىشتىلەرنىڭ بىرسىمۇ، زادىلا بىلىپ بولالمىدىم. دېمەك، بۇ يەردە، ئاشىق ئۆز سۆيگىنىنىڭ ھەقىقەتەنمۇ تەڭداشسىز گۈزەل ئىكەنلىكىنى سۆيۈنۈش بىلەن مەدھىيىلىگەندۇر.

گۈلسۇرخ يەڭلىغ يۈزۈڭغە بۇ بىلال بىچارەنى،

ئەيلەدىڭ مانەندى بۇلبۇل، غۇنچەئى رەيھانمۇ سەن.

ـ بىلال نازىم

يېشىمى: بۇ بىچارە بىلالنى ئەتىر گۈل مىسال يۈزۈڭگە زارىققان بۇلبۇلغا ئوخشاش تەلمۈرىدىغان قىلىپ قويدۇڭ، سەن يا گۈلنىڭ غۇنچىسىمۇ؟

شەرھ: بۇ چۈشۈرگە بېيىتتا، شائىر بىلال نازىم ئۇقۇم جەھەتتە، مەزكۇر غەزەلنىڭ 5 ـ بېيىتىدىكى مەزمۇننى تەكرارلىغان بولۇپ، بۇ مىسرالار پۈتۈن غەزەلگە خۇددى نەقرات كەبى لەرزانلىق ۋە لەززەتلىك بېغىشلىغان.

ئىككىنچى. "ۋاھ، نە خۇشدۇر خەستەلىكدە كۆرسەلەر يارىم كەلىپ" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە بېيىتلىك غەزەلدە بولسا، بىر گۈزەلگە كۆيگەن ئاشىقنىڭ سەممىي ئارزۇسى ۋە لەۋەن خىيالى ئاممىباپ، چۈشىنىشلىك ۋە راۋان تىل بىلەن پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن. ئالايلۇق:

ۋاھ، نە خۇشدۇر خەستەلىكدە كۆرسەلەر يارىم كەلىپ،

ياكى يالغۇزلۇقدا ياندا تۇرسا دىلدارىم كەلىپ.

يېشىمى: ئاھ، ئاغرىپ قالغان چېغىمدا، يارىم يوقلاپ كەلسە ياكى يالغۇزچىلىقتا دىلدارىم كېلىپ يېنىمدا تۇرسا، نېمىدىگەن ياخشى بولاتتى.

شەرھ: ئىنسان دېگەن ئاغرىپ، بىتاپ بولۇپ قالىدۇ. ئاھ، مۇشۇنداق ئاغرىپ قالغان چېغىمدا،

يارىم يوقلاپ كەلسە، ياكى يالغۇزچىلىقتا قالغان ۋاقتىمدا، ئۇ دىلدارىم كېلىپ يېنىمدا تۇرسا، نېمىدېگەن ياخشى بولاتتى ـ ھە؟!

ياد ئەتەر ئولسام بەناگاھ ئول پەرى يۈزلۈكنىكىم،
كۆلبەم ئىچرە ئول دەمى ئولتۇرسا گۈلزارىم كەلىپ.

يېشىمى: ئۇ پەرى يۈزلۈكنى ئېسىمگە ئېلىشىم ھامانلا، دەرھال ھۇجرامغا كېلىپ، گۈلدەك ئېچىلىپ ئولتۇرسا ئىدى.

شەرھ: ئۇ پەرى يۈزلۈك يارىمنى مەن قاچان يادىمغا ئالسام، ئۇ شۇ زامان ئاددىي ھۇجرامدا پەيدا بولسا ۋە يېنىمدا ئولتۇرسا دەپ ئارمان قىلىمەن.

كەلسە غەمنىڭ لەشكەرى باشىمنى ئايلاندۇرماغا،
گۇفتەلىغ قىلسا، يانىمغا ئول شەكەرخارىم كەلىپ.

يېشىمى: غەم لەشكىرى بېشىمنى ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن كەلگىنىدە، ئۇ شېرىن سۆزلۈكۈم يېنىمغا كېلىپ، ھەمسۆھبەت بولسا.

شەرھ: بولۇپمۇ، مېنى غەم بېسىۋالغان چاغلاردا، ئۇ شېرىن سۆزلۈك يارىم يېنىمغا كېلىپ، ھەمسۆھبەت بولۇپ، مېنى غەمدىن خالاس قىلسا.

قۇتۇلۇر ئەردىم بۇ غەمدىن، ئول دىلئارامىم كۆرۈپ،
ۋاھ، ئەگەرچەندكى قەتل ئەتسە دىلئازارىم كەلىپ.

يېشىمى: ئىخ، ئەگەر دىلئازارىم كېلىپ جېنىمنى ئالىدىغان ئىش بولسىمۇ، ئۇنى بىر كۆرسەم، دىلىمغا ئاراملىق يېتىپ، بۇ غەملەردىن قۇتۇلار ئىدىم.

شەرھ: مېنىڭ دىلىمغا ئازار بەرگۈچى كېلىپ مېنى ئۆلتۈرىۋېتىدىغان بولۇپ قالغان تەقدىردىمۇ، ئۇ مېنىڭ دىل ئارامىم بولغان يارىمنى بىرلا كۆرسەم، پۈتكۈل غەملەردىن خالاس تاپاتتىم.

بۇ كۆڭۈلنى بارچە غەملەردىن خەلاس قىلغاي ئەدى،
بىر نەزەر قىلماق بىلە ئول شوخى خۇنخارىم كەلىپ.

يېشىمى: ئۇ شوخ قانخورۇم كېلىپ، بىرلا نەزەر تاشلىسا ئىدى، كۆڭلۈمنى بارچە غەملەردىن خالاس قىلاتتى.

شەرھ: مەن ئۇنىڭ يولىغا ئىنتىزار، ئۆزگە تەقەززا. سېغىندۇرۇش بىلەن مېنى قان ـ قان قىلىۋېتىۋاتقان ئۇ يارىم كېلىپ، ماڭا "لەۋپىدە" بىرنىلا قاراپ قويسا، مېنىڭ بارلىق غېمىم شۇ زامان يوقىلىپلا كېتەتتى ـ جۇمۇ!

نەچە ۋاقت ئەيلەپ تەھەممۇل، ئەي بىلال، بولغىل خەمۇش،
مەرھەمەت ئەيلەر ستەم يەتكەندە غەمخارىم كەلىپ.

ـ بىلال نازىم.

يېشىمى: ئەي بىلال، بىر قانچە ۋاقىت تاقەت قىل، جەبىر ـ زۇلۇم چېكىگە يەتكەندە، غەمخورۇڭ كېلىپ رەھىم ـ شەپقەت قىلىدۇ.

شەرھ: ھەر نېمە دەيسەن ئەي، بىلال، يەنىلا بىر نەچچە زامان سەۋر ـ تاقەت قىلغىنىكى، "جەبىر ـ زۇلۇم ئۆزىنىڭ چېكىگە يەتكەن چاغدا، ئۇ غەمخورۇم كېلىپ، رەھىم ـ شەپقەت قىلىدۇ" دەپ جىم، خامۇش بولىۋالغىنىڭ تۈزۈك.

ئۈچىنچى. "ئەرزىم ئىشتكىل، ئەي با لەتافەت" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزەلدە، بىر ئوتلۇق ئاشىقنىڭ ئۆز مەشۇقەسىگە بولغان پاك مۇھەببىتى چىن يۈرۈك

سۆزلىرى بىلەن ئەرز- بايان قىلىنغان. ئەمدى، بۇ بايانلار ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىكىدەك يەڭگىل، تاڭسۇق ۋە ئېغىزغا كىرىشىپلا تۇرىدىغان راۋان تىل بىلەن ئوبرازلىق قىلىپ ئىپادىلەنگەنلىكى بىلەن، مۇقام تېكىستولوگىيىسىدە ئالاھىدە گەۋدىلىنىپ تۇرىدۇ. ئالايلۇق:

ئەرزىم ئىشتكىل، ئەي با لەتافەت،
قىلغىل تەرەھھۇم ئەيلەپ شەفائەت.

يېشىمى: ئەي لاتاپەت ئىگىسى، ئەرزىمنى ئاڭلىغىن: ماڭا شاپائەت ئەيلەپ، رەھىم قىلغىن.

سەن بىر ھۇمايى، مەن بىر گەدايىڭ،
يايغىل باشىمغا چەترى سەئادەت.

يېشىمى: سەن بېشىغا ھۇما قۇشى قونغان بىر شاھسەن، مەن سېنىڭ گادىيىڭ، بېشىمغا سائادەت چېدىرىنى يايغىن.

شەرھ: سەن بەجايىكى بېشىغا ھۇما قۇشى قونغان بەختىيار پادىشاھسەن؛ مەن بولسام، سېنىڭ مۇھەببىتىڭنى تىلەۋاتقان بىر تىلەمچىمەن. ھالبۇكى، ماڭا رەھىم قىلىپ، مۇھەببىتىڭدىن نېسىۋە بېرىش ئارقىلىق، بېشىمغا بەختىيارلىق-سائادەتنىڭ سايىۋىنىنى يايغىن.

نە گىريە قىلماي، نە زارىي بولماي،
نە غەمگە قالماي، ئەي سەرۋىي قامەت.

يېشىمى: ئەي سەرۋى بويلۇق يار، يىغا - زارە قىلماسلىقىقا، دەرد تارتماسلىقىقا، غەمگە چۆكمەسلىككە نېمە چارەم بولسۇن؟

دەردىم بەسى كۆپ، ھەددىن زىيادە،
دايىم كۆرەرمەن ئەلدىن مەلامەت.

يېشىمى: دەردىم ھەددىدىن زىيادە كۆپ، خەلقتىن دائىم ئەيىبلەش ئاڭلايمەن.

شەرھ: ئەي، سەرۋى بويلۇق يار! سېنىڭ ئىشق-مۇھەببىتىڭدە، مېنىڭ دەردىم ھەددىدىن زىيادە كۆپ، ئۇنىڭ ئۈستىگە خەلقتىن ھەمىشە ئەيىبلەش-دەشنام ئاڭلايمەن. مانا مۇشۇنداق ئەھۋالدا، مېنىڭ يىغا - زارە قىلماسلىقىم، دەرد تارتماسلىقىم ۋە غەمگە چۆكمەسلىكىم مۇمكىنمۇ-ئاخىر؟!

مەجنۇنلۇغۇمدا بىمىھرى گەردۇن،
باشىمغا ئۇردى سەنگى شەقاۋەت.

يېشىمى: مەجنۇن( ساراڭ ) بولۇپ قالغان چېغىمدا ، بۇ رەھىمسىز پەلەك بېشىمغا بەختسىزلىك تېشى بىلەن ئۇردى.

شەرھ: يەنەدېسەم، ساڭا كۆيۈپ مۇشۇنداق سەۋدايى-مەجنۇن بولۇپ قالغان چېغىمدا، "كۆتۈرەلمىسەڭ ساڭگىلىتىۋال" دېگەندەك، بۇ رەھىمسىز پەلەك بېشىمغا بەختسىزلىك تېشى بىلەن ئۇردى.

مەن زارىغاكىم يارى ۋەفاسىز،
دىلخەستە قىلدى ئەيلەپ زەرافەت.

يېشىمى: ۋاپاسىز يار ناز - كەرەشمە قىلىپ،مەن بىچارىنىڭ دىلىنى يارا قىلدى.

شەرھ: قارىغاندا، مەن خار-زارغا ئاشۇ ئۆزىنىڭ يارى ۋاپاسىزلىق قىلىۋاتىدۇ. ئۇنىڭ ئەمەلىي ئۇنۇمسىز قۇرۇق ناز-كەرەشمىلىرى دىلىمنى يارا قىلىۋەتتى.

فەقرى بىلالىي قىلغىل دۇئايى،

يارغا يەتەرسەن بولساڭ سەلامەت.

- بىلال نازىم.

يېشىمى: ئەي يوقسۇل بىلال، دۇئا قىل، سالامەت بولساڭ، يارغا يېتىشەرسەن.

شەرھ: بۇ ھالدا، ئەمدى نېمە دەيسەنكى، ئەي يوقسۇل بىلال. نېمە بولسا بولسۇن، ئۈمىدسىزلەنمە، دۇئا-تەلەبتە بولغىن. سالامەتلا بولساڭ، بىر كۈنى بولمىسا، يەنە بىر كۈنى يارىڭنىڭ ۋىسالىغا يېتىپ قالارسەن، ئامىن!

قىسقىچە خۇلاسىلاپ ئېيتقاندا، چەببەيات مۇقامى تېكىستى قىلىپ ئىشلىتىلىپ كەلگەن كلاسسىك شائىرلار شېئىرلىرىنىڭ ئاساسى گەۋدىسىنى يەنىلا بۈيۈك ئەلشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى ئىگىلىگەن. ئاندىن قالسا، شائىر بىلال نازىمنىڭ غەزەللىرىمۇ ئۆز كۆركىنى كۆرسەتكەن بولۇپ، بۇ غەزەللەر ساپ ئۇيغۇر-تۈركچە كەلىمىلەر كۆپ ئىشلىتىلگەن، تىلى يەڭگىل، ئاسان چۈشىنىشلىك بولۇش ئالاھىدىلىكى بىلەن ئۆزگىچە گەۋدىلىنىپ تۇرىدۇ.

# چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ يېشمى ئۈستىدە تەلقىنلىق مۇلاھىزە

مېنىڭچە، مۇقام تېكىستلىرىنىڭ يېشمى ئەسلىگە سادىق بولۇش ئاساسىدا، ھەم نەزمىي جۈملىدىكى گىرامماتىكىغا، ھەم نەسرىي بايان مەنتىقىسىگە ئۇيغۇن ھالدا، ئۇقۇم توغرا ئىپادىلەنگەن پاساھەتلىك بېرىلىشى كېرەك. مۇشۇ ئۆلچەمگە بويىچە قارايدىغان بولساق، چەببەيات مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ يېشمى ئۈستىدىكى تەتقىقاتتا، تۆۋەندىكىلەرنىڭ قايتا مۇلاھىزە قىلىپ بېقىشقا ئەرزىيدىغانلىقى مەلۇم بولىدۇ:

نەچە بىرەھىم ئىلكىگە بولۇپمەن مۇبتەلا ئاخىر،
ساۋۇرمىشلار ھەۋاغا ھەر گۇنى غەمكىن غۇبارىمنى.

ئە. يېشىم:

ئۆزاقتىن بېرى بىر رەھىمسىزنىڭ قولىغا مۇپتىلا بولۇپ قالدىم. ئۇ غەمكىن غۇبارىمنى ئاخىرى كۆككە سورۇدى. ( 2- توم، چەببايات مۇقامى، يېشىم قىسمى، 49- بەت )

ت: قانداق بولۇپ بىر رەھىمسىزنىڭ قولىغا مۇپتىلا بولۇپ قالدىمكىن، ئۇ غەمكىن غۇبارىمنى ھەر كۈنى كۆككە سورىۋاتىدۇ.

تۈزەتمە بېرىشتىكى سەۋەب(ت.س ): "نەچە" دېگەن سۆز بۇ يەردە، "قانداق بولۇپ، قانداقىسىگە" دېگەن ئۇقۇمنى بېرىدۇ. " ساۋۇرمىشلار ھەۋاغا ھەر گۇنى غەمكىن غۇبارىمنى " مىسراسى ئېنىق ھالدىلا "ھەر كۈنى، ھەمىشە" ئۇقۇمىنى يورۇتۇپ تۇرغان تۇرسا، ئۇنىڭ يېشىمىنى " ئۇ غەمكىن غۇبارىمنى ئاخىرى كۆككە سورۇدى " دەپ بېرىش مۇتلەق خاتا بولغان.

ئەگەر ئەنقا ئالۇر بولسا مەندىن نىشان تاپماس،
فەنا دەشتىدە نا پەيدا كۆرەرمەن مەرغىزارىمنى.

ئە. يېشىم:

يوقلۇق ۋادىسىدىن مايسىزارىمنى تاپالمىدىم. شۇڭا ئەنقا قۇشى ئىزدىگەن تەقدىردىمۇ مەندىن نىشانە تاپالمايدۇ. ( يۇ. ئە. 50- بەت )

ت: پانىيلىق چۆلىدە ئۆمۈر مايسىزارىمنىڭ تۇگەشكەنلىكىنى كۆردۈم. شۇڭا ئەنقا قۇشى ئىزدىگەن تەقدىردىمۇ مەندىن نىشانە تاپالمايدۇ.

ت.س: "ئەگەر" بىلەن باشلانغان مەزكۇر بېيىت سەۋەب- نەتىجە مۇناسىۋىتىدە بىر بىرىگە باغلىنىپ تۇرغان ئىككى جۈملە بولۇپ، " پانىيلىق چۆلىدە ئۆمۈر مايسىزارىمنىڭ تۈگەشكەنلىكىنى كۆردۈم " دېگەن جۈملە سەۋەبنى، " شۇڭا ئەنقا قۇشى ئىزدىگەن تەقدىردىمۇ مەندىن نىشانە تاپالمايدۇ." دېگەن جۈملە بولسا، نەتىجە - يەكۈن ھۆكۈمنى بىلدۈرۈپ تۇرغانلىقى ئېنىقتۇر.

بۇ دەما دەم ئاھىم ئىفشا ئەيلەر ئول ئاي ئىشقىنى،

سۆبھىنىڭ پات پات دەمى ئانداقكى ئەيلەر مېھر فاش.

ئە. يېشىم:

تاڭ سەھەرنىڭ سەلكىن شاملى قۇياشنىڭ يۈزىنى ئاچقاندەك، ئاھىم ئۇ ئاينىڭ ئىشقىنى بارغاسېرى ئاشكارىلىدى. ( يۇ. ئە. 51ـ بەت )

ت: خۇددى تاڭ سەھەرنىڭ سەلكىن شاملى قۇياشنىڭ چىقىشىدىن بەشارەت بەرگەندەك، تىنىمسىز چىقىۋاتقان بۇ ئاھىم ئۇ ئاينىڭ ئىشقىنى ئاشكارىلاپ (مېنىڭ ئۇنىڭغا ئاشىق بولۇپ قالغانلىقىمدىن بېشارەت بېرىپ) تۇرىدۇ.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتە، " بۇ دەما دەم ئاھىم " بىلەن " سۆبھىنىڭ پات پات دەمى " بىر ـ بىرىگە پاراللېل قويۇلغان پاساھەت رىلىسلىرى بولۇپ، " بۇ دەما دەم ئاھىم " نى ئاددىي ھالدىلا "ئاھىم" دەپ تەرجىمە قىلىش يېشىمنىڭ مەزمۇن يېتىكلىكىگە ئېغىر نۇقسان يەتكۈزگەن.

ئۆمرى جاۋىد ئىستەسەڭ فەرد ئولكى بوستان خىزرىدۇر،
سەرۋىكىم دەئب ئەيلەدى ئازادەلىغ بىرلە مەئاش.

ئە. يېشىم:

ئەبدى ھايات ئىزدىسەڭ يالغۇزلۇقنى ئىختىيار قىل، چۈنكى سەرۋى دەرىخى تۇز ئۆسۈپ ئادەتلەنگەچكە بوستاندا ھەمىشە كۆكلەپ تۇرىدۇ. ( يۇ. ئە. 51ـ بەت )

ت: ئەبەدىيلىك ھايات ئىزدىسەڭ، يالغۇزلۇقنى ئىختىيار قىل. چۈنكى سەرۋى دەرىخى بوستاندا تەنھا ئەركىن ـ ئازادە ئۆسۈپ ئادەتلەنگەچكە، ھەمىشە كۆكلەپ تۇرىدۇ.

كۆڭلۈم ئالدىڭ ئەرسە ھەرگىز باقمادىڭ، ئەي مەھلىقا،
دۇرمۇسەن يا لەئلىمۇ يا خۇد لەبى مەرجانمۇسەن؟

ئە. يېشىم:

ئەي ئاي يۈزلۈكۈم، يۈرۈكۈمنى رام قىلىۋالدىڭ، بىراق ماڭا ئەسلا باقمىدىڭ، مەرۋايىتمۇسەن، ياقۇتمۇسەن ياكى لەۋلىرىڭ مارجانمۇ؟ ( يۇ. ئە. 53ـ بەت )

ت: ئەي ئاي يۈزلۈكۈم، كۆڭلۈمنى ئوۋلىۋېلىپلا پەقەت قارىماس بولىۋالدىڭ. سەن مەرۋايىتمۇسەن، ياقۇتمۇسەن ياكى مارجان لەۋمۇسەن؟

گۈل يۈزۈڭغە ئەندەلىب يەڭلىغ قىلىپ زار ئەيلەدىڭ،
گۈلمۇسەن يا خارمۇسەن يا ھۇرمۇسەن غىلمانمۇسەن؟

ئە. يېشىم:

مېنى بۇلبۇلغا ئوخشاش گۈل يۈزۈڭگە زار قىلدىڭ، سەن گۈلمۇ، رەيھانمۇ، ھۆرمۇ ياكى غۇلمانمۇ! ( يۇ. ئە. 53ـ بەت )

ت: مېنى بۇلبۇلغا ئوخشاش گۈل يۈزۈڭگە زار قىلىپ قويدۇڭ، سەن گۈلمۇ، تىكەنمۇ، ھۆرمۇ ياكى غىلمانمۇسەن؟

ئەي كۆڭۈل تەركى نەسىھەت ئەيلەدىم ئاۋارە بول،
يۈز بەلا يەتمەسكى مەن ھەم بىر بەلا بولدۇم ساڭا.

ئە. يېشىم:

ئەي كۆڭۈل، نەسىھەتنى ئاڭلىماي ئاۋارىچىلىققا قالدىڭ. يۈز بالا يەتمىگەندەك مەنمۇ بىر بالا بولدۇم. ( يۇ. ئە. 56- بەت )

ت: ئەي كۆڭۈل، نەسىھەتنى ئاڭلىمىدىم، ئەمدى سەرگەردان بول؛ يۈز بالا يەتمىگەندەك مەنمۇ ساڭا بىر بالايىئاپەت بولدۇم.

غۇسسە چەنگىدىن نەۋائى تاپمادىم ئۇششاق ئارا،
تا نەۋائىيدەك ئەسىرۇ بىنەۋا بولدۇم ساڭا.

ئە. يېشىم:

ئاشىقلار ئارىسىدا غەم چاڭى ( سازى ) دىن پەيزى ئالالماي، نەۋائىيغا ئوخشاش ساڭا بىچارە ئەسىر بولۇپ قالدىم. ( يۇ. ئە. )

ت: نەۋائىيغا ئوخشاش سېنىڭ بىچارە ئەسىرىڭ بولۇپ قالغاندىن بۇيان، ئاشىقلار ئارىسىدا غەم چاڭىدىن پەيزى ئالالمىدىم.

ياد ئەتەر ئۇلسام بەناگاھ ئول پەرى يۈزلۈكنىكىم،
كۆلبەم ئىچرە ئول دەمى ئولتۇرسا گۈلزارىم كەلىپ.

ئە. يېشىم:

ئۇ پەرى يۈزلۈكنى يادلىغان چېغىمدا تۇيۇقسىز ھوجرامغا كېلىپ، گۈلدەك ئېچىلىپ ئولتۇرسا ئىدى. ( يۇ. ئە. 58- بەت )

ت: ئۇ پەرى يۈزلۈكنى ئېسىمگە ئېلىشىم ھامانلا، دەرھال ھۇجرامغا كېلىپ، گۈلدەك ئېچىلىپ ئولتۇرسا.

كەلسە غەمنىڭ لەشكەرى باشىمنى ئايلاندۇرماغا،
گۇفتەلىغ قىلسا يانىمغا ئول شەكەر خارىم كەلىپ.

ئە. يېشىم:

دەرد ۋە غەم لەشكىرى بېشىمنى ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن كەلگىنىدە، ئۇ شېرىن سۆزلۈكۈم يېنىمغا كېلىپ سۆھبەتلەشكەن بولسىچۇ كاشكى. ( يۇ. ئە. 58ب ‹ 58- بەت › )

ت: غەم لەشكىرى بېشىمنى ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن كەلگىنىدە، ئۇ شېرىن سۆزلۈكۈم يېنىمغا كېلىپ ھەمسۆھبەت بولسا.

قۇتۇلۇر ئەردىم بۇ غەمدىن ئول دىلئارامىم كۆرۈپ،
ۋاھ، ئەگەرچەندىكى قەتل ئەتسە دىلئازارىم كەلىپ.

ئە. يېشىم:

ئىخ، گەرچە دىلئازارىم كېلىپ جېنىمنى ئالسىمۇ، ئۇنى بىر كۆرسەم، دىلىمغا ئاراملىق يېتىپ، بۇ غەملەردىن قۇتۇلار ئىدىم. (يۇ. ئە. 58ب )

ت: ئىخ، ئەگەر دىلئازارىم كېلىپ جېنىمنى ئالىدىغان ئىش بولسىمۇ، ئۇنى بىر كۆرسەم، دىلىمغا ئاراملىق يېتىپ، بۇ غەملەردىن قۇتۇلار ئىدىم.

يۈز ۋەفا ئەيلەپ جەفادىن ئۆزگە نەفئى كۆرمەگەن،
مىڭ جەفا كۆرۈپ ۋەفاسى زەررەئى كەم بولمىغان.

ئە. يېشىم:

يۈزلەپ ۋاپا قىلىپ، جاپادىن ئۆزگە نەپ كۆرمىگەن، ۋاپانى قىلچە كەم قىلماي، يۈزلەپ جاپا كۆرگەنمۇ مەن. ( يۇ. ئە. 58ب )

ت: يۈز ۋاپا قىلسىمۇ، جاپادىن ئۆزگە نەپ كۆرمىگەن، ۋاپانى قىلچە كەم قىلمىسىمۇ، مىڭ جاپا كۆرگەنمۇ مەن.

ئەنجۇم ئەرمەس تەردۇر ئاھىم ئوتىدىن كۆك سەقفىدە،
ۋاھكى بۇ تەردىن بىنايى قالمادى نەم بولماغان.

ئە. يېشىم:

ئاسماننى قاپلىغان يۇلتۇز ئەمەس، ئاھىم تۇتۇنىدىن ھاسىل بولغان بۇلۇت، ئۇنىڭ تامچىلىرىدىن ھۆل بولمىغان مەۋجۇدات يوق. ( يۇ. ئە. 59ب )

ت: ئاسماننى قاپلىغان يۇلتۇز ئەمەس، ئاھىم ئوتىدىن ھاسىل بولغان تەردۇركى، بۇ تەر تامچىلىرىدىن ھۆل بولمىغان مەۋجۇدات قالمىدى.

جەمالىڭ دەفتەرىدىن بىر نۇكتەئى شەرھ ئەتە ئالمان،
يىلى ئۆمرۈم ئىچىدە ئەي پەرى يۈز مىڭ كىتاب ئەيلەپ.

ئە. يېشىم:

ئەي پەرى، مەن ئۆمرۈم بويى يۈز مىڭلىغان كىتابلارنى يېزىپ جامالىڭ دەپتىرىدىكى بىر ھېكمەتنىمۇ شەرھلىيەلمەيمەن. ( يۇ. ئە. 60ب )

ت: ئەي پەرى، مەن ئۆمرۈم بويى يۈز مىڭ كىتاب يېزىپمۇ، جامالىڭ دەپتىرىدىكى بىر ھېكمەتنى شەرھلەپ بولالمايمەن.

ۋەفا ھەرفىنى سورغاندا ماڭا سەن تازە جان بەردىڭ،
مەسىھا لەبلەرىڭ ئىئجازىدىن گويا جەۋاب ئەيلەپ.

ئە. يېشىم:

ۋاپا ھەرپىنى سورىغىنىمدا، سەن ھاياتلىق بەخش ئەتكۈچى لېۋىڭنىڭ مۆجىزىلىرى بىلەن جاۋاب بېرىپ، ماڭا يېڭى جان ئاتا قىلدىڭ. ( يۇ. ئە. 60ب )

ت: ۋاپانىڭ نېمىلىكىنى سورىغىنىمدا، سەن ھاياتلىق بەخش ئەتكۈچى لېۋىڭنىڭ مۆجىزىسى بىلەن دېگۈدەك جاۋاب بېرىپ، ماڭا يېڭى جان ئاتا قىلدىڭ.

گۇلىستانى سۇخەننى سەير ئەتەردە ساھىبى دىۋان،
چەكەر باشىغا گۇلدەك مىسرەئىنى ئىنتىخاب ئەيلەب.

ئە. يېشىم:

دىۋان تۈزگۈچى شائىر سۆز گۇلىستانىنى سەيلە قىلغىنىدا، گۇلدەك مىسرالارنى تاللاپ دەپتەر بېشىغا يازدى. ( يۇ. ئە. 60ب )

ت: دىۋان تۈزگۈچى شائىر سۆز گۇلىستانىنى سەير قىلغىنىدا، مىسرالارنى تاللاپ بېشىغا گۇلدەك قىستۇرۇۋالدۇ ( مېڭىسىگە تىزىۋالدۇ )

كۆز قاراسىن ھەل قىلىپ ئول ئايغا يازدىم نامەئى،
بارى بۇ تەزۋىر ئىلە كۆرگەي كۆزۈم رۇخسارىنى.

ئە. يېشىم:
كۆزۈمنىڭ قارىسىنى سىياھ قىلىپ ئۇ گۈزەلگە خەت يازدىم. كۆزۈم بۇ ھىيلە بىلەن ئۇنىڭ رۇخسارىنى كۆرسە ئەجەب ئەمەس. ( يۇ. ئە. 62ب )
ت: كۆزۈمنىڭ قارىسىنى سىياھ قىلىپ ئۇ گۈزەلگە خەت يازىمەن. كۆزۈم بۇ ھىيلە بىلەن ئۇنىڭ رۇخسارىنى بىر كۆرۈۋالغاي.

كۆزىدىن تا جانغا يەتمەي لەئلىدىن بەرمەس ھەيات،
ئول مەسىھ ئۆلدۈم دەگەندە تىرگۈزۈر بىمارىنى.

ئە. يېشىم:
رۇخسارىنى كۆرگەندىن كېيىن تاكى جاننى تەقدىم قىلمىغىچە ئۇنىڭ لېۋىدىن ھاياتلىق تاپقىلى بولمايدۇ، ئۆلەي دېگەندىلا، ئۇ جان بېغىشلىغۇچى ئۆز بىمارىنى تىرىلدۈرۈۋالىدۇ. ( يۇ. ئە. 62ب )
ت: رۇخسارىنى كۆرگەندىن كېيىن تاكى جاننى تەقدىم قىلمىغىچە لېۋىدىن ھاياتلىق بەرمەيدۇ، « ئۆلدۈم » دېگەندىلا، ئاندىن ئۇ جان بېغىشلىغۇچى ئۆز بىمارىنى تىرىلدۈرۈۋالىدۇ.

ئەي پەرىزادى زەمانىم جان بىلە قۇلمەن ساڭا،
گۈلشەنى ھۆسنۈڭداقى بىر دەستە سۇنبۇل مەن ساڭا.

ئە. يېشىم:
ئەي زامانىنىڭ پەرىزاتى، جېنىم بىلەن سېنىڭ قۇلۇڭمەن. ھۆسن ـ جامال گۈلشىنىڭدىكى بىر دەستە سۇنبۇلۇڭمەن. ( يۇ. ئە. 64ب )
ت: ئەي زامانىمنىڭ پەرىزاتى، مەن جان ـ دىلىم بىلەن ساڭا قۇلمەن. ھۆسن ـ جامال گۈلشىنىڭدىكى بىر دەستە سۇنبۇلۇڭمەن.

ئەي گۈلى گۈلزارى جەننەت دىلبەرى ساھىب جەمال،
گۈل يۈزۈڭنىڭ ئوتىدا بىر خەستە بۇلبۇل مەن ساڭا.

ئە. يېشىم:
ئەي جەننەت گۈلزارىنىڭ گۈلى بولغان گۈزىلىم، گۈل يۈزۈڭنىڭ ئوتىدا كۆيگەن بۇلبۇلۇڭمەن. ( يۇ. ئە. 64ب )
ت: ئەي جەننەت گۈلزارىنىڭ گۈلى بولغان گۈزەللىك ساھىبى دىلبەر، مەن گۈل يۈزۈڭنىڭ ئوتىدا كۆيگەن بىر بىمار بۇلبۇلۇڭمەن.

ئەرزىم ئىشىتكىل ئەي بالەتافەت،
قىلغىل تەرەھھۇم ئەيلەپ شەفائەت.

ئە. يېشىم:
ئەي گۈزىلىم، ئەرزىمنى ئاڭلا، ماڭا رەھىم قىلىپ مەدەتكار بول. ( يۇ. ئە. 65ب )
ت: ئەي لاتاپەت ئىگىسى، ماڭا شاپائەت ئەيلەپ رەھىم قىلغىن.

ت.س: " قىلغىل تەرەھھۇم ئەيلەپ شەفائەت " دېگەن شېئىرىي بېيىتنى نەسرى جۈملە قىلىپ رەتلىسەك، " شەفائەت ئەيلەپ ، تەرەھھۇم قىلغىل" بولىدۇ. ئەمدى بۇ ھالدا ئۇنىڭ تەرجىمىسىنى مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە بېرىلگەندەك " ماڭا رەھىم قىلىپ مەدەتكار بول " دېسەك، كەشىپەڭگۈش قىلىپ قويغان بولىمىز شۇ.

سەن بىر ھۇمايى مەن بىر گەدايىڭ،
يايغىل باشىمغا چەترى سەئادەت.

ئە. يېشىم:

سەن بىر ھۇما قۇش، مەن سېنىڭ گادىيىڭ، بېشىمغا سائادەت چېدىرىنى يايغىن. ( يۇ. ئە. 65ب )

ت: سەن بېشىغا ھۇما قۇشى قونغان بىر پادىشاھسەن، مەن سېنىڭ گادىيىڭ، بېشىمغا سائادەت چېدىرىنى يايغىن.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى "ھۇمايى" دېگەن سۆزنىڭ "بىر ھۇما قۇش" ۋە " بېشىغا ھۇما قۇشى قونغان ئادەم، دۆلەتمەن، پادىشاھ" دېگەن ئىككى خىل مەنىسى بار. بۇ يەردە، ئاشىق ئۆزىنى "گاداي، تىلەمچىگە"، مەشۇقىنى بولسا، "دۆلەتمەن، پادىشاھ" قا ئوخشىتىۋاتقانلىقى بەكمۇ ئېنىقتۇر.

مەجنۇنلۇغۇمدا بىمەھرى گەردۇن،
باشىمغا ئۇردى سەنگى شەقاۋەت.

ئە. يېشىم:

مەجنۇن بولۇپ قالغىنىم ئۈچۈن بۇ رەھىمسىز پەلەك بېشىمغا بەختسىزلىك تېشىنى ئاتتى. ( يۇ. ئە. 65ب )

ت: مەجنۇن بولۇپ قالغان چېغىمدا، رەھىمسىز پەلەك بېشىمغا بەختسىزلىك تېشى بىلەن ئۇردى.

ت.س: " باشىمغا ئۇردى سەنگى شەقاۋەت " دېگەن شېئىرىي جۈملىنى " بەختسىزلىك تېشىنى ئاتتى " دەپ تەرجىمە قىلىش مۇتلەق خاتا بولغان. چۈنكى، "ئۇرماق" بىلەن "ئاتماق" بىر- بىرىگە ئوخشاش بولمىغان ئىككى خىل ھەرىكەتنى بىلدۈرىدۇكى، ئۇلارنى بىر-بىرىسىنىڭ ئورنىغا دەسسىتكىلى بولمايدۇ. يەنە دېسەك، "مەجنۇنلۇغۇمدا" دېگەن سۆز نېمە دېگەن بىلەنمۇ "مەجنۇن بولۇپ قالغىنىم ئۈچۈن" دېگەن سەۋەبنى ئەمەس، "مەجنۇن بولۇپ قالغان چېغىمدا" دېگەن ھالەتنى بىلدۈرىدىغانلىقى ئېنىقتۇر.

# ئۈچىنچى باب

# سەگاھ مۇقامىنىڭ تېكىستى

(ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

## چوڭ نەغمە

## مۇقەددىمە

1 ـ ئەمەس خىلۋەت نىشىنلەرغە تەماشايى چەمەن ھاجەت.
چۇنانچە بولماغاي ئەھلى فەناغا ئەنجۇمەن ھاجەت.

خۇددى ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلارغا يىغىلىش سورۇنى لازىم بولمىغىنىدەك، خىلۋەتتە ئىبادەت قىلغۇچىلارغا چىمەن سەيلىسى ھاجەتسىز .

2 ـ گىرىفتارى قەددى رەئنايى گۇلگۇنپۇش مەن، ۋاھ ـ ۋاھ،
كۆڭۈلدە قالمادى بەرگى گۇلى سەرۋى سۇمەن ھاجەت،

كۇلرەڭ كىينگەن، قەددى ـ قامىتى كېلىشكەن رەناغا گىرىپتار بولغاندىن بۇيان، گۇل، ياپراق، سەرۋى، ياسىمەنلەرگە كۆڭلۈمنىڭ خۇشى قالمىدى.

3 ـ بەلا دەشتىدەكى ئاۋارەلەرنىڭ ھالىنى سورماڭ،
كى ئاندا نە گۇلۇ نە بۇلبۇلۇ نە كوھكەن ھاجەت.

بالايىئاپەت دەشتىدە قالغان سەرگەردانلارنىڭ ھالىنى سورىماڭ، ئۇيەردە گۇلمۇ، بۇلبۇلمۇ، تاغ كەسكۇچىمۇ يوق.

4 ـ سەھەر ۋاقتى سەبا يەتكۈردى زۇلفۇڭ تارىدىن بۇيى،
مۇئەتتەر ئولدى ئالەم، بولمادى مۇشكى خوتەن ھاجەت.

تاڭ شامىلى سەھەردە چېچىڭنىڭ ھىدىنى ئېلىپ كەلگەنىدى، ئالەم ئەتىر پۇرىقىغا تولۇپ، خوتەن ئىپارىغا ئېھتىياج قالمىدى.

5 ـ سوئال ئەيلەپدۇرۇركى يىغلاماقدىن نە غەرەز ئاخىر،
دەدىلەر مۇستەفا، دوستۇم، ماڭا ۋەيسى قىرەن ھاجەت.

يىغلىشىڭىزنىڭ سەۋەبى نېمە، دەپ سورىغانىدى. پەيغەمبەر ئەلەيھىسسالام: « ماڭا دوستۇم سۇلتان ۋەيس قىرەن كېرەك بولدى » دېدى.

6 ـ زىلەيخا گۇلشەنىن قىلدى سەمۇمى ئىشق خاكىستەر،
بۇ ياڭلىغ دەمەكىم ئول يۇسۇفى گۇل پىرەھەن ھاجەت.

زىلەيخانىڭ گۈلشىنىنى ئىشق شىۋىرغىنى تويا - تۇپراق قىلىۋەتتى دېمە، بۇ ئۇنىڭ قانلىق كۆينەك كىيگەن يۇسۇپكە ھاجەتمەن بولغانلىقىدىندۇر.

7- جۇنۇن بازارىدا رۇسۋالىغىمنىڭ بائىسى ئولدۇر،
بەھاغا ئالمادىلار، يوق ئىكەندۇك ماۋۇ مەن ھاجەت.
جۇنۇن ( ساراڭلىق ) بازىرىدا رەسۋا بولۇشۇمنىڭ سەۋەبى شۇكى، ئۇ يەردە « ماۋۇ مەن » دېگەن سۆزگە ئېھتىياج يوقكەن، ئۆزلۈكۈمنى بىر تىيىنغىمۇ ئالمىدى.

8- بۇ مۇشتى ئۇستىخانىمنى ئانىڭ كويىغا تاشلاڭلار،
شەھىدى ئىشقىغا تابۇت نە گورۇ نە كەفەن ھاجەت.
مېنىڭ بۇ بىر چاڭگال ئۇستىخىنىمنى ئۇنىڭ كوچىسىغا تاشلىۋېتىڭلار. چۈنكى ئىشق يولىدا شېھىت بولغان ئادەمگە تاۋۇتنىڭمۇ، گۆرنىڭمۇ، كېپەننىڭمۇ كېرىكى بولمايدۇ.

9- رەفىقا، بىسەرۇپالارنى سەن ئاغرىتماغىل زىنھار،
ھەبىب ئىشىكىگە بارغاندا، نە سەن ھاجەت، نە مەن ھاجەت.
ئەي دوست، يوقسۇللارنىڭ كۆڭلىنى ھەرگىز ئاغرىتمىغىن. چۈنكى ئاللاھنىڭ دەرگاھىغا بارغاندا، سەنمۇ، مەنمۇ ئوخشاش قىممەتتىكى ئىنسانغا ئايلىنىمىز.

10- نەۋائىي، يارنىڭ ئاستانەسىنىڭ تۇفراغى بولدۇڭ،
ساڭا ئەندى نە سەھرايۇ نە شەھرۇ نە ۋەتەن ھاجەت.
- نەۋائىي.
ئەي نەۋائىي، يار بوسۇغىسىنىڭ تۇپرىقى بولدۇڭ، ئەمدى ساڭا سەھرامۇ، شەھەرمۇ، ۋەتەنمۇ كېرەك بولمايدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
- - - v - - - v - - - v - - - v

**تەئەززە**

1- كەلگىلكى، مۇشتاق بولمىشەم شىرىن لەبىڭ گۈلقەندىنە،
كەلگىل، لەبىڭ قەندىن ئىلەتگىل ئانلارىڭ گۈلقەندىنە.
كەل، مەن شېرىن لېۋىڭنىڭ گۈلقەنتىنى سېغىنىپ قالدىم. كەلگىن، لېۋىڭنىڭ قەنتىنى زامانىڭنىڭ گۈلقەنتىگە يەتكۈزگىن.

2- ھەرقايداكىم شەرھ ئەيلەسەم شىرىن دۇداغىڭ قەندىنى،
روھلار قانۇر تۇتى كەبى ئول لەئلى شەكەر خەندىنە.

شېرىن لېۋىڭنىڭ قەنتىنى قەيەردە شەرھلىسەم، ئاشۇ كۈلۈپ تۇرغان ياقۇت لېۋىڭنىڭ شېكىرىدىن روھلار خۇددى شاتۇتىدەك ئوزۇقلىنىدۇ.

3 ـ شەھلا كۆزۈڭ مەندىن كۆڭۈل ئايدىيۇ ئانت ئىچەركى بۇ،
بولسۇن كەفارەت جانۇ دىل ئول گەرچەگىڭ سەۋگەندىنە.

شەھلا كۆزۈڭ كۆڭلۈمنى ئېلىۋېلىپلا قەسەم ئىچىدۇ، جان ـ دىلىم ئاشۇ ئىچكەن قەسىمىڭنىڭ كاپارىتى ( تۆلىمى ) بولسۇن.

4 ـ مۇشكىن ساچىڭ بەنددىن مەنى كەسدىيۇ پەيۋەند ئەيلەدى،
تەھسىن ئانىڭ كەسكەنىگە، رەھمەت ئانىڭ پەيۋەندىنە.

ئىپار ھىدلىق چېچىڭ مېنى بەنتتىن يەشتىيۇ يەنە باغلىۋالدى. ئۇنىڭ يەشكىنىگە ئاپىرىن، باغلىغىنىغا رەھمەت!

5 ـ زۇلفىلە قاشى قارەدۇر سەرۋى خىرامان دىلبەرىڭ،
قاشلارىگە قۇربان ئۇلام، يا تۇررەئى دىل بەندىنە.

ئۇ سەرۋى بويلۇق دىلبەرنىڭ چېچىمۇ، قېشىمۇ قاپقارا، ئۇنىڭ قاشلىرىغا قۇربان بولايمۇ ياكى كۆڭۈلنى باغلىۋالغان چاچلىرىغىمۇ؟

6 ـ ئەي ۋائىز، ئەبسەم ئول، ماڭا تائەتىڭى پىش ئەيلەمە،
مەن ئاشىق ئولدۇم كىرمەگۇم، ھەرقىسسەخانىنىڭ پەندىنە.

ئەي ۋائىز، تائىتىڭنى پەش قىلىپ تولا چىشىمىغا تەگمە، مەن بىر ئاشىق، ھەرقانداق ۋەزخانىنىڭ نەسىھىتىگە كىرمەيمەن.

7 ـ ئەي ئىشقنى ئىنكار ئەيلەيەن، چۈنۇ چىرايۇ چەندنى قوي،
نەچۈك تۇشەرسەن ئاشىقىڭ چۈنۇ چىرايۇ چەندىنە.

ئەي ئىشقنى ئىنكار قىلغۇچى، ئۇنداق ـ مۇنداقلىرىڭنى ( نېمە ئۈچۈن، نېمە سەۋەبتىن، قانچىلىك، دېگەندەك سوئاللىرىڭنى ) قوي، چۈنكى سەنمۇ ئاشىقنىڭ ئۇنداق ـ مۇنداقلىرىغا چۈشۈپ قالىسەن.

8 ـ زۇلفى كەمەندىنىدىن كۆڭۈل قۇتۇلماس ئايرۇ، شۆيلە بىل،
سەۋداسىگە بەل باغلامىش، ھەم كۆز قارارتمىش بەندىنە.

كۆڭۈل ئۇنىڭ چېچىنىڭ سىرتمىقىدىن قۇتۇلمايدۇ. بىلىشىڭ كېرەككى، كۆڭۈل ئۇنىڭ سەۋداسىغا بەل باغلىغان ھەم ئۇنىڭ ئەسىرى بولۇشقا كۆز تىككەن.

9 ـ چۈن شەھرىيارنىڭ شەھرىنە بۇ گۈن نەسىمىدۇر مەلىك،
بۇيرۇق ئانىڭدۇر، ھۆكىم ئانىڭ ھەم شەھرىنە ھەم كەندىنە.

نەسىمى بۈگۈن پادىشاھنىڭ شەھرىگە پادىشاھدۇر. شۇڭا ھەم ئۆزىگە ھەم شەھىرىگە بۇيرۇق بېرەلەيدۇ، ھۆكۈمىنى يۈرگۈزەلەيدۇ.

- نەسىمى.

تەئەززە چۇشۇرگىسى

چۇن شەھرىيارنىڭ شەھرىنە بۇ گۇن نەسىمدۇر مەلىك،
بۇيرۇق ئانىڭدۇر، ھۆكم ئانىڭ ھەم شەھرىنە ھەم كەندىنە.
نەسىمى بۇگۇن شەھرىيار ( پادىشاھ، ئىمپېراتور ) نىڭ شەھىرىگە پادىشاھدۇر. شۇڭا ھەم ئۆزىگە ھەم شەھىرىگە بۇيرۇق بېرەلەيدۇ، ھۆكۈمىنى يۈرگۈزەلەيدۇ.

**ۋەزىن ئايرىمىسى**

بەھرى رەجەزى مۇسەممەنى سالىم

مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن

- v - - - v - - - v - - - v - -

**نۇسخە**

1- ماڭا سەن بولماساڭ جان ھاجەت ئەرمەس،
بىھىشتۇ ھۇرۇ رىزىۋان ھاجەت ئەرمەس.
سەن بولمىساڭ، ماڭا بۇ جانىنىڭ كېرىكى يوق؛ جەننەت ۋە ھۆرلەرنىڭمۇ لازىمى يوق.

2- فىراقىڭدا كۆزۈم ياشى بار ئەركەن،
بەھارۇ ئەبرى نىيسان ھاجەت ئەرمەس.
پىراقىڭدا كۆز ياشلىرىمنى تۆكۈۋاتقان ئىكەنمەن، باھار ۋە باھار بۇلۇتلىرى دېگەنلەرگە ھاجەت چۈشمەيدۇ.

3- يۈزۈڭدىن شاملار زۇلفۇڭنى يىغساڭ،
فۇرۇغى ماھى تابان ھاجەت ئەرمەس.
ئاخشاملىرى يۈزۈڭنى يېپىۋالغان چاچلارنى قايرىساڭ، تولۇن ئاينىڭ نۇرىغا ھاجەت قالمايدۇ.

4- بويۇڭ سەرۋۇ كۆزۈڭ نەرگىس، يۈزۈڭ گۇل،
سەنىڭ قاشىڭدا بوستان ھاجەت ئەرمەس.
بويۇڭ سەرۋىگە، كۆزۈڭ نەرگىسكە، يۈزۈڭ گۈلگە ئوخشايدۇ، سەن بار يەردە گۈلزارغا ھاجەت قالمايدۇ.

5- ئەگەر گەشتى لەبى دەريا قىلۇرسەن،
كۆزۈمگە كەلكى، ئۇمان ھاجەت ئەرمەس.
ئەگەر دەريا بويلىرىنى سەيلە قىلماقچى بولساڭ، ( ياش قۇرىمايدىغان ) كۆزۈمگە كەل، دەريا بويىغا بېرىش ھاجەت ئەمەس.

6 ـ رەقىب بىرلە مۇساھىب قىلما بىزنى،
قۇتۇرغان ئىتكە سەگبان ھاجەت ئەرمەس.
مېنى ئىشىك باقارىڭغا ھەمراھ قىلمەن دېمە، چۈنكى، قۇتۇرغان ئىتقا ئېتىباقار لازىم بولمايدۇ.

7 ـ ئاتايىغە بۇسۇغاڭدىن ئورۇن بەر،
سەرايۇ كاخى ئەيۋان ھاجەت ئەرمەس.
ئاتايىغا بوسۇغاڭدىن ئورۇن بەر، ئۇنىڭغا ئايۋانلىق قەسىر كېرەك ئەمەس.
ـ ئاتايى.

* * * * *

1 ـ نىگارا، سەنسىزىن مەندىن نە ھاسىل،
ئەگەر جان بولماسا، تەندىن نە ھاسىل.
ئەي نىگار، جانسىز تەننىڭ كېرىكى بولمىغىنىدەك، سەنسىز مېنىڭ نېمە كېرىكىم؟

2 ـ چۇ گۈلدىن رەنگ ئەمەس بۇلبۇلغا بۇيى،
بەھارۇ باغۇ گۈلشەندىن نە ھاسىل.
بۇلبۇلغا گۈلنىڭ رەڭگى ئەمەس، ھىدى كېرەك. ئۇنداق بولمىغاندا، باھار، باغ ۋە گۈلشەننىڭ نېمە ئەھمىيىتى؟

3 ـ جەفايۇ ئىشۋەلەرنى فەن تۇتۇپسەن،
مۇنىڭتەك ئىشۋە پۇرفەندىن نە ھاسىل.
ناز ـ كەرەشمىلىرىڭ بىلەن كىشىگە جاپا سېلىشنى ئادەت قىلىۋاپسەن. بۇنداق ناز ـ خۇلۇق، نەيرەڭۋازلىقنىڭ نېمە پايدىسى؟

4 ـ كىشىكىم يوقتۇرۇر مېھرۇ ۋەفاسى،
ئەگەر خۇرشىددۇر ئاندىن نە ھاسىل؟
ئادەم ھەر قانچە قۇياش بولۇپ كەتسىمۇ، مېھىر ـ ۋاپاسى بولمىسا، ئۇنىڭ نېمە كېرىكى؟

**نۇسخە چۈشۈرگىسى**

5 ـ بۇ تۇرلۇك ھۇسن ئىلە لۇتفىي قولۇڭغا،
ئىنايەت قىلماساڭ، سەندىن نە ھاسىل.
ـ لۇتفىي
شۇنچە ھۆسن ـ جامالىڭ تۇرۇپ، قۇلۇڭ لۇتفىيغا مەرھەمەت قىلمىساڭ، سېنىڭ نېمەكېرىكىڭ؟

**ۋەزىن ئايرىمىسى**

بەھرى ھەزەجى مۇسەددەسى مەھزۇف
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن فەئۇلۇن
– – v – – – v – – – v

جۇلا

1- تالى مەجنۇن شاخى ئەگىلدى يار ئەگىلمەيدۇر ماڭا،
يا كەلىپ ئالغىن بۇ جاننى يا كۆڭۈل بەرگىن ماڭا.
ھەتتا مەجنۇن تالنىڭ شېخىمۇ ئېگىلدى، ئەمما يار تېخىچە ماڭا ئېگىلمەيۋاتىدۇ. ( ئى يار )، يا كېلىپ بۇ جاننى ئالغىن، يا كۆڭلۈڭنى بەرگىن.

2- يار يىراقتا، مەن فىراقتا، ۋەدە يالغان بولماسۇن،
خەلقى ئالەم بىر بولۇپ، يولدىن چىقارغان بولمىسۇن.
يار ئۇزاقتا، مەن ئۇنىڭ جۇدالىقىدا: ۋەدىمىز ۋەدە بولسۇن، خەلقىئالەم بىر بولۇپ، ئازدۇرۇپ كەتكەن بولمىسۇن، دەيمەن.

3- « ئەسسەلام » دەپ ئۆيگە كىرسەم، ئۆيدە يارىم ئولتۇرۇر،
قاشلارى قىيغان قەلەمدەك، كۆزلەرى ئويناپ تۇرۇر.
« ئەسسالام » دەپ ئۆيگە كىرسەم، ئۆيدە يارىم ئولتۇرۇپتۇ. قاشلىرى ئۇچلىغان قەلەمدەك ئىنچىكە، كۆزلىرى ئويناپ تۇراتتى.

4- كۆرگەلى كەلدىلەرمۇ، كۆيدۈرگەلى كەلدىلەرمۇ؟
كۆيۈپ ئۆچكەن ئوتلارنى ياندۇرغالى كەلدىلەرمۇ؟
كۆرگىلى كەلدىلىمۇ، كۆيدۈرگىلى كەلدىلىمۇ؟ كۆيۈپ ئۆچكەن ئوتلارنى ( جانلىق تىلدا: ئوتلىنى ) ياندۇرغىلى كەلدىلىمۇ؟

5- ئىزدەمەس كۆڭلۈم مەنىڭ يار ئىزدەگەننىڭ يارى بول،
كىم سەنى يارىم دەسە، بارىپ شۇنىڭ گۈلزارى بول.
- خەلق قوشاقلىرىدىن.
باشقا يار ئىزدىگەن ئادەمنىڭ يارى بولۇشنى كۆڭلۈم خاھلىمايدۇ. كىم سېنى « يارىم » دېسە، بېرىپ شۇنىڭ گۈلزارى بولغىن.

سەنەم

1- ئاي ئالدىمدا، گۈن كەينىمدە، ھەسرەت ئىچىمدە،
كۆيۈپ تۇرغان ئوتنى سالدىڭ مەنىڭ ئىچىمگە.
ئەنە ئاي ئالدىمدا، كۈن كەينىمدە تۇرۇپتۇ، سەن مېنىڭ ئىچىمگە كۆيۈپ تۇرغان ئوتنى

سېلىۋېتتىڭكى، مەن ھەسرەت ئىچىدە قالدىم.

2ـ ئاتلارىنى ھايدايدۇركەن مۇز دابان بىلەن،
بىر ياخشىنى قىينايدۇركەن بىر يامان بىلەن.
ئاتلارنى ھايدايدىكەن مۇز داۋان بىلەن، بىر ياخشىنى قىينايدىكەن بىر يامان بىلەن.

3ـ قارا ـ قارا قارغالارنىڭ قاناتى بولسام،
ئەگىز ـ ئەگىز چىنارلارنىڭ شاخىغا قونسام.
قارا ـ قارا قاغىلارنىڭ قانىتى بولسام، ئېگىز ـ ئېگىز چىنارلارنىڭ شېخىغا قونسام.

4ـ جان ئالغۇچى ئەرزائىلنىڭ شاگىردى بولسام،
ئاشىقلارغا قەسد قىلغاننىڭ جانىنى ئالسام.
جان ئالغۇچى ئەزرائىلنىڭ شاگىرتى بولسام، ئاشىقلارغا قەست قىلغان ئادەمنىڭ جېنىنى ئالسام، دەيمەن.

## چوڭ سەلىقە

1ـ قىزىل ـ قىزىل ئالمالارىم ئاقىندا كەتتى،
قىزىل تونلۇق مەنىڭ يارىم ئىلغا كەتتى.
قىزىل ـ قىزىل ئالمىلار ئېقىندا ئېقىپ كەتتى. مېنىڭ قىزىل تونلۇق يارىم ئىلغا كەتتى.

2ـ قاراسام ھىچ كۆرۈنمەيدۇر ئىلىنىڭ تاغى،
مۇنداق يامان بولارمۇدۇر كۆيەكنىڭ داغى.
قارىسام، ئىلىنىڭ تېغى ھېچ كۆرۈنمەيدۇ. كۆيۈكنىڭ دېغى مۇنداقمۇ يامان بولارمۇ؟

3ـ قارا ـ قارا كۆرۈنگەنلەر تاغنىڭ دىرەختى،
يارنى يارغا كۆرسەتمەگەن يولنىڭ يىراغى.
قارا ـ قارا كۆرۈنگەنلەر تاغنىڭ دەرىخى. يارنى يارغا كۆرسەتمىگەن يولنىڭ ئۇزاقلىقى.

4ـ يوللار يامان، يوللار يامان، يولنى بىلمەسە،
مەن يارىمنى ئىزدەگەننى دۇشمەن بىلمەسە.
يولنى بىلمىسە، « يول يامان، يول يامان » دەپ ئولتۇرىدىغان گەپ. مېنىڭ يارىمنى ئىزدىگىنىمنى دۈشمەن بىلىپ قالمىسا، دەيمەن.

5ـ يولدا يەتمەي ئۆلۈپ قالسام، قارغا يەمەمدۇر،
قارغالارمۇ قىيامەتلىك ئاشىق دەمەمدۇر.
- خەلق قوشىقى.
يار ۋىسالىغا يەتمەي تۇرۇپ، يولدا ئۆلۈپ كەتسەم، قاغا يەپ كەتمەسمۇ؟ قاغىلارمۇ ئۆز ئىچىدە

قىيامەتلىك ئاشىق بولىشىدۇ، دەيدىغۇ؟

## كىچىك سەلىقە

1 ـ لەبىڭ يادىدا گۈلگۈن مەي ئىچىپ مەستانە بولمىشمەن،
جۇنۇن شەھرىدە رۇسۋالىق بىلە ئەفسانە بولمىشمەن.
لېۋىڭنى ئەسلەپ، گۈلرەڭ مەي ئىچىپ مەستانە بولدۇم. سەۋدايىلىق شەھىرىدە رەسۋا بولۇپ، سۆز ـ چۆچەككە قالدىم.

2ـ پەرى پەيكەر نىگارى لەيلى يەڭلىغ جىلۋەگەر كۆرگەچ،
ياقامنى چاك ئەتىپ مەجنۇن كەبى دىۋانە بولمىشمەن.
پەرى سۈپەت نىگارنى لەيلىدەك جىلۋىلىك گۈزەل كۆرگىنىمدە، ياقامنى يىرتىپ، مەنمۇ مەجنۇندەك ساراڭ بولدۇم.

3ـ جەمالىڭ شەمئىغە، ئى گۈل، نەسىم ئەتمەكنى ياد ئەيلەپ،
باشىڭدىن ئۆيرۈلۈپ بۈلبۈل كەبى پەرۋانە بولمىشمەن.
ئەي گۈلۈم، جامالىڭ شامىغا سەلكىن شامال بولۇش ئارزۇسىدا، بېشىڭدا بۈلبۈلدەك چۆرگىلەپ، پەرۋانە بولدۇم.

4ـ بىراۋ ئىشقىن تەرك ئەيلەپ ئەدىم، يۈزمىڭ جەفا تارتىپ،
گىرىفتارى سىتەم، ۋاھكىم بىراۋگە يانە بولمىشمەن.
بىرسىنىڭ ئىشقىدىن يۈزمىڭ جاپا ـ مۇشەققەت چېكىپ ئاران ئۆزۈمنى تارتقانىدىم؛ ۋاھ، زۇلۇم ـ سىتەم بىلەن يەنە بىرسىگە گىرىپتار بولدۇم.

5ـ كۇلاھى زەرنى باشىڭ ئۈزرە كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن،
چەكىپ زەررىن ئەلەم باشىم ئۈزە شاھانە بولمىشمەن.
بېشىڭدىكى ئالتۇن كۇلاھنى كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن بېشىمغا ئالتۇن تۇغ تاقاپ، شاھلارغا ئوخشاش بولدۇم.

6ـ جۇنۇن دەشتىدە مەجنۇندەك كىيىكلەر ھەمدەمىم بولمىش،
نەدىنكىم شەھر ئەلىدىن ئەسرۇ كۆپ ئەفسانە بولمىشمەن.
سەۋدايىلىق باياۋانىدا، مەجنۇنغا ئوخشاشلا كىيىكلەرگە ھەمدەم بولدۇم. نېمە ئۈچۈنكى شەھەر خەلقىنىڭ ناھايىتى كۆپ سۆز ـ چۆچەكلىرىگە قالدىم.

7ـ قەددىم دالۇ كۆزۈم پۇرنەم سىرىشكىمنى ساچىپ ھەريان،
ۋەفا سەيدىن تۇتارغا دامى سەۋەدى دانە بولمىشمەن.
قەددىم ئېگىلگەن، كۆزۈم نەملىك، ياشلىرىمنى تارام ـ تارام تۆككەن ھالدا، ۋاپا قۇشىنى تۇتۇش ئۈچۈن، دان بىلەن تۇزاق بولدۇم.

8 ـ فىگار ئەيلەپ تەنىمنى تىيرى ئىشقىڭ، ئەي قارا كاكۇل،
ساچىڭ سەۋداسىدىن، ۋاھكىم، ئەجايىب شانە بولمىشمەن.
ئەي قارا كوكۇلىلىق يار، ئىشقىڭ ئوقى تېنىمنى جاراھەتلەندۇردى. توۋا، چېچىڭنىڭ سەۋداسىدىن ئاجايىب بىر تاغاقتا ئوخشاپ قالدىم.

9 ـ ئىچىمدە تامغا ـ تامغا داغى ئىشقىڭ نەقدىنى ئاسراپ،
ئىچىدىن چاك ـ چاك بولغان بۇزۇق ۋىيرانە بولمىشمەن.
بېسىلغان تامغىلاردەك ئورناپ كەتكەن ئىشقىڭ داغلىرىنى ئىچىمدە مال ـ دۇنيادەك ساقلاپ، ئىچ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىغا ئوخشاپ قالدىم.

10 ـ فۇتۇھىي قۇلغا،ئى شاھ، شەكەرىن لەفزىڭ گەزەك قىلغىل،
لەبىڭ يادىدا گۈلگۈن مەي ئىچىپ مەستانە بولمىشمەن.
ئەي شاھ ، قۇل فۇتۇھىيغا شېرىن سۆزۈڭنى زاكۇسكا قىلىپ بەرگىن. لېۋىڭنى ئەسلەپ، گۈلرەڭ شاراب ئىچىپ، كەيپ بولۇپ قالدىم.
ـ فۇتۇھىي.

*　*　*　*　*　*

1 ـ تەنىمدىن چىقغالى يەتتى جۇدالىق جىھەتدىن جانىم،
نىسار ئولغاي ئاڭا جانۇ جەھانىم بەلكى ئىمانىم.
جۇدالىق تۈپەيلى جېنىم تېنىمدىن چىقىپ كېتەي دەپ قالدى؛ ئۇنىڭغا جېنىم، بايلىقىم، بەلكى ئىمانىم نىسار ( چاچقۇ ) بولسۇن.

2 ـ باشىمنى بەندەۋار ئىشىكىڭدە قويدۇم تا تىرىكدۇرمەن،
كى تۇفراقدىن كۆتەرسۇن لۇتف بىرلە تۆكسەمۇ قانىم.
تىرىكلا بولىدىكەنمەن ئىشىكىڭدە قۇللارچە باش قويۇپ تۇرىمەن؛ قېنىمنى تۆكسەڭمۇ مەيلى، ئەمما مەرھەمەت قىلىپ، يەردىن بېشىمنى كۆتۈرۈپ قويغىن.

3 ـ ساغىندىم گۈل يۈزۈڭنى بىردەمى كۆرمەككە مەن مۇشتاق،
فىراقىدا سەھەر بۇلبۇلنى ئۆرتەر ئاھۇ ئەفغانىم.
گۈل يۈزۈڭنى سېغىندىم، ئۇنى بىردەم كۆرۈشكە ئىنتىزارمەن. تاڭدا پىراق بىلەن چەككەن ئاھۇ ـ پىغانىم بۇلبۇلنىمۇ ئۆرتەيدۇ.

4 ـ بۇ ئىقلىم ئىچرە ئىستەپ كۆرمەدىم سەندەك پەرىۋەشنى،
يۈزۈڭگە تەلمۇرۇپ جان بەرگەلى بىسيار ئەرمانىم.
بۇ دۇنيادا سەندەك پەرىزات سۈپەت يارنى ئۇچراتمىدىم، يۈزۈڭگە تەلمۈرۈپ تۇرۇپ جان بېرىش ـ بىردىنبىر ئارمىنىمدۇر.

5 ـ مەلاھەتتە لەبىڭگە قەندۇ شەكەر قاندا تەڭ بولسۇن،
نەزاكەتلىك قولۇڭغا سۇ قۇيالماس خان قىزى، خانىم.
خېنىم، شېرىنلىكتە لېۋىڭگە قەن ـ ناۋاتمۇ تەڭلىشەلمەيدۇ؛ نازاكەتلىكتە خاننىڭ قىزىمۇ قولۇڭغا سۇ قۇيۇپ بېرەلمەيدۇ.

6 ـ كۆزۈڭ كافىرلىغى يەتمەيدۇرۇركىم سۇرمەدار ئەتتىڭ،
مەنى ئۆلتۈرگەلى مايىل بولۇپ سەن شاھى ئىھسانىم.
كۆزۈڭنىڭ قارىلىقى يەتمىگەندەك ئۈستىگە يەنە سۇرمە تارتىپسەن؛ شاھلارچە ئىلتىپات قىلىپ، مېنى ئۆلتۈرەي دەپسەن.

## كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

7 ـ نەچە مۇددەتدۇرۇركىم مەن ساڭا، ئەي دىلبەرى رەئنا،
بولۇپمەن ۋالىھى شەيدا تۇشۇپسەن شاھى خۇبانىم.
ئەي گۈزەل رەنا، سەن گۈزەللەر شاھى بولغىنىڭ ئۈچۈن، مەن ساڭا ئۇزۇندىن بۇيان ئەسەبىي شەيدا.
ـ فىراقىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v – – –   v – – –   v – – –   v – – –

## پىشرەۋ

1 ـ دەمە يۈزكىم خوتەن گۈلزارىدۇر بۇ،
دەمە خەت نافەئى تاتارىدۇر بۇ.
ئۇنى يۈز دېمە، ئۇ خوتەن گۈلزارى؛ ئۇنى يېڭى خەت تارتقان مويلاۋ ( مىيىق ) دېمە، ئۇ تاتار ئىپارى.

2 ـ كۆزى ئۆلتۈرسە، لەئلى جان باغىشلار،
ئەجايىب مۇددەئا ئىزھارىدۇر بۇ.
كۆزى ئۆلتۈرسە، لېۋى جان بېغىشلايدۇ. بۇ ئۆز مۇددىئاسىنى ئاجايىپ بىر خىل ئىزھارلاشقۇ!

3 ـ دەسەم: كۆڭلۇمنى زۇلفۇڭ ئەيلەدى بەند،
دەر: ئەي مىسكىن، ئانىڭ بىر تارىدۇر بۇ.
« چېچىڭ مېنى باغلىۋالدى » دېسەم، ئۇ: « ئەي بىيچارە، بۇ تېخى چېچىمنىڭ بىرلا تېلى » دەيدۇ.

4 ـ سۆزى گەر ئەسرۇ شىرىندۇر، تاڭ ئەرمەس،
ھەدىسى لەئلى شەكەر باردۇر بۇ.
سۆزىنىڭ ئىنتايىن شېرىن بولۇشى ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بۇ ئۇنىڭ شېكەر ياغدۇرغۇچى ياقۇت لېۋىدىن چىققان.

5 ـ ئوغۇرلار جان زەنەخدانىڭ ئارا خال،
كى بابىل چاھىنىڭ ئەييارىدۇر بۇ.
زىناقلىرىڭ ئارىسىدىكى خالىڭ جاننى ئوغۇرلايدۇكى، بابىل زىندانىغا چۈشكەن ئەييارمىكىنە بۇ؟!

6 ـ كۆڭۈل ئۆزلۈكنى بىر ساغەرگە ساتتى،
مەگەر دەيرى فەنا خەممارىدۇر بۇ.
كۆڭۈل ئۆزلۈكنى بىر قەدەھ شاراپقا ساتتى، قارىغاندا ئۇ ئۆزلۈكنى يوقاتقانلار مەيخانىسىنىڭ ئىچەرمىنى ئوخشايدۇ.

7 ـ نەۋائىيغا، دەسەم قىل ئەي يىگىت، رەھم،
كۆلۈپ دەر: نە ھەياسىز قەرىدۇر بۇ.
« ئەي يىگىت، نەۋائىيغا رەھىم قىلغىن » دېسەم، ئۇ كۆلۈپ كېتىپ: « قانداق ھاياسىز قېرى بۇ » دەيدۇ.
ـ نەۋائىي.

* * * * *

1 ـ مەنى بىچارەنى بىخانۇمان ئەت،
ئۆزۈڭ ئىشقىدا رۇسۋايى زەمان ئەت.
مەن بىچارىنى ھەممىدىن مەھرۇم قىل، ئۆزۈڭنىڭ ئىشقىدا رەسۋايى ئالەم قىلغىن.

2 ـ جىگەر قانىدىن ئەيلەر جۇيبارى،
ئوقۇڭ جانىم ئارا سەرۋى رەۋان ئەت.
جىگىرىم قانلىرىدىن ئېقىن ھاسىل بولدى: كىرپىك ئوقۇڭنى جېنىمدا ئۆسۈۋاتقان سەرۋى دەرىخى قىلغىن.

3 ـ نىشانە ئەيلەدىم سىينەم ئوقۇڭغا،
ئاڭا پەيۋەستە قاشىڭدىن كەمان ئەت.
كىرپىك ئوقۇڭغا كۆكسۈمنى نىشان قىلىپ بەردىم، ئەمدى ئۇنىڭغا قوشۇما قاشلىرىڭنى كامان قىلغىن.

4 ـ تىلەر جانىم قۇشى ئەيلەرنى پەرۋاز،
ئانىڭ پەرۋازىنى بىر لامەكان ئەت.
جېنىم قۇشى پەرۋاز قىلماقچى بولۇۋاتىدۇ، ئۇنىڭ پەرۋازىنى ماكانسىز ( سەندىن باشقا يەرگە

چۈشەلمەيدىغان ) قىلىپ قويغىن.

5- نىسار ئەيلەي ساڭا جانۇ جەھانىم،
قەبۇل ئەيلە بۇلارنى، قەسدى جان ئەت.
ساڭا جاھان ۋە جېنىمنى چاچقۇ قىلاي، ئۇنى قوبۇل قىل، جېنىمنىڭ قەستىگە چۈشكىن.

6- مەنى مەست ئەيلە تاكىم سۇبھى مەھشەر،
كۆزۈڭ پەرتەۋسىدىن ئەسرۈك نىشان ئەت.
مېنى كۆز نۇرۇڭ بىلەن تاكى قىيامەتكىچە مەست قىلغىن.

**پىشرەۋ چۈشۈرگىسى**

7- زۇھۇرىي بولماسا يادىڭدا بىر دەم،
قىيا باققانىدىن ئىلكىڭنى قان ئەت.
- زۇھۇرىي.
زۇھۇرىي سېنى بىر دەم ئېسىدىن چىقارغىدەك بولسا، شۇ گۇناھى ئۈچۈن قولۇڭنى ئۇنىڭ قېنى بىلەن بويىغىن.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەددەسى مەھزۇف
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن فەئۇلۇن
v - - -   v - - -   v - -

**تەئكىد**

1- دەۋزەخنىڭ ئوتىنى دەيدۇر، كۆيۈكنىڭ ئوتىغا يەتمەس،
سەنىڭ ئىشقى فىراقىڭدا باشىمدىن غەم تاغى كەتمەس.
دوزاخنىڭ ئوتىنى يامان دەيدۇ، ئەمما كۆيۈكنىڭ ئوتىغا يەتمەيدۇ؛ ئىشقىڭنىڭ جۇدالىقىدا، بېشىمدىن غەمنىڭ تېغى نېرى كەتمەيدۇ.

2- قاشىڭ دەيمۇ، كۆزۈڭ دەيمۇ، سىياقىڭ قىلدى مەستانە،
سەنىڭ ئىشقى فىراقىڭدا يۈرەكىم كۆيدى يىگانە.
قېشىڭنى دەيمۇ، كۆزۈڭنى دەيمۇ، سېنىڭ پۈتكۈل تۇرۇقۇڭ مېنى مەست قىلدى: مۇھەببىتىڭنىڭ جۇدالىقىدا، مېنىڭلا يۈرىكىم كۆيمۇاتىدۇ.

3- ئوقۇيمەن خاجە ھافىزنى، خۇدايىم ئايرىماس بىزنى،
خۇدايىم ئايرىسا بىزنى، ئۇنۇتمايمەن قارا كۆزنى.
خوجا ھاپىز ئەسەرلىرىنى ئوقۇيمەن، خۇدايىم بىزنى ئايرىۋەتمىسۇن: خۇدايىم بىزنى ئايرىۋەتسىمۇ، مەن ئۇ قارا كۆزنى ئۇنۇتمايمەن.

- خەلق قوشىقى.

## داستان

## بىرىنچى داستان

1- نا ئەھلى بىلەن سۆھبەت تۇتما ھەر جايدا،
دۈشمەنلەرگە سىررى ھالىن بىلدۈرۈر.
كۆڭۈلدەكى سىرنى ئايتما نامەردكە،
دۈشمەنلەرگە سەۋغا- سەلام يەتكۈرۈر.

ھەر قانداق يەردە، نائەھلى ئادەم بىلەن ھەمسۆھبەت بولمىغىنكى، ئۇ دۈشمەنلەرگە مەخپىيەتلىكىڭنى دەپ قويىدۇ؛ نامەرد ئادەمگە كۆڭلدىكى سىرنى ئېيتمىغىنكى، ئۇنى دۈشمەنلەرگە سوغات قىلىۋېتىدۇ.

2- مۇھەببەتسىز گۈلدىن ياخشىدۇر يافراق،
بىبەھرى گىياھدىن ياخشىدۇر تۇفراق.
بىئەقىل يولداشتىن ياخشىدۇر تاياق.
كور كىشىگە يۇرەر يولىن بىلدۈرۈر.

مۇھەببەتسىز گۈلدىن يوپۇرماق ياخشى؛ پايدىسىز ئۆسۈملۈكتىن توپا ياخشى؛ ئەقىلسىز ھەمراھتىن ھاسا - تاياق ياخشىكى، ئۇ ھېچ بولمىسا، ئەما كىشىگە ماڭىدىغان يولنى ئۇقتۇرۇپ بېرىدۇ.

3- يامانلارنى قويۇپ بولماس رائىيغا،
سەنى سالۇر غەم- غۇسسەنىڭ چاھىغا.
مۇھەببەتنىڭ مېھمانى بارسا ئۆيىغە،
كۈچۈك ئىتتەك قاپاپ،فىئلىن بىلدۈرۈر.

يامان ئادەملەرنى ئۆز مەيلىگە قويۇۋەتكىلى بولمايدۇ. ئەگەر قويۇۋەتسەڭ، سېنى غەم - غۇسسىنىڭ قۇدۇقىغا تاشلايدۇ. ئىشق - مۇھەببەتنىڭ مېھمىنى ئۆيىگە بارسا، ئۇنداق ئادەملەر خۇددى كىچىك ئىت ( كۈچۈك ) تەك قاۋاپ، ئۆز خۇيىنى بىلدۈرىدۇ.

4- يۇسۇفبەگ دەر: ئەجەب بولدى زەمانلار،
ئەمدى ساڭا ھەرام بولدى مەكانلار.
ئۆز ھالىنى ھەرگىز بىلمەس نادانلار،
بىر ئىش بىلە ھەرنە ھالىن بىلدۈرۈر.

- « يۇسۇف- ئەھمەد » داستانىدىن.

يۇسۇپ بەگ ئېيتىدۇ: زامانلار ئەجەب بىر خىل بولۇۋاتىدۇ، ئەمدى ساڭا جاي - ماكانلار ھارام بولدى. نادان ئادەملەر گەرچە بىر ئىشلارنى قىلىپ، تۈرلۈك ئەھۋاللارنى ئۇقتۇرسىمۇ، ئۆزىنىڭ ئەھۋالىنى ھەرگىز بىلمەيدۇ.

## ئىككىنچى داستان

1- رۇخسارىڭنى كۆرۈپ ئاغدى خەيالىم،
ئەي دىلرەبا، قايدا بولۇر مەكانىڭ؟
پەرىمۇ سەن، بەشەرمۇ سەن نىگارىم،
ئايتغىل، جانا، قايدا بولۇر مەكانىڭ؟

رۇخسارىڭنى كۆرۈپلا، ئەس - يادىم ئاستىن - ئۈستۈن بولدى، ئەي دىلرەبا، قەيەردە تۇرىسەن؟ پەرىمۇسەن، ياكى ئىنسانمۇ ، ئېيتقىنا ئەي جان نىگارىم، قەيەرلىكسەن؟

2- مەنى سورساڭ، شاھ بەرقۇتنىڭ قىزىمەن،
شەمسى بوستان ئەرۇر مەنىڭ مەكانىم.
ھالىم سورساڭ پەرىزادنىڭ قىزىمەن،
ياقىن يەردە يوقتۇر مەنىڭ مەكانىم.

مېنى سورىساڭ، شاھ بەرقۇتنىڭ قىزىمەن، « شەمسى بوستان » دېگەن يەر مېنىڭ ماكانىمدۇر: ھال - زاتىمنى سورىساڭ، پەرىزاتنىڭ قىزىمەن، مېنىڭ تۇرار جايىم ناھايىتى يىراقتا.

3- سەنى كۆرسە ئاقىل يولدىن ئاداشار،
جۇملە ئالەم بەلكى سەنى تالاشار،
مەنزىلىڭگە نەچە گۇندە يول توشار،
قايدا بولۇر، جانا، سەنىڭ مەكانىڭ؟

سېنى كۆرسە، ئەقىل يولدىن ئادىشىدۇ: بەلكى پۈتكۈل ئالەم سېنى تالىشىدۇ. تۇرار جايىڭغا نەچچە كۇندە يېتىپ بارغىلى بولىدۇ، ئەي جان، سېنىڭ ماكانىڭ زادى قەيەردە؟

4- ئاشىق بولساڭ كۆيۈپ- يانىپ ئۆچەرسەن،
سەئيى قىلساڭ شىرىن شەربەت ئىچەرسەن،
ئۇچيۇز ئالتمىش مەنزىل، يىلىم كەچەرسەن،
بىلەر بولساڭ شۇنداق جايدۇر مەكانىم.

ئاشىق بولساڭ كۆيۈپ - يېنىپ ئۆچىسەن، بەل قويىۋەتمەي تىرىشساڭ، شىرىن شەربەت ئىچىسەن: يول ئارىسى ئۇچيۇز ئاتمىش مەنزىل كېلىدۇ، بىر يىلدىمۇ بېسىپ بولالمايسەنكى، بىلمەكچى بولساڭ، مېنىڭ ماكانىم شۇنداق جايدا.

5- قەمەر شاھ دەر: ھىجرانلىقتا ئۆتەرمەن،
فىراقىڭدا پەرۋانەدەك كۆيەرمەن،
ۋەسلىڭ ئۇچۇن جاننى فىدا ئەتەرمەن،
ئەي دىلرەبا، قايدا سەنىڭ مەكانىڭ؟

قەمەر شاھ ئېيتىدۇ: ھىجرانلىقتا ئۆتىۋاتىمەن، جۇدالىقىڭدا، پەرۋانىدەك كۆيۈۋاتىمەن: ساڭا

ئېرىشىش ئۈچۈن، جاننى تىكىمەن، ئەي دىلرەبا، سېنىڭ ماكانىڭ قەيەردە؟

6 ـ شەمسى جانان پەرىلەرنىڭ بىرىمەن،
بىلىپ ئالغىل، كوھى قافنىڭ پىرىمەن،
مەنمۇ سەنى كۆيدىن ئىزلەپ يۈرىمەن،
شەمسى بوستاندادۇر مەنىڭ مەكانىم.
ـ «قەمەر شاھ ـ شەمسى جانان» داستانىدىن.
ئىسمىم شەمسى جانان، پەرىلەرنىڭ بىرىمەن، بىلىۋالغىنكى، مەن كوھىقاپنىڭ پىرى؛ ئۆزۈڭدىن بۇيان مەنمۇ سېنى ئىزدەپ يۈرەتتىم، مېنىڭ ماكانىم شەمسى بوستاندا.

## ئۈچىنچى داستان

1 ـ ئەي يارانلار، مۇسۇلمانلار،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.
ئىشق ئوتىدا كۆيدى جانلار،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.
ئەي دوستلار، مۇسۇلمانلار، نېمە ئىش بولدىكىن، يارىم كەلمىدى؛ مۇھەببەت ئوتىدا، جانلار كۆيدى، نېمىشقىدۇر يارىم كەلمىدى.

2 ـ كەلۇرمەن دەپ ۋەئدە ئەتتى،
كەلۇر مۇددەتىدىن ئۆتتى،
ئەرتەدىن چاشگاھغا يەتتى،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.
«كېلىمەن» دەپ ۋەدە قىلغانىدى، كېلىدىغان ۋاقتىدىن ئۆتتى؛ تاڭ ئاتتى، چاي (ئاش) ۋاقتىمۇ بولدى، ھەي، نېمە ئىش بولدىكىن، يارىم كەلمىدى

3 ـ يا بىراۋنىڭ فەندىن ئالدى،
يا بىر يامان دەردكە قالدى،
يا بىر غەيرىي بىلە بولدى،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.
يا بىراۋنىڭ تۇزىقىغا چۈشتى، يا بىر يامان دەردكە قالدى؛ يا بىر غەيرىي بىلەن بىللە بولدى، نېمە ئىش بولدىكىن يارىم كەلمىدى.

4 ـ دەردلىك ئىستەرلەر تەبىبىن،
كۆڭلىدە دائىم مەتلەبىن،
سەنەم دەپ يىغلار غەرىبىن،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.

كېسەل بولغانلار دوختۇرلىرىنى ئىزدەيدۇ، كۆڭلىدە ھەمىشە تەلەپلىرى بولىدۇ؛ غەرىبلەر «سەنەم» دەپ يىغلايدۇ، نېمە ئىش بولدىكىن يارىم كەلمىدى.

5- گۈل يۈزىنى كۆرگۈم كەلۇر،
بىللەلەشىپ يۈرگۈم كەلۇر،
دائىم دەۋران سۈرگۈم كەلۇر،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.

گۈلدەك يۈزىنى كۆرگۈم كېلىدۇ، قول تۇتۇشۇپ يۈرگۈم كېلىدۇ، ھەمىشە دەۋران سۈرگۈم كېلىدۇ، ھەي، نېمە بولدىكىن يارىم كەلمىدى.

6- يۈرەك بولدى پارە- پارە،
بۇ دەردلەرگە بارمۇ چارە،
يىغلار غەرىب بۇ بىچارە،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.

- « غەرىب - سەنەم » داستانىدىن.

يۈرەك پارە - پارە بولدى، بۇ دەردلەرگە چارە بارمۇ؟ بۇ بىچارە غەرىب: « يارىم كەلمىدى، نېمە بولغاندۇ» دەپ يىغلايدۇ.

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب

1- دىلئارامىغا كۆڭلۇم بولدى بۇلبۇل،
لەبى غۇنچە، يۈزى چۇن خىرمەنى گۇل.

لېۋى غۇنچە، يۈزى گۈلزاردەك نىگارىم ئۈچۈن، كۆڭلۇم بۇلبۇل بولدى.

2 - شىكەستى بەرمەگىل، جان رىشتەسىدۇر،
باشىڭدا ھەلقە - ھەلقە تارى كاكۇل.

بېشىڭدىكى بۇدۇر چاچلىرىڭنىڭ بىرەر مويىغىمۇ ئازار بەرمە، چۈنكى ئۇ جان رىشتىسىدۇر.

3- سىپاھى چىنىۇ ماچىن بىر بولۇپدۇر،
ھۇجۇم ئەيلەپ خەتتى مۇشكىنىۇ سۇنبۇل.

چىن بىلەن ماچىن قوشۇنى ھۇجۇمدا گىرەلىشىپ كەتكەندەك، ئۇنىڭ ئىپاردەك مېيىقلىرى بىلەن سۇمبۇل چاچلىرى ئارىلىشىپ كېتىپتۇ.

4- مەنىڭ ئىشقىم سەنىڭ ھۆسنۈڭ نىگارا،
تۇشۇپدۇر لاجەرەم ھۆسنى تەقابۇل.

ئەي نىگار، مېنىڭ ئىشقىم بىلەن سېنىڭ ھۆسنۈڭ تازا باب كېلىدۇ.

5 ـ خۇمارىمەن يەتىپدۇر لەبكە جانىم،
قانى جامۇ قانى ساقىي، قانى مۇل.
خۇمارىم تۇتۇپ، جېنىم تۇمشۇقۇمغا كېلىپ قالدى، قېنى ساقىي، قېنى قەدەھ ، قېنى مەي؟

6 ـ قىرىب ئەنگىز ئول شوخ تۇركىيلەرنى،
كۆرۈپ رەشك ئەيلەگەي خۇبانى كابۇل.
كابۇل گۈزەللىرى سېھىرلىك، شوخ تۇرك قىزلىرىنى كۆرگىنىدە، رەشك قىلىدۇ.

7 ـ مۇنافىقلارغا بۇ مەيدان ئىچىدە،
تىلىمدۇر زۇلفىقارۇ ئەقل دۇلدۇل.
مۇناپىقلارغا بۇ مەيداندا، تىلىم زۇلپىقار قىلىچى، ئەقلىم دۇلدۇلدۇر.

8 ـ زەلىلىي شېئىرىدىن مۇرغى سەھەرخىز،
چەمەندە ئەيلەدى فەريادۇ غۇلغۇل.
ـ زەلىلىي.
سەھەر قۇشلىرى چىمەنلىكتە زەلىلىينىڭ شېئىرىنى ئاڭلاپ، غۇلغۇلا ۋە پەريات كۆتۈرۈشتى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەددەسى مەھزۇف
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن فەئۇلۇن
V – – – V – – – V – –

ئىككىنچى مەشرەب

بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ ھەم ئىيدۇ مەۋسىمى گۇل، ساقىي، كەتۇر فىيالە،
كىم كۆردى گۇل چاغىدا مەيسىز قەدەھۇ بادە.
ئەي ساقىي، بۇگۇن ھەم ھېيت ھەم گۇل پەسلى، قېنى قەدەھ كەلتۈر؛ گۇل پەسلىدە، مەيسىز قەدەھنى كىم كۆرۈپتۇ؟

2 ـ ۋائىز قىلۇر نەسىھەت ئاشىقلارغە تۈنۇ گۈن،
كۆردۈم بۇ گۈن ئانى مەست تەقۋاسى يوق تالادە.
ئاشىقلارغا تۈنۈگۈن نەسىھەت قىلغان ئۇ تەقۋادار ۋائىزنى بۈگۈن تالادا مەست ھالەتتە كۆردۈم.

3 ـ تاڭلا بۇگۈن ئىكى گۈن بىل غەنىمەت گۇل ۋەقتى،
ئاشىق ئەسەڭ تەرەب قىل تاپ شەھددانى سادە.

بۇ دۇنيا قىيامەت كۈنى ۋە بۇگۈن بولۇپ جەمئىي ئىككىلا كۈندۇركى، گۈل ۋاقتىنى غەنىمەت بىل.
ئاشىق بولساڭ، ئاددىي شاھدان گۈلىنى بولسىمۇ تېپىپ، كۆڭلۈڭنى خوش قىل.

4 ـ گۈل كەتتى، ئەي ھەرىفلەر، نە غافىل ئولتۇرۇرسىز،
قىلماي سۇرۇدى نەغمە يارسىزۇ جامى بادە.
ھەي ئاغىنىلەر، گۈل ۋاقتى ئۆتۈپ كېتىۋاتىدۇ، نېمىشقا نەغمە بىلەن پەيزى قىلماي، يارسىز، مەي تولدۇرۇلغان قەدەھسىز، غەپلەتتە ئولتۇرىسىلەر؟

5 ـ مەجلىسى سەبۇھىداكىم نە نەرسە خۇش كۆرۈنۇر،
ساقىي ئىزارى ئەكسى جام ئىچرە بولسا بادە.
تاڭ پەيتىدىكى شاراب سورۇنىدا، ئەڭ گۈزەل كۆرۈنىدىغىنى ساقىينىڭ جامدىكى شارابتا ئەكس ئەتكەن چېھرىسىدۇر.

6 ـ مۇترىبىكى چەكسە نەغمە، شاھىدكى سەۋت قىلسا،
ھافىز شۇ تەرزىدە كىم بەزمىئى شاھزادە.
ـ ھافىز شىرازىي ( زىلەيخا بېگىم تەرجىمىسى )
سازەندە نەغمە چالسا، دىلبەر ناۋا قىلسا، مانا بۇ ھافىز ئۈچۈن شاھزادىلەر بەزمىسىدۇر.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇزارىئى مۇسەممەنى ئەخرەب
مۇستەفئىلۇن فەئۇلۇن مۇستەفئىلۇن فەئۇلۇن
– – v – v – – – – v – v – –

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئوتقا سالغىل سەرۋىنى ئول قەددى مەۋزۇن بولماسا،
يەلگە بەرگىل گۈلنى ئول رۇخسارى گۈلگۈن بولماسا.
سەرۋى دەرىخى ئەگەر ئۆلچەملىك تۈز بولمىسا، ئۇنى ئوتقا سېلىۋەت؛ گۈلنىڭ رەڭگى ئەگەر گۈلگە لايىق بولمىسا، ئۇنى شامالغا سورۇۋەت.

2 ـ سەرسەرى ئاھىم ئەسەر غەم شامى ھىجران تاغىغا،
ياخشىدۇر تاڭ ئاتقۇنچە بۇ تاغ ھامۇن بولماسا.
ئاھىم بورىنى غەم تۈنىدە ھىجران تېغىغا ئۇرۇلىدۇ. بۇ تاغ تاڭ ئاتقىچە ئۆرۈلۈپ تۈزلەڭلىككە ئايلىنىپ كەتمىسە ياخشىغۇ.

3 ـ تەلبەلىكدىن، ۋاھكى، ھەردەم دەردىم ئەفزۇندۇر مەگەر،
ئول پەرى ئىشقىدا ھەردەم دەردىم ئەفزۇن بولماسا.

تەلۋىلىك كېسىلىم بارغانسېرى كۈچىيىپ كېتىۋاتىدۇ، ئەگەر ئاشۇ پەرى ئىشقىدا دەردىم كۈندىن - كۈنگە ئېغىرلاشمىسا، مۇنداق بولماس ئىدى.

4 - گەر كۆڭۈل قەتل ئىستەبان سەن ۋەئدە قىلدىڭ تاڭلا دەپ،
ئۇشبۇ دەم ئۆلتۈر بۇ ئىھسان بىرلە مەمنۇن بولماسا.

« ئەتىلىككە ئۆلتۈرىمەن » دەپ ۋەدە قىلىۋىدىڭ، ئەگەر بۇ كۆڭۈل بۇ ياخشىلىقىڭدىن خۇش بولمىسا، هازىرلا ئۆلتۈرۈۋەت.

5 - خىرقە جىنسىن رەھن ئۇچۇن، ئەي شەيخ، ئالماس پىرى دەير،
بادە بەرمەس تاكى ئۆزلۈك جىنسى مەرھۇن بولماسا.

ئەي شەيخ، مەيخانا خوجايىنى سوپىلىق پەرىجىسىنى گۆرۈگە ئالمايدۇ، تاكى شەخسىيەت (ئۆزلۈك) گۆرۈگە قويۇلمىغىچە شاراب بەرمەيدۇ.

6 - فانى ئول ۋەسل ئىستەر ئەرسەڭ، بىنەۋالىقدىن نە غەم،
بولماسۇن ھەرگىز مەتائى دۇنيائى دۇن بولماسا.

« ۋىسالغا يېتىمەن » دېسەڭ ئۆزلۈكۈڭنى يوقات، يوقسۇللۇقتىن غەم قىلما، بۇ پەسكەش دۇنيانىڭ مال - مۈلكى يوقالسا يوقالمامدۇ!

7 - ئەي نەۋائىي، تانما، گەر دەر ئول پەرى مەجنۇن سەنى،
ئاشىق ئولغايمۇ پەرىغە ئولكى مەجنۇن بولماسا.
- نەۋائىي

ئەي نەۋائىي، ئۇ پەرى سېنى « مەجنۇن » دېسە، «راست دېدىڭ» دېگىن. چۈنكى مەجنۇن بولمىغان ئادەم پەرىگە ئاشىق بولامدۇ؟

- نەۋائىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v - -   - v - -   - v - -   - v -

# سەگاھ مۇقامى تېكىستىنىڭ ئالاھىدىلىكلىرى

سەگاھ مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

مېنىڭچە، سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 158 مىسرا، « داستان » قىسمى ئۈچ داستان 64 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 42 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 264 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 8- ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( ئۈچ غەزەل )، ئاتايى (بىر غەزەل)، لۇتفىي ( بىر غەزەل )، نەسىمىي ( بىر غەزەل )، فۇتۇھىي ( بىر غەزەل )، فىراقىي ( بىر غەزەل )، زۇھۇرىي ( بىر غەزەل ) زەلىلىي ( بىر غەزەل ) ۋە ھافىز شىرازىي (بىر غەزەل) بولۇپ، جەمئىي 9 شائىرنىڭ 11 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر11 غەزەلنىڭ 3 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. بۇ ھال ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئۈچىنچىسى بولغان سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرىدىكى غەزەللەردىمۇ بۇيۇك ئەلىشىر نەۋائىي غەزەللىرى ئاساسلىق سالماقنى ئىگىلەيدىغانلىقى بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ، ئەلۋەتتە.

ئۈچىنچى. سەگاھ مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي ئۈچ داستان بولۇپ، مەزكۇر ئۈچ داستانىنى « غەرىب ۋە سەنەم »، "يۈسۈف ۋە ئەھمەد" ۋە "قەمەرشاھ ۋە شەمسى جانان" ناملىق مەشھۇر ئۇيغۇر خەلق داستانلىرىنىڭ پارچىلىرى تەشكىل قىلغان. روشەنكى، بۇ ھال ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدا « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن باشقا، مەزكۇر "يۈسۈف ۋە ئەھمەد" بىلەن "قەمەرشاھ ۋە شەمسى جانان" داستانىنىڭمۇ مۇھىم ئورۇندا تۇرۇپ كەلگەنلىكىنى دەلىللەيدۇ، ئەلۋەتتە.

تۆرتىنچى. سەگاھ مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمى كلاسسىك شائىرلىرىمىزدىن ئەلىشىر نەۋائىينىڭ "ئوتقا سالغىل سەرۋىنى ئول قەددى مەۋزۇن بولماسا" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىق بىر غەزىلى، زەلىلىينىڭ "دىل ئارامىغا كۆڭلۈم بولدى بۇلبۇل" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز بېيىتلىق بىر غەزىلى ۋە شائىر خوجا ھافىز شىرازىينىڭ "ھەم ئەيدۇ مەۋسىمى گۇل ساقىي كەتۇر فىيالە" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە مىسرالىق بىر غەزىلى بولۇپ جەمئىي ئۈچ غەزەلدىن تەركىب تاپقان. بۇ غەزەللەردە، مۇھەببەت لىرىكىلىرىنى ئىپادىلەشتىكى تىل پاساھىتى خۇددى بەيگىگە چۈشكەن تۇلپار ئاتلاردەك ئۆزگىچە جانلىقلىق ۋە رەڭدارلىق بىلەن جىلۋىلىنىپ تۇرىدۇ.

بەشىنچى. سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرىدە، ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىن تۆرت پارچە قوشاق

بولۇپ، بۇلاردىن "قىزىل ـ قىزىل ئالمالارىم ئاقىندا كەتتى" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك قوشاق مەزكۇر مۇقامنىڭ "چوڭ سەلىقە" قىسمىغا؛ "ئاي ئالدىمدا كۈن كەينىمدە، ھەسرەت ئىچىمدە" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىتلىق قوشاق "سەنەم" قىسمىغا؛ "تالى مەجنۇن شاخى ئەگىلدى، يار ئەگىلمەيدۇر ماڭا" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك قوشاق بىلەن "دەۋزەخنىڭ ئوتى دەيدۇر كۆيۈكنىڭ ئوتىغا يەتمەس" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئۈچ بېيىتلىك قوشاق بولسا، ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا مەزكۇر مۇقامنىڭ "جۇلا" ۋە "تەئكىد" ئاتىلىدىغان بۆلەكلىرىگە بېرىلگەن.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

ئۇچىنچى مۇقام سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرى باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان بولۇپ، خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگىنىمىزدە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان ئۆزگىچىلىكلەر كۆزدە تۇتۇلىدۇ. ئەمدى، سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ خاس ئالاھىدىلىكى ئۈستىدە قىسقىچە قىلىپ، تۆۋەندىكىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈشىمىز مۇمكىن:

بىرىنچى. خۇددى يۇقىرىدا كۆرسىتىپ ئۆتكىنىمىزدەك، سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرى ئۇچۇن، نەۋائىي ، ئاتايى، لۇتفىي، نەسىمىي، فۇتۇھىي، فىراقىي، زۇھۇرىي، زەلىلىي ۋە ھافىز شىرازىي بولۇپ، جەمئىي 9 شائىرنىڭ 11 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. ئەمدى، مەزكۇر مۇقامدا، ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرىدىن باشقا. قالغان كلاسسىكلارنىڭ بىردىن غەزىلى تەرەننۇم قىلىنغان بولۇپ، بۇلارنىڭ ئىچىدە، شائىر ئاتايىنىڭ «ماڭا سەن بولماساڭ جان ھاجەت ئەرمەس» مىسراسى بىلەن باشلانغان غەزىلىدە، ئاممىباب تىل، ئوبرازلىق تەپەككۇر ۋە مەنتىقچانلىققا باي شېئىرىي ئىپادىدىن ئىبارەت خاس ئالاھىدىلىك روشەن گەۋدىلىنىپ تۇرىدۇ. ئالايلۇق:

1 ـ ماڭا سەن بولماساڭ جان ھاجەت ئەرمەس،
بېھىشتۇ ھۇرۇ رىزۋان ھاجەت ئەرمەس.

يېشىمى: سەن بولمىساڭ، ماڭا بۇ جاننىڭ كېرىكى يوق؛ جەننەت ۋە ھۆرلەرنىڭمۇ لازىمى يوق.

شەرھ: مەن بۇ دۇنيادا پەقەت سەن ئۇچۇنلا ياشايمەن، مېنىڭ تىرىكلىكىم سېنىڭ مەۋجۇدلۇقۇڭ بىلەن تومۇرداشتۇر. بۇ دۇنيادىلا ئەمەس، ئۇ دۇنيادىمۇ ئەگەر سەن بولمىساڭ، ھۆرلەر، رىزۋانلار ۋە جەننەت دېگەنلەرمۇ ئەھمىيەتسىز بىر نەرسىگە ئايلىنىپ قالىدۇ.

2 ـ فىراقىڭدا كۆزۈم ياشى بار ئەركەن،
بەھارۇ ئەبرى نىيسان ھاجەت ئەرمەس.

پىراقىڭدا كۆز ياشلىرىمنى تۆكۈۋاتقان ئىكەنمەن، باھار ۋە باھار بۇلۇتلىرى دېگەنلەرگە ھاجەت چۈشمەيدۇ.

شەرھ: سېنىڭ جۇدالىقىڭ، سەندىن ئايرىلىپ قېلىش مېنى كۆز يېشىغا كۆمۈۋېتىدۇ. مۇنداق چاغلاردا، تەبىئەتتىكى گۈل ـ گىياھ، دەل ـ دەرەخلەرنىڭ باھار يامغۇرىغا ئېھتىياجى قالمايدۇكى، مېنىڭ كۆزۈمدىن ئاققان ياشلارنىڭ ئۆزىلا تەبىئەتنى سۇغىرىۋېتىدۇ گويا.

3- يۈزۈڭدىن شاملار زۇلفۇڭنى يىغساڭ،
فۇرۇغى ماھى تابان ھاجەت ئەرمەس.

ئاخشاملىرى يۈزۈڭنى يېپىۋالغان چاچلارنى قايرىساڭ، تولۇن ئاينىڭ نۇرىغا ھاجەت قالمايدۇ.

شەرھ: سەن شۇ قەدەر گۈزەلسەن، شۇ قەدەر ئۈزسەن. ئەگەر ئاخشاملىرى ئاشۇ كۆركەم چېھرىڭنى شەرم-ھايا پەردىسى بولۇپ يېپىپ تۇرغان چاچلىرىڭنى شۇنداق قايرىغىدەك بولساڭ، ئايجامالىڭ يەر-زېمىننى تولۇن ئايدەك يورۇتىۋېتىدۇكى، بۇ ھالدا، تەبىئەتنىڭ نۇرلۇق ئايغا ئېھتىياجى قالمايدۇ.

4- بويۇڭ سەرۋۇ كۆزۈڭ نەرگىس، يۈزۈڭ گۈل،
سەنىڭ قاشىڭدا بوستان ھاجەت ئەرمەس.

بويۇڭ سەرۋىگە، كۆزۈڭ نەرگىسكە، يۈزۈڭ گۈلگە ئوخشايدۇ، سەن بار يەردە گۈلزارغا ھاجەت قالمايدۇ.

شەرھ: سەن گۈزەللىكتە تەڭداشسىزسەن. ئەگە ئوخشىتىشقا توغرا كەلسە، بويۇڭ سەرۋى دەرىخىگە ئوخشاش خۇشپىچىم؛ كۆزۈڭ نەرگىس كەبى مەھلىيا قىلارلىق؛ رۇخسارىڭ بولسا، گۈلنىڭ ئۆزىدۇر. بۇ ھالدا، ساڭا نائىل بولغان ئىنساننىڭ گۈلىستان ۋە بوستانغا ئېھتىياجى چۈشمەيدۇكى، سېنى سەيلە-تاماشا قىلسىلا كۇپايە.

5- ئەگەر گەشتى لەبى دەريا قىلۇرسەن،
كۆزۈمگە كەلكى، ئۇمان ھاجەت ئەرمەس.

ئەگەر دەريا بويلىرىنى سەيلە قىلماقچى بولساڭ، ( ياش قۇرىمايدىغان ) كۆزۈمگە كەل، دەريا بويىغا بېرىش ھاجەت ئەمەس.

شەرھ: خۇددى يۇقىرىدا دېگىنىمدەك، سېنىڭ جۇدالىقىڭ، سېنىڭ پىراقىڭ مېنى كۆز يېشىغا كۆمۈۋېتىدۇ. بۇ ھالدا، ئەگەر دەريا بويىدا ئىستىراھەت قىلغۇڭ كېلىپ قالسا، ئۇمان دەرياسىنىڭ بويىغا بېرىپ يۈرمەي، ئۇدۇل كۆزۈمگىلا كەلسەڭ بولىدۇكى، دەريا بويىنى كەزگەندەك بولۇپ قالىسەن.

6- رەقىب بىرلە مۇساھىب قىلما بىزنى،
قۇتۇرغان ئىتكە سەگبان ھاجەت ئەرمەس.

مېنى ئىشىك باقارىڭغا ھەمراھ قىلىمەن دېمە، چۈنكى، قۇترىغان ئىتقا ئىت باقار لازىم بولمايدۇ.

شەرھ: ئى، يار! مېنى مۇنداق ئىشىكىڭدىن نېرى كېتەلمەيدىغان، ئىشىك تۈۋىڭدە تەلمۈرۈپ، ئىشىك باقارىڭغا ھەمراھ بولۇپ ئولتۇرىدىغان قىلىپ قويما. چۈنكى، خۇددى قۇترىغان ئىت ئىت باقارنى لازىم قىلمىغىنىدەك، مەن تەقەززا ئاشىق ئىشىك باقار بولۇپ ياشاشنى ھەرگىزمۇ خاھلىمايمەن.

7- ئاتايىغا بۇسۇغاڭدىن ئورۇن بەر،
سەرايۇ كاخى ئەيۋان ھاجەت ئەرمەس.

ئاتايىغا بوسۇغاڭدىن ئورۇن بەر، ئۇنىڭغا ئايۋانلىق قەسىر كېرەك ئەمەس.

شەرھ: مەن ئاتايى ساقا مەپتۇن، ساقا شەيدا. بۇ ھالدا، ماڭا كۆرسەتكەن ئەڭ ئاددىي غەمخورلۇق بۈيۈك ئىنايەتكە باراۋەر. شۇڭا، ماڭا ئايۋانلىق قەسرىنىڭ ھېچ كېرىكى يوق، بوسۇغاڭدىن قوغلىۋەتمىسەڭ، ئاستانەڭدىن خاس ئورۇن بەرسەڭلا شۇ كۇپايە، مەن قانائەت تاپىمەن.

ئىككىنچى. شائىر ئۇبەيدۇللاھ لۇتفىينىڭ « نىگارا، سەنسىزىن مەندىن نە ھاسىل » مىسراسى بىلەن باشلانغان بەش بېيىتلىك غەزىلى ئۆزىنىڭ ئالدىدا تەرەننۇم قىلىنغان ئاتايىنىڭ غەزىلىگە مەزمۇن جەھەتتە جۈر بولۇش ئالاھىدىلىكى بىلەن، مەزكۇر مۇقامغا «ئالتۇن ئۈزۈككە ياقۇت كۆز»دەك ياراشقان. ئالايلۇق:

1- نىگارا، سەنسىزىن مەندىن نە ھاسىل،
ئەگەر جان بولماسا، تەندىن نە ھاسىل.

يېشىمى: ئەي، نىگارا! جانسىز تەننىڭ كېرىكى بولمىغىنىدەك، سەنسىز مېنىڭ نېمە كېرىكىم؟

شەرھ: ئى، يارا! مەن ئەگەر بىر تەن - بەدەن بولسام، سەن بەجايىكى تېنىمدىكى جېنىمسەن. بۇ ھالدا، خۇددى جانسىز تەن ھېچنەرسىگە يارىمىغىنىدەك، مەنمۇ سەنسىز ھېچنەرسىگە ئەرزىمەيمەن ۋە ھېچبىر ئىشنى روياپقا چىقىرالمايمەن.

2- چۇ گۈلدىن رەنگ ئەمەس بۇلبۇلغا بۇيى،
بەھارۇ باغۇ گۈلشەندىن نە ھاسىل.

بۇلبۇلغا گۈلنىڭ رەڭگى ئەمەس، ئاخىرقى ھېسابتا ھىدى كېرەك بولىدۇ. ئۇنداق بولمىسا، باھار، باغ ۋە گۈلشەن دېگەنلەرنىڭ نېمە ئەھمىيىتى؟

شەرھ: يەنە دېسەم، خۇددى بۇلبۇلغا گۈلنىڭ رەڭگى، يەنى شەكلى ئەمەس، بەلكى ئاداققى جەھەتتە ئۇنىڭ گۈزەل ھىدى - پۇرىقى، يەنى ماھىيىتى كېرەك بولغىنىدەك، سەن بۇ مەۋجۇدلۇق دۇنياسىدا مەن بىلەن بىر جان، بىر تەندە بولمىساڭ، باھار، باغ ۋە گۈلشەن دېگەنلەرنىڭ ماڭا نېمە ئەھمىيىتى؟

3- جەفايۇ ئىشۋەلەرنى فەن تۇتۇپسەن،
مۇنىڭدەك ئىشۋە پۇرفەندىن نە ھاسىل.

ناز - كەرەشمىلىرىڭ بىلەن كىشىگە جاپا سېلىشنى ئادەت قىلىۋاپسەن. بۇنداق ناز - خۇلۇق، نەيرەڭۋازلىقنىڭ نېمە پايدىسى؟

شەرھ: مېنىڭ سۆيگۈم سەنىمىي يۈرىكىمدىن، ئادەمىي ماھىيىتىمدىندۇر. ۋەھالەنكى، سەن شەكلەن ئىشلاغا، يەنى ناز-كەرەشمە قىلىش ئارقىلىق ئادەمگە جاپا سالىدىغان قىلىقنى ئۆزۈڭگە ئادەت قىلىۋالغىنىڭ نېمىسى؟ بۇنداق شەكىلۋازلىق، نەيرەڭۋازلىقنىڭ سەن - بىز ئۈچۈن نېمە پايدىسى بار زادى؟

4- كىشىكىم يوقتۇرۇر مېھرۇ ۋەفاسى،
ئەگەر خۇرشىددۇر ئاندىن نە ھاسىل؟

يېشىمى: ئادەم ھەر قانچە قۇياش بولۇپ كەتسىمۇ، مېھىر - ۋاپاسى بولمىسا، ئۇنىڭ نېمە كېرىكى؟

شەرھ: بىلىش كېرەككى، بىر ئىنسان زېمىندە ياشايدىغان ئادەم ئەمەس، ھەر قانچە ئاسماندىكى ئاشۇ قۇياش بولۇپ كەتكەن تەقدىردىمۇ، ئەگەر ئۇنىڭدا ئادەمىيلىككە خاس بولغان مېھىر يەتكۈزۈش

ۋە ۋاپا قىلىش پەزىلىتى بولمىسا، بەرىبىر كېرەكسىز مەخلۇق بولۇپ قالىدۇ، شۇ!

5 ـ بۇ تۇرلۇك ھۆسن ئىلە لۇتفىي قولۇڭغا،
ئىنايەت قىلماساڭ، سەندىن نە ھاسىل.
ـ لۇتفىي

شۇنچە ھۆسن ـ جامالىڭ تۇرۇپ، قولۇڭ لۇتفىيغا مەرھەمەت قىلمىساڭ، سېنىڭ نېمە كېرىكىڭ؟

شەرھ: ھالبۇكى، سەن شۇ قەدەر گۈزەل، شۇ قەدەر لاتاپەتلىك بىر يار تۇرۇپ، ئاشۇ مېھىر ـ ۋاپاسىز ناكەس ئادەملەردەك ماڭا، مەن ئۆزىنى ساڭا قۇل قىلىدىغان لۇتفىيغا مۇھەببەتلىك ماقۇللۇقۇڭ بىلەن ئىنايەت قىلمىساڭ، غەمخورلۇق قىلمىساڭ، بۇ ھالدا، سېنىڭ زادى نېمە كېرىكىڭ ئاخىر؟

كۆرۈۋېلىش تەس ئەمەسكى، ئاتاقلىق شائىرىمىز ئۇبەيدۇللاھ لۇتفىي مەزكۇر غەزىلىدە، مۇھەببەت بابىغا تەدبىقلانغان سىرتقى شەكىل ۋە ئىچكى ماھىيەتتىن ئىبارەت بۇ پەلسەپىۋى ماۋزۇنى پەقەت ئون مىسرالىق بولغان شۇنچە قىسقا بىر غەزەلدە، زىيالىي ئەمەس، دېھقانمۇ چۈشىنەلەيدىغان ئاممىباب تىل، ئۇششاق بالىلارمۇ ئاڭقىرالايدىغان روشەن ئوبراز ئارقىلىق، پاساھەتلىك، قايىل قىلارلىق ۋە تەھسىن ـ ئاپىرىنگە لايىق بايان قىلىپ بەرگەندۇر.

ئۈچىنچى. شائىر فۇتۇھىينىڭ «لەبىڭ يادىدا گۈلگۈن مەي ئىچىپ مەستانە بولمىشمەن» مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئون بېيىتلىك غەزىلى ئۆزىگە مۇجەسسەم قىلغان خاس ئالاھىدىلىكلەر بىلەن مەزكۇر سەگاھ مۇقامى تېكىستلىكىدە ئالاھىدە ئورۇن تۇتقانلىقى كۆرۈلىدۇ. ئالايلۇق:

1 ـ لەبىڭ يادىدا گۈلگۈن مەي ئىچىپ مەستانە بولمىشمەن،
جۇنۇن شەھرىدە رۇسۋالىق بىلە ئەفسانە بولمىشمەن.

يېشمى: لېۋىڭنى ئەسلەپ، گۈلرەڭ مەي ئىچىپ مەستانە بولدۇم. سەۋدايىلىق شەھرىدە رەسۋا بولۇپ، سۆز ـ چۆچەككە قالدىم.

شەرھ: قىزىل لېۋىڭنى يادىمغا ئېلىپ، خۇددى قىزىل شاراب ئىچكەندەك مەست بولۇپ كەتتىم؛ ئاشىق ـ سەۋدايىلار ئارىسىدا، «ئۈچىغا چىققان سەۋدايى» نامىنى ئېلىپ، ھەممە ئادەمنىڭ سۆز ـ چۆچەك نۇقتىسى بولۇپ قالدىم.

بۇ يەردە، شائىر فۇتۇھىي «شېرىن قىزىل لەۋنى ئەسلەش»نى «لەززەتلىك قىزىل مەي ئىچىش»كە، «مەجنۇنلار شەھرىدە رەسۋا بولۇش»نى بولسا، «ئەپسانە بولۇش، يەنى ھەممە ئادەمنىڭ ئېغىزىغا چىقىپ قېلىش»قا پاراللېل قىلىش ئارقىلىق، مۇھەببەتنىڭ ئاشىق ـ مەشۇقلارلا چۈشىنىدىغان ئاچچىق ـ چۈچۈك لەززىتىنى قوش رىلىسلىق يېتىك پاساھەت بىلەن ئىپادىلىگەن.

2 ـ پەرى پەيكەر نىگارى لەيلى يەڭلىغ جىلۋەگەر كۆرگەچ،
ياقامنى چاك ئەتىپ مەجنۇن كەبى دىۋانە بولمىشمەن.

پەرى سۈپەت نىگارنى لەيلىدەك جىلۋىلىك گۈزەل كۆرگىنىمدە، ياقامنى يىرتىپ، مەنمۇ مەجنۇندەك ساراڭ بولدۇم.

شەرھ: سەن پەرى سىياق يارنى خۇددى قەيسنىڭ مەشۇقى لەيلىدەك جىلۋىدار گۈزەل كۆرگىنىمدە، ئىشق ئوتىدىن ئۆزۈمنى كونترول قىلالماي، ياقامنى يىرتىپ، مەجنۇندەك ساراڭ بولۇپ كەتتىم.

بۇ يەردە، شائىر يۇقىرىقى باش بېيىتتا ئوتتۇرىغا قويغان مۇھەببەت داستانىنى ئارقىغا ياندۇرۇپ

بايان قىلىش ئۇسلۇبى بويىچە، تەپسىلىي شەرھلەشنى باشلىغان.

3 ـ جەمالىڭ شەمئىغە، ئى گۇل، نەسىم ئەتمەكنى ياد ئەيلەپ،
باشىڭدىن ئۆيرۈلۈپ بۇلبۇل كەبى پەرۋانە بولمىشمەن.

ئەي گۈلۈم، جامالىڭ شامىغا سەلكىن شامال بولۇش ئارزۇسىدا، بېشىڭدا بۇلبۇلدەك چۆرگىلەپ، پەرۋانە بولدۇم.

شەرھ: مېنىڭ ساڭا بولغان مۇھەببىتىم شۇ قەدەر نەق ۋە شۇ قەدەر تەقەززاسىزكى، نۇرانە جامالىڭنى سەلكىن شامال بولۇپ سۆيۈۋېلىش ئارزۇسىدا، گۈل بېشىدا چۆرگىلەپ خەندان ئۇرىۋاتقان بۇلبۇل، شام ـ چىراغقا ئۆزىنى ئۇرىۋاتقان پەرۋانە بولدۇم گويا.

4 ـ ىىراۋ ئىشقىن تەرك ئەيلەپ ئەدىم، يۈز مىڭ جەفا تارتىپ،
گىرىفتارى ستەم، ۋاھكىم ىىراۋگە يانە بولمىشمەن.

ىىرسىنىڭ ئىشقىدىن يۈز مىڭ جاپا ـ مۇشەققەت چېكىپ ئاران ئۆزۈمنى تارتقانىدىم؛ ۋاھ، زۇلۇم ـ ستەم بىلەن يەنە ىىرسىگە گىرىپتار بولدۇم.

شەرھ: مەن ئىشق ـ مۇھەببەت دېگەننىڭ قانداق بولىدىغانلىقىنى بىلمەيدىغانلاردىنمۇ ئەمەسمەن. ىىرسىنىڭ ئىشقىدىن يۈز مىڭ جاپا ـ مۇشەققەت بىلەن ئاران قۇتۇلغانىدىم. ئاھ، ئاشىق بولۇش زادىلا پېشانەمگە پۈتۈلگەن ئىش ئوخشايدۇكى، مانا شۇ تاپتا سىنىڭ تېخىمۇ مۇشەققەتلىك ئىشقىڭغا گىرىپتار بولدۇم.

5 ـ كۇلاھى زەرنى باشىڭ ئۈزرە كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن،
چەكىپ زەررىن ئەلەم باشىم ئۈزە شاھانە بولمىشمەن.

بېشىڭدىكى ئالتۇن كۇلاھنى كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن بېشىمغا ئالتۇن تۇغ تاقاپ، شاھلارغا ئوخشاش بولدۇم.

شەرھ: سەن مۇھەببەت بابىدا بەجايىكى بىر سۇلتانسەن، بېشىڭدا ئالتۇن كۇلاھ جۇلالاپ تۇرىدۇ. مەنمۇ كۆيۈك دەردىدە پۇچىلىنىپ، سىنىڭ ئىشق ـ مۇھەببىتىڭدىن ئاپىرىدە بولغان ئوتقاش تۇغنى بېشىمغا تاقىدىم ـ دە، بۇ ھالدا، مەنمۇ مەجنۇنلارنىڭ پادىشاھى، يەنى ئەڭ ئۇچىغا چىققان مەجنۇن بولدۇم.

6 ـ جۇنۇن دەشتىدە مەجنۇندەك كىيىكلەر ھەمدەمىم بولمىش،
نەدىنكىم شەھر ئەلىدىن ئەسرۇ كۆپ ئەفسانە بولمىشمەن.

سەۋدايىلىق باياۋانىدا، مەجنۇنغا ئوخشاشلا كىيىكلەرگە ھەمدەم بولدۇم. نېمە ئۈچۈنكى شەھەر خەلقىنىڭ ناھايىتى كۆپ سۆز ـ چۆچەكلىرىگە قالدىم.

شەرھ: نەتىجىدە، ئىشقىي ساراڭلىق چۆلىگە كىرىپ كەتتىم، خۇددى لەيلىنىڭ ئاشىقى مەجنۇنغا ئوخشاشلا كىيىكلەرگە يار ـ ھەمدەم بولۇپ يۈردۈم. بۇ ھالدا، ئەسلىدىكى شەھرىم خەلقىنىڭ تۈگىمەس سۆز ـ چۆچەكلىرىگە قالدىم شۇ.

7 ـ قەددىم دالۇ كۆزۈم پۇرنەم سىرىشكىمنى ساچىپ ھەريان،
ۋەفا سەيدىن تۇتارغا دامى سەۋەدى دانە بولمىشمەن.

قەددىم ئېگىلگەن، كۆزۈم نەملىك، ياشلىرىمنى تارام ـ تارام تۆككەن ھالدا، ۋاپا قۇشىنى تۇتۇش ئۈچۈن، دان بىلەن تۇزاق بولـدۇم.

شەرھ: سېنىڭ دەردىڭدە، قەددىم پۈكۈلدى، كۆزۈمدىن ياش قۇرۇمايدىغان بولۇپ قالدى. قارىغاندا، ۋاپا قۇشىنى ئوۋلايدىغانلار ئۈچۈن، ھەم دان ھەم تۇزاق بولۇپتىمەن ـ دە!

8 ـ فىگار ئەيلەپ تەنىمنى تىيرى ئىشقىڭ، ئەي قارا كاكۇل،

ساچىڭ سەۋداسىدىن، ۋاھكىم، ئەجايىب شانە بولمىشمەن.

ئەي قارا كوكۇللىق يار، ئىشقىڭ ئوقى تېنىمنى جاراھەتلەندۈردى. تۇۋا، چېچىڭنىڭ سەۋداسىدىن ئاجايىب بىر تاغاققا ئوخشاپ قالدىم.

شەرھ: ئى، قارا چاچلىق يار! ئىشق ـ مۇھەببىتىڭنىڭ ئوقى تېگىپ، تېنىمنى يارىدار قىلدى، جېنىمنى قاخشاتتى. «تۇۋا!»دەي جۇمۇ، چېچىڭنىڭ سەۋداسىدىن ئورۇقلاپ، غەلىتە بىر تارغاققا ئوخشاپ قالدىمكى، چېچىڭنى تارىۋالغىن، شۇ باھانە بىلەن بولسىمۇ، ساڭا بىر سۈركىلىۋالايچۇ!

9 ـ ئىچىمدە تامغا ـ تامغا داغى ئىشقىڭ نەقدىنى ئاسراپ،

ئىچىدىن چاك ـ چاك بولغان بۇزۇق ۋىيرانە بولمىشمەن.

بېسىلغان تامغىلاردەك ئورناپ كەتكەن ئىشقىڭ داغلىرىنى ئىچىمدە مال ـ دۇنيادەك ساقلاپ، ئىچ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىغا ئوخشاپ قالدىم.

شەرھ: ئوتۇڭ دەردىدىن جىق جاپا تارتتىم: خۇددى بېسىلغان تامغىلارغا ئوخشاش، تاشقا مۆھۈر باسقاندەك مەھكەم ئورناپ كەتكەن مۇھەببىتىڭ داغلىرىنى ئىچىمدە بەجايىكى مال ـ دۇنيادەك ئاسراپ ساقلايمەن دەپ يۈرۈپ، نەتىجىدە، ئىچ ـ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىلىققا ئوخشاپ قالدىم مانا.

10 ـ فۇتۇھىي قۇلغا،ئى شاھ، شەكەرىن لەفزىڭ گەزەك قىلغىل،

لەبىڭ يادىدا گۈلگۈن مەي ئىچىپ مەستانە بولمىشمەن.

ئەي شاھ ، قۇل فۇتۇھىيغا شېرىن سۆزۈڭنى زاكۇسكا قىلىپ بەرگىن. لېۋىڭنى ئەسلەپ، گۈلرەڭ شاراب ئىچىپ، كەيپ بولۇپ قالدىم.

شەرھ: گەپ شۇ ئى، ئىشق ـ مۇھەببەت شاھى! ئەمدى، سەن شەكەر تامار لېۋىڭنى ھەرىكەتلەندۈرۈپ، ناۋاتتەك بىر لەۋزى قىلغىن، بىر ماقۇل دېگىنكى، مەن سېنىڭ قىپقىزىل لېۋىڭنى ئەسلەپ، ئۇنى قىزىل شاراپ قىلىپ ئىچىپ، مەس ـ كەيپ بولۇپ قالدىم.

دېمەك، شائىر فۇتۇھىي بۇ چۇشۇرگە بېيىتنى بۇ يەردە، ئاشۇ باشتا ئوقۇرمەنلەرگە تاپشۇرغان خۇلاسە بايانغا ئۇستىلىق بىلەن ئۇلاشتۇرغاندۇر.

# سەگاھ مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

# تەلقىنلىق مۇلاھىزە

سەگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ يېشىمى ئۈستىدىمۇ، شېئىرىي جۈملىلەرنىڭ ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە، مۇنداق مۇلاھىزە يۈرگۈزۈشىمىز مۇمكىن:

هەر قايداكىم شەرھ ئەيلەسەم شىرىن دۇداغىڭ قەندىنى،
روهلار قانۇر تۈتى كەبى ئول لەئلى شەكەر خەندىنە.

ئە. يېشىم:

شېرىن لېۋىڭنىڭ قەنتىنى قەيەردە شەرھلىسەم، روھىم ئاشۇ كۆلۈپ تۇرغان ياقۇت لېۋىڭنىڭ شېكىرىدىن تۇتىدەك ئوزۇقلىنىدۇ. ( يۇ. ئە. 40 ـ 41ب )

ت: شېرىن لېۋىڭنىڭ قەنتىنى قەيەردە شەرھلىسەم، روھلار ئاشۇ كۆلۈپ تۇرغان ياقۇت لېۋىڭنىڭ شېكىرىدىن خۇددى شاتۇتىدەك ئوزۇقلىنىپ قانىدۇ.

ت.س: " روهلار قانۇر تۈتى كەبى ئول لەئلى شەكەر خەندىنە " دېگەن مىسرانىڭ مەزكۇر يېشىمدە، " روھىم ئاشۇ كۆلۈپ تۇرغان ياقۇت لېۋىڭنىڭ شېكىرىدىن تۇتىدەك ئوزۇقلىنىدۇ " دەپ بېرىلىشى تازا تولۇق ۋە توغرا بولمىغان، چولتا ۋە پاساھەتسىز بولۇپ قالغان.

فىراقىڭدا كۆزۈم ياشى بار ئەركەن،
بەھارۇ ئەبرى نىيسان ھاجەت ئەرمەس.

ئە. يېشىم:

باھار يامغۇرلىرى پىراقىڭدا تۆككەن كۆز ياشلىرىمغا يېتىشەلمەيدۇ. ( يۇ. ئە 42ب )

ت: پىراقىڭدا كۆز ياشلىرىمنى تۆكۈۋاتقانىكەنمەن، باھار ۋە باھار بۇلۇتى دېگەنلەرگە ھاجەت چۈشمەيدۇ.

ت.س: مەزكۇر بېيىت سەۋەب ـ نەتىجە مۇناسىۋىتىدە باغلانغان ئىككى جۈملە بولۇپ، " فىراقىڭدا كۆزۈم ياشى بار ئەركەن " ( پىراقىڭدا كۆز ياشلىرىمنى تۆكۈۋاتقانىكەنمەن ) دېگەن جۈملە سەۋەبنى، "بەھارۇ ئەبرى نىيسان ھاجەت ئەرمەس" (يامغۇر يېغىشقا سەۋەب بولىدىغان باھار ۋە باھار بۇلۇتى دېگەنلەرگە ھاجەت چۈشمەيدۇ) دېگەن جۈملە بولسا، نەتىجە ـ يەكۇن ھۆكۈمىنى بىلدۈرىدۇ. بۇ ھالدا، ئۇنى ئاددى ھالدىلا، " باھار يامغۇرلىرى پىراقىڭدا تۆككەن كۆز ياشلىرىمغا يېتىشەلمەيدۇ " دەپ تەرجىمە قىلىپ قويۇش ئۇقۇمدا چولتىلىق ۋە تولىمۇ پاساھەتسىزلىك بولىدىغانلىقى ئېنىقتۇر.

رەقىب بىرلە مۇساھىب قىلما بىزنى،
قۇتۇرغان ئىتكە سەگبان ھاجەت ئەرمەس.

ئە. يېشىم:

مېنى دۈشمەن بىلەن دوستلاشتۇرما، قۇترىغان ئىتقا ئىتباقارنىڭ نېمە كېرىكى. ( يۇ. ئە. 42ب )

ت: مېنى ئىشىك باقارىڭغا ھەمراھ قىلىمەن دېمە، قۇتربغان ئىتقا ئىت باقارنىڭ نېمە كېرىكى؟
ت.س: "رەقىب" دېگەن سۆز چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا،"رىقابەتلەشكۈچى" دېگەن ئۇقۇمدىن باشقا، "ئىشىك باقار، پاسبان" دېگەن مەنانىمۇ بىلدۈرىدۇ. مەزكۇر بېيىتتا، "ئىشىك باقار" دېگەن ئۇقۇمدا كەلگەنلىكى ئۆز ئۆزىدىن مەلۇمدۇر.

بۇ تۇرلۇك ھۆسن ئىلە لۇتفىي قۇلۇڭغا،
ئىنايەت قىلماساڭ سەندىن نە ھاسىل.

ئە. يېشىم:
شۇنچە ھۆسنۈڭ بىلەن قۇلۇڭ لۇتفىغا مەرھەمەت قىلمىساڭ، ئۇنىڭ نېمە ئەھمىيىتى. ( يۇ. ئە. 43ب )
ت: شۇنچە ھۆسن ـ جامالىڭ تۇرۇپ، قۇلۇڭ لۇتفىيغا مەرھەمەت قىلمىساڭ، سېنىڭ نېمە كېرىكىڭ؟
ت.س: "سەندىن نە ھاسىل" دېگەن سۆزنىڭ مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، "ئۇنىڭ نېمە ئەھمىيىتى" دەپ تەرجىمە قىلىنىشى ھەر قانداق قىلىپمۇ چۈشەندۈرۈپ بولغىلى بولمايدىغان سەۋەنلىك بولغان.

لەبىڭ يادىدا گۈلگۈن مەي ئىچىپ مەستانە بولمىشمەن،
جۇنۇن شەھرىدە رۇسۋالىق بىلە ئەفسانە بولمىشمەن.

ئە. يېشىم:
لېۋىڭنىڭ خىيالىدا گۈلرەڭ مەي ئىچىپ مەستانە بولدۇم. سەۋدايىلىق شەھرىدە رەسۋالىق بىلەن سۆز ـ چۆچەك بولدۇم. ( يۇ. ئە. 44ب )
ت: لېۋىڭنى ئەسلەپ، گۈلرەڭ مەي ئىچىپ مەستانە بولدۇم. سەۋدايىلىق شەھرىدە رەسۋا بولۇپ، سۆز ـ چۆچەككە قالدىم.

پەرى پەيكەر نىگارى لەيلى يەڭلىغ جىلۋەگەر كۆرگەچ،
ياقامنى چاك ئەتىپ مەجنۇن كەبى دىۋانە بولمىشمەن.

ئە. يېشىم:
پەرى سۈپەت گۈزىلىمنىڭ لەيلىدەك جىلۋىلەنگەنلىكىنى كۆرۈپ، ياقامنى يىرتىپ، مەجنۇندەك دىۋانە بولدۇم. ( يۇ. ئە. )
ت: پەرى سۈپەت نىگارنى لەيلىدەك جىلۋىلىك گۈزەل كۆرگىنىمدە، ياقامنى يىرتىپ، مەنمۇ مەجنۇندەك ساراڭ بولدۇم.
ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى "دىۋانە" كەلىمىسىنىڭ "سەۋدايى، ئەقلىدىن ئازغان" دېگەن ئۇقۇمى ئىپادىلەنمىگەچ، ئۇنى توغرا يېشىم دېگىلى بولمايدۇ.

كۇلاھى زەرنى باشىڭ ئۈزرە كۆرگەچ ئوتلۇق ئاھىمدىن،
چەكىپ زەردىن ئەلەم باشىم ئۈزە شاھانە بولمىشمەن.

ئە. يېشىم:
بېشىڭدا ئالتۇن كۇلاھنى كۆرۈپ، ئوتلۇق ئاھلىرىمدىن بېشىمغا شاھانە ئالتۇن تۇغلارنى

چىقاردىم. ( يۇ. ئە. 44ب )

ت: بېشىڭدىكى ئالتۇن كۇلاھنى كۆرگەندە، ئوتلۇق ئاھىمدىن بېشىمغا تۇغ تاقاپ، شاھلارغا ئوخشاش بولدۇم.

ت.س: ئەسلىي يېشىم بەك پاساھەتسىز بولۇپ قالغاندىن باشقا، "زەردىن ئەلەم" نى "ئالتۇن تۇغلار"، "ئوتلۇق ئاھىم" نى " ئوتلۇق ئاھلىرىم" دەپ كۆپلۈك قوشۇمچىسى بىلەن تەرجىمە قىلىشنىڭ ھېچقانداق ئاساسى يوقتۇر.

ئىچىمدە تامغا ـ تامغا داغى ئىشقىڭ نەقدىنى ئاسراپ،
ئىچىدىنچاك ـ چاك بولغان بۇزۇق ۋىيرانە بولمىشمەن.

ئە. يېشىم:

يۈرىكىمگە تامغىدەك چۈشكەن ئىشقىڭ داغلىرىنى مال ـ دۇنيادەك ئاسراپ، ئىچ ـ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىغا ئوخشاپ قالدىم. ( يۇ. ئە. 44ـ 45ب )

ت: يۈرىكىمگە بېسىلغان تامغىلاردەك ئورناپ كەتكەن ئىشقىڭ داغلىرىنى ئىچىمدە مال ـ دۇنيادەك ساقلاپ، ئىچ ـ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىغا ئوخشاپ قالدىم.

فۇتۇھى قۇلغا ئى شاھ شەكەرىن لەفزىڭ گەزەك قىلغىل،
لەبىڭ يادىدا گۈلگۈن مەي ئىچىپ مەستانە بولمىشمەن.

ئە. يېشىم:

ئەي شاھ، قۇلۇڭ فۇتۇھىغا شېرىن سۆزۈڭنى تەقدىم قىل، لېۋىڭنىڭ ئارزۇسىدا گۈلرەڭ شاراب ئىچىپ كەيپ بولۇپ قالدىم.

( يۇ. ئە. 45ب )

ت: ئەي شاھ، قۇلۇڭ فۇتۇھىيغا شېرىن سۆزۈڭنى زاكوسكا قىلىپ بەرگىن، لېۋىڭنى ئەسلەپ، گۈلرەڭ شاراب ئىچىپ كەيپ بولۇپ قالدىم.

باشىمنى بەندەۋار ئىشىكىڭدە قويدۇم تا تىرىكدۇرمەن،
كى تۇفراقدىن كۆتەرسۈن لۇتف بىرلە تۆكسەمۇ قانىم.

ئە. يېشىم:

تىرىكلا بولىدىكەنمەن ئىشىكىڭگە باش قويىمەن، قېنىمنى تۆكسەڭمۇ مەيلى، ئەمما مەرھەمەت قىلىپ، يەردىن بېشىمنى

كۆتەر. ( يۇ. ئە. 45ب )

ت: تىرىكلا بولىدىكەنمەن ئىشىكىڭدە باش قويۇپ تۇرىمەن؛ قېنىمنى تۆكسەڭمۇ مەيلى، ئەمما مەرھەمەت قىلىپ، يەردىن بېشىمنى كۆتۈرۈپ قويغىن.

ساغىندىم گۈل يۈزۈڭنى بىر دەمى كۆرمەككە مەن مۇشتاق،
فىراقىدا سەھەر بۇلبۇلنى ئۆرتەر ئاھۇ ئەفغانىم.

ئە. يېشىم:

گۈل يۈزۈڭنى سېغىندىم، ئۇنى بىر دەم كۆرۈشكە ئىنتىزارمەن. تاڭدا چەككەن ئاھۇ پىغانىم بۇلبۇلنىمۇ ئۆرتەيدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: گۇل يۇزۇڭنى سېغىنىدىم، ئۇنى بىر دەم بولسىمۇ كۆرۈشكە ئىنتىزارمەن تاڭدا پىراق بىلەن چەككەن ئاھۇ پىغانىم بۇلبۇلنىمۇ ئۈرتەيدۇ.

كۆزى ئۆلتۇرسە لەئلى جان بېغىشلار،
ئەجايىب مۇددەئا ئىزھارىدۇر بۇ.

ئە. يېشىم:
كۆزى ئۆلتۇرسە، لېۋى جان بېغىشلايدۇ، بۇ ئاجايىپ ئىشقۇ، ئۇنىڭدىن مەقسىدى نېمە؟ ( يۇ. ئە. 46ب )
ت: كۆزى ئۆلتۇرسە، لېۋى جان بېغىشلايدۇ، ئۆز مۇددىئاسىنى ئاجايىپ بىر خىل ئىزھارلاشقۇ بۇ-ھە!

ئوغۇرلار جان زەنەخدانىڭ ئارا خال،
كى بابىل چاھىنىڭ ئەيياربدۇر بۇ.

ئە. يېشىم:
جېنىم زىناقلىرىڭدىكى خالنى ئوغۇرلايمەن دەيدۇ، بابىل زىندانىغا چۈشكەن ئەييارمىكىنە بۇ. ( يۇ. ئە. 46ب )
ت: زىناقلىرىڭ ئارىسىدىكى خالىڭ جاننى ئوغۇرلايدۇ، بابىل زىندانىغا چۈشكەن ھەييارمىكىنە بۇ؟!

تىلەر جانىم قۇشى ئەيلەرنى پەرۋاز،
ئانىڭ پەرۋازىنى بىر لامەكان قىل.

ئە. يېشىم:
جېنىم قۇشى پەرۋاز قىلماقچى بولىۋاتىدۇ، ئۇنى ماكانسىزلىققا قارىتىپ ئۇچۇرغىن. ( يۇ. ئە. 47ب )
ت: جېنىم قۇشى پەرۋاز قىلماقچى بولىۋاتىدۇ، ئۇنىڭ پەرۋازىنى ماكانسىز ( سەن ياردىن باشقا يەرگە چۈشەلمەيدىغان ) قىلىپ قوي.

زۇھۇرى بولماسا يادىڭدا بىر دەم،
قىيا باقىنىدىن ئىلكىڭنى قان ئەت.

ئە. يېشىم:
زۇھۇرى سېنى بىر دەم ئېسىڭدىن چىقارغىدەك بولسا، شۇ گۇناھى ئۈچۈن قولۇڭنى قېنىم بىلەن بويىغىن. ( يۇ. ئە. 47ب )
ت: زۇھۇرى سېنى بىر دەم ئېسىڭدىن چىقارغىدەك بولسا، شۇ گۇناھى ئۈچۈن قولۇڭنى ئۇنىڭ قېنى بىلەن بويىغىن.

دىلئارامىغا كۆڭلۇم بولدى بۇلبۇل،
لەبى غۇنچە يۇزى چۇن خىرمەنى گۇل.

ئە. يېشىم:

لېۋى غۇنچە، يۈزى گۈل خامىنىدەك نىگارىمغا كۆڭلۈم بۇلبۇل بولدى. ( يۇ. ئە. 48ب )
ت: لېۋى غۇنچە، يۈزى گۈلزاردەك نىگارىمنىڭ دىل ئارامىغا كۆڭلۈم بۇلبۇل بولدى.

سىپاھى چىنۇ ماچىن بىر بولۇپدۇر،
ھۇجۇم ئەيلەپ خەتتى مۇشكىنۇ سۇنبۇل.

ئە. يېشىم:
چىن بىلەن ماچىن قوشۇنى بىر- بىرىگە ھۇجۇم قىلغاندەك، ئۇنىڭ ئىپاردەك مىيىقلىرى بىلەن سۇمبۇل چاچلىرى ئارىلىشىپ كېتىپتۇ. ( يۇ. ئە. 48ب )
ت: چىن بىلەن ماچىن قوشۇنلىرى ھۇجۇمدا بىر- بىرىگە گىرەلىشىپ كەتكەندەك، ئۇنىڭ ئىپار مىيىقلىرى بىلەن سۇمبۇل چاچلىرى ئارىلىشىپ كېتىپتۇ.

ۋائىز قىلۇر نەسىھەت ئاشىقلارغا تۈنۈ كۈن،
كۆردۈم بۈگۈن ئانى مەست تەقۋاسى يوق تالادا.

ئە. يېشىم:
ئاشىقلارغا كۈن بويى نەسىھەت قىلغۇچى ئۇ تەقۋادار ۋائىزنى بۈگۈن تالادا مەست ھالىتىدە ئۇچراتتىم. ( يۇ. ئە. 49ب )
ت: تۈنۈگۈن ئاشىقلارغا نەسىھەت قىلغان ئۇ تەقۋادار ۋائىزنى بۈگۈن تالادا مەست ھالەتتە كۆردۈم.

تاڭلا بۈگۈن ئىكى كۈن بىل غەنىمەت گۈل ۋاقتى،
ئاشىق ئەسەڭ تەرەب قىل تاپ شاھدانى سادە.

ئە. يېشىم:
ئاشىق بولساڭ ئىككى كۈنلۈك گۈل ۋاقتىنى غەنىمەت بىل، ئاددىي شاھدان گۈلىنى بولسىمۇ تېپىپ، كۆڭلۈڭنى خۇش قىل. ( يۇ. ئە. 49ب ).
ت: بۇ دۇنيا تاڭلا ( قىيامەت ) ۋە بۈگۈن بولۇپ جەمئىي ئىككىلا كۈندۇركى،گۈل ۋاقتىنى غەنىمەت بىل: ئاشىق بولساڭ، ئاددى شاھدان گۈلىنى بولسىمۇ تېپىپ، كۆڭلۈڭنى خۇش قىل.
ت.س: " تاڭلا بۈگۈن ئىكى كۈن " دېگەن سۆز "بۇ دۇنيا تاڭلا ( قىيامەت ) ۋە بۈگۈن بولۇپ جەمئىي ئىككىلا كۈندۇر، يەنى دۇنيادىكى ياشام ۋاقتى تولىمۇ قىسقىدۇر" دېگەن بولىدۇكى، بۇ ئۇقۇم يۇقىرىدىكى ئەسلىي يېشىمدە ئىپادىلەنمىگەچ، ئۇنى توغرا يېشىم دېگىلى ھەرگىز بولمايدۇ.

گۈل كەتتى ئەي ھەرىفلەر، نە غافىل ئولتۇرۇرسىز،
قىلماي سۇرۇدى نەغمە يارسىزۇ جامى بادە.

ئە. يېشىم:
ئەي دوستلار، گۈل ۋاقتى ئۆتۈپ كېتىۋاتىدۇ، نېمىشقا يارسىز، نەغمە- ناۋاسىز، مەيسىز بىخۇد ئولتۇرۇسىلەر؟ ( يۇ. ئە. )
ت: ئەي ئاغىنىلەر، گۈل ۋاقتى ئۆتۈپ كېتىۋاتىدۇ، نېمىشقا نەغمە بىلەن پەيزى قىلماي، يارسىز، مەي تولدۇرۇلغان قەدەھسىز غەپلەتتە ئولتۇرىسىلەر؟
ت.س: ئىنچىكە ئايرىغاندا، " بىخۇد " كەلىمىسى "ھۇشسىز، ئۆزىنى يوقىتىپ قويغان" دېگەن ئۇقۇمنى بىلدۈردۇ: "غافىل" بولسا، "ھۇشى بار، ئەمما دىققەتسىز" دېگەن بولىدۇ.

مەجلىسى سەبۇھىدەكىم نە نەرسە خۇش كۆرۈنۈر،
ساقىي ئىزارى ئەكسى جام ئىچرە بولسا بادە.

ئە. يېشىم:

تاڭ پەيتىدىكى سورۇندا ئەڭ گۈزەل كۆرۈنىدىغىنى ساقىنىڭ جامدىكى شارابتا ئەكس ئەتكەن چېھرىسىدۇر. ( يۇ. ئە )

ت: تاڭ پەيتىدىكى شاراب سورۇنىدا، ئەڭ گۈزەل كۆرۈنىدىغىنى ساقىينىڭ جامدىكى شارابتا ئەكس ئەتكەن چېھرىسىدۇر.

ت.س: "مەجلىسى سەبۇھى" ھەرقانداق بىر سورۇننى ئەمەس، بەلكى "تاڭ پەيتىدىكى شاراب سورۇنى" نى كۆرسىتىدۇ. شۇڭا، مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، "شاراب" كەلىمىسىنىڭ چۈشۈرۈپ قويۇلۇشى توغرا بولمىغان.

# تۆرتىنچى باب

# چەھارگاھ مۇقامىنىڭ تېكىستى

( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

## چوڭ نەغمە

### مۇقەددىمە

1- كۆرۈپ گۈلتەك يۈزۈڭ رەڭگىن كۆزدىن يۈز چەمەن بولدى،
ئەقىق ئەرنىڭنى كۆرگەلى كۆزۈم ھالى يەمەن بولدى.

گۈلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ، كۆز يېشىمدىن يۈزلەرچە چىمەن بىنا بولدى؛ ھېقىقتەك لېۋىڭنى كۆرگەندىن بېرى كۆزۈم يەمەننىڭ ھالىغا ( ئەڭ ئوسال ھالغا ) قالدى.

2- تۈن ئاقشام تولغانۇ سۈنبۇل بىكىن زۈلفۈڭدىن ئاھ ئۇردۇم،
ھەۋانى غالىيە تۈتتى جەھان مۇشكى خوتەن بولدى.

تۈنۈگۈن ئاخشام تولغىنىپ تۇرغان چېچىڭنى ئەسلەپ ئاھ ئۇرغانىدىم، ھاۋانى ئىس - تۈتەك قاپلاپ، جاھان گوياكى خوتەن ئىپارىدەك قاپقارا بولۇپ كەتتى.

3- قىلىپ رەئنا قەددىڭ يادىن سەھەردە ئانچە يىغلادىم،
كۆزۈمىنىڭ جويبارى ئىچرە سەرۋى نارۋەن بولدى.

گۈزەل قامىتىڭنى ئەسلەپ، سەھەردە شۇنچىلىك يىغلىدىمكى، كۆزۈم دەرياسىنىڭ بويىدا سەرۋى، نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كەتتى.

4- مەنىڭتەك گويىيا كۆردى يۈزۈڭنى ئەبرى نەۋروزى،
كۆزىنىڭ ياشىدىن يەر يۈزى ۋەردى ياسۇمەن بولدى.

باھار بۇلۇتلىرى خۇددى ماڭا ئوخشاشلا يۈزۈڭنى كۆرۈپ قالدى بولغاي، كۆز يېشىدىن ئەتىرگۇل ۋە ياسىمەنلەر كۆكلەپ، يەر يۈزىگە تولدى.

5- سەبا زۈلفۈڭنى تاغىتتى، مەگەر ھالى خەيالىمدا،
يازىلدى ئەژدىھا بولدى، ئورالدى ئەھرەمەن بولدى.

تاڭ شامىلى چاچلىرىڭنى يەلپۈپ توزغاتقانىدى، ھالىي خىيالىمدا، ئۇنىڭ يېيىلغان تۇرۇقى ماڭا خۇددى ئەجدىھادەك ئۆزۈن، تۇرۇلگەندىكى ھالىتى بولسا، ( پاكار، دوغىلاق دىۋە ) ئەھرىمەندەك توم - يوغان بولۇپ كۆرۈندى.

6- كۆرەدۇر گەچ كۆزۈڭ، كۆڭلۈم سەنىڭ زۈلفۈڭغا باغلاندى،

كۆرۈك ئول جادۇدىن بۇ ھەم يەنە بىر ئۆزگە فەن بولدى.

ماڭا بىر نەزەر تاشلىشىڭ بىلەنلا، كۆڭلۈم چېچەكگە باغلىنىپ قالدى. قاراڭ، بۇمۇ جادۇگەرلىكتىن ئۆزگىچە بولغان بىر سېھىرگەرلىك بولدى.

7 ـ ئەگەر شىرىن ئۈچۈن فەرھاد ئىشقى كوھكەن بولسا،
نە تاڭ سەككاكى ھەم، جانا يولۇڭدا جانكەن بولدى.
ـ سەككاكىي

ئەي جان، شىرىننىڭ ئىشقى فەرھادنى تاغ كەسكۈچى پىداكار قىلىپ قويغان بولسا، سەككاكىيمۇ سېنىڭ يولۇڭدا ئۆز جېنىنى كەسكۈچى بولۇپ قالدى، بۇنىڭدىن ئەجەبلەنمە.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v – – –  v – – –  v – – –  v – – –

تەئەززە

1 ـ كۆڭلۈم ئۆرتەنسۇن ئەگەر غەيرىڭگە پەرۋا ئەيلەسە،
ھەر كۆڭۈل ھەمكىم سەنىڭ شەۋقۇڭنى پەيدا ئەيلەسە.

ئەگەر كۆڭلۈم سەندىن باشقىغا مەيل قىلسا، ئۇ ئۆرتەنسۇن؛ باشقا كۆڭۈلدە سېنىڭ ئىشقىڭ پەيدا بولسا، ئۇمۇ ئۆرتەنسۇن.

2 ـ ھەر كىشى ۋەسلىن تەمەننا ئەيلەسەم، نەۋمىد ئۆلەي،
ھەر كىشى ھەمكىم سەنىڭ ۋەسلىڭ تەمەننا ئەيلەسە.

سەندىن بۆلەك ھەرقانداق ئادەمنىڭ ۋەسلىنى ئارزۇ قىلسام، مۇرادسىز ئۆلەي؛ باشقىلارمۇ سېنىڭ ۋەسلىڭنى ئارزۇ قىلسا، مۇرادسىز ئۆلسۇن.

3 ـ ئۆزگەلەر ھۆسنىن تەماشا ئەيلەسەم، چىقسۇن كۆزۈم،
ئۆزگە بىر كۆز ھەمكى ھۆسنۈڭنى تەماشا ئەيلەسە.

باشقىلارنىڭ ھۆسنىنى تاماشا قىلسام، كۆزۈم چىقىپ كەتسۇن؛ باشقا كۆز سېنىڭ ھۆسنۈڭنى تاماشا قىلسا، ئۇمۇ چىقسۇن.

4ـ غەير زىكرىن ئاشكارا ئەتسە، لال ئولسۇن تىلىم،
قايسى بىر تىل ھەمكى زىكرىڭ ئاشكارا ئەيلەسە.

تىلىم سەندىن باشقا بىرسىنىڭ گېپىنى قىلسا، تۇتۇلۇپ قالسۇن؛ باشقا ھەر قانداق بىر تىل سېنىڭ گېپىڭنى قىلسا، ئۇمۇ تۇتۇلسۇن.

5 ـ رەشكدىن جانىمغا ھەر نەرگىس كۆزى بىر شۇئلەدۇر،
باغ ئارا ناگاھ خىرام ئول سەرۋى رەئنا ئەيلەسە.

ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزىلىم باغدا سەير قىلسا، باغدىكى ھەر بىر نەرگىس گۈلىنىڭ كۆزىمۇ كۆندەشلىكىمنى قوزغاپ، جېنىمغا چۈشكەن ئوت بولۇپ تۇيۇلىدۇ.

6- يوق ئاغىزدىن نۇكتە ئايتۇر مەھۋەشىمدەك بولماغاي،
گەر قۇياش ھەر زەررەسىدىن بىر مەسىھا ئەيلەسە.

ئەگەر قۇياش ئۆزىنىڭ ھەر بىر زەررىچىسىنى ھايات بېغىشلىغۇچى ئىيساغا ئايلاندۇرغان تەقدىردىمۇ، ئۇ يەنىلا مېنىڭ ئۇ ئويماقتەك كىچىكىنە ئېغىزىدىن بال تېمىتىپ سۆزلەيدىغان گۈزىلىمگەيېتەلمەيدۇ.

7- ئاقىبەت جانىمغا يەتتى، ئەي خۇشا مۇغكىم ، مەنى ،
بىر قەدەھ بىرلە خەرابات ئىچرە رۇسۋا ئەيلەسە.

ئىشق ئاقىۋەت جېنىمغا تاقالدى. ئەمدى مەيپۇرۇش بىر قەدەھ بىلەن، مېنى مەيخانىدا رەسۋا قىلسا ياخشى بولاتتى.

8- كەلتۈرۈك دەفئى جۇنۇنۇمغە پەرىخان، يوق تەبىب،
كىم ئول ئەنسەبدۇر پەرى ھەر كىمنى شەيدا ئەيلەسە.

مېنىڭ ساراڭلىقىمنى ساقايتالايدىغان دوختۇر يوق. پېرىخۇن چاقىرىڭلار، پەرىگە ئاشىق بولغان ئادەمگە شۇ ئامال قىلىدۇ.

9- سۇبھىدەك ھەر دەمدە گەردۇن قويماغاي ئاسارىنى،
ناگاھ ئەھلى سىدق كۆڭلى مېھرىن ئىفشا ئەيلەسە.

سادىق كىشىلەر كۆڭۈل مېھرىنى ئاشكارىلىسىلا، پەلەك سۇبھىدەك دائىم ئۇنىڭدىن ھېچبىر نىشانە قويمايدۇ.

10- دەھر شوخىغا، نەۋائىي، سەيد بولما، نەچەكىم،
گۇن ئىزارى ئۈزرە تۇن زۇلفىن مۇتەررا ئەيلەسە.

ئەي نەۋائىي، ھەتتا كۈندەك ئاق يۈزى ئۈستىگە تۈندەك قارا چاچلىرىنى يايغان تەقدىردىمۇ، جاھان گۈزىلىنىڭ دامىغا چۈشۈپ قالما.

- نەۋائىي.

**تەئەززە چۇشۇرگىسى**

دەھر شوخىغا، نەۋائىي، سەيد بولما، نەچەكىم،
گۇن ئىزارى ئۈزرە تۇن زۇلفىن مۇتەررا ئەيلەسە.

- نەۋائىي

ئەي نەۋائىي، ھەتتا كۈندەك ئاق يۈزى ئۈستىگە تۈندەك قارا چاچلىرىنى يايغان تەقدىردىمۇ، جاھان گۈزىلىنىڭ دامىغا چۈشۈپ قالما.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-v -　　- - v -　　- - v -　　- - v -

نۇسخە

1- ياشۇرۇن دەردىمنى زاھىر قىلدى ئەفغان ئاقىبەت،
ئاسراغان سىررىمنى يايدى سىيلى مىژگان ئاقىبەت.
ئاھ - زارىم يوشۇرۇن دەردىمنى ئاخىر ئاشكارىلىۋەتتى؛ ساقلاپ كەلگەن سىررىمنى بولسا، كىرپىكىم كەلكۈنى يېيىۋەتتى.

2- ياشۇرۇپ ئەردىم باغىر چاكىنى، ۋاھكىم، قىلدى فاش،
ھەر تەرەف كۆزدىن تەرەششۇھ ئەيلەگەن قان ئاقىبەت.
باغرىم چاكلىرىنى يوشۇرۇپ يۈرەتتىم، ۋاي دەرىغ، كۆزۈمدىن سىرغىپ چىققان تارام - تارام قانلار ئۇنى ئاخىر پاش قىلىۋەتتى.

3- تىغى ھەجرىڭدىن نىھان كۆكسۈم شىكافىن، ئاھكىم،
ئەلگە رەۋشەن ئەيلەدى چاكى گىرىبان ئاقىبەت.
جۇدالىقىڭ تىغىدىن كۆكسۈمدە ھاسىل بولغان يوشۇرۇن تۆشۈكچىلەر ياقامنىڭ يىرتىلىشى بىلەن ئەلگە ئاشكارا بولۇپ كەتتى.

4- ۋاھكىم، كۆكسۈم شىكافىدىن ئۇلۇسقا بولدى فەھم،
ئىشق ئوتى باغرىمغا قويغان داغى پىنھان ئاقىبەت.
ئاھ، كۆكسۈمدىكى تۆشۈكلەرنى كۆرگەن كىشلەر ئۇنىڭ ئەمەلىيەتتە، ئىشق ئوتىنىڭ يۈرىكىمدە پەيدا قىلغان يوشۇرۇن يارىلىرى ئىكەنلىكىنى سېزىۋالدى.

5- شەۋقىدىن دەم ئۇرمايىن، بىدادىغا خۇرسەند ئەدىم،
ۋاھكى، بولدۇم ھەجرىدىن رۇسۋايى دەۋران ئاقىبەت.
ئىشتىياقىمدىن سۆز ئاچماي، مەن ھەتتا ئۇنىڭ زۇلمىدىنمۇ خۇشال ئىدىم. ۋاي ئېسىت، جۇدالىقتا ئاخىرى بۇنىڭدىنمۇ مەھرۇم بولۇپ، رەسۋايى ئالەم بولدۇم.

6- گەر بۇدۇر كافىر كۆزۈ زۇننار زۇلفى، ئەي فەقىھ،
بولغۇدەكمەن دەير ئارا مەستۇ پەرىشان ئاقىبەت.
ئەي قازى ئاخۇنۇم، ئۇنىڭ قارا كۆزى بىلەن زۇننار چېچى مۇشۇنداق مەھلىيا قىلارلىق بولىدىغان بولسا، مەن ئاخىر قاۋاقخانىلاردا، مەست ۋە پەرىشان بولۇپ ئۆتىدىغان ئوخشايمەن.

7- ئىشق كويىدا جۇنۇنۇمنى مۇنادى ئەيلەدى،
ھەجر تاشىدىن مۇنەققەش جىسمى ئۇريان ئاقىبەت.
ھىجران تاشلىرىنىڭ زەربىسىدىن گۈل چېكىلگەن يالىڭاچ بەدىنىم ئاقىۋەت ئىشق كوچىسىدا، ساراڭلىقىمنى جاكارلاپ جار سالدى.

8ـ دەھر بوستانى ئارا سەركەش نىھالى كۆرمەدۈك،
سايە يەتكىلىغ بولماغاي يەر بىرلە يەكسان ئاقىبەت.
زامان بوستانىدا، نى ـ نى تىك ئۆسكەن دەرەخلەرنىڭ ئاقىۋەت ئۆز سايىسىغا ئوخشاش يەر بىلەن يەكسان بولماي قالغىنىنى كۆرمىدىم.

9ـ ئى نەۋائىي، دەۋلەتى باقىي تىلەرسەن ۋەسلىدىن،
ئانى كەسب ئەتمەك فەنا بولماي نە ئىمكان ئاقىبەت.
ـ نەۋائىي
ئى نەۋائىي، ئۇنىڭ ۋىسالىدىن مەڭگۈلۈك دۆلەتكە ئېرىشمەكچى بولسەن، ئەمما ئۆزلۈكنى يوق قىلماي تۇرۇپ، ئۇنىڭغا ئېرىشىش مۇمكىنمۇ، ئاخىر؟

## نۇسخە چۇشۇرگىسى

ئەي نەۋائىي، دەۋلەتى باقىي تىلەرسەن ۋەسلىدىن،
ئانى كەسب ئەتمەك فەنا بولماي نە ئىمكان ئاقىبەت.
ئەي نەۋائىي، ئۇنىڭ ۋىسالىدىن مەڭگۈلۈك دۆلەتكە ئېرىشمەكچى بولسەن، ئەمما ئۆزلۈكنى يوق قىلماي تۇرۇپ، ئۇنىڭغا ئېرىشىش مۇمكىنمۇ، ئاخىر؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -    - - v -    - - v -    - - v -

## مۇستەھزاد

1ـ تۇن ئاقشام بولدى ـ يۇ، كەلمەس مەنى شەمئى شەبىستانىم؛
بۇ ئەندۇھ ئوتىدىن ھەر دەم كۆيەر پەرۋانەدەك جانىم.
كەچ بولۇپ كەتتى، ئەمما كېچەمنى يورۇتقۇچى چىرىغىم كەلمىدى. بۇ قايغۇ ئوتىدا، جېنىم ھەر نەپەستە پەرۋانىدەك كۆيۈپ كېتىۋاتىدۇ.

2ـ نە غەم كۆرگۈزسە كۆكسۇم پارەسىن چاكى گىرىبانىم،
كۆرۈنمەس بولسا كۆكسۇم يارەسىدىن داغى پىنھانىم.
ياقامنىڭ يىرتىقىنىڭ تىلىنغان كۆكسۈمنى كۆرسىتىپ قويۇشىدىن غەم قىلمايمەن، لېكىن يۈرىكىمنىڭ يارىسىدىن يوشۇرۇن داغلىرىم كۆرۈنۈپ قالمىسا بولاتتى.

3ـ غەمىدىن دۇررى مەكنۇندەك سىرىشكىم ئاقتى جەيھۇندەك،

مۇزەييەن قىلدى گەردۇندەك جەھاننى ئەشكى غەلتانىم.

ئۇنىڭ غېمىدە، مەرۋايىتتەك ياشلىرىم ئامۇ دەرياسىدەك ئاقتى؛ ياش ئۇنچىلىرىم جاھاننى يۇلتۇزلۇق ئاسماندەك بېزىدى.

4 ـ فەلەك ھەم تولدى كەۋكەبدىن، قۇياش ھەم تۈشتى ئەشھەبدىن،

كەلىپ تۇشمەس بۇ مەركەبدىن، مەنىڭ خۇرشىدى رەخشانىم.

پەلەك يۇلتۇزغا تولدى، قۇياشمۇ دۇلدۇلدىن چۈشتى؛ بىراق، مېنىڭ نۇرلۇق قۇياشىم ئاتتىن چۈشكىنى يوق.

5 ـ جەھاننى زۇلمەت ئەتتى چەھ، بۇ زۇلمەت ئىچرە ئۆلگۇم، ۋاھ،

ماڭا بولساڭ نە خىزرى رەھ، نەتىپ ئەي ئابى ھەيۋانىم.

زۇلمەت ( قاراڭغۇلۇق ) جاھاننى زىندانغا ئايلاندۇردى، بۇ زۇلمەت ئىچىدە ئۆلىدىغان ئوخشايمەن. ئەي ئابىھاياتىم، مېنى ساڭا باشلايدىغان خىزىر بارمۇ؟

6 ـ دەمە كۆكتىن قۇياش كەتمىش، فەلەككە تىيرەلىك يەتمىش،

ئول ئاي ھەجرىدە تار ئەتمىش فەلەكنى دۇدى ئەفغانىم.

« كۆكتىن قۇياش كېتىپ، جاھاننى قاراڭغۇلۇق باستى » دەپ قالما، ئۇ ئاينىڭ پىراقىدا چەككەن ئاھىمنىڭ تۈتۈنى جاھاننى قارايتىۋەتتى.

## مۇستەھزاد چۇشۇرگىسى

7 ـ نەۋائىي كەبى ھىجراندىن بۇ ئاقشام ئۆلدۇم ئەفغاندىن،

غەمىم يوق بولسا يۈز جاندىن، يەتىپ گەر كەلسە جانانىم.

مەن نەۋائىي بۇ ھىجران ئاخشىمىدا پىغان ئىچىدە ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن؛ئەگەر شۇ تاپتا جانانىم كېلىپ قالسا، بىر ئەمەس يۈزجېنىم بولسىمۇ، بەرسەم مەيلى ئىدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

— — — v — — — v — — — v — — — v

## جۇلا

1 ـ گەردۇندىن ئۆتەر نالەيۇ زارىم كەچەلەردە،

بىلمەس نەتەي ئول ماھى ئىزارىم كەچەلەردە.

كېچىلىرى نالە ـ زارىم پەلەكتىن ئاشىدۇ. قانداق قىلارمەن، ئۇ ئاي يۈزلۈكۈم بۇنى تېخى بىلمەيدۇ.

2- زەھرە يارىلۇر، دەردى فىراقىندا كۆڭۈلدىن،
ئاھىكى چىقار ئوق كەبى يارىم كەچەلەردە.

تۈن ئىسپىلىرىدا، جۇدالىقنىڭ دەردىدىن يۈرىكىمدىن ئوقتەك ئېتىلىپ چىققان ئاھىم ئۆتنى يېرىۋەتكۈدەك قىلىۋاتىدۇ.

3- يوقتۇر غەمۇ رەنجۇ ئەلەمۇ قايغۇدىن ئۆزگە،
ھەجرىڭدە مەنىڭ ھەمدەمۇ يارىم كەچەلەردە.

سەندىن ئايرىلغاندىن بۇيان، كېچىلىرى ماڭا رەنج - غەم، قايغۇ - ئەلەمدىن باشقا ھەمدەم بولىدىغان دوست - يار يوق.

4- ئاغزى دەمىدۇر شامۇ سەھەر نۇقلۇ شەرابىم،
لەئلى غەمىدۇر دەفئى خۇمارىم كەچەلەردە.

ئۇنىڭ ئېغىزى ھەققىدىكى پاراڭلار ئەتىگەندىن كەچكىچە ماڭا غىزا ۋە شاراب بولىدۇ، ياقۇت لېۋىنىڭ غېمى كېچىلىرى خۇمارىمنى باسىدۇ.

5- ھىجران چەرىكى بەسكى ئۇرۇر جانغا شەبىخۇن،
دۇنيانى تۇتار گەردۇ غۇبارىم كەچەلەردە.

ھىجران لەشكىرى جېنىمغا شۇنداق قاتتىق ھۇجۇم قىلىدۇكى، كۆتۈرۈلگەن چاڭ - توزانلىرىم كېچىلىرى جىمى ئالەمنى قاپلايدۇ.

6- ياد ئەيلەسەم ئول شوخ قاراقچى قارا كۆزنى،
قالماس نەتەيىن سەبرۇ قەرارىم كەچەلەردە.

قانداق قىلارمەن، ئۇنىڭ ئاشۇ شوخ قاراقچى قارا كۆزلىرىنى ئەسلىسەم، كېچىلىرى سەۋر - تاقىتىم قالمايدۇ.

7- زۇلفى غەمىدىن ئۆلسەم ئاتايى بىكىن ئەلگە،
بولغۇسىدۇرۇر يارى مەزارىم كەچەلەردە.
- ئاتايى.

مەن ئاتايى ئۇنىڭ چاچلىرىنىڭ غېمىدە ئۆلۈپ كەتسەم، مازىرىم كېچىلىرى ئەلگە يار بولغاي.

ۋەزنى ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى ئەخرەب مەكفۇفى مەھزۇف
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇ مەفائىيلۇ فەئۇلۇن
– –V    V – –V    V – –V    V – –

**سەنەم**

1- چىقتى ناگاھ مەھۋەشى رەڭگىنى گۈلنار ئەيلەگەچ،
ھەلقە- ھەلقە زۇلفىنى بويىنغا زۇننار ئەيلەگەچ.

توساتتىن بىر ئايجامال ئانار گۈلىدەك كۆركەم - گۈزەل كىيىنگەن، بۇدرە چاچلىرىنى بويىنغا زۇننار قىلغان ھالدا چىقىپ كەلدى.

2- ئىكى جادۇ كۆزلەرىگە ئەھلى ئالەم بەندەدۇر،
ئىسمى ئەئزەم ساچلارى بويىندا تۇمار ئەيلەگەچ.

چاچلىرىنى بويىنغا ئىسمى ئەزەمدەك تۇمار قىلىۋالغان، سېھىر يېغىپ تۇرىدىغان ئىككى كۆزىگە جاھان ئەھلى قۇل بولىدۇ.

3- مەن يەتىمگە بىر نەزەر قىلمادى ئول ماھ پەيكەرى،
خەلقنىڭ بەدنامىدىن، مەندىن يامان ئار ئەيلەگەچ.

ئۇ ئاي سۈپەت گۈزەل خەلقنىڭ بەدنامىغا قېلىشنى مەندىنمۇ بەك ئار - نومۇس ھېسابلىغاچ، مەن يېتىمغا نەزەر سېلىپمۇ قويمىدى.

4- پىستە ئاغزىنىڭ ئىچىدە تىشلەرى دۇردانەدۇر،
سۆزلەرى قەندىن لەزىز، شىرىن گۇفتار ئەيلەگەچ.

پىستىدەك ئاغزىدىكى چىشلىرى گويا مەرۋايىتقا ئوخشايدۇ؛ ئۇنىڭ سۆزلىرى شېرىنلىكتە قەندىنمۇ لەززەتلىك.

5- ئاتتى مىژگان ئوقلارىن ئىكى قاراقچى كۆزلەرى،
بولدى بۇ جىسمىم زەئىف، باغرىمنى ئەفگار ئەيلەگەچ.

ئىككى قاراقچى كۆزى كىرپىك ئوقلىرىنى ئاتقانىدى، دەل يۈرىكىمگە تېگىپ يارىدار قىلغاچ، جىسمىم زەئىپلەشتى.

6- ناگاھان كۆردۈم تۈشۈمدە ئاي يۈزىنىڭ شەۋقىنى،
ئول زەمان يانىمدا يوق، ئۇيقۇمنى بىدار ئەيلەگەچ.

چۈشۈمدە ئاي يۈزىنىڭ خۇشاللىق يېغىپ تۇرغان ھالىتىنى كۆرگەنىدىم، دەرھال ئويغىنىپ قارىسام، ئۇ يېنىمدا يوق.

7- نەۋبەتىيكىم يار كويىدا مۇجاۋىر بولدىكىم،
مالىنى ھەم باشىنى، جانىنى ئىسار ئەيلەگەچ.
- نەۋبەتىي.

نەۋبەتىي يارنىڭ كوچىسىدا ماكان تۇتۇپ، ئۇنىڭغا مال - مۈلكى، بېشى ۋە جېنىنى چاچقۇ قىلدى.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- ٧ -     - - ٧ -     - - ٧ -     - - ٧ -

## چوڭ سەلىقە

1- كۆردۈم يۈزۈڭنى دىيۋانە بولدۇم،
ئەقلۇ ھۇشۇمدىن بىيگانە بولدۇم.
يۈزۈڭنى كۆردۈم - دە، ئەقىل - ھۇشۇمدىن ئايرىلىپ، ساراڭلا بولدۇم.

2- تارتىپ جەفايىڭ ئۆلسەم يولۇڭدا،
يانماسمەن ھەرگىز مەردانە بولدۇم.
جاپايىڭنى تارتىپ ئىشقىڭ يولىدا ئۆلۈپ كەتسەممۇ ھەرگىز يانمايمەنكى، مەن شۇنداق مەردانە بولدۇم.

3- بولدۇم جەھاندا رۇسۋايى ئالەم،
ياخشى، يامانغا ئەفسانە بولدۇم.
جاھاندا رەسۋايى ئالەم بولدۇم؛ ياخشى - ياماننىڭ ھەممىسىگە سۆز - چۆچەك بولۇپ بەردىم.

4- كەۋسەر شەرابى يادىمغە كەلمەس،
لەئلىڭ غەممىدىن مەستانە بولدۇم.
ياقۇتتەك لېۋىڭ غېمى بىلەن مەست بولغانلىقىم ئۈچۈن، كەۋسەر شارابى يادىمغىمۇ كەلمەيدۇ.

5- يۈمدۈم كۆزۈمنى سەندىن بۆلەكدىن،
كەچتىم بارىدىن رىندانە بولدۇم.
سەندىن باشقىغا قارايدىغان كۆزۈممۇ يوق، ھەممىدىن كەچتىم. مانا شۇنداق باتۇر بولدۇم.

6- ئىشقىڭ مەيىگە پۇر بولدى جىسمىم،
ھەم ساقىي ھەم مەي، پەيمانە بولدۇم.
ۋۇجۇدۇم ئىشقىڭ شارابىغا پۈركەندى: شۇ تاپتا ھەم ساقىي، ھەم مەي، ھەم قەدەھ بولدۇم.

7- بىر قەترە ئەردىم، چۆكتۈم تەڭىزگە،
كىردىم سەدەفكە دۇردانە بولدۇم.
مەن بىر تامچە ئىدىم، دېڭىزغا چۆكتۈم، سەدەپكە كىردىم - دە، مەرۋايىت دانىسىغا ئايلاندىم.

8- كۆيدۈرمەسە ئوت بولماس يىغاچ چوغ،
ئىشق ئوتى بىرلە ھەمخانە بولدۇم.
ئوت كۆيدۈرمىسە ياغاچ چوغقا ئايلىنالمايدۇ، شۇ تاپتا ئىشق ئوتى بىلەن بىر يەردە بولدۇم.

9- بولدۇم فەنا مەن تۇفراغ ئىچىدە،

بىر دانە ئەردىم، مىڭ دانە بولدۇم.
توپراق ئىچىگە كۆمۈلدۈم. بىر دانە دان ئىدىم، مىڭ دانە بولدۇم.

10 ـ ئەۋۋەل ئۇتىدا بۇد ئولدى نابۇد،
جان جانغا كىردى، جانانە بولدۇم.
دەسلەپ ئۇنىڭ ئوتىدا بارلىقىم نابۇت بولدى. كېيىن جان جانغا قوشۇلۇپ كەتتى، جانانغا ئايلاندىم.

11 ـ تەگدى كۆزۈڭدىن ھەر دەمدە مىڭ ئوق،
ئەۋۋەل ئەدىم دەشت، گۈلخانە بولدۇم.
كۆزۈڭدىن ھەر نەپەستە مىڭ ئوق كېلىپ تەگدى، ئىلگىرى دەشت ئىدىم، ئەمدى گۈلخانا بولدۇم.

12 ـ بىر نەچە يىلدۇر ياردىن جۇدا مەن،
بىلمەم ئۆزۈمنى، ئايا، نە بولدۇم.
ياردىن جۇدا بولغىنىمغا بىر نەچچە يىل بولدى، ھەي، شۇ تاپتا ئۆزۈمنىڭ نېمە بولغانلىقىمنىمۇ بىلمەيمەن.

13 ـ قويماس دەدىلەر مەئمۇرەدە گەنج،
ئاباد ئەدىمەن، ۋىيرانە بولدۇم.
خەزىنىنى ئاۋات يەردە قويمايدۇ، دېيىشىدۇ، شۇڭا بۇرۇن ئاۋات بولغان بولسام، ئەمدى ۋەيرانە بولدۇم.

14 ـ گۇمنام، مەي سۇن، كىم بولسا مەيخور،
مەسجىد ئەمەسمەن، مەيخانە بولدۇم.
ـ گۇمنام ( خىرقەتىي ).
ئەي گۇمنام، كىم مەي ئىچسە، سۇنۇپ بېرىۋەر. مەن ئەمدى مەسجىد ئەمەس، مەيخانا بولدۇم.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
– – v – – – – v – –

**كىچىك سەلىقە**

1 ـ يارنىڭ كويىدا مەن دىۋانە بولدۇم ئاقىبەت،
خەلق ئاراسىدىن چىقىپ بىگانە بولدۇم ئاقىبەت.
يارنىڭ كوچىسىدا ئاخىر ساراڭ بولۇپ قالدىم. جامائەتچىلىكتىن ئايرىلىپ قالدىم، ئەلدىن

ياتلىشىپ كەتتىم.

2 ـ كەلمەگەي ئالەمگە سەندەك مەھۋەشى، ئى نازەنىن،
ئىشتىياقىڭ كەيفىدە مەستانە بولدۇم ئاقىبەت.

سەندەك بىر گۈزەل دۇنياغا يەنە كەلمىسە كېرەك. ئەي نازىنىن، ئىشتىياقىڭ خۇمارىدا ئاقىۋەت مەستانە بولدۇم.

3 ـ ئەلگە ئىشرەت باغىدا خۇررەملىقۇ دىلشادلىق،
مەن غەرىبىڭ غەم بىلە ھەمخانە بولدۇم ئاقىبەت.

كىشىلەرگە ئىشرەت بېغىدا شات ـ خوراملىق يار بولسا، مەن غېرىبىڭ ئاخىرى غەمگە ھەمدەم ـ ھەمماكان بولدۇم.

4ـ بىر زەمان يوقتۇر ماڭا ئارام ئىلە سەبرۇ قەرار،
ئاي يۈزۈڭنىڭ شەمئىغە پەرۋانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئاي يۈزۈڭنىڭ چىرىغىغا ئاخىر پەرۋانە بولدۇم، ماڭا ئەمدى بىر دەممۇ ئاراملىق يوق، سەۋر ـ تاقىتىم تۈگىدى.

5 ـ ئىكى شەھلا كۆزلەرىڭ كۆڭلۈم قۇشىنى قىلدى سەيد،
چۇغز يەڭلىغ مەسكەنى ۋەيرانە بولدۇم ئاقىبەت.

شەھلا كۆزلىرىڭ كۆڭلۈم قۇشىنى ئوۋلاپ كەتتى، مەن ئەمدى ھوقۇشقا ئوخشاش ۋەيرانىغا ماكانلاشتىم.

6 ـ ئەي يارانلار، يارىنىڭ ۋەسلى مەنى قىلدى خۇمار،
مۇتتەسىل ئاستانەئى مەيخانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي دوستلار، مېنى يار ۋەسلى خۇمار قىلدى. ئاخىرى مەيخانا بوسۇغىسىغا ماكانلاشتىم.

7 ـ ساقىيا، مەي تۇت ماڭا جامى مۇھەببەت تولدۇرۇپ،
نەۋبەتىيكىم تەشنەلەب رىندانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي ساقىي، مەن نەۋبەتىي ئاقىۋەت ئىشق ئوتىدا چاڭقىغان بىر باتۇرغا ئايلاندىم. مۇھەببەت قەدىھىنى تولدۇرۇپ ماڭا مەي تۇت!

## كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

ساقىيا، مەي تۇت ماڭا جامى مۇھەببەت تولدۇرۇپ،
نەۋبەتىيكىم تەشنەلەب رىندانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي ساقىي، نەۋبەتىي تەشنالىقتىن ئاخىر باتۇرغا ئايلاندى. ئەمدى ئۇنىڭغا مۇھەببەت قەدىھىنى لىق تولدۇرۇپ مەي تۇت!

- نەۋبەتىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ

**تەئكىد**

1 ـ سوراپ كۆلبەم سارى كەلدى مەنى ئول شوخ ياد ئەيلەب،
غەمىن كۆڭلۈمنى ھىجران غۇسسەسىندىن ۋاھكى، شاد ئەيلەب.
ئۇ شوخ مېنى ياد ئېتىپ، كۆلبەمگە يوقلاپ كەلدى. كۆڭلۈمنى جۇدالىقنىڭ غەم ـ غۇسسىلىرىدىن تازىلاپ، خۇشال قىلدى.

2 ـ يولىدا مەن كىم ئول بىدادىنىڭ دادىمنى تاپماقكىم،
قويۇپ باشىنى يۈز مەندەك، تۇرار يولىدا داد ئەيلەب.
مەندەك يۈزلىگەن كىشىلەر ئۇنىڭ يولىدا باش قويۇپ ئەرز ـ دادىنى ئېيتىپ تۇرىۋاتسا، مەن ئۇ زالىمغا قانداقمۇ دادىمنى يەتكۈزەلەيمەن؟

3 ـ بولۇپسەن كۆپ چەمەن گۈللارىغا مەغرۇر، ئەي بۈلبۈل،
تەگەر بادى خەزان ئاخىر، نە قىلغۇڭ ئىئتىماد ئەيلەب.
ئەي بۈلبۈل، چىمەننىڭ گۈللىرى بىلەن كۆپ مەغرۇرلىنىدىكەنسەن، كۈز شامىلى ئاخىر ئۇنى خازان قىلىدۇ، ئۇنىڭغا ئىشىنىپ نېمە قىلىسەن؟

4 ـ دەرىيغا، تىيرە قىلدىڭ روزگارىم ئاقىبەت، ئەي شوخ،
خەتتىڭ كۆز مەردۇمىدىن ھەل قىلىپ مۇشكىن سەۋاد ئەيلەب.
ئەي شوخ، كۆز قارىچۇقۇڭنىڭ سىياھىدىن قارايغان ئىپاردەك مىيىقلىرىڭ بىلەن ئاقىۋەت روزىگارىمنى ( بارلىقىمنى، دۇنيايىمنى ) قارايتىۋەتتىڭ.

5 ـ بوسۇغاڭغا قوياي باشىمنى دەپ دەرگاھىڭگە كەلدىم،
مەنى ياندۇرماغىل ئۇشبۇ ئىشىكدىن بىمۇراد ئەيلەب.
بوسۇغاڭغا باش قوياي دەپ دەرگاھىڭغا ( ھۇزۇرۇڭغا، ئالدىڭغا ) كەلدىم، مېنى نائۇمىد قىلىپ، ئىشىكىڭدىن ياندۇرما.

6 ـ تۇرارغا، ئابىدا، بىر كۇنجى غۇربەت ئالەم ئەھلىدىن،
چىق ئەمدى تەرك ئەتىپ ھىرسۇ ھەۋانى خەيرباد ئەيلەب.
ـ ئابىدي.
ئەي ئابىد، بىر غۇربەت بۇلۇڭىدا ماكان تۇتماقچى بولساڭ، ئەمدى ھېرىسمەنلىك ۋە ھاۋايى ھەۋەسنى تەرك ئېتىپ، ئالەم ئەھلى ئارىسىدىن چىقىپ كەتكىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - -   v - - -   v - - -   v - - -

## داستان

## بىرىنچى داستان

1 ـ بەھار بولدى گۇل ئاچىلدى،
مەنىڭ كۆڭلۇم ئاچىلماسمۇ.
بۇلبۇل قانى كۆپ ساچىلدى،
مەنىڭ قانىم ساچىلماسمۇ.

باھار بولدى، گۇل ئېچىلدى، مېنىڭ گۇلۇم ئېچىلماسمۇ؟ بۇلبۇل قېنى كۆپ چېچىلدى، مېنىڭ قېنىم چېچىلماسمۇ؟

2 ـ ئەمدى مەندىن دەۋلەت كەتتى،
رەقىبلەرغە نەۋبەت يەتتى،
خەبەرىم يوق گۇل ئاچىلدى،
مەنىڭ گۇلۇم ئاچىلماسمۇ.

ئەمدى مەندىن بەخت ـ دۆلەت كەتتى، رەقىبلەرگە نۆۋەت كەلدى. ھېچ ئاڭلاپ باقمىغان گۇللەر ئېچىلىپ كەتتى، مېنىڭ گۇلۇم ئېچىلماسمۇ؟

3 ـ يارىم يۈرگەن باغلار قالدى،
باغ ئىچىندە زاغلار قالدى،
يۈرەكلەردە داغلار قالدى،
يەنە شەراب ئىچىلمەسمۇ.

يارىم يۈرگەن باغلار قالدى، باغى ئىچىدە قاغا ـ قۇزغۇنلار قالدى. يۈرەكلەردە داغلار قالدى، يەنە شاراب ئىچىلمەسمۇ؟

4 ـ سەنەم دەر: ئۆمرۈم سەيقەلى،
كەلدى مۇھەببەت بۇلبۇلى،
ئاچىلدى باغلارنىڭ گۇلى،
مەنىڭ گۇلۇم ئاچىلماسمۇ.

ـ « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

سەنەم ئېيتىدۇ: ئۆمرۈمنىڭ شەنىگە مۇھەببەت بۇلبۇلى كەلدى، باغلارنىڭ گۇللىرى ئېچىلدى، ئەمدى مېنىڭ گۇلۇم ئېچىلماسمۇ؟

## ئىككىنچى داستان

1 ـ مۇندىن كەتەر بولدۇق زالىم ئاغالار،
ھەرنە كۆرگەنىڭنى بەيان دەگەيسەن.
يالغۇز ھەمراھ قالدى چاھنىڭ ئىچىندە،

ئۆلگەنى يوق، ئەسەن - ئەمان دەگەيسەن.

زالىم ئاكىلار بۇ يەردىن كېتىدىغان بولدۇڭلار. كۆرگەنلىرىڭلىرىڭلارنى سۆزلەپ بەرگەيسىلەر. « يالغۇزلا ھەمراھ قۇدۇقنىڭ ئىچىدە قالدى، ئۇ تېخى ھايات، ئامان - ئېسەن » دېگەيسىلەر.

2- نە يامان سەۋداغا قالىپدۇر باشىم،
يەگەنىم - ئىچكەنىم - زەھىردۇر ئاشىم،
كۆزۈمنى ئويدىلار ئۆز قارىنداشىم،
ئۇلفەتداشى يىلان - چايان دەگەيسەن.

بېشىم قانداق يامان سەۋدالىققا قالغان - ھە! يېگىنىم - ئىچكىنىم زەھەر بولىۋاتىدۇ؛ كۆزۈمنى ئۆز قېرىنداشلىرىم ئويدى؛ « ئۇنىڭغا يىلان - چايانلار ئۇلپەتلىك قىلىۋاتىدۇ » دېگەيسىلەر.

3- بىزلەر ئۇچۇن ھىممەت كەمەر باغلاغان،
فىراقىمدا سىينەلەرىن داغلاغان،
كەلمەدى دەپ يولغا قاراپ زارلاغان،
شاھ خۇسرەۋ ئاتامغا سەلام دەگەيسەن.

مەن ئۇچۇن ھىممەت كەمىرىنى باغلىغان، جۇدالىق ئوتۇمدا يۈرەكلىرىنى داغلىغان، « كەلمىدى» دەپ يولۇمغا زارىقىپ قارىغان شاھ خۇسرەۋ ئاتامغا « سالام » دېگەيسىلەر.

4- توقۇز ئاي، توقۇز كۈن قورساق كۆتۈرگەن،
پەرۋىش ئەيلەب كەمالىمغا يەتكۈرگەن،
كەچەلەرى ئۇخلاماي، ئاق سۈت ئەمدۈرگەن،
مېھرىبانىم ئانامغا سەلام دەگەيسەن.

توققۇز ئاي، توققۇز كۈن ماڭا قورساق كۆتۈرگەن؛ پەرۋىش قىلىپ، كامالىتىمگە يەتكۈزگەن؛ كېچىلىرى ئۇخلىماي، ئاق سۈتىنى ئېمىتكەن مېھرىبان ئانامغا « سالام » دېگەيسىلەر.

5- يۈرەكىمدىن كەتمەس ھەرگىز فىراقى،
مۇرادقا يەتمەيىن ئۆچتى چىراقى،
ئەمدى ھەمراھلاردىن كەتمەس سوراقى،
گۈلجەمىلە سىڭلىمغا سەلام دەگەيسەن.

يۈرىكىمدىن جۇدالىق سېغىنىشى ھەرگىز كەتمەس؛ مۇرادىغا يەتمەي چىرىغى ئۆچتى، ئەمدى ھەمراھلارغا سوراق تۈگىمەيدۇ؛ سىڭلىم گۈلجەمىلىگە « سالام » دېگەيسىلەر.

6- ئۆتتى يەئقۇب ئوغلى داغدا يۈرەكى،
كۆزۈم ئويۇلغان بىلەن يوقتۇر كەرەكى،
ئاخىر دەمدە ھەمراھجاننىڭ تىلەكى،
ھەقدىن سورار گەۋھەرى ئىمان دەگەيسەن.

- « ھۇرلىقا- ھەمراھجان » داستانىدىن.

مەن ياقۇپ ئوغلىنىڭ يۈرىكى داغ ئىچىدە ئۆتتى: كۆزۈم ئويۇلغان بولسىمۇ كېرەك يوق؛ «ھەمراھجاننىڭ ئاخىرقى تىنىقتىكى تىلىكى ئاللاھتىن ئىمان گۆھىرىنى تىلەشتىنلا ئىبارەتتۇر»

دەڭلار.

## ئۈچىنچى داستان

1- تەتۈر فەلەكنىڭ دەردىدىن،
يۈرەكىمدە داغلار قالدى.
بۇلبۇل كەتتى گۈلزارىمدىن،
چەمەنزارلى باغلار قالدى.

تەتۈر فەلەكنىڭ دەردىدىن، يۈرىكىمدە داغلار قالدى. گۈلزارىمدىن بۇلبۇللار ئۇچۇپ كەتتى، چەمەنزار باغلار ئەمدى ئۆتمۈش بولۇپ قالدى.

2- مۇندا قالدى ۋەتەن جايىم،
خەزان بولدى چاھار باغىم،
يارىم بىلەن ئۆتكەن چاغىم،
قەدىيم گۈزەل جايلار قالدى.

ۋەتەن - يۇرتۇم قالدى؛ تۆت پەسىللىك بېغىم غازاڭ بولدى؛ يارىم بىلەن ئۆتكەن چاغلار، قەدەم ئىزىمىز بار قەدىيمى گۈزەل جايلار ئەمدى ئۆتمۈش بولۇپ قالدى.

3- ئاسان قىلغىل مۈشكىلىمنى،
ياقىن قىلغىل مەنزىلىمنى.
ئۇچۇردۇمەن بۇلبۇلۇمنى،
باغىم ئىچرە زاغلار قالدى.

مۈشكۈلۈمنى ئاسان قىلغىن، كۆزلىگەن مەنزىلىمنى يېقىن قىلغىن؛ بۇلبۇلۇمنى ئۇچۇرۇپ قويدۇم، ئەمدى بېغىمدا قارغا - قۇزغۇنلار قالدى.

4- باغبان ئانا مېھرىبانىم،
مەندىن ئۆتتى بۇ دەۋرانىم.
يۈرەكىمدە كۆپ ئەرمانىم،
خوشمۇ ئەسىل چاغلار قالدى.

باغۋەن كەبى پەرۋىشكار مېھرىبان ئانا، ئەمدى مېنىڭ دەۋرىم ئۆتۈپ كەتتى، يۈرىكىمدە جىق ئارمانلىرىم قالدى، ھەي...، شۇنداق ئېسىل چاغلار ئەمدى ئۆتمۈش بولۇپ قالدى - دە!
- « شاھزادە نىزامىددىن ۋە مەلىكە رەئنا » داستانىدىن.

## مەشرەب

## بىرىنچى مەشرەب

## بىرىنچى ئاھاڭ

1- شۇكر لىللاھ، ھالەتىم زاھىر بولۇپدۇر يارغا،
ئەمدى يار ئالدىدا ئۆزنى كۆرسەتەي ئەغيارغا.
ئاللاھغا شۇكۇر، ئەھۋالىم يارغا ئايان بولۇپتۇ، ئەمدى يار ئالدىدا تۇرۇپ رەقىبلەرگە ئۆزۈمنى بىر كۆرسىتەي.

2 - سەير ئۈچۈن كىرسە گۈلىستان ئىچرە ئول سەرۋى رەۋان،
بەندە ئولسۇن سەرۋى ئازاد ئول قەددى رەفتارغا.
ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزەل يار سەيلە قىلغىلى گۈلىستانغا كىرگىنىدە، گۈزەل سەرۋى دەرىخى ئۇنىڭ كېلىشكەن بوي - تۇرۇقىغا قۇل بولسۇن.

3- ناز ئىلە تا ئاتلانىپ شەھەر ئىچرە سالدى رۇستاخىز،
جان بىلەن بەردىم كۆڭۈل ئول دىلبەرى ئەييارغا.
ناز - كەرەشمە بىلەن شۇنداق ئاتلىنىپ چىقىۋىدى، شەھەردە سۈرەن- چۇقان چىقىپ كەتتى، مەن ئۇ ھەييارغا جان بىلەن كۆڭلۈمنى بېرىۋەتتىم.

4- دوستلار، ئەيب ئەتمەڭىز قان يىغلاسام مەن زارنى،
بەس كەلە ئالمام نەتەي بۇ دىيدەئى خۇنبارغا.
ئەي دوستلار، قان يىغلىسام، مەن بىچارىنى ئەيىپكە بۇيرۇماڭلار، نېمە ئۈچۈنكى كۆزلىرىمدىن قان تۆكۈشنى توختىتالمايۋاتىمەن.

5- ئەي سەئىد، ئول ياردىن تاپدىڭ مۇرادىڭنى تەمام،
بارچەسى بولدى مۇيەسسەر، شۇكرى بىرۇ بارغا.
- سەئىدىي.
ئەي سەئىدىي، ياردىن ھەممە مۇرادىڭنى تاپتىڭ، جىمىي تىلەكلىرىڭگە مۇيەسسەر بولدۇڭ، ئەمدى، بىر ۋە بار بولغان ئاللاھغا تەشەككۈر ئېيت!

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v -   - - v -   - - v -   - - v -

**ئىككىنچى ئاھاڭ**

1- قىلسا مۇشكىن چىنىدىن ئۆترۈكى كاكۇل سىندۇرۇر،
لالەكىم دىل خۇن قىلۇر، بازارى سۈنبۇل سىندۇرۇر.
ئىپار ھىدلىق جىڭگىلەك چاچلىرىنى كۆرسەتسە، لالىنىڭ باغرىنى قان قىلىپ، سۈنبۇلنىڭ بازىرىنى كاساتلاشتۇرىدۇ.
2- ئول خىرامان سەرۋى گۈلنار قىلسا گەر مەيلى چەمەن،

سەرۋ ئاياغىغا يىقىلىپكىم ۋەلې گۇل سىندۇرۇر.

ئۇ گۈلیۈزلۈك يار ئەگەر گۈزەل سەرۋىدەك لەرزان مېڭىپ، چىمەنزارلىقتا كىرىدىغان بولسا، گۈزەل سەرۋى دەرىخى ئۇنىڭ ئايىغىغا يىقىلىدۇ، ھەتتا گۇلمۇ خىجالەتچىلىكتە قالىدۇ.

3 ـ ئەبرويى جانان خەيالى بولدى كۆزۈمدىن يىراق،

سىيلىەرى كەلدى بۇ يولغا ئەمدىكىم بۇل سىندۇرۇر.

جانانىنىڭ گۈزەل قاشلىرىنىڭ ئوي ـ خىيالى كاللامدىن يىراقلىشىۋىدى، ئۇنىڭ ئورنىغا كۆز يولۇمغا سەل كەلدى، ئەمدى بۇ مېنى سۇندۇرىدىغان بولدى.

## ئۈچىنچى ئاھاڭ

4 ـ تەگسە گۈلنىڭ پەردەسىغە سۆھبەتىدىن تازە نەم،

غەم تىكەنىدىن دىلى مەجرۇھ بۇلبۇل سىندۇرۇر.

بۇلبۇلنىڭ سۆھبىتىدىن گۈلنىڭ يۈزىدە ئىسسىق ياش پەيدا بولسا، غەم تىكەنلىرى مىسكىن بۇلبۇلنىڭ دىلىنى سۇندۇرىدۇ.

5 ـ ھافىزا، بۇ سىررى ۋەھدەتنى قولۇڭدىن بەرمەگىل،

تا خەيالى زۇھدى تەقۋانى تەۋەككۇل سىندۇرۇر.

ـ ھافىز شىرازىي ( زىلەيخا بېگىم تەرجىمىسى).

ئەي ھافىز، بۇ ۋەھدەت ( ئاللاھنىڭ بىرلىكى ۋە بارلىقى ) سىررىنى ( ھېكمىتىنى ) قولدىن بەرمە، ئاللاھقا تەۋەككۇل قىلىش تەقۋادار زاھىدنىڭ خىيالىنى سۇندۇرىدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v -    - - v -    - - v -    - - v -

## ئىككىنچى مەشرەب

### بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ گۇل يۈزۈڭنى ئارزۇلاپ، يۈز ـ كۆزنى گۈلزار ئەيلەدى،

شەكەر ئەرنىڭنى تىلەپ جان، تەننى ئەفگار ئەيلەدى.

گۇل سېنىڭ يۈزۈڭنىڭ ئارزۇسىدا، يۈز ـ كۆزنى گۈلزار قىلدى؛ جان سېنىڭ شېكەر لېۋىڭنىڭ تىلىكىدە، تېنىنى مەجرۇھ قىلدى.

2 ـ ئايمۇدۇر ياخۇد يۈزۈڭ خۇرشىدى تابان، ئەي سەنەم،

بار ئانىڭتەك شۇئىلەسى كۆزلەرنى پەيكار ئەيلەدى.

ئەي گۈزەل يار، يۈزۈڭنىڭ نۇرى كۆزلەرنى قاماشتۇردى، يۈزۈڭ ئايمۇ ياكى تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشمۇ؟

3 ـ ئىلەتتى ئاغزىڭدىن ئوغۇرلاپ پىستە تارلىقنى، ئاڭا،

تۇز سۈيىن قۇيدىلار ئاچە، ئاندىن ئىقرار ئەيلەدى.

پىستە كىچىكلىكنى سېنىڭ ئېغىزىڭدىن ئوغۇرلىغان ئىكەن، ئۇنىڭغا بىر مۇنچە تۇز سۈيىنى قۇيغاندىن كېيىن، ئاندىن بۇنى ئىقرار قىلدى.

4 ـ ئەي مەسىھادەم بەگىم، بىر دەم بىلە بەرگىل شىفا،

شىيۋە بىرلە كۆزلەرىڭ جانىمنى بىمار ئەيلەدى.

ئەي تىنىقلىرى هايات بېغىشلىغۇچى خېنىم، سېنىڭ خۇلقۇڭ بىلەن كۆزلىرىڭ مېنى كېسەلچان قىلدى، « سۇف! » قىلىپ بىر دەم سېلىش بىلەن شىپالىق بەرگىن.

## ئىككىنچى ئاھاڭ

5 ـ زاھىدىكىم كۆردى زۇلفۇڭ كۇفرىن، ئىماندىن كەچىپ،

بوينىدا تەسبىھىنى بەلگە زۇننار ئەيلەدى.

قاپقارا چاچلىرىڭنى كۆرگەن زاھىت ئىماندىن كېچىپ، بوينىدىكى تەسۋىسىنى بېلىگە باغلاپ، زۇننار قىلدى.

6 ـ كۆڭلۈم ئەمگەنمەس بەلى سەن نەچە ئاچىغ سۆزلەسەڭ،

چۈن ياراتىغدا ئوغان گۇل قۇچشەسىن خار ئەيلەدى.

ھەر قانچە ئاچچىق سۆزلىسەڭمۇ، سېنىڭدىن كۆڭلۈم رەنجىمەيدۇ، چۈنكى ئاللاھ ئەزەلدىنلا گۇل تۇۋىدە تىكەن ياراتقان ـ دە.

7 ـ ئىشق ئىشىن سەككاكىي ئەۋۋەل بىلمەيىن ئاسان كۆرۈپ،

ئاخىرى ئۆز جانىنىڭ ئىشىنى دۇشۋار ئەيلەدى.

سەككاكىي ئىشق ـ مۇھەببەت ئىشىنى باشتا ئاسان چاغلاپ، ئاخىرىدا ئۆز جېنىنى مۇشكۇل ئەھۋالغا چۈشۈرۈپ قويدى.

ـ سەككاكىي

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ

# چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىنىڭ ئالاھىدىلىكلىرى

چەھارگاھ مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

مېنىڭچە، چەھارگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. چەھارگاھ مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 148 مىسرا، « داستان » قىسمى ئۈچ داستان 54 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 34 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 236 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 11 ـ ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. چەھارگاھ مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( ئۈچ غەزەل )، سەككاكىي ( ئىككى غەزەل )، نەۋبەتىي (ئىككى غەزەل)، ھافىز شىرازىي (ئىككى غەزەل)، ئاتايى ( بىر غەزەل )، گۇمنام ( بىر غەزەل )، ئابىدىي ( بىر غەزەل ) ۋە سەئىدىي ( بىر غەزەل ) بولۇپ، جەمئىي 8 شائىرنىڭ 13 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر 13 غەزەلنىڭ 5 دانىسىنى ئەلشىر نەۋائىي بىلەن شائىر سەككاكىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. بۇ ھال ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ تۆرتىنچىسى بولغان چەھەرگاھ مۇقامى تېكىستلىرىدە، سەككاكىينىڭ غەزەللىرى نەۋائىي غەزەللىرى بىلەن ئوخشاش پىچىمدە مۇھىم ۋە ئېتىبارلىق جاي ئىگىلىگەنلىكى بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ.

ئۈچىنچى. چەھارگاھ مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي ئۈچ داستان بولۇپ، بۇلار « غەرىب ۋە سەنەم »، "ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان" ۋە "شاھزادە نىزامىددىن ۋە مەلىكە رەئنا" داستانلىرىنىڭ پارچىلىرىدىن تەشكىل تاپقان. روشەنكى، بۇ ھال "ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان" داستانى بىلەن "شاھزادە نىزامىددىن ۋە مەلىكە رەئنا" داستانىنىڭ ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدا ئۇزاق ئەسىرلەر مابەينىدە، تېگىشلىك مۇھىم ئورۇن ئىگىلەپ كەلگەنلىكىنى، ئۇلارنىڭ « غەرىب ۋە سەنەم » داستانى بىلەن بىللە، سەنئەت سۆيەر خەلقىمىز تەرىپىدىن ئېتىبار بىلەن تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەنلىكىنى چۈشەندۈرىدۇ.

تۆرتىنچى. چەھارگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 34 مىسرا شېئىردىن تەركىپ تاپقان بولۇپ، بۇلار كلاسسىك شائىرلىرىمىزدىن سەككاكىينىڭ " گۈل يۈزۈڭنى ئارزۇلاپ، يۈز كۆزنى گۈلزار ئەيلەدى" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك بىر غەزىلى، ھافىز شىرازىينىڭ "قىلسا مۇشكىن چىنىدىن ئۆتروكى كاكۇل سىندۇرۇر" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلى ۋە شائىر سەئىدىينىڭ "شۇكر لىللاھ، ھالەتىم زاھىر بولۇپتۇر يارغا" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلىدىن ئىبارەت. بۇ غەزەللەردىكى ئۆزگىچە خاس ئۇسلۇب بىلەن بايان قىلىنغان مۇھەببەت لىرىكىلىرى ئوقۇغۇچىنى ئىشق ـ مۇھەببەت دۇنياسىنىڭ مۇھەببەت ئىگىلىرىلا چۈشىنىدىغان ئاشۇ ئاچچىق ـ چۈچۈك

تۇيغۇلۇق سۆيگۈ مەيدانىغا باشلاپ كىرىدۇ گويا.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

تۆرتىنچى مۇقام چەھارگاھ مۇقامى تېكىستلىرى باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان بولۇپ، خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگەندە، ئاساسەن ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى كۆزدە تۇتۇلىدۇ.

چەھارگاھ مۇقامى تېكىستلىكىدە، ئاتاقلىق كلاسسىكلىرىمىزدىن ئەلىشىر نەۋائىينىڭ ئۈچ غەزىلى ئوقۇلغاندىن باشقا، سەككاكىي، نەۋبەتىي ۋە ھافىز شىرازىي ئۈچەيلەننىڭ ئىككىدىن غەزىلى تەرەننۇم قىلىنغان. بۇ يەردە، نۇقتىلىق ھالدا سەككاكىي بىلەن نەۋبەتىي غەزەللىرىدىكى خاس ئۆزگىچىلىكلەر ھەققىدە قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

بىرىنچى. شائىر سەككاكىينىڭ « كۆرۈپ گۈلتەك يۈزۈڭ رەنگىن كۆزدىن يۈز چەمەن بولدى » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلىدە، غايىۋى نىگارنىڭ ئىشق ئوتىدا پۆچىلانغان ھەقىقىي ئاشىقنىڭ مۇھەببەت لىرىكىسى پاساھەت بابىدا دادىغا يەتكۈزۈپ تەسۋىرلەنگەن. قېنى، بېيىتمۇ بېيىت مۇتالىئە قىلىپ كۆرەيلى:

1 ـ كۆرۈپ گۈلتەك يۈزۈڭ رەنگىن كۆزدىن يۈز چەمەن بولدى،
ئەقىق ئەرنىڭنى كۆرگەلى كۆزۈم ھالى يەمەن بولدى.

يېشىمى: گۈلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ، كۆز يېشىمدىن يۈزلەرچە چىمەن بىنا بولدى؛ ھېقىقتەك لېۋىڭنى كۆرگەندىن بېرى كۆزۈم يەمەننىڭ ھالىغا ( ئەڭ ئوسال ھالغا ) قالدى.

شەرھ: يۈزۈڭ ـ چېھرەڭ بەجايىكى گۈل ئىدى، كۆردۈم ـ يۇ، تەقەززا ئاشىق بولدۇم. مۇھەببەت ئازابىغا چىدىيالماي، يىغلاپ كەتتىم، كۆز يېشىم دەريا بولۇپ ئاقتى، ئۇنىڭدىن سۇ ئىچىپ، يۈزلەرچە چىمەنزارلىق ئەھيا بولدى؛ ھېقىق ـ ياقۇتتەك لېۋىڭنى كۆرۈپ قالغان شۇ كۈندىن باشلاپ، كۆزۈم كۆيۈك دەردىدىن يىغلاۋېرىپ، ئوسال ھالنىڭ سىمۋۇلى بولغان ئاشۇ يەمەننىڭ ئەھۋالىغا چۈشۈپ قالدى.

2 ـ تۈن ئاقشام تولغانۇ سۇنبۇل بىكىن زۇلفۇڭدىن ئاھ ئۇردۇم،
ھەۋانى غالىيە تۇتتى جەھان مۇشكى خوتەن بولدى.

تۈنۈگۈن ئاخشام تولغىنىپ تۇرغان چېچىڭنى ئەسلەپ ئاھ ئۇرغانىدىم، ھاۋانى ئىس ـ تۈتەك قاپلاپ، جاھان گوياكى خوتەن ئىپارىدەك قاپقارا بولۇپ كەتتى.

شەرھ: تۈن ـ كېچىلەردە ئۇيقۇسىزمەن، سۇنبۇلدەك چاچلىرىڭ كۆز ئالدىمغا كېلىۋېلىپ، «ئاھ!» ئۇرۇپ كېتىمەن، تۆگمەس ئاھلىرىم ئىس ـ تۈتەك تۈپىنى ھاسىل قىلىپ، جاھاننى خوتەن ئىپارىدەك قاپقارا قىلىۋېتىدۇ.

3 ـ قىلىپ رەئنا قەددىڭ يادىن سەھەردە ئانچە يىغلادىم،
كۆزۈمنىڭ جويبارى ئىچرە سەرۋى نارۋەن بولدى.

گۈزەل قامىتىڭنى ئەسلەپ، سەھەردە شۇنچىلىك يىغلىدىمكى، كۆزۈم دەرياسىنىڭ بويىدا سەرۋى، نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كەتتى.

شەرھ: قىزىل گۈلدەك خۇشپىچىم بوي ـ تۇرۇقۇڭنى ئەسلەپ، سەھەرلەردە شۇ قەدەر يىغلاپ كېتىمەنكى، ئاققان ياشلىرىمدىن سۇ ئىچىپ، كۆزۈم ئېرىقچىسىنىڭ ئىككى تەرپىدە، سەرۋى ۋە نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كېتىدۇ.

4 ـ مەنىڭتەك گويىيا كۆردى يۈزۈڭنى ئەبرى نەۋروزى،
كۆزىنىڭ ياشىدىن يەر يۈزى ۋەردى ياسۇمەن بولدى.

باھار بۇلۇتلىرى خۇددى ماڭا ئوخشاشلا يۈزۈڭنى كۆرۈپ قالدى بولغاي، كۆز يېشىدىن ئەتىر گۈل ۋە ياسىمەنلەر كۆكلەپ، يەر يۈزىگە تولدى.

شەرھ: خۇددى ماڭا ئوخشاشلا، باھار بۇلۇتىمۇ سېنىڭ گۈل يۈزۈڭنى كۆرۈپ قالغان چېغى. ئۇمۇ ياش تۆكۈپ يامغۇرلىرىنى قۇيۇۋەتتى ـ دە، نەتىجىدە، پۈتكۈل يەر يۈزى پورەك ـ پورەك ئەتىر گۈل ۋە ياسىمەنلەر بىلەن قاپلىنىپ كەتتى.

5 ـ سەبا زۇلفۇڭنى تاغىتتى، مەگەر ھالى خەيالىمدا،
يازىلدى ئەژدىھا بولدى، ئورالدى ئەھرەمەن بولدى.

تاڭ شامىلى چاچلىرىڭنى يەلپۈپ توزغاتقانىدى، ھالىي خىيالىمدا، ئۇنىڭ يېيىلغان تۇرۇقى ماڭا خۇددى ئەجدىھادەك ئۆزۈن، تۇرۇلگەندىكى ھالىتى بولسا، ( پاكار، دوغىلاق دىۋە ) ئەھرىمەندەك توم ـ يوغان بولۇپ كۆرۈندى.

شەرھ: چۈشۈمدىمۇ سەن، ئويغۇمدىمۇ سەنكى، ھالىي خىيالىمدا قارىسام، تاڭ شامىلى سۇنبۇل چېچىڭنى يەلپۈپ ئۆتتى. شۇ چاغ سېنىڭ ئۇ ھەم ئۇزۇم ھەم توم چېچىڭ يېيىلغان چاغدا، خۇددى ئەجدەرھادەك ئۇزۇن، تۇرۇلگەندە بولسا، خۇددى ئەھرىمەن دېۋىدەك يوغان كۆرۈندى.

6 ـ كۆرەدۇر گەچ كۆزۈڭ، كۆڭلۈم سەنىڭ زۇلفۇڭغا باغلاندى،
كۆرۈڭ ئول جادۇدىن بۇ ھەم يەنە بىر ئۆزگە فەن بولدى.

ماڭا بىر نەزەر تاشلىشىڭ بىلەنلا، كۆڭلۈم چېچىڭغا باغلىنىپ قالدى. قاراڭ، بۇمۇ جادۇگەرلىكتىن ئۆزگىچە بولغان بىر سېھرىگەرلىك بولدى.

شەرھ: ساڭا كۆيۈپ قېلىش جەريانىنى دېسەم بۇمۇ بەك قىزىق بىر ئىش: شۇ كۈنى كۆزۈم سېنىڭ كۆزۈڭ بىلەن شۇنداق ئۇچراشتى ـ يۇ، يۈرىكىم بېرىپ سېنىڭ چېچىڭغا ئىلىنىشىپ قالدى. قارىغىنا! بۇ ئەمەلىيەتتە جادۇگەرلىكنىمۇ بېسىپ چۈشىدىغان بىر سېھرىي ھۈنەر بولمىدىمۇ ـ ھە؟!

7 ـ ئەگەر شىرىن ئۈچۈن فەرھاد ئىشقى كوھكەن بولسا،
نە تاڭ سەككاكى ھەم، جانا يولۇڭدا جانكەن بولدى.

ئەي جان، شىرىننىڭ ئىشقى فەرھادنى تاغ كەسكۈچى پىداكار قىلىپ قويغان بولسا، سەككاكىيمۇ سېنىڭ يولۇڭدا ئۆز جېنىنى كەسكۈچى بولۇپ قالدى، بۇنىڭدىن ئەجەبلەنمە.

شەرھ: بولغۇلۇق ئەنە شۇنداق بولدى، ئامرىقىم. ھالبۇكى، ئەمدى مەن سەككاكىينىڭ ئالدىدا فەرھادمۇ قالتىس ئاشىق ھېسابلانمايدۇ. چۈنكى، ئەگەر فەرھاد ئۆز شىرىنىنىڭ مۇھەببىتىدە، تاغ كەسكۈچى ئاشىق بولغان بولسا، مەن سەككاكىي سەن جان يارىمنىڭ ۋىسالىغا يېتىش يولىدا، جان كەسكۈچى ئاشىق بولىمەنكى، بۇ ھالدىن ھەرگىزمۇ تاڭ قالمىغىن!

ئىككىنچى. شائىر سەككاكىينىڭ « گۈل يۈزۈڭنى ئارزۇلاپ، يۈز ـ كۆزنى گۈلزار ئەيلەدى »

مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلدە بولسا، «گۈزەللىك، گۈزەللىككە ئىنتىلىش، كۆيۈپ قېلىش، بىراۋغا ئاشىق بولۇپ قېلىش» دېگەننىڭ زادى قانداق بولىدىغانلىقىنى گۈزەللىك ۋە پىداكارلىقنىڭ سىيماسى بولالايدىغان رېئال شەيئىلەرنىڭ ئەمەلىيىتى ئارقىلىق، ھەر كىمنى بولمىسۇن ئوخشاشلا، «ھەق ـ راست!» دېگۈزگىدەك قىلىپ تەسۋىرلىگەن. قېنى، قاراپ باقايلى:

1 ـ گۈل يۈزۈڭنى ئاززۇلاپ، يۈز كۆزنى ـ گۈلزار ئەيلەدى،
شەكەر ئەرنىڭنى تىلەپ جان، تەننى ئەفگار ئەيلەدى.

يېشىمى: گۈل سېنىڭ يۈزۈڭنىڭ ئاززۇسىدا، يۈز كۆزنى گۈلزار قىلدى؛ جان سېنىڭ شېكەر لېۋىڭنىڭ تىلىكىدە، تېنىنى مەجرۇھ قىلدى.

شەرھ: سەن گۈزەللىكتە تەڭداشسىزسەن، شۇڭا، ھەتتا گۈلمۇ سېنىڭ يۈزۈڭدەك، سېنىڭ رۇخسارىڭدەك گۈزەل بولۇش ئىستىكىدە پۈتۈن ۋۇجۇدىنى گۈلزار قىلدى؛ جان سېنىڭ شەكەردەك لەززەتلىك لېۋىڭنىڭ ۋىسالىغا يېتىش يولىدا پىداكارلىق قىلىمەن دەپ، مېيىپ بولۇپ كەتتى.

2 ـ ئايمۇدۇر ياخۇد يۈزۈڭ خۇرشىدى تابان، ئەي سەنەم،
بار ئانىڭتەك شۇئلەسى كۆزلەرنى پەيكار ئەيلەدى.

ئەي گۈزەل يار، يۈزۈڭنىڭ نۇرى كۆزلەرنى قاماشتۇردى، يۈزۈڭ ئايمۇ ياكى تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشمۇ؟

شەرھ: ئى، سەنەم قىز! سېنىڭ يۈزۈڭنى ئاي دېيىش كېرەكمۇ ياكى پارلاپ تۇرىدىغان قۇياش دېگەن دۇرۇسمۇ؟ بولمىسا، چېھرەڭنىڭ نۇرى كۆزلەرنى نېمانچىۋالا (نېمە ئۈنچە بار ئۇلۇر) قاماشتۇرىدۇ؟

3 ـ ئىلەتتى ئاغزىڭدىن ئوغۇرلاپ پىستە تارلىقنى، ئاڭا،
تۇز سۇيىن قۇيدىلار ئانچە، ئاندىن ئىقرار ئەيلەدى.

پىستە كىچىكلىكنى سېنىڭ ئېغىزىڭدىن ئوغۇرلىغان ئىكەن، ئۇنىڭغا بىر مۇنچە تۇز سۇيىنى قۇيغاندىن كېيىن، ئاندىن بۇنى ئىقرار قىلدى.

شەرھ: پىستىنى نېمىشقا ئۇ قەدەر كىچىك ۋە ئوماقتۇ دېسەك، ئەسلىدە ئۇ كىچىكلىكنى ۋە ئوماقلىقنى سېنىڭ ئاغزىڭدىن ئەندىزە ئېلىۋالغانىكەن. بۇنى «قانداق بىلدىڭ؟» دەپ قالمىغىن، بىز ئۇنى قورۇپ، بىر مۇنچە تۇز سۇيىنى قۇيۇۋېدۇق، ئاندىن ئاغزىنى ئېچىپ، زۇۋانغا كېلىپ، ئىقرار قىلدى.

4 ـ ئەي مەسىھادەم بەگىم، بىر دەم بىلە بەرگىل شىفا،
شىيۋە بىرلە كۆزلەرىڭ جانىمنى بىمار ئەيلەدى.

ئەي تىنىقلىرى ھايات بېغىشلىغۇچى خېنىم، سېنىڭ خۇلقۇڭ بىلەن كۆزلىرىڭ مېنى كېسەلچان قىلدى، « سۇف! » قىلىپ بىر دەم سېلىش بىلەن شىپالىق بەرگىن.

شەرھ: مەن ساڭا كۆيدۈم، ئىشق ـ مۇھەببەت ئوتۇڭدا پۇچىلاندىم، سېنىڭ يېقىشلىق خۇلقۇڭ بىلەن مەھلىيا قىلغۇچى كۆزلىرىڭ مېنى ئازابلاپ، كېسەل قىلىۋەتتى. بۇ ھالدا، ئى، تىنىقلىرى ئىنسانغا ھاياتلىق ـ تىرىكلىك بېغىشلىغۇچى خېنىم! خۇددى ئىيسا ئەلەيھىسسالام كەبى بىر «سۇف!» سالغىن ـ دە، ئاغرىقىمغا شىپالىق بەر ئەمدى!

5 ـ زاھىدىكىم كۆردى زۇلفۇڭ كۇفرىن، ئىماندىن كەچىپ،
بويىندا تەسبىھىنى بەلگە زۇننار ئەيلەدى.

قاپقارا چاچلىرىڭنى كۆرگەن زاھىت ئىماندىن كېچىپ، بويىندىكى تەسۋىسىنى بېلىگە باغلاپ، زۇننار قىلدى.

شەرھ: ئىشق ـ مۇھەببەت دېگەن قارشىلىق كۆرسەتكىلى بولمايدىغان ۋە شۇ قەدەر يامان بويسۇندۇرغۇچى بىر كۈچ ئىكەنكى، سېنىڭ قاپقارا چاچلىرىڭنى كۆرۈپ قالغان بىر پەرھىزكار سوپىمۇ، ئىسلامىي ئىماندىن كېچىپ، بويىندىكى تەسبىھىنى ئېلىپ، بېلىگە زۇننار قىلىپ تاقاپ، خىرىستىيانىي بولۇپ كېتىپتۇ ئەنە!

6 ـ كۆڭلۇم ئەمگەنمەس بەلى سەن نەچە ئاچىغ سۆزلەسەڭ،
چۇن ياراتىغدا ئوغان گۇل قۇڭشەسىن خار ئەيلەدى.

ھەر قانچە ئاچچىق سۆزلىسەڭمۇ، سېنىڭدىن كۆڭلۈم رەنجىمەيدۇ، چۈنكى ئالالاھ ئەزەلدىنلا گۇل تۇۋىدە تىكەن ياراتقان ـ دە.

شەرھ: سېنى سۆيگىنىم سۆيگەن، ساڭا كۆيگىنىم كۆيگەن، سەن ماڭا ھەر قانچە سوغۇق سۆزلىسەڭمۇ، ئاچچىقلانساڭمۇ، كۆڭلۈمگە ئالمايمەن. سېنىڭ ئاچچىق سۆزلىشىڭ تەبىئىي. چۈنكى، ئالالاھ گۈلنى ياراتقاندا، ئۇنىڭ تىكىنىنىمۇ بىللە ياراتقانىكەن. مەن سەن گۈلگە كۆيگەنىكەنمەن، سېنى ئۆزەمگە ئېستىكىدە بولغانىكەنمەن، بۇ ھالدا، سېنىڭ تىكىنىڭدىن ـ ئاچچىق گېپىڭدىن قورقمايمەن ـ دە!

7 ـ ئىشق ئىشىن سەككاكىي ئەۋۋەل بىلمەيىن ئاسان كۆرۈپ،
ئاخىرى ئۆز جانىنىڭ ئىشىنى دۇشۋار ئەيلەدى.

سەككاكىي ئىشق ـ مۇھەببەت ئىشىنى باشتا ئاسان چاغلاپ، ئاخىرىدا ئۆز جېنىنى مۇشكۇل ئەھۋالغا چۈشۈرۈپ قويدى.

شەرھ: ھەي،،، يەنە دېسەم، مەن سەككاكىي ئىشق ـ مۇھەببەت باغلاش ۋە كۆيۈش دېگەننىڭ بۇ قەدەر مۇشەققەتلىك ئەمگەك ئىكەنلىكىنى باشتا خىيالىمغىمۇ كەلتۈرمىگەنىكەنمەنكى، دەل ئاشۇ بىلمىسىزلىكىم مېنى ئاقىبەتتە مۇشۇنداق مۇشكۇل ئەھۋالغا چۈشۈرۈپ قويدى شۇ.

ئۈچىنچى. ئەمدى، شائىر نەۋبەتىينىڭ مەزكۇر چەھارگاھ مۇقامىنىڭ «سەنەم» بۆلىكىدە ئوقۇلىدىغان « چىقتى ناگاھ مەھۋەشى رەنگىنى گۈلنار ئەيلەگەچ » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلىدە، بىر ئۇيغۇر قىزىنىڭ نېقەدەر گۈزەل ئىكەنلىكى ۋە ئۇنىڭغا كۆيگەن يىگىتنىڭ قانداق بىر ھالەت ۋە ئىرادەتتە بولىۋاتقانلىقى قاتارلىق سۆيۈش ـ سۆيۈلۈش دېتاللىرى يارقىن ـ يېقىشلىق بىر پىچىمدە بايان قىلىنغانلىقى كۆرۈلىدۇ.

1 ـ چىقتى ناگاھ مەھۋەشى رەنگىنى گۈلنار ئەيلەگەچ،
ھەلقە ـ ھەلقە زۇلفىنى بوينىغا زۇننار ئەيلەگەچ.

يېشىمى: توساتتىن بىر ئايجامال ئانار گۈلىدەك كۆركەم ـ گۈزەل كىيىنگەن، بۇدرە چاچلىرىنى بوينىغا زۇننار قىلغان ھالدا چىقىپ كەلدى.

شەرھ: قاراپ تۇرسام، ئانار گۈلىدەك چىرايلىق ۋە يارىشىملىق كىيىنگەن بىر ئايجامال ئۇيغۇر قىزى بۇدرە چاچلىرىنى يەلكىسىدە ئويناتقان ھالدا چىقىپ كەلدى.

2 ـ ئىكى جادۇ كۆزلەرىگە ئەھلى ئالەم بەندەدۇر،
ئىسمى ئەئزەم ساچلارى بوينىدا تۇمار ئەيلەگەچ.

چاچلىرىنى بوينىغا ئىسمى ئەزەمدەك تۇمار قىلىۋالغان، سېھىر يېغىپ تۇرىدىغان ئىككى كۆزىگە جاھان ئەھلى قۇل بولىدۇ.

شەرھ: زەڭ سېلىپ (زېھىن سېلىپ) قارىدىم ۋە كۆردۈمكى، سېھىر ـ ھېكمەت يېغىپ تۇرىدىغان ئىككى كۆزى پۈتكۈل دۇنيا ئەھلىنى ئۆزىگە قۇل قىلغۇدەك دەرىجىدە چىرايلىق ئىدى؛ مۇقەددەس گۈزەللىك تاجىسى بولغان چاچلىرى بولسا، ئاپپاق بوينىغا خۇددى تۇماردەك ياراشقانىدى.

3 ـ مەن يەتىمگە بىر نەزەر قىلمادى ئول ماھ پەيكەرى،
خەلقىنىڭ بەدنامىدىن، مەندىن يامان ئار ئەيلەگەچ.

ئۇ ئاي سۈپەت گۈزەل خەلقىنىڭ بەدنامىغا قېلىشنى مەندىنمۇ بەك ئار ـ نومۇس ھېسابلىغاچ، مەن يېتىمغا نەزەر سېلىپمۇ قويمىدى.

شەرھ: شۇنچە تەلمۈرسەممۇ، ئۇ ئاي سۈپەت گۈزەل مەن يېتىمچىگە قاراپمۇ قويمىدى مىڭ ئەپسۇس. قارىغاندا، ئۇ خەقلەرنىڭ سۆز ـ چۆچەكىگە قېلىشنى مەندىنمۇ بەك نومۇسلۇق ئىش ھېسابلايدىغان ئوخشايدۇ.

4 ـ پىستە ئاغزىنىڭ ئىچىدە تىشلەرى دۇردانەدۇر،
سۆزلەرى قەندىن لەزىز، شىرىن گۇفتار ئەيلەگەچ.

پىستىدەك ئاغزىدىكى چىشلىرى گويا مەرۋايىتقا ئوخشايدۇ: ئۇنىڭ سۆزلىرى شىرىنلىكتە قەندىنمۇ لەززەتلىك.

شەرھ: ھەي. . . ، ئۇ ئۆتۈپ كەتتى، ئەمما سىيماسى كۆز ئالدىمدا قېتىپلا قالدى: ئۇنىڭ ئاغزى پىستىدەك كىچىك ئىدى؛ چىشلىرى ئاپئاق مەرۋايىتنىڭ دانىسىدەك ئىدى: ئاۋازى تولىمۇ يېقىملىق، گەپ ـ سۆزلىرى قەندەك تاتلىق تۇيۇلاتتى كىشىگە.

5 ـ ئاتتى مىژگان ئوقلارىن ئىكى قاراقچى كۆزلەرى،
بولدى بۇ جىسمىم زەئىف، باغرىمنى ئەفگار ئەيلەگەچ.

يېشىمى: ئىككى قاراقچى كۆزى كىرپىك ئوقلىرىنى ئاتقانىدى، دەل يۈرىكىمگە تېگىپ يارىدار قىلغاچ ، جىسمىم زەئىپلەشتى.

شەرھ: شۇ چاغدا، ئۇنىڭ جان ئالغۇچى كۆزلىرى «لەپ ـ لەپ!» قاراپ، كىرپىك ئوقلىرىنى ھەر تەرەپكە ئاتقانىدى، ئۇ ئوق كېلىپ دەل يۈرىكىمگە تەگدى ـ دە، شۇ ئان پۈت ـ قولۇمدا جان قالمىدى.

6 ـ ناگاھان كۆردۈم تۈشۈمدە ئاي يۈزىنىڭ شەۋقىنى،
ئول زەمان يانىمدا يوق، ئۇيقۇمنى بىدار ئەيلەگەچ.

چۈشۈمدە ئاي يۈزىنىڭ خۇشاللىق يېغىپ تۇرغان ھالىتىنى كۆرگەنىدىم، دەرھال ئويغىنىپ قارىسام، ئۇ يېنىمدا يوق.

شەرھ: شۇنداق، مەن ئۇنىڭغا كۆيۈپ قالدىم. ئۇنىڭ جۇلالىق چېھرىسى پات ـ پات چۈشۈمگە كىرىپ قالىدۇ. مەن ئۇنى چۈشۈمدە كۆرگەن ھامان ئۇيقۇدىن ئويغىنىپ كېتىمەن ـ دە، قارىسام يېنىمدا يوق بولۇپ چىقىدۇ.

7 ـ نەۋبەتىيكىم يار كويىدا مۇجاۋىر بولدىكىم،
مالىنى ھەم باشىنى، جانىنى ئىسار ئەيلەگەچ.

نەۋبەتىي يارنىڭ كوچىسىدا ماكان تۇتۇپ، ئۇنىڭغا مال ـ مۈلكى، بېشى ۋە جېنىنى چاچقۇ قىلدى.

شەرھ: شۇڭا، مەن نەۋبەتىي ئەمدى ئۇنىڭ كوچىسىغا ماكانلاشتىم. قەتئىي نىيەتكە كەلدىمكى، ئۇنىڭ ۋىسالىغا يەتمىگىچە بولدى قىلمايمەن. مېلىمنىلا ئەمەس، جېنىمنىمۇ ئۇنىڭ ۋىسالىغا يېتىش يولىغا سەدىقە قىلدىم زادى!

تۇرتىنچى. شائىر نەۋبەتىينىڭ مەزكۇر چەھارگاھ مۇقامىنىڭ «كىچىك سەلىقە» بۆلىكىگە بېرىلگەن « يارنىڭ كويىدا مەن دىۋانە بولدۇم ئاقىبەت » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلىدە بولسا، گۈزەل بىر قىزغا چىندىن ئاشىق بولغاندا ئىشنىڭ قانداق ئاقىبەت بىلەن نەتىجىلىنىدىغانلىقى دۇر دانىلىرىگە ئوخشايدىغان بېجىرىم سۆزلەر بىلەن بايان قىلىنغاندۇر. مەسىلەن:

1 ـ يارنىڭ كويىدا مەن دىۋانە بولدۇم ئاقىبەت،
خەلق ئاراسىدىن چىقىپ بىيگانە بولدۇم ئاقىبەت.

يېشىمى: يارنىڭ كوچىسىدا ئاخىر ساراڭ بولۇپ قالدىم. جامائەتچىلىكتىن ئايرىلىپ قالدىم، ئەلدىن ياتلىشىپ كەتتىم.

شەرھ: بىر قىزغا كۆيۈۋېدىم، ئۇنىڭ كوچىسىنى چۆرگىلەپلا يۈرۈپ، ئاقىبەتتە ساراڭ بولۇپ كەتتىم. ساراڭ بولۇپ قالغاچ، ئەسلىدىكى نورمال جامائېتىمدىن ئايرىلىپ قالدىم، جامائەت مېنى «ھۇ ساراڭ» دەپ ئارىغا ئالمايدىغان بولۇپ كەتتى، خەلقتىن ياتلىشىپ كەتتىم.

2 ـ كەلمەگەي ئالەمگە سەندەك مەھۋەشى، ئى نازەنىن،
ئىشتىياقىڭ كەيفىدە مەستانە بولدۇم ئاقىبەت.

سەندەك بىر گۈزەل دۇنياغا يەنە كەلمىسە كېرەك. ئەي نازىنىن، ئىشتىياقىڭ خۇمارىدا ئاقىۋەت مەستانە بولدۇم.

شەرھ: بىراق، ئى، مېنى كۆيدۈرگەن نازىنىن قىز! راستىمنى ئېيتسام، سەن شۇ قەدەر چىرايلىقسەنكى، «سەندەك گۈزەلدىن يەنە بىرسى بۇ دۇنياغا قايتا كەلمىسە كېرەك» دەپ ئويلايمەن. شۇنىڭ ئۈچۈن، مەن سېنىڭ ئىشتىياقىڭ، سېغىنىدۇرۇشۇڭ نەتىجىسىدە، ئاقىۋەت مەستخۇش بولۇپ كەتتىم.

3 ـ ئەلگە ئىشرەت باغىدا خۇررەملىقۇ دىلشادلىق،
مەن غەرىبىڭ غەم بىلە ھەمخانە بولدۇم ئاقىبەت.

كىشىلەرگە ئىشرەت بېغىدا شات ـ خوراملىق يار بولسا، مەن غېرىبىڭ ئاخىرى غەمگە ھەمدەم ـ ھەمماكان بولدۇم.

شەرھ: شۇ تاپتا، باشقا خەقلەر ئەيش ـ ئىشرەت بېغىدا، شاد ـ خۇراملىقنىڭ پەيزىنى سۈرۈۋاتىدۇ. مەن ساڭا كۆيگەن غېرىپ بىچارە بولسام، ئاقىۋەتتە غەم ـ غۇسسە بىلەن قوشنا بولۇپ ئولتۇردۇم مانا.

4 ـ بىر زەمان يوقتۇر ماڭا ئارام ئىلە سەبرۇ قەرار،

ئاي يۈزۈڭنىڭ شەمئىغە پەرۋانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئاي يۈزۈڭنىڭ چىرىغىغا ئاخىر پەرۋانە بولدۇم، ماڭا ئەمدى بىر دەممۇ ئاراملىق يوق، سەۋر ـ تاقىتىم تۈگىدى.

شەرھ: مەن ئۇچۇن ئېلىپ ئېيتقاندا، سەۋر ـ تاقەت، ئارامخۇدالىق دېگەنلەر تۈگىدى شۇ تۇرۇقتا. ئاي يۈزۈڭدىن ئىبارەت شام ـ چىراغقا پەرۋانە بولۇپ ئۆزۈمنى ئۇرۇشتىن باشقا يول قالمىدى ئاخىر.

5 ـ ئىكى شەھلا كۆزلەرىڭ كۆڭلۈم قۇشىنى قىلدى سەيد،

چۇغز يەڭلىغ مەسكەنى ۋىيرانە بولدۇم ئاقىبەت.

شەھلا كۆزلىرىڭ كۆڭلۈم قۇشىنى ئوۋلاپ كەتتى، مەن ئەمدى ھوقۇشقا ئوخشاش ۋەيرانىغا ماكانلاشتىم.

شەرھ: شۇ كۆيۈشتە، شەھلا كۆزلىرىڭ كۆڭلۈم قۇشىنى ئوۋلاپ كەتكەنىدى. شۇ ۋەجدىن، مەن مۇشۇكياپىلىقى ـ ھوقۇشقا ئوخشاش خارابىيلىققا ماكانلاشتىم ئاخىر مانا.

6 ـ ئەي يارانلار، يارنىڭ ۋەسلى مەنى قىلدى خۇمار،

مۇتتەسىل ئاستانەئى مەيخانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي دوستلار، مېنى يار ۋەسلى خۇمار قىلدى. ئاخىرى مەيخانا بوسۇغىسىغا ماكانلاشتىم.

شەرھ: ئى، ئاغىنىلەر! مەندەك بۇ ھالغا قالغاندا، يارنىڭ ۋىسالىغا يېتىش ئىستىكى ئىنساننى ھەمىشە خۇمار قىلىدىغان گەپكەن. شۇ سەۋەبتىن، مەن شۇ تۇرۇقتا، مەيخانىنىڭ بوسۇغىسىدىن نېرى كېتەلمەيدىغان بولۇپ قالدىم ئاقىۋەت.

7 ـ ساقىيا، مەي تۇت ماڭا جامى مۇھەببەت تولدۇرۇپ،

نەۋبەتىيكىم تەشنەلەب رىندانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي ساقىي، مەن نەۋبەتىي ئاقىۋەت ئىشق ئوتىدا چاڭقىغان بىر باتۇرغا ئايلاندىم. مۇھەببەت قەدەھىنى تولدۇرۇپ ماڭا مەي تۇت!

شەرھ: بۇ ئەھۋالغا قالغاندا مەن نېمىمۇ قىلالايمەن ئەمدى ـ ھە؟ ئى، ساقىي! ئاقىۋەت مەن مۇشۇنداق «ئىشق شارابى ئىچسەم» دەپ لېۋى قۇرۇپلا تۇرىدىغان بىر تەلۋىگە ئايلىنىپ قالدىم. ماڭا ئەمدى مۇھەببەت شارابىنى لىق تولدۇرۇپ قۇيۇپ بەرسەڭلا بولىدۇ، خالاس!

روشەنكى، ئۇيغۇر چەھارگاھ مۇقامىدا ئوقۇلۇپ كەلگەن غەزەللەر ئىچىدە، مەيلى سەككاكىينىڭ بولسۇن ۋە مەيلى نەۋبەتىينىڭ بولسۇن، ئىنسان ھاياتىدىكى ئۆلمەس ماۋزۇ ئىشق ـ مۇھەببەت لىرىكىسى ئۇيغۇر تىلى ئىستىلىستىكىسى بىلەن تويۇندۇرۇلغان پاساھەتتە ۋايىغا يەتكۈزۈپ ئىپادىلەنگەن ئۆرنەك نەزمىلەر ھېسابلىنىدۇ.

# چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

## تەلقىنلىق مۇلاھىزە

چەھارگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە، شېئىرىي جۈملىلەرنىڭ ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە، مۇنداق مۇلاھىزە يۈرگۈزۈشىمىز مۇمكىن:

كۆرۈپ گۈلتەك يۈزۈڭ رەڭگىن كۆزدىن يۈز چەمەن بولدى،
ئەقىق ئەرنىڭنى كۆرگەلى كۆزۈ ھالى يەمەن بولدى.

ئە. يېشىم:

گۈل يۈزۈڭنى كۆرگەندە كۆز ئالدىمدا يۈز چىمەننىڭ گۈزەللىكى نامايان بولدى، ھېقىقتەك لېۋىڭنى كۆرگەندىن بېرى كۆزۈم يەمەن [ دېڭىزى ] گە ئوخشاپ قالدى. ( 4- توم، يېشىم قىسمى، 41- بەت )

ت: گۈل يۈزۈڭنى كۆرگەندە، كۆز يېشىمدىن يۈز چىمەن بىنا بولدى ( ناھايىتى يىغلاپ كەتتىم )؛ ھېقىقتەك لېۋىڭنى كۆرگەندىن بۇيان، كۆزۈم يەمەننىڭ ھالىغا ( ئەڭ ئوسال ئەھۋالغا ) قالدى.
تۈزەتمە بېرىشتىكى سەۋەب (ت.س ):

شەرق كلاسسىك ئەدەبىياتىدا مۇنداق بىر رىۋايەت بار: ۋاپات بولغىنىغا مىڭ يىل بولغان بىر ئىنسان ئاللاھنىڭ ئىنايىتى بىلەن قايتا تىرىلىپتۇ. ئۇ بىر ئەنقا قۇشىغا مىنىپ جاھاننى سەير قىلىپتۇ. ئۇ مىڭ يىلدىن بۇيان دۇنيادا بولغان ئۆزگىرىشلەرنى كۆرۈپ ھەيران - ھەس قاپتۇ-دە، ئەنقا قۇشىدىن « بۇ قەيەر، بۇ قەيەر؟ » دەپ، توختىماي سوراپتۇ. ئەمما يەمەن دىيارىنىڭ ئۈستىگە كەلگەندە، ئۇ: « بولدى دېمەيلا قوي، مەن تونۇدۇم، بۇ يەر يەمەندۇر! » دەپتۇ. دېمەك، « يەمەننىڭ ھالى » كلاسسىك شەرق ئەدەبىياتىدا، ئەڭ ئوسال تۈرۈق، ئەڭ ناچار ئەھۋالغا كىنايىدۇر.

تۈن ئاقشام تولغانۇ سۈنبۈل بىكىن زۈلفۈڭدىن ئاھ ئۇردۇم،
ھەۋانى غالىيە تۈتتى جەھان مۈشكى خوتەن بولدى.

ئە. يېشىم:

تۈن - ئاخشام تولغىنىپ تۇرغان چېچىڭنى كۆرۈپ ئاھ ئۇرغانىدىم، گوياكى ھاۋانى ئىس- تۈتەك قاپلاپ، جاھان خوتەن ئىپارىغا تولغاندەك بولدى. ( يۇ. ئە. 41ب )

ت: تۈنۈگۈن ئاخشام، تولغىنىپ تۇرغان چېچىڭنى ئەسلەپ، « ئاھ » ئۇرغانىدىم، ھاۋانى ئىس- تۈتەك قاپلاپ، جاھان خۇددى خوتەن ئىپارىدەك قاپقارا بولۇپ كەتتى.

ت.س: "مۈشك" نىڭ مەنىسى "ئىپار" دۇر. ئىپار بولسا، قارا رەڭلىك، قارا بولغاندىمۇ، تۇم قارا، قاپقارا ئەمما تولىمۇ خۇشبۇي ماددىدۇر. مەزكۇر بېيىتتىكى "مۈشكى خوتەن" ھاۋانىڭ ئىس- تۈتەك قاپلاپ، قاپقارا بولۇپ كەتكەنلىكىگە كىنايىدۇر. شۇڭا، " ھەۋانى غالىيە تۈتتى جەھان مۈشكى خوتەن بولدى" دېگەن مىسرانى " ھاۋانى ئىس- تۈتەك قاپلاپ، جاھان خوتەن ئىپارىغا (خۇشبۇيلۇققا)تولغاندەك بولدى " دەپ تەرجىمە قىلىشنى پۈتۈنلەي خاتا دەيمىز.

قىلىپ رەئنا قەددىڭ يادىن سەھەردە ئانچە يىغلادىم،
كۆزۈمنىڭ جويبارى ئىچرە سەرۋى نارۋەن بولدى.

ئە. يېشىم:
گۈزەل قامىتىڭنى ئويلاپ سەھەردە شۇنچىلىك يىغلىدىمكى، كۆزۈمنىڭ دەرياسى ئىچىدە سەرۋى نارۋەن دەرىخىگە ئايلاندى. ( يۇ. ئە 41ب )
ت: گۈزەل قامىتىڭنى ئەسلەپ، سەھەردە شۇنچىلىك قاتتىق يىغلىدىمكى، كۆزۈم دەرياسىنىڭ بويىدا، سەرۋى نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كەتتى.
ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدىكى "كۆزۈمنىڭ دەرياسى ئىچىدە سەرۋى نارۋەن دەرىخىگە ئايلاندى" دېگەن جۈملە تولىمۇ مەنتىقىسىز بولۇپ قالغان. ئۇنى پەقەت " كۆزۈم دەرياسىنىڭ بويىدا، سەرۋى نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كەتتى " دېيىشلا مەنتىقە ۋە تىل ئىستىلىستىكىسىغا ئۇيغۇن بولىدۇ.

سەبا زۇلفۇڭنى تاغىتتى مەگەر ھالى خەيالىمدا،
يازىلدى ئەجدىھا بولدى، ئورالدى ئەھرەمەن بولدى.

ئە. يېشىم:
تاڭ شامىلى چېچىڭنى يەلپۈپ ئۆتتى، ماڭا ئۇنىڭ يېيىلغان ھالى ئەجدىھادەك، ئۆرۈلگىنى ئەھرىمەندەك بولۇپ تۇيۇلدى ( يۇ. ئە )
ت: تاڭ شامىلى چېچىڭنى يەلپۈپ توزغاتقانىدى، ھالىي خىيالىمدا، ئۇنىڭ يېيىلغان تۇرۇقى ماڭا خۇددى ئەجدىھادەك ئۆزۈن، تۇرۇلگەندىكى ھالىتى بولسا، پاكار دوغىلاق دىۋە ئەھرىمەندەك تۇم-يوغان بولۇپ كۆرۈندى.

يوق ئاغىزدىن نۇكتە ئايتۇر مەھۋەشىمدەك بولماغاي،
گەر قۇياش ھەر زەررەسىدىن بىر مەسىيھا ئەيلەسە.

ئە. يېشىم:
مېنىڭ گۈزىلىمدەك يېقىملىق سۆزلەيدىغان ھېچكىم يوق، ئەگەر قۇياش ئۆزىنىڭ ھەر بىر زەررىچىسىنى ھايات بېغىشلىغۇچى ئىيساغا ئايلاندۇرغان تەقدىردىمۇ، ئۇ يەنە سېنىڭچىلىك بولالمايدۇ. ( يۇ. ئە. 43ب )
ت: ئەگەر قۇياش ئۆزىنىڭ ھەر بىر زەررىچىسىنى ھايات بېغىشلىغۇچى ئىيساغا ئايلاندۇرغان تەقدىردىمۇ، ئۇ يەنىلا مېنىڭ ئۇ ئويماقتەك كىچىككىنە ئېغىزىدىن بال تېمىتىپ سۆزلەيدىغان گۈزىلىمگە يېتەلمەيدۇ.

ۋاھكىم كۆكسۇم شىكافىدىن ئۇلۇسقا بولدى فەھم
ئىشق ئوتى باغرىمغا قويغان داغى پىنھان ئاقىبەت.

ئە. يېشىم:
ئاھ، كۆكسۇمدىكى تۆشۈكلەرنى كۆرگەن كىشىلەر ئىشق ئوتىنىڭ باغرىمغا سالغان يوشۇرۇن يارىلىرىنى سېزىۋالدى. ( يۇ. ئە 44ب )
ت: ئاھ، كۆكسۇمدىكى تۆشۈكلەرنى كۆرگەن كىشىلەر ئۇنىڭ ئەمەلىيەتتە، ئىشق ئوتىنىڭ

يۈرىكىمدە پەيدا قىلغان يوشۇرۇن يارىلىرى ئىكەنلىكىنى سېزىۋالدى.

گەر بۇدۇر كافىر كۆزۈ زۇننار زۇلفى ئەي فەقىھ،
بولغۇدەكمەن دەير ئارا مەستۇ پەرىشان ئاقىبەت.

ئە. يېشىم:
ئەي ئاخۇنۇم، ئۇنىڭ كاپىر كۆزى بىلەن چېچىنىڭ زۇننارى مۇشۇنداق بولىدىغان بولسا، مەن ئاخىر بۇتخانىغا كىرىپ، غەمكىن مەستكە ئايلىنىدىغان ئوخشايمەن. ( يۇ. ئە. 44ب )
ت: ئەي ئاخۇنۇم، ئۇنىڭ قاپقارا كۆزى بىلەن زۇننار چېچى مۇشۇنداق مەھلىيا قىلارلىق بولىدىغان بولسا، مەن ئاخىر قاۋاقخانىلاردا، مەست ۋە پەرىشان ئۆتىدىغان ئوخشايمەن.

ئەي نەۋائىي دەۋلەتى باقىي تىلەرسەن ۋەسلىدىن،
ئانى كەسب ئەتمەك فەنا بولماي نە ئىمكان ئاقىبەت.

ئە. يېشىم:
ئەي نەۋائىي، ۋىسالدىن مەڭگۈلۈك دۆلەت تاپماقچى بولساڭ، ئۆزلۈكىنى يوق قىلماي تۇرۇپ، ئۇنىڭغا ئېرىشىش مۇمكىنمۇ، ئاخىر؟ ( يۇ. ئە. 44ب )
ت: ئەي نەۋائىي، ئۇنىڭ ۋىسالىدىن مەڭگۈلۈك دۆلەتكە ئېرىشمەكچى بولىۋاتسەن، ئەمما ئۆزلۈكنى يوق قىلماي تۇرۇپ، ئۇنىڭغا ئېرىشىش مۇمكىنمۇ، ئاخىر؟

نەۋائىي كەبى ھىجراندىن بۇ ئاقشام ئۆلدۇم ئەفغاندىن،
غەمىم يوق بولسا يۈز جاندىن يەتىپ گەر كەلسە جانانىم.

ئە. يېشىم:
بۇ كېچە، نەۋائىغا ئوخشاش پىغان بىلەن ئۆلدۇم، ئەگەر جانانىم كەلسە، يۈز جېنىم بولسىمۇ بەرسەم مەيلى ئىدى. ( يۇ. ئە. 45ب )
ت: مەن نەۋائىي بۇ ھىجران ئاخشىمىدا، پىغان ئىچىدە ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. ئەگەر شۇ تاپتا جانانىم كېلىپ قالسا، بىر ئەمەس يۈز جېنىم بولسىمۇ، بەرسەم مەيلى ئىدى.

زەھرە يارىلۇر دەردى فىراقىندا كۆڭۈلدىن،
ئاھىكى چىقار ئوق كەبى يارىم كەچەلەردە.

ئە. يېشىم:
پىراقىڭ دەردى تۇپەيلى كېچىلىرى كۆڭلۈمدىن ئوقتەك ئېتىلىپ چىققان ئاھىمنى ئاڭلىغانلارنىڭ ئۆتى يېرىلىدۇ. ( يۇ. ئە. 46ب )
ت: تۈن نىسپىلىرىدا، جۇدالىقنىڭ دەردىدىن يۈرىكىمدىن ئوقتەك ئېتىلىپ چىققان ئاھىم ئۆتىنى يېرىۋەتكىدەك قىلىۋاتىدۇ.

چىقتى ناگاھ مەھۋەشى رەڭگىنى گۈلنار ئەيلەگەچ،
ھەلقە- ھەلقە زۇلفىنى بويىنىغا زۇننار ئەيلەگەچ.

ئە. يېشىم:
ئۇ گۈزەل قىزىل رەڭگە كىرىپ، ھالقا- ھالقا چاچلىرىنى بويىنىغا زۇننار قىلغان ھالدا چىقتى.

( يۇ. ئە. 47ب )

ت: توساتتىن بىر ئايجامال ئانار گۈلىدەك كۆركەم كىيىنگەن، بۇدرە چاچلىرىنى بويىنىغا زۇننار قىلغان ھالدا چىقىپ كەلدى.

مەن يەتىمگە بىر نەزەر قىلمادى ئول ماھ پەيكەرى،
خەلقىنىڭ بەدنامىدىن مەندىن يامان ئار ئەيلەگەچ.

ئە. يېشىم:

ئۇ ئاي سۈپەت گۈزەل مەندىن ۋە خەلقىنىڭ بەدنامىغا قېلىشىدىن ئار- نومۇس قىلىپ، مەن يېتىمگە بىر قاراپمۇ قويمىدى. ( يۇ. ئە.) ت: ئۇ ئاي سۈپەت گۈزەل خەقنىڭ بەدنامىغا قېلىشنى مەندىنمۇ بەك ئار- نومۇس ھېسابلىغاچ، مەن يېتىمغا بىر نەزەر سېلىپمۇ قويمىدى.

ئىشقىڭ مەيىگە پۇر بولدى جىسمىم،
ھەم ساقىي ھەم مەي پەيمانە بولدۇم.

ئە. يېشىم:

جىسمىم ئىشقىڭ شارابىغا تولدى، ساقىمۇ بولدۇم، مەيمۇ بولدۇم، قەدەھمۇ بولدۇم. ( يۇ. ئە. 48ب )

ت: ۋۇجۇدۇم ئىشقىڭ شارابىغا پۈركەندى، شۇ تاپتا، ئۆزۈم ھەم ساقىي، ھەم مەي، ھەم قەدەھ بولدۇم.

بولدۇم فەنا مەن تۇفراق ئىچىدە،
بىر دانە ئەردىم مىڭ دانە بولدۇم.

ئە. يېشىم:

تۇپراق ئىچىدە ئۆزۈمنى يوقاتتىم، بىر دانە دان ئىدىم، مىڭ دانە بولدۇم. ( يۇ. ئە. 48ب )

ت: تۇپراققا كۆمۈلدۇم، بىر دانە دان ئىدىم، مىڭ دانە بولدۇم.

ساقىيا مەي تۇت ماڭا جامى مۇھەببەت تولدۇرۇپ،
نەۋبەتىكىم تەشنەلەب رىندانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئە. يېشىم:

ئەي ساقى، نەۋبەتى تەشنالىقتىن ئاخىر تەلۋىگە ئايلاندى، ئەمدى ئۇنىڭغا مۇھەببەت جامىنى لىق تولدۇرۇپ مەي تۇت! ( يۇ. ئە. 50ب )

ت: ئەي ساقىي، مەن نەۋبەتىي ئاقىۋەت ئىشق ئوتىدا چاڭقىغان باتۇرغا ئايلاندىم، مۇھەببەت جامىنى تولدۇرۇپ ماڭا مەي تۇتقىن.

بولۇپسەن كۆپ چەمەن گۈللارىغا مەغرۇر ئەي بۇلبۇل،
تەگەر بادى خەزان ئاخىر نە قىلغۇڭ ئىئتىماد ئەيلەپ.

ئە. يېشىم:

ئەي بۇلبۇل، چىمەننىڭ گۈللىرىگە كۆپ مەغرۇرلانما، كۈز شامىلى ئاخىر ئۇنى خازان قىلىدۇ، ئۇنىڭغا ئىشىنىپ نېمە قىلىسەن؟ ( يۇ. ئە. 50ب )

ت: ئەي بۇلبۇل، چىمەنىنىڭ گۈللىرى بىلەن كۆپ مەغرۇرلىنىدىكەنسەن، كۈز شامىلى ئاخىر ئۇنى خازان قىلىدۇ، ئۇنىڭغا ئىشىنىپ نېمە قىلىسەن؟

تۇرارغا ئابىدا بىر كۇنجى غۇربەت ئالەم ئەھلىدىن،
چىق ئەمدى تەرك ئەتىپ ھىرسۇ ھەۋانى خەيرباد ئەيلەپ.

ئە. يېشىم:

ئەي ئابىد، بىر غۇربەت بۇلۇڭىدا ماكان تۇتماقچى بولساڭ، ئەمدى ئالەم ئەھلى ئىچىدىن ھېرىسمەنلىك ۋە ھاۋايۇ ھەۋەسنى تەرك ئېتىپ چىققىن. ( يۇ. ئە. 51ب )

ت: ئەي ئابىدي، بىر غۇربەت بۇلۇڭىغا ماكانلىشىپ قالاي دېسەڭ، ھېرىسمەنلىك ۋە ھاۋايۇ ھەۋەسنى تەرك ئېتىپ، ئالەم ئەھلى ئىچىدىن چىقىپ كەت.

سەير ئۈچۈن كىرسە گۈلىستان ئىچرە ئول سەرۋى رەۋان،
بەندە ئولسۇن سەرۋى ئازاد ئول قەددى رەفتارغا.

ئە. يېشىم:

ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزەل سەيلە قىلغىلى گۈلىستانغا كىرگىنىدە ئۆسۈۋاتقان سەرۋى ئۇنىڭ يۇرۇۋاتقان بويلىرىغا قۇل بولسۇن. ( يۇ. ئە. 52ب )

ت: ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزەل سەيلە قىلغىلى گۈلىستانغا كىرسە، سەرۋى دەرىخى ئۇنىڭ كېلىشكەن بوي- تۇرۇقىغا قۇل بولسۇن.

ئول خىرامان سەرۋى گۈلنار قىلسا گەر مەيلى چەمەن،
سەرۋ ئاياغىغا يىقىلىپكىم ۋەلى گۈل سىندۇرۇر.

ئە. يېشىم:

ئۇ گۈل يۈزلۈك سەرۋى خىرامانىدەك يۈرۈپ، چىمەنزارلىققا كىرسە، سەرۋى ئۇنىڭ ئايىغىغا يىقىلىدۇ، گۈل خىجالەتچىلىكتە قالىدۇ. ( يۇ. ئە. 53ب )

ت: ئۇ ئانار گۈلىدەك يار گۈزەل سەرۋىدەك بويى بىلەن لەرزان يۈرۈپ، چىمەنزارلىققا كىرىدىغان بولسا، سەرۋى دەرىخى ئۇنىڭ ئايىغىغا يىقىلىدۇ، ھەتتا گۈلمۇ خىجالەتچىلىكتە قالىدۇ.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى" ئول خىرامان سەرۋى گۈلنار قىلسا گەر مەيلى چەمەن " دېگەن مىسرا ئەگەر ئەسلىي يېشىمدىكىدەك " ئۇ گۈل يۈزلۈك سەرۋى خىرامانىدەك يۈرۈپ، چىمەنزارلىققا كىرسە " دېيىلگەندە، ئۇقۇم تولىمۇ تۇتۇق بولۇپ قالغاندىن باشقا، "سەرۋى خىرامان" بىرىكمىسى تەرجىمە قىلىنمىغىنى ئۈچۈن، تىلدىكى پاساھەتمۇ يوقاپ كەتكەنلىكى كۆرۈلىدۇ.

ئىلەتتى ئاغزىڭدىن ئوغۇرلاپ پىستە تارلىقنى ئاڭا،
تۈز سۇيىن قۇيدىلار ئانچە ئاندىن ئىقرار ئەيلەدى.

ئە. يېشىم:

پىستە ئېغىزىڭنىڭ كىچىكلىكىنى سېنىڭ ئېغىزىڭدىن ئوغۇرلىغان ئىكەن، ئۇنىڭغا كۆپلەپ تۇز سۇيىنى قۇيغاندىن كېيىن بۇ ئىشنى ئىقرار قىلدى. ( يۇ. ئە. 54ب )

ت: پىستە كىچىكلىكىنى سېنىڭ ئېغىزىڭدىن ئوغۇرلىغان ئىكەن، ئۇنىڭغا بىر مۇنچە تۇز سۇيىنى قۇيغاندىن كېيىن، ئاندىن بۇنى ئىقرار قىلدى.

ت.س: پىستە ناھايىتىمۇ كىچىك بىر خىل مېۋە. بەدىئىي ئەدەبىياتتا مەشۇقنىڭ ئېغىزىنى كىچىكلىكتە پىستىگە ئوخشىتىپ ئەركىلىتىش ئادىتى بار. مەزكۇر بېيىتتىكى " ئىلەتتى ئاغزىڭدىن ئوغۇرلاپ پىستە تارلىقنى " جۈملىسىمۇ ئېنىق ھالدا، " پىستە ئۆزىنىڭ كىچىكلىكىنى سېنىڭ ئېغىزىڭدىن ئوغۇرلىۋالغان ئىكەن " دېگەن ئۇقۇم چىقىپلا تۇرىدۇ. ئۇنىڭ " پىستە ئېغىزىنىڭ كىچىكلىكىنى " قىلىپ قويۇلۇشى تۈپتىن خاتا بولغاندۇر.

ئەي مەسىيھادەم بەگىم بىر دەم بىلە بەرگىل شىفا،
شىۋە بىرلە كۆزلەرىڭ جانىمنى بىمار ئەيلەدى.

ئە. يېشىم:

ئەي تىنىقلىرى ھايات بېغىشلىغۇچى گۈزىلىم، سېنىڭ خۇلقۇڭ بىلەن كۆزلىرىڭ مېنى كېسەلچان قىلدى، بىر دەم سېلىش بىلەن شىپالىق بەرگىن. ( يۇ. ئە. 54ب )

ت: ئەي، تىنىقلىرى ھايات بېغىشلىغۇچى خېنىم، سېنىڭ خۇلقۇڭ بىلەن كۆزلىرىڭ مېنى كېسەلچان قىلىۋەتتى، « سۇف! » قىلىپ بىر دەم سېلىش بىلەن، شىپالىق بەرگىن.

ت.س: " بەگىم " سۆزى چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، پادىشاھنىڭ قىزلىرى ۋە ئاياللىرى قاتارلىق يۇقىرى تەبىقە ئايىملىرىنىڭ ئىسىملىرى ئاخىرىغا قوشۇلۇپ كەلگەندە، ئېنىق ۋە ئىزچىل ھالدا، " خېنىم " ئۇقۇمىنى ئاڭلىتىدۇ. مەسىلەن، قۇتلۇق نىگار بەگىم، زىلەيخا بەگىم، رۇقىيە بەگىم...دېگەنلەرگە ئوخشاش. شۇڭا، ئۇنىڭ مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، " گۈزىلىم " دەپ تەرجىمە قىلىنىشى دۇرۇس بولمىغان.

# بەشىنچى باب

# پەنجگاھ مۇقامىنىڭ تېكىستى

( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

## چوڭ نەغمە

### مۇقەددىمە

1 ـ جۇنۇن دەشتىدە بىزنى بىر گۇرۇھ ئاۋارەلەر دەرلەر،
مۇغىيلان خار ـ خارىدىن ئاياغى يارەلەر دەرلەر.
كىشىلەر بىزنى « يانتاق تىكەنلىرىدىن ئايىغى يارىلانغان، جۇنۇن ( مەجنۇنلۇق، ساراڭلىق )
چۆلىدە يۈرىدىغان بىر توپ سەرگەردانلار » دەيدۇ.

2 ـ بەلا ياغىسا باشىمىزغا دەم ئالماي دەۋرى گەردۇندىن،
رىزا بەرگەن قەزاغا ئاشىقى بىچارەلەر دەرلەر.
ئايلانغۇچى پەلەكتىن بېشىمىزغا توختىماي بالايىئاپەت ياغسا: « قازاغا رازىلىق بەرگەن
( تەقدىرگە بويۇن سۇنغان) بىچارە ئاشىقلار » دەيدۇ.

3 ـ كۆرۈپ مەيخانە ئىشىكىدە غەزەلخانۇ گىرىبان چاك،
مۇغاننىڭ قىزىغە ئاشىق ياقا سەد پارەلەر دەرلەر.
مەيخانە ئىشىكى ئالدىدا، ياقىلىرىمىز يىرتىلغان ھالدا غەزەل ئوقۇۋاتقانلىقىمىزنى كۆرگەنلەر :
« مەيپۇرۇشنىڭ قىزىغا ئاشىق بولغان يىرتىق ياقىلار ( ۋەيرانىيلار ) » دەيدۇ.

4 ـ فەتىلە ساچلارىمىزنى،كۆرۈبان قاشلارىمىزنى،
قارا گۈن باشىدا بىر نەچە بەختى قارەلەر دەرلەر.
چىگىشلەشكەن چاچلىرىمىزنى، كىرلەشكەن قاشلىرىمىزنى كۆرگەنلەر بىزنى « بېشىغا قارا كۈن
چۈشكەن بىر نەچچە بەختى قارالار » دەيدۇ.

5 ـ سەرۇ سامانىمىزنى سورماغىل بىز بىنەۋالارنىڭ ،
فەلەك گەردىشلەرىدىن گۈنلەرى دۇشۋارەلەر دەرلەر.
بىز بىچارىلەرنىڭ ھال ـ كۈنىمىزنى سورىمايلا قوي، بىزنى « پەلەكنىڭ تەتۈرلىكىدىن كۈنى
دىشۋارچىلىقتا قالغانلار » دەيدۇ.

6 ـ سارىغ چىھرە بىلەن كاھى يۈزۈمگە گەر باقىپ ھەر دەم،
كى گۈلرۇخلار فىراقىدا خەزان رۇخسارەلەر دەرلەر.
ساماندەك سىرىق يۈزۈمگە بىر قاراپلا: «گۈلىيۈزلۈكلەرنىڭ پىراقىدا چىرايى سارغايغانلاردىن

ئىكەن» دەيدۇ.

7 ـ قاچانكىم ئاقبۇرۇت ئابىد قاشىغا بارغۇمىز،بىزنى ـ
قارا قاشلار قاشىدا دەر ـ بەدەر ئاۋارەلەر دەرلەر.
قاچانكى ئاقبۇرۇت موللامنىڭ قېشىغا بېرىپ قالساق، بىزنى « قارا قاشلار كويىدا ئىشكمۇ ئىشىك يۈرگەن سەرگەردانلار » دەيدۇ.

8 ـ كۆرۈپ ئەئزايىمىزنى زەخىلىك ئەھلى تەمەشا كىم.
پەرىلەر كويىدا ئاۋارەئى سەنگسارەلەر دەرلەر.
زەخىملىك ئەزايىبەدىنىمىزنى كۆرگەن تاماشىچىلار، بىزنى « پەرىلەر كوچىسىدا چالما ـ كېسەك قىلىنغان سەرگەردانلار » دەيدۇ.

9 ـ گەر ئىھسان قىلماسا دەرۋىشلەرگە ئەھلى نىئمەتلەر،
گەۋھەر خىرمەنلەرنى تۇدەئى سەنگخارەلەر دەرلەر.
ئەگەر نېمەت ئىگىلىرى دەرۋىشلەرگە خەير ـ ساخاۋەت قىلمىسا، ئۇلارنىڭ گۆھەردىن دۆۋىلەنگەن خامانلىرىنى « تاش دۆۋىسى » دەپ ھېسابلىسا بولىدۇ.

10 ـ باشىمىزدا كۆرۈپ نەشئە،قولىمىزدا كۆرۈپ ساغەر،
قۇتۇلغان يۈز جەھان غەمدىن نەچە مەيخارەلەر دەرلەر.
رۇخسارىمىزدىكى خۇش كەيپنى، قولىمىزدىكى قەدەھنى كۆرگەنلەر بىزنى « يۈز جاھانلىق غەمدىن قۇتۇلغان مەيخورلار » دەيدۇ.

11 ـ ئەرۇر مەشھۇرىي ئانداغ قەۋمدىن زەخمەلەرىن كۆرگەچ،
زەمانە تاشلارىدىن نەچە كۆكسى پارەلەر دەرلەر.
ـ مەشھۇرىي.
مەشھۇرىي شۇنداق قەۋمدىنكى، ئۇنىڭ جاراھەتلىرىنى كۆرگەنلەر « بۇ كىشى زامان تاشلىرى زەربىسىدىن باغرى پارە ـ پارە بولغانلاردىن ئىكەن » دەيدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v — — — v — — — v — — — v — — —

**تەئەززە**

1 ـ سۇبھى دەمدە ئاچتى خەممارى ئىشىك مەيخانەغە،
بۇق ـ بۇق ئاۋازى سۇراھى جان بەرۇر مەستانەغە.
بىر مەيپۇرۇش تاڭ پەيتىدە، مەيخانىنىڭ ئىشىكىنى ئاچتى، ئىدىشتىن تۆكۈلگەن مەينىڭ

بولدۇقلىغان ئاۋازىنى ئاڭلىغان مەستانىلەرگە جان كىردى.

2 ـ مەن يىراقدىن بەزمەغە كەلدىمكى ئاخىرراقدا،
ساقىيا، قوپ، مەينى پۇر ئەيلەكى بۇ پەيمانەغە.
مەن بەزمىگە يىراقتىن ئەڭ ئاخىرىدا كەلدىم. ئەي ساقىي، قوپ، بۇ قەدەھكە مەينى لىق تولدۇرغىن.

3 ـ مەجنۇن ئولدۇم لەيلىنىڭ ئىشقىدا بۇ ئالەم ئارا،
ئاقىلا، قىلما نەسىھەت مەن كەبى دىيۋانەغە.
ئەي ئاقىل، مەندەك سەۋدايىغا كۆپ نەسىھەت قىلما. مەن مۇشۇ زاماندا، لەيلى ئىشقىدا ئۆرتەنگەن مەجنۇننىڭ دەل ئۆزى بولدۇم.

4 ـ چەۋرۇلۇپ شەمئى جەمالى مەئشۇقىغا ئاشىقى،
ئىشقىدا كۆيمەكىنىكىم ئۆرگەتتى بۇ پەرۋانەغە.
بىر ئاشىق، مەشۇقى جامالىنىڭ چىراغى ئەتراپىدا پىرقىراپ يۈرۈپ، ئىشق ئوتىدا كۆيۈشنىڭ قانداق بولىدىغانلىقىنى پەرۋانىغا ئۆگەتتى.

5 ـ سىينە زەنگارىنى تەقۋا سەيقەلىدە پاك قىل،
پاكلىك بىرلە قارا ئايىنەدە جانانەغە.
دىل كىرىنى ( دېتىنى ) تەقۋالىق ئېكىكىنى سۈرۈپ پاكلا ـ دە، جانانغا پاكلىق ئەينىكى بىلەن قارا.

6 ـ يوقدۇرۇر دۇشنام سەييادى ئەزەلكى جانىمە،
كەلدىلەر مۇرغى ھەۋا ئالەمغە بەھرى دانەغە.
ئەگەر ھەۋەس قۇشى بۇ دۇنيا دانلىرىدىن بەھرە ئېلىش ئۈچۈن كەلمىگەن بولسا ئىدى، ئەزەل ئوۋچىسى جېنىمغا دەشنام بەرمىگەن بولاتتى.

7 ـ تەۋبە قىل زۇھدى رىيائىيغا بۇرۇنراق، ھافىزا،
بەسكى ئاچماسدا ئىشىكنى بۇ كەچە مەيخانەغە.
ئەي ھافىز، بۇ كېچە مەيخانا ئىشىكى ئېچىلىشتىن بۇرۇنراق ئۆزۈڭنىڭ ساختا تەقۋادارلىقىڭغا تۆۋا قىلغىن.

ـ ھافىز شىرازىي. ( زىلەيخا بەگىم تەرجىمىسى )

### تەئەززە چۇشۇرگىسى

تەۋبە قىل زۇھدى رىيائىيغا بۇرۇنراق، ھافىزا،
بەسكى ئاچماسدا ئىشىكنى بۇ كەچە مەيخانەغە.
ـ ھافىز شىرازىي.

ئەي ھافىز، بۈگۈن ئاخشام مەيخانا ئىشىكى ئېچىلىشتىن بۇرۇنراق ئۆزۈڭنىڭ ساختا تەقۋادارلىقىڭغا توۋا قىلىۋالغىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -    - - v -    - - v -    - - v -

بىرىنچى نۇسخە

1- ئۆلگۈچە بەندەڭ بولاي، ئەي شاھى خۇبانىم ساڭا،
تا تىرىكدۇرمەن فىدا ئەيلەي تەنۇ جانىم ساڭا.
ئەي گۈزەللەر شاھى دىلبىرىم، ئۆلگىچە قۇلۇڭ بولاي. تىرىكلا بولىدىكەنمەن، جان- تېنىمنى ساڭا پىدا قىلاي.

2- ئەي نىگارا، كاشكى كۆرسەم جەمالىڭ ئەكسىنى،
كۆيدۇمۇ فانۇسدەك شەمئى شەبىستانىم ساڭا.
ئەي نىگار، سەن قاراڭغۇ كېچەمنى يورۇتقۇچى شامسەن، مەن ئىشقىڭدا كۆيۈۋاتقان پانۇسمەن: ھېچ بولمىسا، جامالىڭنىڭ شولىسىنى بولسىمۇ كۆرسەمچۇ.

3- رەھم قىلغىل مەن يەتىم بىچارەگە، ئەي نازەنىن،
ھەسرەتىڭدە زەئفەراندەك بولدى رۇخسارىم ساڭا.
ئەي نازىنىن، ھەسرىتىڭدە چىرايىم زەپىراندەك سارغايدى، مەن يېتىم بىچارىگە رەھىم قىلغىن.

4- مۇنچە كۆيدۇرمەك نەدۇركىم ئاشىقى بىچارەنى،
كىممۇ ئايتغاي ئەرزى ئەھۋالىمنى جانانىم، ساڭا.
ئەي جانانىم، بىر بىچارە ئاشىقنى مۇنچىۋالا كۆيدۈرگىنىڭ نېمىسى؟ مېنىڭ بۇ ئەھۋالىمنىڭ بايانىنى ساڭا كىممۇ يەتكۈزەر؟

5- دىلبەرا، سەندىن زامان ئايرىلماقىم دۇشۋاردۇر،
تا قىيامەت يىغلاسام يەتكەيمۇ ئەفغانىم ساڭا.
ئەي دىلبەر، سەندىن بىردەم ئايرىلىشىمۇ ماڭا بەسى مۈشكۈل: تاكى قىيامەتكىچە يىغلىسام، ئاندىن مېنىڭ نالە - پىغانلىرىم ساڭا يېتەرمۇ؟

6- كەچە- گۈندۈز يارنىڭ كويىدا ئىچتىم بادەئى،
زاھىدا مەنئ ئەتمەگىلكىم باغۇ بوستانىم ساڭا.
يارنىڭ كوچىسىدا كېچە - كۈندۈز مەي ئىچتىم. ئەي زاھىت، باغ - بوستانىمنى ساڭا بېرەي، مېنى توسمىغىن.

7- يارنىڭ ۋەسلى جەمالىنى تىلەيدۇر نەۋبەتىي،
رەھىم قىل، يا رەب، قەبۇل بولغايكى ئىمانىم ساڭا.
نەۋبەتىي يار جامالىنى كۆرۈشنى تىلەيدۇ. ئەي پەرۋەردىگار، رەھىم قىلغىن، ئىمانىم دەرگاھىڭدا قوبۇل بولسۇن.

## بىرىنچى نۇسخە چۈشۈرگىسى

يارنىڭ ۋەسلى جەمالىنى تىلەيدۇر نەۋبەتىي،
رەھىم قىل، يا رەب، قەبۇل بولغايكى ئىمانىم ساڭا.
نەۋبەتىي يار جامالىنى كۆرۈشنى تىلەيدۇ. ئەي پەرۋەردىگار، رەھىم قىلغىن، ئىمانىم دەرگاھىڭدا قوبۇل بولسۇن.

- نەۋبەتىي

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

## ئىككىنچى نۇسخە

1- گۈل ياقا چاك ئەيلەدى، رۇخسارى ئالىڭنى كۆرۈپ،
سەرۋى ئەرئەر تىترەدى، نازۇك نىھالىڭنى كۆرۈپ.
گۈل ھال رەڭ يۈزۈڭنى كۆرۈپ ياقىسىنى يىرتتى، تاغ سەرۋىسى نازۇك بويۇڭنى كۆرۈپ تىترەپ كەتتى.

2- ياڭى ئاي قان يىغلادى، ئەرمەس شەفەق چەرخ ئۇزرە كىم،
قامەتىن خەم ئەيلەبان، مۇشكىن ھىلالىڭنى كۆرۈپ.
يېڭى چىققان ئاي سېنىڭ ئىپار ھىدلىق ئەگىم قاشلىرىڭنى كۆرۈپ، قامىتىنى ئېگىپ قان يىغلىدىكى، كۆكتىكى شەپەق ئەمەس، ئۇ قاندۇر.

3- سەير ئەتىپ كۆڭلۈم قۇشى باغلاندى زۇلفۇڭ دامىغا،
دانە يەڭلىغكىم لەبىڭ ئۈستىدە خالىڭنى كۆرۈپ.
كۆڭلۈم قۇشى لېۋىڭ ئۈستىدىكى دان كەبى خالىڭنى كۆرۈپ ئۇچۇپ كەلدى - دە، چېچىڭنىڭ دامىغا چۈشۈپ قالدى.

4- خىزر سۇيى بىرلە ئىيسا ياشۇنۇپ بولدى خەجىل،
لەئلىڭ ئىچرە ناگەھان شىرىن زۇلالىڭنى كۆرۈپ.
ياقۇتتەك لەۋلىرىڭ ئىچىدىكى لەززەتلىك سۇنى كۆرۈش بىلەنلا، ھاياتلىق بەخش ئەتكۈچى

ئىيسامۇ، خىزىر سۈيى ئابىھاياتمۇ خىجىل بولۇپ يوشۇرۇنىۋالدى.

5 ـ بىر نەفەس جان تۇرماسۇن تەندە، سەنى گەر كۆرمەسەم،
خىزرى ئۆمرىدۇر ماڭا ئۆلسەم جەمالىڭنى كۆرۈپ.

ئەگەر سېنى كۆرمەيدىغان ئىش بولسا، جېنىم تېنىمدە بىر نەپەسمۇ تۇرمىسۇن. سېنى كۆرۈپ ئۆلگىنىم مېنىڭ خىزىر ئۆمرىنى كۆرگىنىمدۇر.

6 ـ جەننەتۇل فىردەۋس ئارا سەن بولماساڭ، ئەي مەھجەبىن،
تاڭ ئەمەسدۇر كەچسەم ئاندىن چۈن ۋىسالىڭنى كۆرۈپ.

ئەي ئاي يۈزلۈكۈم، ئەگەر جەننەت بېغىدا سەن بولمىساڭ، ۋىسالىڭغا يېتىش ئۈچۈن، جەننەتتىن ۋاز كەچسەم ئەجەب ئەمەس.

7 ـ ئەي كۆڭۈل، كويىدا بولدۇڭ نەچە يىلدىن ناتەۋان،
رەھمىسى كەلمەسمۇ بىر، ئازۇردە ھالىڭنى كۆرۈپ.

ئەي كۆڭۈل، ئۇنىڭ كوچىسىدا نەچچە يىلدىن بېرى ناتىۋان بولۇپ ياتتىڭ، بۇ ئازاپلىق ھالىڭنى كۆرگىنىدە، ئۇنىڭ بىر رەھمىسى كەلمەسمۇ؟

8 ـ ئەھلى دۇنيانىڭ ئىپەك تونىنى قىلما ئاررۇ،
ئەي فەقىر، شۇكر ئەت، چۇبۇلغان ئەسكى شالىڭنى كۆرۈپ.

ئەي يوقسۇل، كىيىمىڭ يىرتىق بولسىمۇ، شۇكۇر قىل، دۇنيا ئەھلىنىڭ يىپەك تونىنى ئاررۇلاپ كەتمە.

9 ـ مەھزۇنا، مەي ئىستەسەڭ سىندۇر كۆڭۈلنى، بول گەدا،
دەير پىيرى مەي بەرۇر، سۇنغان سوفالىڭنى كۆرۈپ.

ئەي مەھزۇن، مەي ئىزلىسەڭ، كۆڭلۈڭنى ئۆلتۈرۈپ قەلەندەر بول؛ مەيخانا ساھىبى سېنىڭ سۇنغان ساپال قاچاڭنى كۆرۈپ، مەي بېرىدۇ.

ـ مەھزۇن.

## ئىككىنچى نۇسخە چۇشۇرگىسى

مەھزۇنا، مەي ئىستەسەڭ سىندۇر كۆڭۈلنى، بول گەدا،
دەير پىيرى مەي بەرۇر، سۇنغان سوفالىڭنى كۆرۈپ.
ـ مەھزۇن.

ئەي مەھزۇن، مەي ئىزلىسەڭ، كۆڭلۈڭنى ئۆلتۈرۈپ قەلەندەر بول، مەيخانا ساھىبى سېنىڭ سۇنغان ساپال قاچاڭنى كۆرۈپ، مەي بېرىدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

مۇستەھزاد

1 ـ ئارەزىڭنى باغ ئارا چۈن كۆردى، ھەيران بولدى گۈل،
بەرگىسىز قالدى نەدىنكىم، بەس، پەرىشان بولدى گۈل.
باغدىكى گۈل جامالىڭنى كۆرۈپ ھەيران قالدى. پەرىشان بولغانلىقىدىن ئۇنىڭ يوپۇرماقلىرى تۆكۈلۈپ كەتتى.

2ـ بادەدىن گۈل گۈل كۆرۈپ ئول يۈزنى، ئانىڭ ھەجرىدىن،
چاك ـ چاك ئولغان كۆڭۈلدەك تەھ ـ بەتەھ قان بولدى گۈل.
گۈل، مەينىڭ تەسىرىدىن گۈلدەك قىزارغان يۈزنى كۆرۈپ، ئۇنىڭ پىراقىدا، تىلىنغان يۈرەكتەك قاتمۇ ـ قات قانغا ئايلاندى.

3ـ گۈلئۇزارىم كىشۋەرى ھۇسن ئىچرە بولدى پادىشاھ،
راست ئانداغكىم چەمەن مۈلكىدە سۇلتان بولدى گۈل.
خۇددى گۈل چىمەنلىك پادىشاھلىقىدا سۇلتان بولغىنىدەك، گۈل يۈزلۈكۈم ھۆسن ـ جامال مەملىكىتىدە پادىشاھ بولدى.

4ـ سەير باغ ئەيلەردە دەۋران چەشمى زەخمى دەفئىغە،
ھەر تەرەفدىن چابۇكۇم دەۋرىدە قالقان بولدى گۈل.
گۈزىلىم باغنى سەيلە قىلغاندا، دەۋرنىڭ كۆزى تېگىپ قالمىسۇن دەپ، گۈللەر ئۇنىڭ ئەتراپىنى ئوراپ قالقان بولدى.

5ـ لەئلى كامىمدۇر قاشىمغا كەلسە ئول گۈل خىرمەنى،
مەي تىلەر كۆڭلۈم چۇ بەزمىدە فەراۋان بولدى گۈل.
ئۇ گۈلزارىم قېشىمغا كەلسە، ياقۇت لېۋىدىن خۇددى مەيگە تەشنا كۆڭلۈم بەزمىدە مەيگە قانغاندەك قېنىپ بەھرىمەن بولسام دەيمەن.

6ـ كەچە ـ گۈندۈز قىلما گۈلبانگىڭنى، بەس، ئەي ئەندەلىب،
كىم ساڭا بەش كۈن بۇ گۈلشەن ئىچرە مېھمان بولدى گۈل.
ئەي بۇلبۇل، كېچە ـ كۈندۈز سايراۋەرمە، ئەمدى بولدى قىل، چۈنكى بۇ گۈلشەندىكى گۈللەر ساڭا بەش كۈنلۈك مېھماندۇر.

7 ـ گۈل چاغى يارى سەفەر ئەيلەپ، نەۋائىي جانىغا،
ھەر بىرى بىر تازە قانلىغ داغى ھىجران بولدى گۈل.
ـ نەۋائىي.

گۈل پەسلىدە، يارى سەپەرگە كەتتى ـ دە، جۇدالىق نەۋائىينىڭ جېنىغا يېڭىدىن گۈلدەك قانلىق داغلارنى سالدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v -    - - v -    - - v -    - - v -

## جۇلا

1 ـ خىلئەتى جانغا مۇنەققەش ئولدى جانان سۇرەتى،
بولدى جانان سۇرەتى بۇ جىسىم ئارا جان سۇرەتى.
جانانىنىڭ سۈرىتى ۋۇجۇدۇمغا نەقىشلەندى، بەلكى ئۇ جىسمىمغا جان بولدى.

2 ـ جاننى جانانغا نىسار ئەتتىم، پەرىمۇ، ھۇرمۇ،
قالمادى، ئەي دوستلاركىم، مەندە ئىنسان سۇرەتى.
ئۇ جانان مەيلى پەرى بولسۇن ياكى ھۆر بولسۇن، مەن جېنىمنى ئۇنىڭغا بېغىشلىۋەتتىم. ئەي دوستلار، ئەمدى مەندە ئىنسان سىياقى قالمىدى.

3 ـ ئىزدەبان كەزدىم جەھاننى تاپمادىم سالىپ سوراغ،
زارنى سەرگەشتە ئەيلەپ قىلدى ھەيران سۇرەتى.
ئىزدەپ سوراپ، جاھاننى كېزىپمۇ ئۇنى تاپالمىدىم. ئۇنىڭ سىماسى مەن بىچارىنى ھەيران ۋە سەرگەردان قىلىۋەتتى.

4 ـ ئوتغا تۈشكەن قىل كەبى جانىمنى ئەتتى پىچ ـ پىچ،
ھەلقە ـ ھەلقە ئەيلەدى زۇلفى پەرىشان سۇرەتى.
ھالقا ـ ھالقا بۇدۇر چاچلىرى يېيىلىپ تۇرغان سىماسى كۆز ئالدىمدا گەۋدىلىنىپ، جېنىمنى ئوتقا چۈشكەن قىلدەك پۇچىلىۋەتتى.

5 ـ خەنجەرى ھىجران ھۇجۇمى ئەيلەدى باغرىمنى چاك،
بىر قىيا باقماق بىلە ئول غۇنچە خەندان سۇرەتى.
قىزىلگۈلنىڭ غۇنچىسىغا ئوخشايدىغان ئۇ گۈزەل يار قىياغىنا بىر باققانىدى، جۇدالىق خەنجىرى ھۇجۇم قىلىپ، باغرىمنى تىلىۋەتتى.

6 ـ تىيرە كۆڭلۈمنى مۇنەۋۋەر ئەيلەسە، يوقدۇر ئەجەب،

نەيىرى ئەئزەم بولۇپ خۇرشىدى رەخشان سۇرەتى.

ئۇنىڭ تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشتەك گۈزەل نۇرلۇق سىماسى قاراڭغۇ دىلىمنى « لاپپىدا » يورۇتىۋەتسە، ئەجەب ئەمەس.

7- تەلبە راي ئەتتى كۆڭۈل يادى بىلە مەجنۇن كەبى،

ئەيلەدى ئالەم ئەلىدىن بىزنى پىنھان سۇرەتى.

ئۇنىڭ خىيالى مېنى مەجنۇندەك تەلۋىگە ئايلاندۇرۇپ، ھەممە خەلقتىن ئايرىۋەتتى.

8- رەھم ئەتىپ مەن تەلبەگە قىلسا ئۆزىنى ئاشكار،

زاھىر ئولغاي ئول پەردىن لۇتفۇ ئېھسان سۇرەتى.

رەھىم قىلىپ، مەن تەلۋىگە جامالىنى بىر كۆرسەتسە، شۇندىلا ئۇ پەردىن مەرھەمەت ۋە ئېھسانىنىڭ سۇرىتى نامايان بولغان بولىدۇ.

9- ئۆلگۈنچە قىلسام تەلەب ۋەسلى مۇيەسسەرمۇ ئىكەن،

ئەسلىنى تاپماق بەسى مۇشكىلكى ئاسان سۇرەتى.

ئاخىرقى ئۆمرۈمگىچە تىرىشسام ۋەسلىگە يېتەلىشىم مۇمكىنمىكىن. ئۇنىڭ سىماسىنى كۆز ئالدىغا كەلتۈرۈش ئاسان، لېكىن ئۆزىنى تېپىش ناھايىتى مۇشكۈل.

10- دانە- دانە ئەيلەسەم ئەشكىمنى چۇن ئەبرى بەھار،

كۆزدىن ئاقغان سۇ بولادۇر لەئلى رۇممان سۇرەتى.

كۆزۈمدىن خۇددى باھار بۇلۇتىدىن يامغۇر قۇيۇلغاندەك تۆكۈلگەن تارام - تارام ياش تامچىلىرى ئانارنىڭ دانىلىرىغا ئوخشاش قىزىل چۈشىدۇ.

11- ئايتىپ- ئايتىپ يىغلاساڭ، مەسئۇد، يوقدۇر ھەمدەمىڭ،

بىدەۋا دەردىڭغە بولماي سىھھەت ئىمكان سۇرەتى.

ئەي مەسئۇد، قانچە قاقشاپ يىغلىغىنىڭ بىلەن يېنىڭدا ھەمنەپەس ئۇلپىتىڭ بولمىسا، بۇ ساقايماس دەردىڭنى داۋالاشنىڭ ئىمكانىيىتىمۇ بولمايدۇ.

- زىيائىي

**جۇلا چۇشۇرگىسى**

ئايتىپ- ئايتىپ يىغلاساڭ، مەسئۇد، يوقدۇر ھەمدەمىڭ،

بىدەۋا دەردىڭغە بولماي سىھھەت ئىمكان سۇرەتى.

- زىيائىي.

ئەي مەسئۇد، قانچە قاقشاپ يىغلىغىنىڭ بىلەن يېنىڭدا ھەمنەپەس ئۇلپىتىڭ بولمىسا، بۇ ساقايماس دەردىڭنى داۋالاشنىڭ ئىمكانىيىتىمۇ بولمايدۇ.

ۋەزنى ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-٧-　　- -٧-　　- -٧-　　- -٧-

سەنەم

1- ئەگىز - ئەگىز تاغ باشىدا چىراق كۆيەدۇر،
چىراق ئەمەس يارنىڭ ئوتى يۈرەك كۆيەدۇر.
ئېگىز تاغنىڭ چوققىسىدا چىراغ كۆيىۋاتىدۇ، ياق،چىراغ ئەمەس، يارنىڭ ئوتى بىلەن تولغان يۈرەك كۆيىۋاتىدۇ.

2- ئەگىز - ئەگىز تاغ باشىدىن سارىلدىم تۈزگە،
قىزىلگۈلنىڭ غۇنچەسىدەك ئەگىلدىم سىزگە.
ئېگىز تاغنىڭ چوققىسىدىن تۈۋەندىكى تۈزلەڭلىككە سىرىلدىم. سىزگە قىزىل گۈلنىڭ غۇنچىسىدەك ئېگىلدىم.

3- قىزىلگۈلنىڭ غۇنچەسىدەك كۆرۈنگەن يارىم،
قىزىق تەنۇر ئاتەشىدەك كۆيۈنگەن يارىم.
- خەلق قوشاقلىرىدىن.
قىزىلگۈلنىڭ غۇنچىسىدەك كۆرۈنگەن كېلىشكەن يارىم، قىزىق تونۇرنىڭ ئوتىدەك كۆيۈنگەن كۆيۈمچان يارىم.

چوڭ سەلىقە

1- جانا، يۈزۈڭنى كۆرگەلى كەلدىم،
شەكەر لەبىڭنى سۆيگەلى كەلدىم.
ئەي جان، جامالىڭنى كۆرگىلى، شېكەر لېۋىڭگە سۆيگىلى كەلدىم.

2- ئەي خاجەئى ھۆسن، بەندەڭ بولايىن،
قۇلدەك ئىشىكدە تۇرغالى كەلدىم.
ئەي ھۆسن - جامال، خوجىسى ساڭا قۇل بولاي، ئىشىكىڭدە قۇلدەك تۇراي دەپ كەلدىم.

3- ئۇچرادى ناگاھ ئەھلى مۇھەببەت،
قىيمەت بەھانى ئالغالى كەلدىم.
توساتتىن مۇھەببەتنى بىلىدىغان يار ئۇچراپ قالدى، ئاشىقلار ئىچىدە ئەڭ يۇقىرى باھانى ئالغىلى كەلدىم.

4- مەشرەبكە تەگسە بىر كاسەئى دەۋران،
بەش كۈن جەھاندا تۇرغالى كەلدىم.
- مەشرەب
مەشرەبكە دەۋرنىڭ بىر قەدەھ شارابى تەگسە كۇپايە، بۇ جاھاندا بەش كۈن تۇرغىلى كەلدىم.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
– – v – – – – v – –

## كىچىك سەلىقە

### بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ يولدا بىر مەھۋەشنى كۆردۈم ئۆزگەچە رەفتارى بار،
باشىدا گۈلگۈن جەلاسى، ئۆشنىدە زۇننارى بار.
يولدا شۇنداق بىر ئايجامالنى كۆردۈمكى، ئۇ بېشىغا گۈل رەڭلىك قالپاق كىيگەن، بوينىغا زۇننار ئاسقان ھالدا چىرايلىق مېڭىپ كېتىۋاتاتتى.

2 ـ قەتلىئام ئەيلەرگە چىقمىش يانىغا باغلاپ قىلىچ،
ئەڭنىگە كىيگەن غەزەبدىن چەكمەنى گۈلنارى بار.
ئۇ غەزەپتىن پۈتكەن قىزىل چەكمەن كىيىپ، يېنىغا قىلىچ ئاسقىنىغا قارىغاندا، قەتلىئام قىلغىلى چىققان ئوخشايدۇ.

3 ـ دەم بەدەم ئۆرتەپ ۋۇجۇدۇم خىرمەنىن كۈل قىلغالى،
ھەي ـ ھەي، ئول قاتىلنىڭ ئىكى ئاتەشىن رۇخسارى بار.
ۋاي، ۋاي، ئۇ قاتىلنىڭ ئوتلۇق ئىككى مەڭزى ۋۇجۇدۇم خامىنىنى دەممۇدەم ئۆرتەپ كۈل قىلىۋېتىدىغاندەك قىلىدۇ.

4 ـ شوخلۇقىدىن ئويناشىپ جان ئالسا ھەر دەم كۆزلەرى،
غەم ئەمەستۇر جان بەرۇردە لەئلى شەكەر بارى بار.
ئويناپ تۇرغان كۆزلىرى شوخلۇق قىلىپ جاننى ئالسا، نېمە غەم، جان بېرىدىغانغا شېكەر تۆكۈلۈپ تۇرىدىغان لەۋلىرى بارغۇ.

5 ـ بۇسە ئىستەپ كۆزلەرىم سۇرسەم ئاياغىن سۇنمادى،
دەدى ئول بىرەھم كافىر ئىشۋە بىرلە: « نەرى بار ».
« سۆيەي، كۆزۈمگە سۇرتەي » دېسەم، ئايىغىنى سۇنۇپمۇ بەرمىدى. ئۇ رەھىمسىز قارا كۆز يار ناز قىلىپ: « نېرى بار! » دېدى.

6 ـ ئەي مۇسۇلمانلار، ھەزەر ئەيلەپ قاچىڭلار ھەر تەرەف،
دىننى غارەت قىلغالى كۆپرەك بۇ گۇن ئازارى بار.
ئەي مۇسۇلمانلار، ھەزەر ئەيلەپ، تەرەپ ـ تەرەپكە قېچىپ كېتىڭلار، بۈگۈن ئۇ نازىنىن دىننى

بۇلاش ئۇچۇن، جازا يۈرۈشى قىلغۇدەك.

7 ـ ئۆلسە مەندەك ئاجىزۇ مەھزۇن گەدا، پەرۋاسى يوق،
بىر قولىدا جامى مەي، بىر ئىلكىدە سەتارى بار.
بىر قولىدا مەي قەدىھى ، يەنە بىر قولىدا ساتارى تۇرۇپتۇ، مەندەك بىچارە ھەسرەتلىك گادايى ئۆلۈپ قالسىمۇ، پەرۋا قىلمايدۇ.
- مەھزۇن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - -v - - -v - - -v -

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەرزىمنى ئايتاي بادى سەباغا،
بىزدىن دۇئالار ئول دىلرەباغا.
ئەي تاڭ شامىلى، ساڭا ئەرزىمنى بايان قىلاي، مەندىن ئۇ دىلرەباغا سالام دېگىن.

2 ـ كۆزلەرى چوپان، سەرۋى خىرامان،
زۇلفى پەرىشان، قاشى قاراغا.
ئۇ كۆزلىرى چولپان، بويى گۈزەل سەرۋى، چاچلىرى بوستان، قارا قاش يارغا تىلەك ـ دۇئايىمنى يەتكۈز .

3 ـ ئۇچدى كۆزۈمدىن ئول پەرى ياشلىنىغ،
تاشلادى كەتتى تۇرلۇك بەلاغا.
ئۇ پەرى سۈپەت يار كۆزۈمدىن ئۇچۇپلا كەتتى، مېنى تۈرلۈك بالاغا تاشلاپ قويۇپ كەتتى.

4 ـ دەردى فىراقىڭ ئەيلەدى بىمار،
قايدا بارايىن ئەمدى دەۋاغا.
پىراقىڭنىڭ دەردى مېنى كېسەل قىلىۋەتتى، بۇنىڭغا شىپالىق ئىزدەپ ئەمدى نەگىمۇ باراي؟

5 ـ ھەجرىڭدە تىنماي قىلدىم فىغانلار،
يەتتى بۇ نالەم ئەرزۇ سەماغا.
ھىجران ئازابىدا تىنماي نالە قىلدىم، مېنىڭ دات ـ پىغانلىرىم ئاسمان ـ زېمىننى قاپلىدى.

6 ـ قىلغىل تەرەھھۇم، ئەي يارى جانىم،

لايىق ئەمەسمەن جەبرۇ جەفاغا.

ئەي جېنىم يارىم، ماڭا رەھىم قىلغىن، مۇنچىۋالا جەۋر جاپانى مەن كۆتۈرەلمەيمەن.

7- يول بەرمەدىلەر ماڭا رەقىبلەر،

چىقدىم باش ئالىپ ئول كەربالاغا.

رەقىبلەر ساڭا ئېرىشىشىمگە يول قويمىدى، شۇڭا ئەل - جامائەتتىن ئايرىلىپ، بېشىمنى ئېلىپلا كەربالا چۆلىگە چىقىپ كەتتىم.

8- دەردۇ غەم ئىچرە سارغاردى يۈزۈم،

تاپشۇردۇم ئاخىر قادىر خۇداغا.

دەرد ۋە غەم تۈپەيلىدىن چىرايىم سارغايدى، ئاخىرى ( ئۆزۈمنى ۋە ئىشلىرىمنى ) قۇدرەتلىك خۇداغا تاپشۇردۇم - ئاللاھغا تەۋەككۈل قىلدىم.

9- دىلخەستە مەشرەب قىلماسمۇ فەرياد،

جەللاد كۆزلەرى ئالسا ئاراغا.

- مەشرەب

يارنىڭ جان ئالغۇچى كۆزلىرى ئىسكەنجىگە ئېلىۋالسا، بىچارە مەشرەب پەرياد قىلماي قانداق قىلىدۇ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم

فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن

– – v – – – – v – –

ئۈچىنچى ئاھاڭ

1- نەرگىسىڭ جادۇسىدىن ھەر دەم يۈرەك قاندۇر ماڭا،

سۇنبۇلۇڭ سەۋداسىدىن خاتىر پەرىشاندۇر ماڭا.

جادۇ كۆزلىرىڭ تۈپەيلىدىن يۈرىكىم ھەممىشە قان، سۇنبۇل چاچلىرىڭنىڭ سەۋداسىدىن كۆڭلۈم پەرىشاندۇر.

2- ئىشقدىن بىر زىندەگانلىغ ئاڭلادىم، دۇشۋار ئەمىش،

ئەمدى بىر سائەت جۇدا بولماق نە ئىمكاندۇر ماڭا.

ئۇنىڭ ئىشقى تۈپەيلىدىن ھاياتىمنىڭ مۇشكۈل ئەھۋالغا چۈشۈپ قالغانلىقىنى بىلدىم، ئەمدى ئۇنىڭدىن بىر سائەتمۇ ئايرىلىشىم مۇمكىن ئەمەس.

3- نالە قىلسام ئەردى رەھمى قىلغاي ئەردىڭ، ۋاھ، قەنى،

كىم فىراقىڭ زەئفىدىن بىر چىقماغان جاندۇر ماڭا.

نالە قىلالىغان بولسام، رەھىم قىلار ئىدىڭ، ۋاھ، قېنى شۇ نالە؟ پىراقىڭدا شۇ قەدەر زەئىپلىشىپ كەتتىمكى، تېنىمدە چىقمىغان بىرلا جان قالدى.

4 ـ نە قىلاي گۇلشەن تەماشاسىنى، ئەي گۇلچىھرە كىم،
باغى رىزۋان ئولسا سەنسىز، بەيتۇل ئەھزاندۇر ماڭا.
ئەي گۇل يۈزلۈك يار، گۇلشەننى تاماشا قىلىپ نېمە قىلاي؟ سەن بولمىساڭ، جەننەت بېغىمۇ ماڭا غەم ـ غۇسسە ماكانىدۇر.

5 ـ ئەبر ئەمەس ھەر دەم دۇرەفشان، ئەي ئايازى، كويىدا،
ھالى زارىمنى كۆرۈپ ئەفلاك گىريانىدۇر ماڭا.
- ئايازىي
ئەي ئايازىي، توختىماي ئۈنچە ـ مەرۋايىت تۆكۈۋاتقىنى بولۇت ئەمەس، بەلكى مېنىڭ ئۇنىڭ كوچىسىداخارۇزار يۈرگەن ھالىتىمنى كۆرۈپ، يىغلاۋاتقان پەلەكتۇر.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v -   - - v -   - - v -   - - v -

تۆتىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەي زۇھۇرى ئافتابىڭدىن تۇشۇب ئەئيان ئارا،
زەررە يەڭلىغ ھەر تەرەف جان ئەۋرۇلۇر تابدان ئارا.
ئەي، جامالىڭ قۇياشىنىڭ نۇرى مەۋجۇتلۇق ئالىمگە چۈشتى، جانلار ئۇنىڭ ئەتراپىدا زەررىچىلەردەك چۆگىلىدى.

2 ـ ئەيلەدىڭ بارى ئەمانەتكە ئەمىن ئادەمىنىكىم،
بۇ جىھەتدىندۇر زۇھۇرىي كامىلىڭ ئىنسان ئارا.
سەن پۈتكۈل ئامانەتنى ئىشەنچلىك ئادەمگە تاپشۇردۇڭ، شۇڭا ئىنساندا سېنىڭ مۇكەممەل قىياپىتىڭ نامايەن بولدى.

3 ـ گەر تەجەللىئى جەمالىڭدىن چەمەندە بولماسا،
نە دۇر ئەفغان قىلماغى بۇلبۇلغا ھەم بوستان ئارا.
ئەگەر جامالىڭنىڭ نۇرلىرى چىمەندە جىلۋە قىلمىسا، بۇلبۇل نېمە دەپ بوستاندا نالە ـ پىغان قىلىدۇ ؟

4 ـ جۇملە ئەشيادۇر نىھالى ئىئتىدالىڭغا تانۇق،
كىمكى ئارىفدۇر ئاڭا بۇ راستدۇر، يالغان ئارا.

پۇتكۇل شەيئىلەر سېنىڭ كىيىشكەن قامىتىڭدىن گۇۋاھلىق بېرىپ تۇرۇپتۇ. كىمكى ھەقنى تونۇسا، بۇ ھەقىقەتنى ھەر قانداق ئەھۋالدا ( ھەتتا يالغان نەرسىلەر ئارىسىدا قالغاندىمۇ ) ھېس قىلالايدۇ.

5 ـ تا سەنىڭ سەۋدايى زۇلفۇڭ تۇشكەلى ھەر باشغا،
يۈز تۈمەن غەۋغا تۇشۇپدۇر جۇملە ئىنسۇ جان ئارا.

ھەر بىر كاللىغا سېنىڭ چاچلىرىڭنىڭ سەۋداسى چۈشكەندىن بېرى، پۈتكۈل جانلىقلار ۋە ئىنسانلار ئارىسىدا، يۈز تۈمەن خىل غوۋغا پەيدا بولدى.

6 ـ ئول بەلى ھۆكمىدە بولدى جانىمە يۈز مىڭ بەلا،
دەردۇ غەم مەھزۇن كۆڭۈلگە، مېھرى ئىشقىڭ جان ئارا.

غەمكىن كۆڭۈلنىڭ نېسىۋىسى دەرد ۋە غېمىڭ بولدى، مېھرى مۇھەببىتىڭ جان ئىچىدىن ئورۇن ئالدى، جېنىمغا يۈز مىڭ ئاپەت بولىدىغان بۇ ئىشقا « شۇنداق، ئەلھۆكمۇ لىللاھ » دېمەيمۇ بولمىدى.

7 ـ مەزھەربي، بولغىل قەنائەت كۇنجىدا، ۋىيرانە تۇت،
زاھىر ئولغاي گەنجلەر شايەد ساڭا ۋىيران ئارا.
ـ مەزھەربي

ئەي مەزھەربي، خارابىگە ماكانلاش، قانائەت بۇرجەكلىرىدىن ئورۇن ئال، بەلكىم خارابىلار ئارىسىدىن ساڭا خەزىنىلەر ئۇچراپمۇ قالار .

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ    ـ ـ v ـ

## بەشىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەي سەبا، بەرگىل خەبەر، ئول شاھسەۋارىم كەلدىمۇ؟
لۇتف ئەتىپ ھالىم سورارغا ھەمدىيارىم كەلدىمۇ؟

ئەي تاڭ شامىلى، خەۋەر بەرگىنە، مېنىڭ ئۇ چەۋەندازىم كەلدىمۇ، شەپقەت قىلىپ ھالىمنى سوراشقا يۇرتدىشىم كەلدىمۇ؟

2 ـ كەلسە يارىم ھەر زەمان غەمكىن كۆڭۈل تاپغاي ئارام،
خەستە كۆڭلۈم شاد ئەتىپ، ئول نەۋ بەھارىم كەلدىمۇ؟

يارىم قاچانلا كەلسە، غەمكىن كۆڭۈل ئارام تاپاتتى. خەستە كۆڭلۈمنى خۇشال قىلىشقا شۇ باش باھارىم كەلدىمۇ؟

3- كەلسە ناگاھ بولغۇسى گويا ماڭا فەسلى بەھار،
ئاچىلىپ چۈن لالە ئەھمەر گۇلئۇزارىم كەلدىمۇ؟
ئۇ كەلگەن ھامان، گويا ماڭا باھار پەسلى يېتىپ كەلگەندەك بولىدۇ؛ گۈل يۈزلۈك يارىم قىزىل لالىدەك ئېچىلىپ كەلدىمۇ؟

4- فۇرقەتىدە ئۆرتەنىپ، جىسمىم زەئىف ئولدى، نەتەي،
بولغۇسىدۇر دەردىمە دەرمان، يارىم كەلدىمۇ؟
قانداق قىلارمەن، ئۇنىڭ يىراقىدا كۆيۈپ، جىسمىم زەئىپلىشىپ كەتتى؛ بۇ دەردىمگە دەرمان بولىدىغان (كېسىلىمگە شىپا بولىدىغان) يارىم كەلدىمۇ؟

5- ۋاسىل ئولسام ھەر زەمان شىرىن لەبىدىن نۇش ئەتىپ،
كامى دىل ھاسىل ئەتىبان روزگارىم كەلدىمۇ؟
ئۇنىڭ ۋىسالىغا يەتكەن زامان، شېرىن لەۋلىرىدىن شوراپ سۆيسەم دەيمەن، مۇرادىمنى ھاسىل قىلىپ، ئۇ دەۋر- زامانىم كەلدىمۇ؟

6- كەيف قىلدىكىم مەنى ئىشقۇ مۇھەببەت بادەسى،
تۇتىئى شىرىن زەبان، كۆزى خۇمارىم كەلدىمۇ
ئىشق - مۇھەببەت شارابى مېنى مەست قىلدى، شاھ تۇتىدەك شېرىن سۆزلۈكۈم، خۇمار كۆزلۈكۈم كەلدىمۇ؟

كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

7- سىدق بىرلە جۇستىجۇ قىل يارنى، ئەي نەۋبەتىي،
قالمادى سەبرۇ تەھەممۇل، ئول نىگارىم كەلدىمۇ؟
- نەۋبەتىي
« ئەي نەۋبەتىي، يارنى چىن دىلىڭ بىلەن ئىزدە » دەيدۇ. يىراق، سەۋر- تاقەت قالمىدى، قاراپ بېقىڭلار، ئۇ گۈزىلىم كېلىپ قالدىمۇ- يا؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v -    - -v -    - -v -    - -v -
پىشرەۋ

1- بولدى يۈزۈڭدىن ئالەم مۇنەۋۋەر،
قەنى سەنىڭتەك روھى مۇسەۋۋەر.
يۈزۈڭنىڭ نۇرىدىن ئالەم يورىدى، سېنىڭدەك مەنۋىيىتى گۈزەل يەنە تېپىلارمۇ!

2 ـ سەۋدى بۇ جانىم كۆز بىرلە ئاغزىڭ،
ئانداغكى تۇتى بادامۇ شەكەر.
خۇددى شاتۇتى بادام بىلەن شېكەرنى ياخشى كۆرگەندەك، مېنىڭ بۇ جېنىم كۆزۈڭ بىلەن ئاغزىڭنى ياخشى كۆرۈپ قالدى.

3 ـ زۇلفۇڭ بىلە يۈز كەچەيۇگۈندۇز،
لەئلىڭ بىلە سۆز قەندى مۇكەررەر.
چېچىڭ كېچىگە، يۈزۈڭ كۈنگە ئوخشايدۇ؛ لېۋىڭ بىلەن سۆزلىرىڭ بەئەينى قەنتكە ئوخشايدۇ.

4 ـ مەن تەشنەلەرگە لەئلىڭ شەرابىن،
بەرگىل، سورايىم چۇن ئابى كەۋسەر.
خۇددى كەۋسەر سۈيىنى تەلەپ قىلغاندەك، مەن تەشناغا لېۋىڭ شارابىنى بېرىشىڭنى تىلەيمەن.

5 ـ گەر شانە قىلساڭ زۇلفۇڭ خەيالىن،
مۇشك ئىلە بولغاي ئالەم مۇئەتتەر.
ئەگەر چاچلىرىڭنى تارىغىدەك بولساڭ، دۇنيا ئىپار بىلەن ئەتىر پۇرىقىغا تولۇپ كېتىدۇ.

6 ـ ئاتساڭ كەبۇتەر تەننە ئوقنى،
ئاتقاي مۇئەللەق ئول دەم كەبۇتەر.
كىرپىك ئوقۇڭنى كەپتەرگە ئاتساڭ، كەپتەر شۇئان موللاق ئېتىپ چۈشىدۇ.

## پىشرەۋ چۇشۇرگىسى

7 ـ نە تۇرفە هافىز كۆيسە هەمىشە،
ئوت ئەرۇر ئاهى، سىينە چۇ مىژمەر.
ـ هافىز خارەزمىي.
ئاجايىپكى، هافىزنىڭ ئاهى ئوت، كۆكسى ئىسرىقدان، ئۇ هەمىشە كۆيۈپ تۇرىدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەهرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
– – v – – – – – v – –

## تەئكىد

1 ـ شەهسەۋارىم هەر قاچان جەۋلان قىلۇر،
مەهۋ ئولۇپ بىلمان ئۆزۈمنى، هەق بىلۇر.
چەۋەندازلارنىڭ شاهى هەرقاچان جەۋلان قىلىپ چىققىنىدا، ئۆزۈمنى يوقىتىپ قويىمەن،

قالغىنىنى ئاللاھ بىلىدۇ.

2 - ئاڭا ھەر كۆزكىم تۇشەر، كىرفىكلەرى،
خەستە كۆڭلۈمگە تىكەندەك سانچىلۇر.

ئۇنىڭغا ھەر قېتىم كۆز تاشلىغىنىمدا، كىرپىكلىرى جاراھەتلىك يۈرىكىمگە تىكەندەك سانچىلىدۇ.

3 - ئاچىلۇر كۆڭلۈم سەمەندى سەيرىدىن،
غۇنچە يەڭلىغكىم سەبادىن ئاچىلۇر.

تاڭ شامىلى بىلەن غۇنچە ئېچىلغاندەك، ئۇ سەيلىگە ئات سېلىپ چىقسا، كۆڭلۈم ئېچىلىپ كېتىدۇ.

4 - ئايرىلۇر گويا قۇياشدىن بىر شىھاب،
ئاتى نەئلىدىن ھەر ئوتكىم ئايرىلۇر.

ئېتىنىڭ تاقىسىدىن چىققان ئۇچقۇنلار گوياكى قۇياشتىن ئايرىلغان يۇلتۇزغا ئوخشايدۇ.

5 - ئاھ تارتاردا مەگەر جان پىچ ئۇرار،
ئوق ئاتاردا ھەر قاچانكىم قايرىلۇر.

ئوقيا ئوقىنى ئاتقاندا پۈكلىنىپ كەتكەندەك، ھەر ئاھ تارتقىنىمدا جېنىم پۈچىلىنىدۇ.

6 - تەۋسەنى گەردۇننى مەركەب قىلماكىم،
يەر بىلە راكىبنى ئاخىر تەڭ قىلۇر.

پەلەكنى ئات قىلىپ مىنمە، چۈنكى ئۇ ئاخىرى مىنگۈچىسىنى يەر بىلەن يەكسان قىلىدۇ. يەنى پەلەك توسۇن ئېتىنى مىنىۋالغىنىڭ بىلەنمۇ، ئاخىر يەر بىلەن يەكسان ( تەڭ ) بولىسەن.

7 - تىز ئەتەر تىغىڭ نەۋائىي ئىشقىنى،
گەرچە ئوت ئۆچەر، ئەگەر سۇ ساچىلۇر.
- نەۋائىي.

گەرچە ئادەتتە سۇ چېچىلسا ئوت ئۆچىدىغان ئىش بولسىمۇ، ئەمما سېنىڭ تىغىڭ نەۋائىينىڭ ئىشقىنى تېخىمۇ كۈچەيتىدۇ، خالاس.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

## داستان

### بىرىنچى داستان

1- قايسى گۈلشەننىڭ يۈزۈڭدەك بىر گۈلى رەئناسى بار،
قايسى گۈلنىڭ بىر مەنىڭدەك بۇلبۇلى شەيداسى بار.
قايسى گۈلشەننىڭ يۈزۈڭدەك چىرايلىق گۈلى بار، قايسى گۈلنىڭ مېنىڭدەك ئاشىق بۇلبۇلى بار.

2- ھۆر بىرلە جەننەتۇل مەئۋانى كۆڭلۈم نەيلەسۇن،
يارنىڭ كويىدا يۈز مىڭ جەننەتۇل مەئۋاسى بار.
كۆڭلۈم ھۆر بىلەن جەننەت سارىيىنى تىلەپ نېمە قىلسۇن؟ يارنىڭ كوچىسىدا يۈزمىڭلىغان جەننەت قەسرى بار.

3- لەئلىدىن خەتتى بۇدۇر ھەر دەم تىرىكلىككە نىشان،
خۇش نىشانىدۇركى ئىكى قاشىدىن تۇغراسى بار.
ياقۇت لەۋلىرى ئۈستىدىكى مىيىقلىرى ھاياتلىق بەلگىسىدۇر. ئۇ شۇنداق ئېسىل بىر بەلگەدۇركى، ئۈستىگە ئىككى قېشى بىلەن زىننەت بېرىلگەن.

4- بىر سۇچۇك سۆز بىرلە ئۆلگەن جىسمىمە بەردىڭ ھەيات،
لەئلى جانبەخشىڭدە گوياكىم مەسىھ ئەنفاسى بار.
ئۆلگەن جىسمىمغا بىرلا شېرىن سۆز بىلەن ھاياتلىق بەردىڭ؛ جان بەخش ئەتكۈچى ياقۇت لېۋىڭدە ئىيسانىڭ ھېكمەتلىك نەپەسلىرى بار.

5- يۈزى ئۈزرە كاكۇلۇ زۇلفىن پەرىشان كۆرگەلى،
ئەي سەئىد، ئاشۇفتە كۆڭلۈمنىڭ ئەجەب سەۋداسى بار.
- سەئىدي.
ئەي سەئىد، ئۇنىڭ گۈزەل كوكۇلا چاچلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، پەرىشان كۆڭلۈمنىڭ سەۋداسى ئاجايىپ ئۆرلەيدىغان بولۇپ قالدى.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v-   --v-   --v-   --v-

## ئىككىنچى داستان

1 ـ ئەي سەنىڭ جادۇ كۆزۈڭ سەر فىتنەئى ئاخىر زەمان،
لەبلەرىڭدۇر خەستە كۆڭلۈمگە ھەياتى جاۋىدان.

ئەي، سېنىڭ جادۇ كۆزۈڭ ئاخىر زامان پىتنىلىرىنىڭ مەنبەسى، لەۋلىرىڭ بىمار كۆڭلۈمنىڭ ھاياتلىق بۇلىقى.

2 ـ ئەي قۇياش يۈزلۈك سەنەم، ھالىم كۆرۈپ رەھم ئەيلەكىم،
يەتتى كۆككە ھەر نەفەس ھەجرىڭدە فەريادۇ فىغان.

جۇدالىقىڭ تۈپەيلىدىن ھەر نەپەستە چەككەن پەرياد ـ پىغانلىرىم كۆككە يەتتى؛ ئەي قۇياش يۈزلۈك گۈزەل، مېنىڭ بۇ ھالىمنى كۆرۈپ، رەھىم قىلغىن.

3 ـ ئەل ئاراسىدا نەچە سىررىمنى پىنھان ساقلادىم،
بۇ سارىغ يۈز ئاشكارا ئەيلەدى سىررى نىھان.

ئەل ئىچىدە سىرىمنى قانچە يوشۇرۇپ باققان بولساممۇ، سارغايغان بۇ چىرايىم يوشۇرۇن سىرىمنى ئاشكارىلىۋەتتى.

4 ـ گەر خەيالىڭ بولسا مىھمان كۆڭلۈم ئۆيۈندە دەمى،
ئەيلەگەي يۈز سارى ھەر دەم كۆزلەرىم گەۋھەر فىشان.

ئەگەر خىيالىڭ كۆڭلۈم ئۆيىدە بىر دەم مېھمان بولسىلا، كۆزلىرىم يۈزۈم ئۈستىگە توختاۋسىز گۆھەر چاچىدۇ.

5 ـ دەدىم: « ئەي جان، دەردىمە ۋەسلىڭ بىلە بىر چارە قىل »،
كۈلۈپ ئايتۇر:« ئەي ھۇسەينىي، تۇتما مەندىن بۇ گۇمان ».
- ھۇسەينىي

« ئەي جېنىم، ۋىسالىڭ بىلەن دەردىمگە بىر يەتسەڭچۇ » دېسەم، ئۇ كۈلۈپ: « ئەي ھۇسەينىي، مەندىن مۇنداق ئۈمىدنى كۈتمە » دەيدۇ.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

## ئۈچىنچى داستان

1 ـ نازلىق دىلبەر، بىر سۆزۈم بار ئايتايىن،

چەرخى فەلەك، كۆر، نە جەفا ئەيلەدى.
بىراۋگە كىيگۈزۈپ تاجى خۇسرەۋىن،
بىراۋنى ئەل ئىچرە گەدا ئەيلەدى.

نازلىق دىلبەر، بىر گېپىم بار ئېيتاي. قارىغىنا، پەلەكنىڭ چاقى قانداق جاپا سالدى ـ ھە: بىراۋغا بۈيۈك پادىشاھلىق تاجىنى كىيدۈرسە، بىراۋنى ئەل ئىچىدە گاداي قىلدى.

2ـ فەرھادو شىرىن بىلە ۋامىقۇ ئۈزرا،
ئۆلارنىڭ باشىدا مىڭ تۈرلى سەۋدا.
بارچەنى ئۆلتۈرگەن ۋەفاسىز دۇنيا،
ئاخىرى بارچەنى فەنا ئەيلەدى.

پەرھات ـ شىرىن، ۋامىق ـ ئۈزرالارنىڭ بېشىدا مىڭ تۈرلۈك خاپىلىق بار؛ ھەممىنى ئۆلتۈرگەن ۋاپاسىز دۇنيا، ئاخىرى ئۇ ھەممىنى گۇمران قىلدى.

3ـ ھەزرەتى داۋۇدنىڭ ئوغلى سۇلايمان،
بىلقىسنىڭ ھەجرىندە يىغلادى چەندان.
يەئقۇب ئوغلى ئۈچۈن دىيدەسى گىريان،
يۇسۇفى كەنئاندىن جۇدا ئەيلەدى.

ھەزرىتى داۋۇتنىڭ ئوغلى سۇلايمان بىلقىسنىڭ جۇدالىقىدا كۆپ يىغلىدى: ياقۇپ ئەلەيھىسسالام ئوغلى كەنئانلىق يۇسۇپتىن جۇدا بولغىنىدا، كۆز يېشى قىلدى.

4ـ لەيلايۇ مەجنۇن دەرلەر، ئالەمگە ئۇستاد،
جەھاننىڭ غەمىدىن بولمادى ئازاد.
نازلىق دىلبەر، ئىشىت، بۇ چەرخى ناشاد،
بۇ غەرىب جانىمغا جەفا ئەيلەدى.
- « سەنەۋبەر » داستانىدىن.

« لەيلى ـ مەجنۇن » ئېيتىدۇ: ئالەمگە ئۇستاز بولغانلارمۇ جاھاننىڭ غېمىدىن خالاس تاپمىغان؛ نازلىق دىلبەر، قۇلاق سال، بۇ خاپىغان پەلەك غېرىپ جېنىمغا جاپا سالدى.

## تۆرتىنچى داستان

1ـ ئىزدەدىم كۆڭلۈمنى جانان گۈلشەنىدە جان بىلە،
نەچە ئاختارسام كەتىپتۇر بۇ كۆڭۈل جانان بىلە.

كۆڭلۈمنى جانانىنىڭ گۈلشىنىدىن جان ـ جەھلىم بىلەن ئىزدىدىم، قانچە ئاختۇرسامىمۇ تېپىلمىدى، بۇ كۆڭۈل جانان بىلەن كېتىپ قاپتۇ.

2ـ ئاھ، نەيلەي، جان بىلە قالدى بەدەن، كەتتى كۆڭۈل،
كىم قالىپدۇر بۇ جەھاندا مەن كەبى ئەرمان بىلە.

ئاھ، قانداق قىلاي، جان بىلەن تەن قالدى ـ يۇ، كۆڭۈل كەتتى. بۇ جاھاندا مەندەك ئارماندا

قالغان كىم بار؟

3- خەنجەرى ھىجران ۋۇجۇدۇمنى قىلىپدۇر زەخمىناك،
كۆز يولىدىن جارى ئەيلەپ قاننى يۇپمەن قان بىلە.
ھىجران خەنجىرى ۋۇجۇدۇمنى ياربدار قىلغاچقا، كۆزلىرىمدىن قانلىق ياشلىرىمنى ئېقىتىپ، قاننى قان بىلەن يۇيۇۋاتىمەن.

4- ئىشق ۋادىسىدا پۇيە ئەيلەدىم چۇن گەردى باد،
رەشكدىن ھەردەم ئۆچەشتىم چەرخى سەرگەردان بىلە.
ئىشق ۋادىسىدا خۇددى قۇيۇندەك چۆرگىلەپ يۈردۇم؛ كۈندەشلىكتىن بېشى ئايلانغان پەلەك بىلەن دائىم ئېلىشتىم.

5- تىيرى بارانى مەلامەتكە ھەدەف بولدى باشىم،
باشنى باشقارماق بەسى مۇشكىلكى بۇ باران بىلە.
بېشىم مالامەتنىڭ ئوق يامغۇرىغا نىشان بولدى، بۇ يامغۇردا باشنى باشقۇرۇش ناھايىتى قىيىن.

6- غەرق ئەتىپدۇر پەيكەرىمنى، ئاھكىم، گىردابى غەم،
كىم سەلامەت قالغۇسى ئالەمدە بۇ تۇفان بىلە.
ئاھ، غەمنىڭ قايىنىمى ۋۇجۇدۇمنى غەرق قىلدى، بۇ توپان بالاسى بىلەن جاھاندا كىممۇ ساق قالار؟

7- زۇلف قۇللابىغا بۇ جانۇ كۆڭۇل بولدى ئەسىر،
تەلبە قۇشتەك تەلپىنۇر ھەر دەم نەۋا ئەفغان بىلە.
يۈرىكىم بىلەن جېنىم چېچىنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالدى. شۇڭا جېنىم ھەمىشە مۇڭلۇق نالە قىلىدۇ، يۈرىكىم تەلۋە قۇشتەك تەلپۈنىدۇ.

8- زار مەجنۇنغا ۋىسالى بولسا مۇمكىن، نە ئەجەب،
مەرھەبا قىلسا نىگارى لۇتف ئىلە، ئىھسان بىلە.
- نىزارىي
مەندەك زار مەجنۇنغا يار ۋەسلىگە ئېرىشىش مۇمكىن بولۇپ قالسا ۋە نىگارى «خۇش كېلىپسەن» دەپ، رەھىم - شەپقەت بىلەن قارشى ئالسىمۇ ئەجەب ئەمەس.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v-   --v-   --v-   --v-

## بەشىنچى داستان

1ـ مۇغەننى چەك مەقامى « راك » نى بەزم ئىچرە مەستانە،
ساچىپ ئەربابى مەئنا لەفزىدىن مەجلىسغە دۇردانە.
ئەي سازەندە، بەزمىدە دانالار سۆزىدىن ئۈنچىلەرنى چېچىپ، « راك » مۇقامىنى زوق ـ شوق بىلەن ياڭرات.

2ـ سەنى ياد ئەيلەبان مۇڭلۇغ كۆڭۈللەر ئەسرۇ مەھزۇندۇر،
كى سەن ھەم ياد ئەتىپ تۈز « چەببەياد » ىلڭ، بولما بىگانە.
سېنى ياد ئېتىپ مۇڭلۇق كۆڭۈللەر ناھايىتى غەمكىن بولدى؛ سەنمۇ سازىڭنى « چەببەياد » مۇقامىغا تۈز، ئۇنداق ياتلىشىپ كەتمە.

3ـ چىقىپ قايتا نەفەس چىقماقىغا بائىس بىلمەسەڭ نەدۇر،
تەرەننۇم قىل « سەگاھ » ئاھەنگى بىرلە نەغمە رىندانە.
نەپەس ئېلىشتىن مەقسەت نېمە؟ بۇنى بىلمىسەڭ، « سەگاھ مۇقامى » ئاھاڭى بىلەن نەغمە قىلىپ، مەردانىلىق بىلەن كۈيلە.

4ـ كۆڭۈل چۇن مۇزتەرىبدۇر، تۆرت مەزھەبدىن نەدۇر مەقسەد،
ئىشتىكىل « چەھارگاھ » نى فەھم قىلغىل سىررى مەيخانە.
« تۆرت مەزھەپتىن مەقسەت نېمە بولغىيدى؟ » دەپ كۆڭۈل ئىزتىراپلىنىقا چۈمۈلگەندە، «چەھارگاھ» مۇقامىنى ئاڭلاپ، مەيخانا سىرلىرىنى چۈشەنگىن.

5ـ كۆڭۈل مۈلكىنى شاھەنشاھى ئىشقىڭ چۇن مەقام ئەتتى،
ئاچىپ يۈز پەنجگاھ نەققارەسىن ئۇرغىلكى فەرزانە.
كۆڭۈل مەملىكىتىگە ئىشقىڭ خاقانى ئورۇنلاشتى. ئەمدى پەيزىڭ بىلەن، «پەنجگاھ» ناغرىسىنى دانالارچە چالغىن.

6ـ ئەرۇر ئىشق ئەھلى كۆپ مەھزۇن باقىپ پەرگارى لەئلىڭغە،
چەكىپ « ئۇششاق » ناخۇن بىرلە قىلغىل راست دىۋانە.
ئاشىقلار چىرايلىق لېۋىڭنى كۆرگەندىن بۇيان، ناھايىتى قايغۇلۇق. ناخۇنۇڭ بىلەن « ئۇششاق» مۇقامىنى چېكىپ، ئۇلارنى راسا سەۋدايى قىلىۋەت.

7ـ زىلەيخايى جۇنۇن لەشكەر چەكىپ ئەيلەر سەياسەت كۆپ،
« باياد » ئاھەنگىدىن تاشلارمۇسەن كۆڭلۇمنى زىندانە.
جۇنۇن زىلەيخاسى لەشكەر تارتىپ، ماڭا كۆپ ھەيۋە ـ قەھر قىلىدۇ؛ ئەمدى سەن « بايات » مۇقامىنىڭ مۇڭ ـ زارى بىلەن كۆڭلۇمنى زىندانغا تاشلىماقچىمۇ؟

8 ـ بۇ بەزم ئەھلىگە غەفلەت لەشكەرى يەغما تەرەننۇمدۇر،
كەرەك « نەشئاۋەرەك “ تىغى بىلە جەۋلانى مەردانە.
بۇ بەزمىدىكىلەرگە غەپلەت لەشكىرى ھۇجۇم قىلسا، « نەشئاۋەرەك » ( مۇشاۋەرەك ) تىغىنى كۆتىرىپ، مەردانە جەۋلان قىلىش كېرەك.

9 ـ تەكەللۇم ئىستەبان شىرىن لەبىڭدىن بىنەۋا بولغاچ،
كۆيەرمىز بىر « نەۋا » ئۇمىدىدە بىز جەمئىي پەرۋانە.
شىرىن لېۋىڭدىن بىرەر جۇملە ئاڭلاش ئۇمىدىدە بىچارە بولۇپ قالغان ۋاقتىمىزدا، ھەممىمىز پەرۋانە بولۇپ، بىر « ناۋا » ئارزۇسىدا كۆيىمىز.

10 ـ دەسۇن كۆڭلۇم مەقامى ئەجز ئارا « ئۆز ھال » نى، ناقىس،
«ئەجەم » بىرلە « ئىراق » ئەھلى بۇ سىرنى بىلمەسۇن يانە.
ـ ناقىسى.
ناقىسنىڭ دىلى ئاجىزلىق ئورنىدا تۇرۇپ، « ئۆزھال » نى ئېيتسۇن. لېكىن، «ئەجەم» بىلەن «ئىراق» ئەھلى بۇ سىرنى بىلىپ قالمىسۇن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
– – – v – – – v – – – v – – – v

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب

1 ـ گوياكى كۆڭۈل سەرھەدى باغى ئەلەمىمدۇر،
ئاشىقمەنۇ دۇنيانى سۇ ئالسا نە غەمىمدۇر.
دىلىم گوياكى دەر ـ ئەلەمنىڭ بېغىدۇر. مەن بىر ئاشىق، دۇنيانى سۇ باسقىنىدىن پەرۋايىم پەلەك.

2 ـ بەرقىكى فەلەككە چەكەدۇر شۇئلەئى ئاھىم،
فەردايى قىيامەتدە نىشانى ئەلەمىمدۇر.
پەلەكتە چېقمۋاتقان چاقماق ئاھىمنىڭ يالقۇنىدۇر. ئۇ قىيامەت كۈنى بۇ دۇنيادا تارتقان دەرد ـ ئەلەملىرىمنىڭ بەلگىسى بولىدۇ.

3 ـ يول باشلاغۇچى، كەئبە تەۋافىغا نە ھاجەت،
ھەر خارۇ خەسى دەشتى سەۋادى ھەرەمىمدۇر.
كەبە تاۋىپىغا ۋە يول باشلىغۇچىغا ئېھتىياجىم يوق، باياۋاندىكى ھەر بىر تىكەن ۋە خەس ـ

خەشەكلەر مېنىڭ ھەرىمىمدىن نىشاندۇر.

4- زىرۇ زەبەرى خالۇ خەتتىمىڭ بىرلە مۇزەييەن،
رۇخسارۇ قاشىڭ سۈرەتى لەۋھى قەلەمىمدۇر.
ئاستى خال، ئۈستى مىيىقلىرىڭ بىلەن زىننەتلەنگەن جامالىڭ ۋە قېشىڭ مېنىڭ «لەۋھى قەلەم» ىمنىڭ سۈرىتىدۇر.

5- زۇننارىنى بوينۇمغا سالىپ قىلدى بەرەھمەن،
ئەي تەلبە زەلىلىي، نە ئاجايىب سەنەمىمدۇر.
- زەلىلىي.
ئەي تەلۋە زەلىلىي، ئۇ شۇ قەدەر ئاجايىپ سەنەم ( بۇت ) كى، زۇننارىنى بوينۇمغا سېلىپ، مېنى بەرەھمەن ( بۇتپەرەس ) قىلىۋەتتى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇجتەسسى مۇسەممەنى ئەخرەب مەكفۇفى مەھزۇف
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇ مەفائىيلۇ فەئۇلۇن
- - v v - - v v - - v v - -

* * * *

1- ساڭا يۈز شۈكر، يا رەب، بىزگە ئادىل پادىشاھ قىلدىڭ،
فەقىر، مىسكىنغە ئول ئابدۇررەشىد خاننى پەناھ قىلدىڭ.
ئەي پەرۋەردىگار، ساڭا يۈز قېتىم شۈكرى، بىزگە ئادىل پادىشاھ بەردىڭ، ئابدۇررەشىدخاننى بىز پەقىر - مىسكىنلەرگە باشپاناھ قىلدىڭ.

2- نەفسىي، كەچە- گۈندۈز شۈكرى قىل تەڭرى تەقەددۇسغا،
كى شاھىڭ ھەققىدە قىلماي دۇئا، قاتىغ گۈناھ قىلدىڭ.
- نەفسىي .
ئەي نەفسىي، مۇقەددەس تەڭرىگە كېچە - كۈندۈز تەشەككۇر ئېيت، شاھىڭ ھەققىدە دۇئا قىلمىساڭ، قاتتىق گۇناھ قىلغان بولىسەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - - v - - - v - - - v - - -

* * * *

1 ـ ھەق يولىدا جان كەچىپ بىر جۇستىجۇيى قىلمادىم،
تەۋبە سۈيىدىن تەنىمنى شۇستىشۇيى قىلمادىم.
ھەق يولىدا جان تىكىپ ئىزدىنەلمىدىم، تەۋبە سۈيى بىلەن تېنىمنى يۇيۇپ پاكلىيالمىدىم.

2 ـ ۋاھ، نەچۇك مەقبۇل بولغاي بۇ نەمازىمكىم مەنىڭ،
چۈنكى خۇنابى جىگەر بىرلە ۋۇزۇيى قىلمادىم.
ئاھ، بۇ نامىزىم قانداقمۇ قوبۇل بولسۇن، چۈنكى سۇ ئورنىدا جىگەر قېنىم بىلەن تاھارەت ئالالمىدىم.

3 ـ ئۆتدى ئۆمرۈم دۇنيانىڭ مەسلەھەتىدىن، ۋادەرىغ!
ئاخىرەت ئەسبابىدىن بىر تار مۇيى قىلمادىم.
ۋاي ئېسىت، ئۆمرۈم بۇ دۇنيانىڭ ئىشلىرى بىلەنلا ئۆتۈپ كەتتى، ئاخىرەت ئۈچۈن، قىلچىلىكمۇ تەييارلىق قىلالمىدىم.

4 ـ كەچەلەر خەستە كۆڭۈل غەمكىن ئۆلۈم قورقۇنچىدىن،
كۆز ياشىم بىرلە يۈزۈمگە ئابىرويى قىلمادىم.
جاراھەتلەنگەن كۆڭلۈم كېچىلىرى ئۆلۈم ۋەھىمىسىدىن غەمگە چۆمۈش بىلەن ئۆتتى، كۆز ياشلىرىم بىلەن ئىبادەت قىلىپ، يۈزۈمنى يورۇق ( ئۆزۈمنى ئابرويلۇق ) قىلالمىدىم.

5 ـ ئەي رەشىدىي، سەن ئۆزۈڭنى بىھۇدە ئاشىق دەمە،
ئىشقىنىڭ مەيدانىدا بىر ھايى ـ ھۇيى قىلمادىم.
ـ رەشىدىي.
ئەي رەشىدىي، سەن ئۆزۈڭنى ھېچ نېمىدىن ھېچ نېمە يوقلا ئاشىق دەۋالما، چۈنكى ئىشق مەيدانىدا بىرەر قېتىم « ھاي ـ ھۇي » دېگۈدەك ئىش قىلىپ باقمىدىڭ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

ئىككىنچى مەشرەب

1 ـ يانە ياز بولدىيۇ تاپتى بوستان نەشۇۋ نەما،
ئەي نەسىمى روھپەرۋەر، خەيرى مەقدەم، مەرھەبا.
يەنە ياز كەلدى، بوستاندا ھاياتلىق ئويغاندى؛ ئەي جان بېغىشلىغۇچى باھار شامىلى، قۇتلۇق قەدىمىڭگە مەرھابا.

2 ـ ئەمدى خۇشتۇر ماھپەيكەرلەر بىلە گۈلگەشتكىم،

باغى رىزۋانتەك چەمەن بولدى لەتىفۇ جانفىزا.

بۇ ئاي يۈزلۈكلەر بىلەن گۈل سەيلىسى قىلىدىغان ئىسىل پەيت: چىمەنلەر جەننەتتەك گۈزەل، ھاياتبەخشلىك پەيزىگە چۆمدى.

3 ـ ئۇشمۇنىڭدەك فەسلدە مەن ۋەسلى دىلبەردىن يىراق،

ئەسرۇ زۇلم ئولغاي، ئىلاھا، تۇتماسۇن تەڭرى رەۋا.

مۇشۇنداق پەسىلدە مەن دىلبەرنىڭ ۋىسالىدىن يىراقتا قالدىم. ئەي، ئاللاھ، بۇنچىۋالا قاتتىق زۇلۇمنى ماڭا راۋا كۆرمە.

4 ـ گەرچە بار ئەردى بۇرۇن ئەندەك غۇبارى خاتىرىم،

شۈكر لىللاھكىم، مۇيەسسەر بولدى ئەنۋائى سەفا.

بۇرۇن گەرچە دىلىمدا ئاز ـ پاز غۇبار بولسىمۇ، ئاللاھقا شۈكۈركى، شۇ ئاندا مەن پۈتۈنلەي پاكلىققا مۇيەسسەر بولدۇم.

5 ـ خاھ ئۆلتۈر، خاھ تىرگۈز، ئىختىيار ئىلكىڭدەدۇر،

ئول سەنىڭ نازۇ ئىتابىڭغا مەنىڭ جانىم فىدا.

ـ گەدائىي .

سېنىڭ ناز ـ كەرەشمەڭ ۋە قەھر ـ غەزىپىڭگە جېنىم پىدا بولسۇن، مەيلى ئۆلتۈر ياكى تىرىلدۈر ئىختىيار ئۆزۈڭدە.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-v - - - v - - - v - - - v -

# پەنجگاھ مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

پەنجگاھ مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

پەنجگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. پەنجگاھ مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 216 مىسرا، « داستان » قىسمى بەش داستان 92 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 34 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 342 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە راك مۇقامىدىن قالسىلا 2- ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. پەنجگاھ مۇقامى تېكىستلىرى ئۆچۈن، ئەلىشىر نەۋائىي ( ئىككى غەزەل )، مەشرەب (ئىككى غەزەل)، نەۋبەتىي ( ئىككى غەزەل )، مەھزۇن ( ئىككى غەزەل )، ھافىز شىرازىي (بىر غەزەل)، مەشھۇرىي ( بىر غەزەل )، زىبائىي ( بىر غەزەل )، ئايازىي ( بىر غەزەل )، مەزھەرىي (بىر غەزەل)، زەلىلىي ( بىر غەزەل )، ھافىز خارەزمىي (بىر غەزەل)، سەئىدىي (بىر غەزەل)، ھۇسەينىي (بىر غەزەل)، نىزارىي (بىر غەزەل)، ناقىسىي (بىر غەزەل)، نەفىيسىي (بىر غەزەل)، رەشىدىي (بىر غەزەل) ۋە گەدائىي (بىر غەزەل) بولۇپ، جەمئىي 18 شائىرنىڭ 22 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر22 غەزەلنىڭ 8 دانىسىنى، يەنى پۈتكۈل غەزەللەرنىڭ ئۆچتىن بىر قىسمىنى ئەلىشىر نەۋائىي، مەشرەب، نەۋبەتىي ۋە مەھزۇن تۆرت شائىرنىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. قالغان 14 شائىرنىڭ بىردىن غەزىلى ئورۇن ئالغان. دېمەك، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ بەشىنچىسى بولغان پەنجگاھ مۇقامى تېكىستلىرىدە، جەمئىي 18 نەپەر كلاسسىك شائىرنىڭ، يەنى باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە قارىغاندا نىسبەتەن كۆپ ساندىكى شائىرنىڭ بىر- بىرسىدىن رەڭدار گۈزەل غەزەللىرىنىڭ ئورۇن ئالغانلىقى مۇھىم بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ.

ئۈچىنچى. پەنجگاھ مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي بەش داستان بولۇپ، بۇلارنىڭ ئىچىدە، بىرىنچى داستان شائىر سەئىدىينىڭ "قايسى گۈلشەننىڭ سەنىگدەك بىر گۈلى رەئناسى بار" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلىدىن؛ ئىككىنچى داستان بولسا، شائىر ھۇسەينىينىڭ "ئەي سەنىڭ جادۇ كۆزۈڭ سەر فىتنەئى ئاخىر زەمان" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلىدىن؛ ئۈچىنچى داستان ئۇيغۇر ئەل ئىچى داستانلىرىدىن بولغان مەشھۇر "سەنەۋبەر" نىڭ "نازلىق دىلبەر بىر سۆزۈم بار ئايتايىن" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان جەمئىي ئون ئالتە مىسرالىق پارچىسىدىن؛ تۆرتىنچى داستان شائىر نىزارىينىڭ "ئىزدەدىم كۆڭلۈمنى جانان گۈلشەنىدە جان بىلە" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز بېيىتلىك گۈزەل بىر غەزىلىدىن؛ بەشىنچى داستان بولسا، شائىر ناقىسىينىڭ "مۇغەننىي چەك مەقامى راكنى بەزم ئىچرە مەستانە" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ساق ئون بېيىتلىك تولىمۇ لەۋەن بىر غەزىلىدىن تەركىب تاپقاندۇر.

روشەنكى، مەزكۇر مۇقام تېكىستىدە، جەمئىي بەش داستاننىڭ تۆرتىنى كلاسسىك شائىرلارنىڭ شېئىرلىرى ئىگىلەپ تۇرغانلىقى ئالاھىدە كۆزگە چېلىقىپ تۇرىدۇ.

تۆرتىنچى. پەنجگاھ مۇقامىنىڭ «مەشرەب» قىسمى ئىككى مەشرەبتىن تەركىب تاپقان بولۇپ، بىرىنچى مەشرەبتە، كلاسسىك شائىرلىرىمىزدىن زەلىلىينىڭ "گوياكى كۆڭۇل سەرھەدى باغى ئەلەمىدۇر" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلى، شائىر نەفىيسىينىڭ "ساڭا يۈز شۈكر يا رەب، بىزگە ئادىل پادىشاھ قىلدىڭ" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئىككى بېيىتلىك قىممەتلىك بىر غەزىلى، شۇنداقلا شائىر رەشىدىينىڭ "ھەق يولىدا جان كەچىپ بىر جۇستىجۇيى قىلمادىم" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك يارقىن بىر غەزىلى ئوقۇلىدۇ. ئەمدى، ئىككىنچى مەشرەبتە بولسا، شائىر گەدائىينىڭ "يانا ياز بولدىيۇ تاپتى بوستان نەشۇۋۇ نەما" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك پاساھەتپەرداز بىر غەزىلى تەرەننۇم قىلىدۇكى، بۇ غەزەللەرنىڭ بىر-بىرىدىن گۈزەل ئېچىلغان خۇشپۇراق گۈللەردەك ھۆزۈرى ئوقۇغۇچىنى ئىختىيارسىز مەستخۇش قىلىدۇ.

بەشىنچى. پەنجگاھ مۇقامىنىڭ «سەنەم» قىسمىغا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ "ئەگىز-ئەگىز تاغ باشىدا چىراق كۆيەدۇر" مىراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئۈچ بېيىتلىك ئارامبەخش بىر قوشىقى بېرىلگەن بولۇپ، ئوقۇغان كىشىنىڭ كۆز ئالدىدا، بۇ قوشاققا جور بولغان ھالدا لەرزان ئۇسسۇل ئويناۋاتقان سەنەم قىزلارنىڭ سىيماسى دەرھال نامايان بولىدۇ.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

بەشىنچى مۇقام پەنجگاھ مۇقامى تېكىستلىرى باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان. ئەمدى، خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگەندە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان ئۆزگىچىلىكلەر كۆزدە تۇتۇلىدۇ.

بىز بۇ پاراگراپتا، نۇقتىلىق قىلىپ، ئاتاقلىق كلاسسىكلىرىمىزدىن مەشھۇرىي، نىزارىي ۋە ناقىسىيلارنىڭ ئۆرنەك غەزەللىرى ئۈستىدە قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز.

بىرىنچى. كلاسسىك شائىرىمىز مەشھۇرىينىڭ « جۇنۇن دەشتىدە بىزنى بىر گۇرۇھ ئاۋارەلەر دەرلەر » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئون بىر بېيىتلىك غەزىلى تارىختىن بۇيان، پەنجگاھ مۇقامىنىڭ تېكىستلىكىدە، «چوڭ نەغمە» بۆلىكىنىڭ مۇقەددىمە غەزىلى قىلىپ ئوقۇلۇپ كەلگەن بولۇپ، ئۇنىڭدا، بىر توپ مۇھەببەت سەۋدالىرىنىڭ ئاچچىق-چۈچۈكلۈك بىلەن تولغان قىسمىتى گۈزەل شېئىرىي تىل بىلەن لەۋەن بايان قىلىنغاندۇر. ئالايلۇق:

1- جۇنۇن دەشتىدە بىزنى بىر گۇرۇھ ئاۋارەلەر دەرلەر،
مۇغىيلان خار- خارىدىن ئاياغى يارەلەر دەرلەر.

يېشىمى: كىشىلەر بىزنى « يانتاق تىكەنلىرىدىن ئايىغى يارىلانغان، جۇنۇن ( مەجنۇنلۇق، ساراڭلىق ) چۆلىدە يۈرىدىغان بىر توپ سەرگەردانلار » دەيدۇ.

شەرھ: بىز شۇنداق ئادەملەرمىزكى، بىزنى كۆرگەنلەر: «ھە، بۇلار بولسا، ئىشق- مۇھەببەت بالاسىغا گىرىپتار بولغاچ، ساراڭلىق چۆلىدە يۈرۈپ، يانتاق تىكەنلىرىدىن ئايىغى يارىلانغان بىر توپ سەرگەردانلار» دېيىشىدۇ.

2 ـ بەلا ياغسا باشىمىزغا دەم ئالماي دەۋرى گەردۇندىن،
رىزا بەرگەن قەزاغا ئاشىقى بىچارەلەر دەرلەر.
ئايلانغۇچى پەلەكتىن بېشىمىزغا توختىماي بالايىئاپەت ياغسا: « قازاغا رازىلىق بەرگەن ( تەقدىرگە بويۇن سۇنغان) بىچارە ئاشىقلار » دەيدۇ.
شەرھ: ئايلىنىپ، دەۋر قىلىپ تۇرىدىغان بۇ پەلەك، بۇ زامان بىزگە بەكمۇ ياخشى كۆزى بىلەن قاراپ كەتمەيدۇكى، بېشىمىزغا بالا ـ قازالارنى تۇشمۇ تۇشتىن ياغدۇرۇپ تۇرىدۇ. بىراق، بىز بۇنىڭغا پىسەنت قىلىپمۇ كەتمەيمىز. بىزنى بۇ ھالدا كۆرگەنلەر: «ھە، بۇلار تەقدىرگە تەن بەرگەن، قازاغا رازى بولۇپ، ‹ئەلھۆكمۇ لىللاھ!› دەپ قويۇپ يۈرۈۋېرىدىغان بىچارە ئاشىقلار» دېيىشىدۇ.

3 ـ كۆرۈپ مەيخانە ئىشىكىدە غەزەلخانۇ گىرىبان چاك،
مۇغاننىڭ قىزىغە ئاشىق ياقا سەد پارەلەر دەرلەر.
مەيخانە ئىشىكى ئالدىدا، ياقىلىرىمىز يىرتىلغان ھالدا غەزەل ئوقۇۋاتقانلىقىمىزنى كۆرگەنلەر : «مەيپۇرۇشنىڭ قىزىغا ئاشىق بولغان يىرتىق ياقىلار ( ۋەيرانىلار ) » دەيدۇ.
شەرھ: ئىشق ـ مۇھەببەت ھەلەكچىلىكى بىزنى شۇنداق قىلىپ قويغانكى، بەزىدە، دەرغەزەپتىن ياقىلىرىمىزنى يىرتىپ تاشلاپ، مەيخانا ئىشىكى ئالدىغا تۈپلىشىپ، ئۇزۇن ـ قىسقا ئاۋازدا ناخشا توۋلاپمۇ قالىمىز. بىزنى بۇ ھالدا كۆرگەنلەر: «ھە، بۇلار ئاشۇ مەيپۇرۇشنىڭ قىزىغا ئاشىق بولۇپ قالغان يىرتىق ياقىلىق ۋەيرانىلار» دېيىشىدۇ.

4 ـ فەتىلە ساچلارىمىزنى،كۆرۈبان قاشلارىمىزنى،
قارا گۈن باشىدا بىر نەچچە بەختى قارەلەر دەرلەر.
چىگىشلەشكەن چاچلىرىمىزنى، كىرلەشكەن قاشلىرىمىزنى كۆرگەنلەر بىزنى « بېشىغا قارا كۈن چۈشكەن بىر نەچچە بەختى قارالار » دەيدۇ.
شەرھ: مۇرادسىزلىق ئىنساننى ۋەيرانە، ۋەيرانە تۇرمۇش بولسا ئادەمنى چۈشكۈن ۋە ھورۇن قىلىپ قويىدىكەنكى، بەزىدە يۈزىمىزنى يۇيۇشقىمۇ ئېرىنىپ قالىمىز. بۇ ھالدا، چىگىشلەشكەن چاچلىرىمىزنى، كىرلەشكەن قاشلىرىمىزنى كۆرگەنلەر بىزنى: « ھەي... بۇلار شۇ بېشىغا قارا كۈن چۈشكەن بىر نەچچە بەختى قارالارغۇ » دېيىشىدۇ.

5 ـ سەرۇ سامانىمىزنى سورماغىل بىز بىنەۋالارنىڭ ،
فەلەك گەردىشلەرىدىن گۈنلەرى دۇشۋارەلەر دەرلەر.
بىز بىچارىلەرنىڭ ھال ـ كۈنىمىزنى سورىمايلا قوي، بىزنى « پەلەكنىڭ تەتۈرلىكىدىن كۈنى دىشۋارچىلىقتا قالغانلار » دەيدۇ.
شەرھ: بىزنىڭ ئەھۋالىمىز ھەقىقەتەنمۇ بەك رەپرەپ. شۇڭا، بىز بىچارىلەرنىڭ ھال ـ كۈنىمىزنى سورىمايلا قوي، بىزنى بۇ ھالدا كۆرگەنلەر پەقەت: « پەلەكنىڭ تەتۈرلىكىدىن، قىسمەتنىڭ رەھىمسىزلىكىدىن ھەر بىر كۈنى دىشۋارچىلىقتا ئۆتىدىغانلار » دېيىشىدۇ شۇ.

6 ـ سارىغ چىھرە بىلەن كاھى يۈزۈمگە گەر باقىپ ھەر دەم،
كى گۈلرۇخلار فىراقىدا خەزان رۇخسارەلەر دەرلەر.

سامانەدەك سىرىق يۈزۈمگە بىر قاراپلا: «گۈلىيۈزلۈكلەرنىڭ پىراقىدا چىرايى سارغايغانلاردىن ئىكەن» دەيدۇ.

شەرھ: يالغۇز مېنى ئالساق، مېنىڭ بۇ سامانەدەك سىرىق يۈزۈمگە بىر قاراپلا، كىشىلەر: «ھە بۇ كىشى ئاشۇ گۈلىيۈزلۈكلەرنىڭ پىراقىدا جۇدەپ، چىرايى سارغىيىپ كەتكەنلەردىن ئىكەنغۇ» دەپ كېتىشىدۇ.

7 ـ قاچانكىم ئاقبۇرۇت ئابىد قاشىغا بارغۇمىز،بىزنى ـ
قارا قاشلار قاشىدا دەر ـ بەدەر ئاۋارەلەر دەرلەر.

قاچانكى ئاقبۇرۇت موللامنىڭ قېشىغا بېرىپ قالساق، بىزنى « قارا قاشلار كويىدا ئىشىكمۇ ئىشىك يۈرگەن سەرگەردانلار » دەيدۇ.

شەرھ: قاچانكى ھېلىقى ئاقبۇرۇت ئىبادەتكار ئالىم ئاكىمىزنىڭ يېنىغا بېرىپ قالساق، ئۇ بىزنى تونۇيدۇ ۋە « ھە، بۇلار ئاشۇ قارا قاش گۈزەللەرنىڭ كوچىسىدا ئىشىكمۇ ئىشىك قاتراپ يۈرگەن سەرگەردانلار شۇغۇ» دەيدۇ.

8 ـ كۆرۈپ ئەئزايىمىزنى زەخمىلىك ئەھلى تەمەشا كىم.
پەرىلەر كويىدا ئاۋارەئى سەنگسارەلەر دەرلەر.

زەخمىلىك ئەزايىبەدىنىمىزنى كۆرگەن تاماشىچىلار، بىزنى « پەرىلەر كوچىسىدا چالما ـ كېسەك قىلىنغان سەرگەردانلار » دەيدۇ.

شەرھ: ئاشىق بولماق ئاسان ئىش ئەمەسكى، بەزىدە مەشۇقەلىرىمىزنىڭ كوچىسىلىق ئۇششاق باللارنىڭ چالما ـ كېسەك قىلىشىغا ئۇچراپ تۇرىمىز. بۇ ھالدىن كېيىنكى زەخمىلىك ئەزايىبەدىنىمىزنى كۆرگەن تاماشىچى خەقلەر بىزنى: « ھە بۇلار ھېلىقى پەرىلەر كوچىسىدا چالما ـ كېسەك قىلىنغان سەرگەردانلار بولمايچۇ» دېيىشىدۇ.

9 ـ گەر ئىھسان قىلماسا دەرۋىشلەرگە ئەھلى نىئمەتلەر،
گەۋھەر خىرمەنلەرىنى تۇدەئى سەنگخارەلەر دەرلەر.

ئەگەر نېمەت ئىگىلىرى دەرۋىشلەرگە خەير ـ ساخاۋەت قىلمىسا، ئۇلارنىڭ گۆھەردىن دۆۋىلەنگەن خامانلىرىنى « تاش دۆۋىسى » دەپ ھېسابلىسا بولىدۇ.

10 ـ باشىمىزدا كۆرۈپ نەشئە، قولىمىزدا كۆرۈپ ساغەر،
قۇتۇلغان يۈز جەھان غەمدىن نەچە مەيخارەلەر دەرلەر.

رۇخسارىمىزدىكى خۇش كەيپنى، قولىمىزدىكى قەدەھنى كۆرگەنلەر بىزنى « يۈز جاھانلىق غەمدىن قۇتۇلغان مەيخورلار » دەيدۇ.

شەرھ: ئاشىقلىقىمىز راست، ئېغىر قىسمەتلەرگە دۇچار بولىۋاتقىنىمىزمۇ ئەمەلىيەت. بىراق، بۇنىڭلىق بىلەن ئىنسان ئۆزىنى پەقەتلا تاشلىۋەتسىمۇ بولمايدۇ ـ دە! شۇڭا، بەزىدە كەيپىمىز چاغ بولۇپ، قولىمىزغا قەدەھ چىقىپ قالىدىغان كۈنلەرمۇ بولىدۇ. بۇنداق چاغلاردا بىزنى كۆرگەنلەر: «ھە بۇلار يۈز جاھانلىق غەمدىن قۇتۇلغان مەيخورلار ئوخشايدۇ ـ جۇمۇ» دەپمۇ قېلىشىدۇ.

11 ـ ئەرۇر مەشھۇرىي ئانداغ قەۋمدىن زەخمەلەرىن كۆرگەچ،
زەمانە تاشلارىدىن نەچە كۆكسى پارەلەر دەرلەر.

مەشھۇرىي شۇنداق قەۋمدىنكى، ئۇنىڭ جاراھەتلىرىنى كۆرگەنلەر « بۇ كىشى زامان تاشلىرى زەربىسىدىن باغرى پارە ـ پارە بولغانلاردىن ئىكەن » دەيدۇ.

شەرھ: ئەمدى، مەن مەشھۇرىينى سورىساڭلار، مەنمۇ ئاشۇنداق دەردمەنلەردىن بولىمەنكى، ۋۇجۇدۇمدىكى يارا ئىزلىرىنى كۆرگەنلەر: « ھە بۇ كىشىمۇ زامان تاشلىرى زەربىسىدىن باغرى پارە ـ پارە بولغانلاردىن ئىكەن » دەپ قېلىشىدۇ.

ئىككىنچى.كلاسسىكلىرىمىزدىن شائىر نىزارىينىڭ « ئىزدەدىم كۆڭلۈمنى جانان گۇلشەنىدە جان بىلە » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز بېيىتلىك بىر غەزىلى مەزكۇر پەنجگاھ مۇقامى «داستان» بۆلىكىدىكى تۆرتىنچى داستاندا ئوقۇلۇپ كەلگەن بولۇپ، بۇنىڭدا شائىرنىڭ غەزەل يېزىش ئىقتىدارى، شۇنداقلا پىكىر ئىپادىلەش ئۇسلۇبى خاس ئۆزگىچىلىك بىلەن نامايەن قىلىنغاندۇر. ئالايلۇق:

1 ـ ئىزدەدىم كۆڭلۈمنى جانان گۇلشەنىدە جان بىلە،
نەچە ئاختارسام كەتىپتۇر بۇ كۆڭۈل جانان بىلە.

يېشمى: كۆڭلۈمنى جانانىنىڭ گۇلشىنىدىن جان ـ جەھلىم بىلەن ئىزدىدىم، قانچە ئاختۇرساممۇ تېپىلمىدى، بۇ كۆڭۈل جانان بىلەن كېتىپ قاپتۇ.

. شەرھ: مەن بىر گۇلزارلىقتا، گۇلدەك گۇزەل بىر جانانىنى كۆردۈم، كۆردۈم ـ دە، ئۆزۈمنى يوقىتىپ قويدۇم. ئۇ مېنىڭ كۆڭلۈمنى ئوۋلىۋالدى ـ يۇ، كېتىپ قالدى، مەن ئوۋلىنىپ كەتكەن كۆڭلۈمنى مەزكۇر گۇلشەندىن تەپسىلى ئىزدىدىم. بىراق، قانچە ئاختارساممۇ تېپىلمىدى. ھە، قارىغاندا، كۆڭلۈم ھېلىقى جانان بىلەن بىللە كېتىپ قاپتۇ ـ دە!

شائىر نىزارىي بۇ بېيىتتە، «بىر كۆرۈپلا كۆيۈپ قېلىش؛ بىر كۆرۈپلا ئۆزىنى يوقىتىپ قويۇش» دېگەن پىكىرنى كىتابخانلارغا ئاشۇنداق رومانتىك، ئوبىناق ۋە ئوبرازلىق ئىپادە بىلەن ئاڭلاتقان.

2 ـ ئاھ، نەيلەي، جان بىلە قالدى بەدەن، كەتتى كۆڭۈل،
كىم قالىپدۇر بۇ جەھاندا مەن كەبى ئەرمان بىلە.

ئاھ، قانداق قىلاي، جان بىلەن تەن قالدى ـ يۇ، كۆڭۈل كەتتى. بۇ جاھاندا مەندەك ئارماندا قالغان كىم بار؟

شەرھ: ئاھ، ئەمدى قانداق قىلارمەن!؟ تېنىم بىلەن جېنىم قالغان بولسىمۇ، كۆڭلۈم ئۇ جانان بىلەن بىللە كېتىپتۇ ئەمەسمۇ؟ جېنىم ۋە تېنىممۇ بىللە كەتكەن بولسىچۇ كاشكى! قاراڭلار، بۇ دۇنيادا، مەندەك مۇشۇنداق ئارماندا قالغان ئادەم يەنە بارمۇ زادى؟

3 ـ خەنجەرى ھىجران ۋۇجۇدۇمنى قىلىپدۇر زەخمناك،
كۆز يولىدىن جارى ئەيلەپ قاننى يۈپمەن قان بىلە.

ھىجران خەنجىرى ۋۇجۇدۇمنى يارىدار قىلغاچقا، كۆزلىرىمدىن قانلىق ياشلىرىمنى ئېقىتىپ، قاننى قان بىلەن يۇيۇۋاتىمەن.

شەرھ: مەن ئۇ جانانغا كۆيۈپ قالدىم. ئۇ مېنىڭ كۆڭلۈمنى ئوۋلىۋېلىپ كەتتى، مەن قالدىم. شۇ تاپتا، ھىجران، جۇدالىق خەنجىرى ۋۇجۇدۇمنى زەخمىلەندۈردى، قاناتتى. بۇنى ئاز دەپ، كۆزلىرىمدىن ياش ئەمەس، قان چىقىۋاتىدۇكى، دېمەك مەن قاننى قان بىلەن يۇيىۋاتىمەن شۇ ئان.

4ـ ئىشق ۋادىسىدا پۈيە ئەيلەدىم چۇن گەردى باد،
رەشكدىن ھەردەم ئۈچەشتىم چەرخى سەرگەردان بىلە.

ئىشق ۋادىسىدا خۇددى قۇيۇندەك چۆرگىلەپ يۈردۇم: كۆندەشلىكتىن بېشى ئايلانغان پەلەك بىلەن دائىم ئېلىشتىم.

شەرھ: ئاشىق بولغاندىكىن ئۇنىڭ دەردىنى تارتىدىغان گەپكەن. ئىشق ۋادىسىدا، بېشىم قايغان ۋە پۈتۈم تايغان بويىچە بەجايىكى قۇيۇن بولۇپ پىرقىراپ يۈردۇم. «مېنى جانانىمدىن ئايرىۋەتكەن سەن پەلەك» دەپ، كۆندەشلىكىم تۇتۇپ، ئاشۇ توختىماي چۆرگىلەپ تۇرىدىغان پەلەك بىلەن پات ـ پات ئېلىشىپ تۇردۇم.

5ـ تىيرى بارانى مەلامەتكە ھەدەف بولدى باشىم،
باشىنى باشقارماق بەسى مۇشكىلكى بۇ باران بىلە.

بېشىم مالامەتنىڭ ئوق يامغۇرىغا نىشان بولدى، بۇ يامغۇردا باشنى باشقۇرۇش ناھايىتى قىيىن.

شەرھ: ئىشق بالاسىدىن كۆرمىگەننى كۆردۈمكى، بېشىم ھەدېگەندىلا ئەيىبلەش، تاپا ـ تەنىلەرگە قارا ـ نىشان بولۇپ بەردى. بۇنداق ئىشق بالاسىنىڭ ئوق يامغۇرىغا دۇچار بولغان چاغدا، ئىنسانغا ئۆزىنىڭ بېشىنى باشقۇرۇشمۇ ناھايىتى تەس ئىش بولۇپ قالىدىكەن.

6ـ غەرق ئەتىپدۇر پەيكەرىمنى، ئاھكىم، گىردابى غەم،
كىم سەلامەت قالغۇسى ئالەمدە بۇ تۇفان بىلە.

ئاھ، غەمنىڭ قاينىمى ۋۇجۇدۇمنى غەرق قىلدى، بۇ توپان بالاسى بىلەن جاھاندا كىممۇ ساق قالار؟

شەرھ: مۇشۇنداق ئىشق ـ مۇھەببەت ھەلەكچىلىكى داۋامىدا، غەم ـ غۇسسىنىڭ قاينىمى ۋۇجۇدۇمنى غەرق قىلىۋەتتى: بىلمىدىم، «ئىشق ـ مۇھەببەت» دېگەن بۇ توپان بالاسىدىن كىممۇ ساق قالاركىن ـ تاڭ؟!

7ـ زۇلفى قۇللابىغا بۇ جانۇ كۆڭۈل بولدى ئەسىر،
تەلبە قۇشتەك تەلپىنۇر ھەر دەم نەۋا ئەفغان بىلە.

يۈرىكىم بىلەن جېنىم چېچىمىنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالدى. شۇڭا جېنىم ھەمىشە مۇڭلۇق نالە قىلىدۇ، يۈرىكىم تەلۋە قۇشتەك تەلپۈنىدۇ.

شەرھ: سۆيگۈم چېقىنى چېقىلغان شۇ دەقىقىدە، جېنىم بىلەن كۆڭلۈم ئۇ گۈزەل يارنىڭ چېچىنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالغانىدى. شۇندىن بېرى، جېنىم توختىماي مۇڭلۇق نالە قىلىدۇ، يۈرىكىم بولسا، تەلۋە قۇشتەك پىتراپ تەلپۈنىدۇ، ئىنتىلىدۇ.

8ـ زار مەجنۇنغا ۋىسالى بولسا مۇمكىن، نە ئەجەب،
مەرھەبا قىلسا نىگارى لۇتف ئىلە، ئېھسان بىلە.

ـ نىزارىي

مەندەك زار مەجنۇنغا يار ۋەسلىگە ئېرىشىش مۇمكىن بولۇپ قالسا ۋە نىگارى «خۇش كېلىپسەن» دەپ، رەھىم ـ شەپقەت بىلەن قارشى ئالسىمۇ ئەجەب ئەمەس.

شەرھ: بىز مۇھەببەتلىك ئىنسانلار هامان ئۈمىدۋار كېلىمىز. هالبۇكى، مەندەك زار ۋە ئىنتىزار بولغان سەۋدايى ئۈچۈن، كۈنلەرنىڭ بىر كۈنىدە، يارنىڭ ۋىسالىغا يېتىش مۇمكىن بولۇپ قالسا ۋە شۇ چاغدا، ئۇنىڭ سۆيگەن يارى ۋە ئامراق نىگارى: «مەرهابا، خوش كېلىپسەن، ئاشىقىم!» دەپ قالسا، ئەجەب ئەمەس ـ تە!

ئۈچىنچى. كلاسسىك شائىر ناقىسىينىڭ «مۇغەننى چەك مەقامى ‹راك› نى بەزم ئىچرە مەستانە» مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئون بېيىتلىك بىر غەزىلى مەزكۇر پەنجگاھ مۇقامى «داستان» بۆلىكىدىكى بەشىنچى داستاندا ئوقۇلۇپ كەلگەن بولۇپ، بۇ غەزەل ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ نامى ۋە ئۇلارنىڭ قانداق چاغدا تەرەننۇم قىلىنىدىغانلىقى ھەققىدە بىلىك بېرىدىغان مۇھىم مەنبە ئەسەر هېسابلىنىدۇ. قېنى، بىرلىكتە مۇتالىئە قىلىپ كۆرەيلى:

1 ـ مۇغەننى چەك مەقامى « راك » نى بەزم ئىچرە مەستانە،
ساچىپ ئەربابى مەئنا لەفزىدىن مەجلىسغە دۇردانە.

يېشىمى: ئەي سازەندە، بەزمىدە دانالار سۆزىدىن ئۈنچىلەرنى چېچىپ، « راك » مۇقامىنى زوق ـ شوق بىلەن ياڭرات.

شەرھ: ئى، مۇزىكانت! راك مۇقامىنى پەيزىڭ بىلەن چالغىنىڭكى، ئۇنىڭ تېكىستى بەزمىلەردە، دانا ـ ئالىملار سۆزىدىن ئۈنچە ـ دۇردانىلار چاچىدىغان خەزىنىدۇر گويا.

روشەنكى، بۇ يەردە، شائىر ناقىسىي ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ گۈزەل ئاهاڭ بىلەن چوڭقۇر ئۇقۇملۇق سۆز ـ كەلىمىلەرنىڭ مۇجەسسەم گەۋدىسى ئىكەنلىكىنى ئوچۇق بايان قىلغاندۇر.

2 ـ سەنى ياد ئەيلەبان مۇڭلۇغ كۆڭۈللەر ئەسرۇ مەھزۇندۇر،
كى سەن ھەم ياد ئەتىپ تۈز « چەببەياد » نىڭ، بولما بىگانە.

سېنى ياد ئېتىپ مۇڭلۇق كۆڭۈللەر ناهايىتى غەمكىن بولدى؛ سەنمۇ سازىڭنى « چەببەياد » مۇقامىغا تۈز، ئۇنداق ياتلىشىپ كەتمە.

شەرھ: سەن بىلەن مۇڭداشقىلى مۇڭلۇق بولغان كۆڭۈللەر سېنى ئەسلەۋېرىپ هالى قالمىدى. ئەمدى، سەنمۇ بىزلەرنى ئېسىڭگە ئېلىپ، چەببەيات مۇقامىنى چال ـ دە، ئۇنداق بىزدىن قېچىپ ياتلىشىپ كەتمىگىن.

شائىر ناقىسىي بۇ يەردە، «چەببەيات» دېگەن مۇقام نامىنىڭ ئەسلىدە، «چەببەياد» بولۇپ، ئۇنىڭ «ياد ئېتىش، ئەسلەش» ئۇقۇمىنى ئاڭلىتىدىغانلىقىدىن بېشارەت بەرگەندۇر.

3 ـ چىقىپ قايتا نەفەس چىقماقغا بائىس بىلمەسەڭ نەدۇر،
تەرەننۇم قىل « سەگاھ » ئاهەنگى بىرلە نەغمە رىندانە.

نەپەس ئېلىشتىن مەقسەت نېمە؟ بۇنى بىلمىسەڭ، «سەگاھ» مۇقامى ئاهاڭى بىلەن نەغمە قىلىپ، مەردانىلىق بىلەن كۈيلە.

شەرھ: خۇددى « بىر، ئىككى، ئۈچ » دېگەندەك رىتىملىق هالدا، نەپەس ئېلىش ۋە چىقىرىشنىڭ سەۋەبىنى بىلمەي قالغان چېغىڭدا، «سەگاھ(ئۈچىنچى پەردە)» دېگەن مۇقامنى مەيدەڭنى كېرىپ تۇرۇپ تەرەننۇم قىلغىن!

4 ـ كۆڭۈل چۈن مۇزتەرىبدۇر، تۆرت مەزھەبدىن نەدۇر مەقسەد،
ئىشتكىل « چەھارگاھ » نى فەھم قىلغىل سىررى مەيخانە.

«تۆرت مەزھەپتىن مەقسەت نېمە بولغىيدى؟ » دەپ كۆڭۈل ئىزتىراپلىنىقتا چۇمۇلگەندە، «چەھارگاھ» مۇقامىنى ئاڭلاپ، مەيخانا سىرلىرىنى چۈشەنگىن.

شەرھ: دىنى ئىسلامدا تۆرت چوڭ مەزھەپ باركى، بەزىدە ئىنسان «مۇسۇلمانلار زادى نېمە ئۈچۈن مۇنداق تۆرت مەزھەپكە بۆلۈنۈپ كەتكەن بولغىيدى؟» دەپ ئويلاپ قالىدۇ. مۇشۇنداق چاغلاردا، سەن «تۆرت ئاھاڭ: تۆرت زامان؛ تۆرت مەيدان؛ تۆرت پەردە» ئۇقۇمىنى بېرىدىغان چەھارگاھ مۇقامىنى تىڭشىغىن ـ دە، بۇنىڭ پەيزى ھەيدەكچىلىكى بىلەن، كىشىلەرنىڭ بەزىدە مەيخانىغا كىرىپ قېلىشىنىڭ سىر ـ ئەسرارلىرىنى پەھم قىلغىن.

5ـ كۆڭۈل مۇلكىنى شاھەنشاھى ئىشقىڭ چۈن مەقام ئەتتى،
ئاچىپ يۈز پەنجگاھ نەققارەسىن ئۇرغىلىكى فەرزانە.

كۆڭۈل مەملىكىتىگە ئىشقىڭ خاقانى ئورۇنلاشتى. ئەمدى پەيزىڭ بىلەن، « پەنجگاھ » ناغرىسىنى دانالارچە چالغىن.

شەرھ: كۆڭۈلدىن ئىبارەت بۇ پادىشاھلىقتا سېنىڭ ئىشق ـ مۇھەببىتىڭنىڭ خاقانى ئورۇنلاشتى. ھالبۇكى، ئەمدى پۈتكۈل پەيزىڭنى ئۇرغۇتۇپ، پەنجگاھ مۇقامى ناغرىسىنى بىلگىنلەرچە ياڭراتقىن!

بۇ يەردە، شائىر ناقىسىي «بەش مەيدان، بەش پەردە» ئۇقۇمى چىقىپ تۇرىدىغان «پەنجگاھ» كەلىمىسىنىڭ يەنە «مۇكەممەللىك، توققۇزى تەللىك، بۈيۈك شادلىق» مەنىسىنىمۇ بىلدۈرىدىغانلىقىنى ئىمالىق ھالدا ئىپادىلىگەندۇر.

6ـ ئەرۇر ئىشق ئەھلى كۆپ مەھزۇن باقىپ پەرگارى لەئلىڭغە،
چەكىپ « ئۇششاق » ناخۇن بىرلە قىلغىل راست دىۋانە.

ئاشىقلار چىرايلىق لېۋىڭنى كۆرگەندىن بۇيان، ناھايىتى قايغۇلۇق. ناخۇنۇڭ بىلەن «ئۇششاق» مۇقامىنى چېكىپ، ئۇلارنى راسا سەۋدايى قىلىۋەت.

شەرھ: ئىشق ـ مۇھەببەت ئەھلى سېنىڭ ئاشۇ چىرايلىق لېۋىڭنى كۆرۈپ قالغاندىن بۇيان، ناھايىتىمۇ سېغىنغانلىقىنى ئىپادىلەشمەكتە. ھالبۇكى، سەن ئەمدى زەخمىكىڭنى «ئۇششاق‹ئاشىقلار›» دېگەن مۇقامغا سازلاپ ئۇرغىن ـ دە، ئۇلارنىڭ ئىشقىنى تېخىمۇ ئۇلغايتىپ، مۇھەببىتىڭدە سەۋدايى قىلىۋەتكىن.

7ـ زىلەيخايى جۇنۇن لەشكەر چەكىپ ئەيلەر سەياسەت كۆپ،
« باياد » ئاھەنگىدىن تاشلارمۇسەن كۆڭلۈمنى زىندانە.

جۇنۇن زىلەيخاسى لەشكەر تارتىپ، ماڭا كۆپ ھەيۋە ـ قەھر قىلىدۇ؛ ئەمدى سەن « بايات » مۇقامىنىڭ مۇڭ ـ زارى بىلەن كۆڭلۈمنى زىندانغا تاشلىماقچىمۇ؟

شەرھ: ئىشق سەۋداسىلىق زىلەيخاسى سېغىنىدۇرۇش لەشكەرلىرى بىلەن دەممۇدەم ھۇجۇم قىلىپ، جېنىمنى بەك قاقشىتىۋەتتى. ئەمدى، سەن «باياد، بەياد (يادىغا ئېلىش، ئەسلەش)» مۇقامىنىڭ زارىقىشلىق مۇڭلىرى ئارقىلىق، يۈرىكىمنى زىندانغا تاشلىماقچىمۇ ـ ھە؟

بۇ يەردە، شائىر ناقىسىي «بايات» دېگەن مۇقام نامىنىڭ «بەياد» (سېغىنىش، ئەسلەش، يادىغا ئېلىش) كەلىمىسىدىن ئۆزگىرىپ كەلگەنلىكىنى ئىزاھلاپ كۆرسەتكەندۇر.

8ـ بۇ بەزم ئەھلىگە غەفلەت لەشكەرى يەغما تەرەننۇمدۇر،

كەرەك « نەشئاۋەرەك “ تىغى بىلە جەۋلانى مەردانە.

بۇ بەزمىدىكىلەرگە غەپلەت لەشكىرى ھۇجۇم قىلسا، « نەشئاۋەرەك » ( مۇشاۋەرەك ) تىغىنى كۆتىرىپ، مەردانە جەۋلان قىلىش كېرەك.

شەرھ: ئەگەر ئاخىردا بەزمىدىكىلەر چارچاپ ئۇخلاپ قالاي دەپ قالسا ياكى مۇگىدەپ قېلىشسا، «نەشئەۋەرەك ـ نەشئاۋەرەك ـ مۇشاۋەرەك» مۇقامىنى دادىل ياڭراتسا، مەسىلە ھەل بولىدۇ.

بۇ يەردە، شائىر ناقىسى «مۇشاۋەرەك» دېگەن ئۇيغۇر مۇقامى نامىنىڭ «خاتىمە قىسمىدىكى ھاياجان، تۇگەنچى قىسمىدىكى شوخلۇق» ئۇقۇمىنى بىلدۈرىدىغان چاغاتاي ئۇيغۇرچىسىدىكى «نەشئەۋەرەك» بېرىكمە سۆزىدىن ئۆزگىرىپ كەلگەنلىكىنى ئىشارەتلەپ كۆرسەتكەندۇر.

9ـ تەكەللۇم ئىستەبان شىرىن لەبىڭدىن بىنەۋا بولغاچ،
كۆيەرمىز بىر « نەۋا » ئۇمىدىدە بىز جەمئىي پەرۋانە.

شېرىن لېۋىڭدىن بىرەر جۈملە ئاڭلاش ئۈمىدىدە بىچارە بولۇپ قالغان ۋاقتىمىزدا، ھەممىمىز پەرۋانە بولۇپ، بىر « ناۋا » ئارزۇسىدا كۆيىمىز.

شەرھ: شېرىن لېۋىڭنى ھەرىكەتلەندۈرۈپ بىرەر جۈملىمۇ گەپ قىلىپ بەرمىگىنىڭ ئۈچۈن، غەمكىن ـ بىچارە بولۇپ قالغان چاغلىرىمىزدا، «نەۋا مۇقامىنى بىر ئاڭلىساق بولاتتىغۇ!» دەپ پىتراپ كېتىمىز زادى.

10ـ دەسۇن كۆڭلۈم مەقامى ئەجز ئارا « ئۆز ھال » نى، ناقىس،
« ئەجەم » بىرلە « ئىراق » ئەھلى بۇ سىرنى بىلمەسۇن يانە.

ناقىسنىڭ دىلى ئاجىزلىق ئورنىدا تۇرۇپ، « ئۆزھال » نى ئېيتسۇن، لېكىن، « ئەجەم » بىلەن «ئىراق» ئەھلى بۇ سىرنى بىلىپ قالمىسۇن.

شەرھ: بۇيەردە، شائىر ناقىسي «ئۆزھال» دېگەن مۇقام ئىسمىنىڭ «ئۆزىنىڭ ئەھۋالى» دېگەن ئۇقۇمنى بىلدۈرىدىغانلىقىنى؛ «ئەجەم، ئىراق» دېگەن مۇقام ئىسىملىرىنىڭ بولسا، «ئەجەم (غەيرى ئەرەب، ئەرەب بولمىغان)» دېگەن سۆز بىلەن «چۆلى ئىراق (ئىراق چۆلى)» دېگەن كەلىمىلەردىن كەلگەنلىكىنى چۈشەندۈرگەندۇر.

مېنىڭچە، ئەسىرلەر داۋامىدا ئۇيغۇر راك مۇقامى «چوڭ نەغمە» بۆلىكىنىڭ مۇقەددىمە غەزىلى قىلىپ ئوقۇلۇپ كەلگەن شائىر مەشرەبنىڭ «سەتارىم تارىغا جان رىشتەسىدىن تار ئەشىپ سالسام» مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز بېيىتلىك غەزىلى بىلەن مەزكۇر ئون بېيىتلىك ناقىسي غەزىلى ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ نامىنى تەتقىق قىلىشتا ئەڭ قىممەتلىك ماتېرىيال ھېسابلىنىدۇ.

# پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشمى ئۈستىدە

# تەلقىنلىق مۇلاھىزە

پەنجگاھ مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ يېشمى ئۈستىدە، شېئىرىي جۈملىلەر يېشمىنىڭ ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

فەتىلە ساچلارىمىزنى كۆرۈبان قاشلارىمىزنى،
قارا گۈن باشىدا بىر نەچە بەختى قارەلەر دەرلەر.

ئە. يېشىم:

ئېشىلگەن چاچلىرىمىزنى، كىرلەشكەن قاشلىرىمىزنى كۆرگەنلەر بىزنى بېشىغا قارا كۈن چۈشكەن بەختى قارالار، دەيدۇ. ( 5 - توم، يېشىم قىسمى، 57 - بەت )

ت: چىگىشلەشكەن چاچلىرىمىزنى، كىرلەشكەن قاشلىرىمىزنى كۆرگەنلەر بىزنى: « بېشىغا قارا كۈن چۈشكەن بىر نەچچە بەختى قارالار›› دەيدۇ.

ت.س: "فەتىيلە"(‹ئى‹ ئۇزۇن سوزۇق تاۋۇش) كەلىمىسى "چىگىشلىشىپ كەتكەن" دېگەن بولىدۇ. ئەڭ مۇھىمى، ئۇيغۇرچىدا، "چىگىشلەشمەك، چىگىشلىشىپ كەتمەك" دېگەن ئۆتۈمسىز پېئىل، "ئەشمەك" بولسا، ئۆتۈملۈك پېئىل ھېسابلىنىدۇكى، بۇ ئىككىسىنىڭ بىلدۈرىدىغان ئۇقۇملىرى باشقا - باشقا بولىدۇ. "ئېشىلگەن چاچ" دېگەن ئۆزى ئەتەي ئەمگەك سىڭدۈرۈپ، ئېشىۋالغان چاچقا ئېيتىلىدۇ: "چىگىشلەشكەن چاچ" بولسا، يۇيمىغانلىقتىن، تارىمىغانلىقتىن، ئۆزلۈكىدىن چىگىشلىشىپ كەتكەن چاچقا ئېيتىلىدۇ. شۇڭا، مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدىكى "ئېشىلگەن چاچلىرىمىزنى" دېگەن سۆز سىيپى ئۆزىدىن داڭقان پۈتى گەپ بولغاندۇر.

سەرۇ سامانىمىزنى سورماغىل بىز بىنەۋالارنىڭ،
فەلەك گەردىشلەرىدىن گۈنلەرى دۇشۋارەلەر دەرلەر.

ئە. يېشىم:

بىز بىچارىلەرنىڭ ھال - كۈنىمىزنى سورىما، بىزنى پەلەكنىڭ تەتۈرلىكىدىن دىشۋارچىلىقتا قالغانلار، دەيدۇ. ( يۇ. ئە. 57ب )

ت: بىز بىچارىلارنىڭ ھال - كۈنىمىزنى سورىمايلا قوي، بىزنى « پەلەكنىڭ تەتۈرلىكىدىن كۈنلىرى دىشۋارچىلىقتا قالغانلار›› دەيدۇ.

ت.س: " گۈنلەرى دۇشۋارەلەر " دېگەن گەپ چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "كۈنلىرى دىشۋارچىلىقتا قالغان، كۈنلىرى خاتىرجەمسىزلىك ئىچىدە قالغان" دېگەن ئۇقۇمنى ئاڭلىتىدۇ. يەنە دېسەك، ئۇيغۇرچىدا، باشقىلار دېگەن كۆچۈرمە سۆزلەر قائىدە بويىچە قوش تىرناق ئىچىگە ئېلىپ يېزىلىدۇ. شۇڭا، " فەلەك گەردىشلەرىدىن گۈنلەرى دۇشۋارەلەر دەرلەر " دېگەن مىسرانىڭ يېشىمىنى "كىشىلەر بىزنى: ‹پەلەكنىڭ تەتۈرلىكىدىن كۈنلىرى دىشۋارچىلىقتا قالغانلار› دەيدۇ" دەپ بەرگەندىلا، ئاندىن توغرا بولىدۇ.

ساريغ چىھرە بىلەن كاھى يۈزۈمگە گەر باقىپ ھەر دەم،
كى گۈلرۇخلار فىراقىدا خەزان رۇخسارەلەر دەرلەر.

ئە. يېشىم:
سېرىق يۈزلۈك سامان يۈزۈمگە باققىنىمدا، مېنى گۈليۈزلۈكلەرنىڭ پىراقىدا چىرايى سارغايغانلار، دەيدۇ. ( يۇ. ئە. 58ب )

ت: ساماندەك سارغايغان سېرىق يۈزۈمگە بىر قاراپلا، « گۈليۈزلۈكلەرنىڭ پىراقىدا چىرايى غازاڭ بولغانلاردىن ئىكەن » دەيدۇ.

ت.س: ئۇيغۇر تىلىدا "سېرىق يۈزلۈك سامان يۈز" دەيدىغان گەپ بولۇشى مۇمكىن ئەمەس. " مېنى ‹گۈليۈزلۈكلەرنىڭ پىراقىدا چىرايى سارغايغانلار› دەيدۇ" دېگەن گەپمۇ مەنتىق ۋە گراماتىكىغا ئوخشاشلا مۇخالىپ جۈملە بولۇپ قالغان.

كۆرۈپ ئەئزايىمىزنى زەخملىك ئەھلى تەماشاكىم،
پەرىلەر كويىدا ئاۋارەئى سەنگسارەلەر دەرلەر.

ئە. يېشىم:
زەخملىك ئەزايىمىزنى كۆرگەن تاماشىچىلار بىزنى پەرىلەر كوچىسىدا تاشبوران بولغان بىچارىلەر، دەيدۇ. ( يۇ. ئە. 58ب )

ت: زەخمىلىك ئەزايىبەدىنىمىزنى كۆرگەن تاماشىچىلار بىزنى: « پەرىلەر كوچىسىدا، چالما - كېسەك قىلىنغان سەرگەردانلار » دەيدۇ.

ت.س: "ئاۋارە" دېگەنلىك چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "سەرگەردان" (بېشى قايغان، پۇتى تايغان يەرلەردە يۈرىدىغان) دېگەن ئۇقۇمنى بىلدۈرىدۇ؛ "بىچارە" بولسا، "چارىسىز، ئامالسىز" دېگەن بولىدۇ. شۇنىڭ ئۈچۈن، مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدىكى "تاشبوران بولغان بىچارىلەر" دېگەن سۆزنى ھەرگىزمۇ "ئاۋارەئى سەنگسارەلەر" نىڭ يېشىمى بولالمايدۇ، دەيمىز.

باشىمىزدا كۆرۈپ نەشئە قولىمىزدا كۆرۈپ ساغەر،
قۇتۇلغان يۈز جەھان غەمدىن نەچە مەيخارەلەر دەرلەر.

ئە. يېشىم:
بېشىمىزدىكى كەيپنى، قولىمىزدىكى قەدەھنى كۆرگەنلەر بىزنى يۈز جاھاننىڭ غېمىدىن قۇتۇلغان مەيخورلار، دەيدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: رۇخسارىمىزدىكى كەيپ شادلىقىنى، قولىمىزدىكى قەدەھنى كۆرگەنلەر بىزنى: « يۈز جاھانلىق غەمدىن قۇتۇلغان بىر نەچچە مەيخورلار» دەيدۇ.

ئەرۇر مەشھۇرى ئانداغ قەۋمدىن زەخمەلەرىن كۆرگەچ،
زەمانە تاشلارىدىن نەچە كۆكسى پارەلەر دەرلەر.

ئە. يېشىم:
مەشھۇرى شۇنداق قەۋمدىنكى، ئۇنىڭ جاراھەتلىرىنى كۆرگەنلەر بۇ زامانە تاشلىرىدىن باغرى پارە - پارە بولغانلار، دەيدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: مەشھۇرى شۇنداق قەۋمدىنكى، ئۇنىڭ جاراھەتلىرىنى كۆرگەنلەر « بۇ كىشى زامانە تاشلىرىنىڭ زەربىسىدىن باغرى پارە - پارە بولغانلاردىن ئىكەن » دەيدۇ.

سۇبھى دەمدە ئاچتى خەمىمارى ئىشىك مەيخانەغە،
بۇق - بۇق ئاۋازى سۇراھى جان بەرۇر مەستانەغە.

ئە. يېشىم:
مەيپۇرۇش تاڭ پەيتىدە مەيخانىنىڭ ئىشىكىنى ئاچتى، ئىدىشتىن تۆكۈلگەن مەينىڭ بۇلدۇقلىغان ئاۋازىنى ئاڭلىغان مەستانىلەرگە جان كىردى. ( يۇ. ئە. 59ب )

ت: تاڭ پەيتىدە، بىر مەيپۇرۇش مەيخانىنىڭ ئىشىكىنى ئاچتى، ئىدىشتىن تۆكۈلگەن مەينىڭ بۇلدۇقلىغان ئاۋازىنى ئاڭلىغان مەستانىلارغا جان كىردى.

چەۋرۇلۇپ شەمئى جەمالى مەئشۇقىغا ئاشىقى،
ئىشقىدا كۆيمەكىمكىم ئۆرگەتتى بۇ پەرۋانەغە.

ئە. يېشىم:
ئاشىق ، مەشۇق جامالىنىڭ شېمى ئەتراپىدا ئايلىنىپ، پەرۋانىگە ئىشق ئوتىدا كۆيمەكنى ئۆگەتتى. ( يۇ. ئە. 59ب )

ت: بىر ئاشىق مەشۇقى جامالىنىڭ چىرىغى ئەتراپىدا پىرقىراپ يۈرۈپ، ئىشق ئوتىدا كۆيۈشنىڭ قانداق بولىدىغانلىقىنى پەرۋانىغا ئۆگەتتى.

سىينە زەنگارىنى تەقۋا سەيقەلىدە پاك قىل،
پاكلىق بىرلە قارا ئايىنەدە جانانەغە.

ئە. يېشىم:
دىل كىرىنى تەقۋادارلىق يېلى بىلەن پاكلا، جانانغا پاكلىق ئەينىكى بىلەن قارا. ( يۇ. ئە. 59ب )

ت: دىل كىرىنى تەقۋالىق ئېكىكىنى سۇرۈپ پاكلا - دە، جانانغا پاكلىق ئەينىكى بىلەن قارا.

يوقدۇرۇر دۇشنام سەييادى ئەزەلكى جانىمە،
كەلدىلەر مۇرغى ھەۋا ئالەمغە بەھرى دانەغە.

ئە. يېشىم:
ئەگەر جان قۇشى بۇ دۇنيا دانلىرىدىن بەھرە ئېلىشنى ھەۋەس قىلمىغان بولسا، ئەزەل سەييادى ئۇنىڭغا دەشنام بەرمىگەن بولاتتى. ( يۇ. ئە. 59ب )

ت: ئەگەر ھەۋەس قۇشى بۇ دۇنيا دانلىرىدىن بەھرە ئېلىش ئۈچۈن كەلمىگەن بولسا، ئەزەل ئوۋچىسى جېنىمغا دەشنام بەرمىگەن بولاتتى.

مۇنچە كۆيدۇرمەك نەدۇر ئاشىقى بىچارەنى،
كىممۇ ئايتغاي ئەرزى ئەھۋالىمنى جانانىم ساڭا.

ئە. يېشىم:
ئەي جانانىم، ئاشىق بىچارىنى مۇنچىۋالا كۆيدۇرگىنىڭ نېمىسى؟ مېنىڭ بۇ ھال - ئەھۋالىمنى ساڭا كىممۇ يەتكۈزەر؟ ( يۇ. ئە. 60ب )

ت: ئەي جانانىم، بىر ئاشىق بىچارىنى مۇنچىۋالا كۆيدۇرگىنىڭ نېمىسى؟ مېنىڭ بۇ ئەھۋالىمنىڭ بايانىنى ساڭا كىممۇ يەتكۈزەر؟

كەچە گۇندۇز يارنىڭ كويىدا ئىچتىم بادەئى،
زاھىدا مەنىڭ ئەتمەگىلىكىم باغۇ بوستانىم ساڭا.

ئە. يېشىمى:

ئەي زاھىد، باغۇ بوستانلار ساڭا بولسۇن، ماڭا يارنىڭ كوچىسىدا كېچە ـ كۇندۇز مەي ئىچكىنىم يېتەرلىك، مېنى توسما. ( يۇ. ئە. )

ت: ئەي زاھىت، يارنىڭ كوچىسىدا كېچە ـ كۇندۇز مەي ئىچكىنىم ئىچكەن، باغۇ بوستانىمنى ساڭا بېرەي،مېنى توسما.

ياڭى ئاي قان يىغلادى ئەرمەس شەفەق چەرخ ئۇزرەكىم،
قامەتىن خەم ئەيلەبان مۇشكىن ھىلالىڭنى كۆرۈپ.

ئە. يېشىمى:

كۆكتىكى شەپەق ئەمەس، يېڭى چىققان ئاي ئىپار ھىدلىق ئەگىم قاشلىرىڭنى كۆرگەچكە قامىتىنى ئېگىپ قان يىغلىماقتا. ( يۇ. ئە. 61ب )

ت: يېڭى چىققان ئاي ئىپار ھىدلىق ئەگىم قاشلىرىڭنى كۆرۈپ، قامىتىنى ئېگىپ قان يىغلىدىكى، كۆكتىكى شەپەق ئەمەس، ئۇ قاندۇر.

بىر نەفەس جان تۇرماسۇن تەندە سەنى گەر كۆرمەسەم،
خىزرى ئۇمرىدۇر ماڭا ئۆلسەم جەمالىڭنى كۆرۈپ.

ئە. يېشىمى:

سېنى كۆرمىسەم جېنىم تېنىمدە بىر نەپەسمۇ تۇرمىسۇن، سېنى كۆرۈپ ئۆلگىنىم مېنىڭ خىزىر ئۆمرىنى كۆرگىنىمدۇر. ( يۇ. ئە. ) ت: ئەگەر سېنى كۆرمەيدىغان ئىش بولسا، جېنىم تېنىمدە بىر نەپەسمۇ تۇرمىسۇن. سېنى كۆرۈپ ئۆلگىنىم مېنىڭ خىزىر ئۆمرىنى كۆرگىنىمدۇر.

ئەي كۆڭۈل كويىدا بولدۇڭ نەچە يىلدىن ناتەۋان،
رەھمىسى كەلمەسمۇ بىر ئازۇردە ھالىڭنى كۆرۈپ.

ئە. يېشىمى:

ئەي كۆڭۈل، ئۇنىڭ كوچىسىدا نەچچە يىلدىن بېرى ناتىۋان بولۇپ ياتتىڭ، بۇ زەئىپ ھالىمنى كۆرگىنىدە ئۇنىڭ ئىچى ئاغرىمامدىكىنە. ( يۇ. ئە. 61ب )

ت: ئەي كۆڭۈل، ئۇنىڭ كوچىسىدا نەچچە يىلدىن بېرى ناتىۋان بولۇپ ياتتىڭ، بۇ ئازابلىق ھالىڭنى كۆرسە، ئۇنىڭ بىر رەھمىسى كەلمەسمۇ ؟

ئەھلى دۇنيانىڭ ئىپەك تونىنى قىلما ئاررزۇ،
ئەي فەقىر شۇكر ئەت چۇبۇلغان ئەسكى شالىڭنى كۆرۈپ.

ئە. يېشىمى:

ئەي پېقىر، چۇۋۇلغان ئەسكى كىيىمىڭنى كۆرۈپ شۇكۇر قىل، بۇ دۇنيانىڭ ئىپەك تونىنى ئاررزۇلاپ كەتمە. ( يۇ. ئە. 61 ـ 62ب )

ت: ئەي يوقسۇل، كىيىمىڭ يىرتىق بولسىمۇ، شۇكۇر قىل، دۇنيا ئەھلىنىڭ يىپەك تونىنى ئاررزۇلاپ كەتمە.

ئارەزىڭنى باغ ئارا چۈن كۆردى ھەيران بولدى گۈل،
بەرگىسىز قالدى نەدىنكىم بەس پەرىشان بولدى گۈل.

ئە. يېشىم:

باغدا جامالىڭنى كۆرۈپ گۈل ھەيران قالدى، پەرىشانلىقىدىن ئۇنىڭ بەرگلىرى تۆكۈلدى. ( يۇ. ئە. 62ب )

ت: باغدىكى گۈل جامالىڭنى كۆرۈپ قېلىپ، ھەيران قالدى: قاتتىق پەرىشان بولغانلىقىدىن، ئۇنىڭ يوپۇرماقلىرى تۆكۈلۈپ كەتتى.

گۈلئىزارىم كىشۋەرى ھۆسن ئىچرە بولدى پادشاھ،
راست ئانداغكىم چەمەن مۈلكىدە سۇلتان بولدى گۈل.

ئە. يېشىم:

خۇددى قىزىلگۈل چىمەنلىكنىڭ سۇلتانى بولغىنىدەك، گۈل يۈزلۈكۈم گۈزەللىك مەملىكىتىگە پادىشاھ بولدى. ( يۇ. ئە. )

ت: خۇددى گۈل چىمەنلىك پادىشاھلىقىدا سۇلتان بولغاندەك، گۈل يۈزلۈكۈم ھۆسن ـ جامال مەملىكىتىدە پادىشاھ بولدى.

سەيرى باغ ئەيلەردە دەۋران چەشمى زەخمى دەفئىغە،
ھەر تەرەفدىن چابۇكۈم دەۋرىدە قالقان بولدى گۈل.

ئە. يېشىم:

باغنى سەيلە قىلغاندا، دەۋرىنىڭ كۆزى تېگىپ قالمىسۇن دەپ، گۈللەر ئۇنىڭ ئەتراپىنى ئوراپ قالقان بولدى. (يۇ. ئە. 62ب )

ت: گۈزىلىم باغنى سەيلە قىلغاندا، دەۋرنىڭ كۆزى تېگىپ كەتمىسۇن دەپ، گۈللەر ئۇنىڭ ئەتراپىنى ئوراپ قالقان بولدى.

لەئلى كامىمدۇر قاشىمغا كەلسە ئول گۈل خىرمەنى،
مەي تىلەر كۆڭلۈم چۇ بەزمىدە فەراۋان بولدى گۈل.

ئە. يېشىم:

ئۇ گۈزەل گۈلدەك ئېچىلىپ قېشىمغا كەلسە، ياقۇت لېۋىدىن بەھرىمەن بولىمەن. ( يۇ. ئە. 62ب )

ت: ئۇ گۈلزارىم قېشىمغا كەلسە، ياقۇت لېۋىدىن خۇددى مەيگە تەشنا كۆڭلۈم بەزمىدە مەيگە قانغاندەك قېنىپ بەھرىمەن بولسام دەيمەن.

كەچە گۈندۈز قىلما گۈلبانگىڭنى بەس ئەي ئەندەلىب،
كىم ساڭا بەش كۈن بۇ گۈلشەن ئىچرە مىھمان بولدى گۈل.

ئە. يېشىم:

ئەي بۇلبۇل، بەس قىل، كېچە ـ كۈندۈزلەپ سايراۋەرمە، بۇ گۈلشەندىكى گۈللەر، ساڭا بەش كۈنلۈك مېھماندۇر. ( يۇ. ئە. 63ب )

ت: ئەي بۇلبۇل، كېچە- كۈندۈزلەپ سايراۋەرمە، ئەمدى بولدى قىل. چۈنكى بۇ گۈلشەندىكى گۈللەر ساڭا پەقەت بەش كۈنلۈك مېھماندۇر.

جاننى جانانغا نىسار ئەتتىم پەرىمۇ ھۆرمۇ،
قالمادى ئەي دوستلاركىم مەندە ئىنسان سۈرەتى.

ئە. يېشىم:
ئۇ گۈزەل پەرىمىدۇ؟ مەن جېنىمنى ئۇنىڭغا نىسار قىلىۋەتتىم. ئەي دوستلار، ئەمدى مېنىڭ ئىنسانلىق سىياقىم قالمىدى. ( يۇ. ئە. )
ت: مەيلى ئۇ جانان پەرى بولسۇن ياكى ھۆر بولسۇن، جېنىمنى ئۇنىڭغا بېغىشلىۋەتتىم. ئەي دوستلار ئەمدى مەندە ئىنسان سىياقى قالمىدى.

ئىزدەبان كەزدىم جەھاننى تاپمادىم سالىپ سوراغ،
زارنى سەرگەشتە ئەيلەپ قىلدى ھەيران سۈرەتى.

ئە. يېشىم:
ئىزدەپ سوراپ، جاھاننى كېزىپمۇ ئۇنى تاپالمىدىم. ئۇنىڭ سۈرىتى مەن بىچارىنى ھەيران ۋە سەرگەرداں قىلدى. ( يۇ. ئە. )
ت: ئىزدەپ سوراپ، جاھاننى كېزىپمۇ ئۇنى تاپالمىدىم. ئۇنىڭ سىماسى مەن بىچارىنى ھەيران ۋە سەرگەرداں قىلدى.

ئوتقا تۈشكەن قىل كەبى جانىمنى ئەتتى پىچ- پىچ،
ھەلقە- ھەلقە ئەيلەدى زۇلفى پەرىشان سۈرەتى.

ئە. يېشىم:
ھالقا- ھالقا بولۇپ يېيىلغان چېچىنىڭ سۈرىتى جېنىمنى ئوتقا چۈشكەن قىلدەك پۈچىلىۋەتتى. ( يۇ. ئە. 63ب )
ت: بۇدرە چاچلىرى يېيىلىپ تۇرغان سىماسى كۆز ئالدىمدا گەۋدىلىنىپ، جېنىمنى ئوتقا چۈشكەن قىلدەك پۈچىلىۋەتتى.

تىيرە كۆڭلۈمنى مۇنەۋۋەر ئەيلەسە يوقدۇر ئەجەب،
نەيىمرى ئەئزەم بولۇپ خۇرشىدى رەخشان سۈرەتى.

ئە. يېشىم:
ئۇنىڭ سۈرىتى قاراڭغۇ دىلىمنى نۇرلۇق قۇياشتەك يورۇتسا ئەجەب ئەمەس. ( يۇ. ئە. 64ب )
ت: ئۇنىڭ تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشتەك گۈزەل سىماسى قاراڭغۇ دىلىمنى « لاپىدە » يورۇتىۋەتسە، ئەجەب ئەمەس.

رەھم ئەتىپ مەن تەلبەگە قىلسا ئۆزىنى ئاشكار،
زاھىر ئولغاي ئول پەرىدىن لۇتفۇ ئېھسان سۈرەتى.

ئە. يېشىم:
مەن تەلۋىگە جامالىنى بىر كۆرسەتسە، شۇندىلا ئۇ پەرى ماڭا رەھىم- شەپقەت قىلغان بولىدۇ.

( يۇ. ئە. 64ب )

ت: رەھىم قىلىپ، مەن تەلۋىگە جامالىنى بىر كۆرسەتسە، شۇندىلا ئۇ پەرىدىن مەرھەمەت ۋە ئېھسانىنىڭ سۈرىتى نامايان بولىدۇ.

دانە- دانە ئەيلەسەم ئەشكىمنى چۈن ئەبرى بەھار،
كۆزدىن ئاقغان سۇ بولادۇر لەئلى رۇمان سۈرەتى.

ئە. يېشىم:

باھار بۇلۇتىدىن قۇيۇلغاندەك كۆزۈمدىن تۆكۈلگەن تارام- تارام ياش تامچىلىرى ئانارنىڭ دانىلىرىغا ئوخشايدۇ. ( يۇ. ئە. 64ب )

ت: كۆزۈمدىن خۇددى باھار بۇلۇتىدىن يامغۇر قۇيۇلغاندەك تۆكۈلگەن تارام- تارام ياش تامچىلىرى ئانارنىڭ دانىلىرىغا ئوخشاش قىزىل چۈشىدۇ.

ئەي خاجەئى ھۆسن بەندەڭ بولايىن،
قۇلدەك ئىشىكدە تۇرغالى كەلدىم.

ئە. يېشىم:

ئەي گۈزەللەرنىڭ خوجىسى، ساڭا قۇل بولۇپ، ئىشىكىڭدە تۇرۇشلى كەلدىم. ( يۇ. ئە. 65ب )

ت: ئەي ھۆسن- جامال ئىگىسى، ساڭا قۇل بولاي، ئىشىكىڭدە قۇلدەك تۇراي دەپ كەلدىم.

مەشرەبكە تەگسە بىر كاسە دەۋران،
بەش كۈن جەھاندا تۇرغالى كەلدىم.

ئە. يېشىم:

مەشرەبكە دەۋرىنىڭ بىر قەدەھ شارابى نېسىپ بولارمىكىن دەپ، بۇ بەش كۈنلۈك جاھانغا كەلدىم.
( يۇ. ئە. 65ب )

ت: مەشرەبكە دەۋرىنىڭ بىر كاسا شارابى تەگسە كۇپايە، بۇ جاھاندا پەقەت بەش كۈن تۇرغىلى كەلدىم.

بۇسە ئىستەپ كۆزلەرىم سۈرسەم ئاياغىن سۇنمادى،
دەدى ئول بىرەھم كافىر ئىشۇە بىرلە نەرى بار.

ئە. يېشىم:

ئايىغىغا سۆيەي، كۆزۈمنى سۈرتەي دېسەم، سۇنۇپمۇ بەرمىدى، ئۇ رەھىمسىز كافىر ناز قىلىپ مېنى: « نېرى بار! » دېدى. ( يۇ. ئە. 66ب)

ت: « سۆيەي »، « كۆزۈمنى سۈرتەي » دېسەم، ئايىغىنى سۇنۇپمۇ بەرمىدى. ئۇ رەھىمسىز قارا كۆز يار ناز قىلىپ: « نېرى بار! » دېدى.

ئەي مۇسۇلمانلار ھەزەر ئەيلەپ قاچىڭلار ھەر تەرەف،
دىننى غارەت قىلغالى كۆپرەك بۈگۈن ئازارى بار.

ئە. يېشىم:

ئەي مۇسۇلمانلار، ھەزەر ئەيلەپ قېچىڭلار، ئۇ نازىنىن دىننى بۇلاڭ- تالاڭ قىلىش ئۈچۈن بۈگۈن

جازا يۈرۈشى قىلدى. ( يۇ. ئە)

ت: ئەي مۇسۇلمانلار، ھەزەر ئەيلەپ تەرەپ- تەرەپكە قېچىپ كېتىڭلار، بۇگۈن ئۇ نازىنىن دىنىنى بۇلاش ئۈچۈن، جازا يۈرۈشى قىلغۇدەك.

ئۆلسە مەندەك ئاجىزۇ مەھزۇن گەدا پەرۋاسى يوق،
بىر قولىدا جامى مەي بىر ئىلكىدە سەتارى بار.

ئە. يېشىم:

مەندەك بىچارە مەھزۇنىنىڭ ئۆلۈشىگە پەرۋا قىلماي، بىر قولىغا مەي جامىنى، يەنە بىر قولىغا ساتارىنى ئالدى. ( يۇ. ئە. 67ب )

ت: بىر قولىدا مەي قەدىھى، بىر قولىدا ساتارى تۇرۇپتۇ، مەندەك ئاجىز ۋە ھەسرەتلىك ( مەھزۇن ) گاداي ئۆلسىمۇ، پەرۋا قىلمايدۇ.

ھەجرىڭدە تىنماي قىلدىم فىغانلار،
يەتتى بۇ نالەم ئەرزۇ سەماغا.

ئە. يېشىم:

ھىجران ئازابىدا تىنماي نالە قىلدىم، مېنىڭ ئەفغانلىرىم پۈتكۈل ئالەمنى قاپلىدى. ( يۇ. ئە. 67ب )

ت: جۇدالىقىڭدا تىنماي داد- پىغان چەكتىم، بۇ نالەم ئاسمان- زېمىننى قاپلىدى.

قىلغىل تەرەھھۇم ئەي يارى جانىم،
لايىق ئەمەسمەن جەبرۇ جەفاغا.

ئە. يېشىم:

ئەي جېنىمنىڭ جانانى، ماڭا رەھىم قىلغىن، مۇنچىۋالا جەبىر جاپا سىپلىشقا تېگىشلىك ئەمەسمەن. ( يۇ. ئە. 67ب )

ت: ئەي جېنىم يارىم، رەھىم قىلغىن، مەن جەبىر- جاپا كۆتۈرەلمەيمەن.

دەردۇ غەم ئىچرە سارغايدى يۈزۈم،
تاپشۇردۇم ئاخىر قادىر خۇداغا.

ئە. يېشىم:

دەرد ۋە غەم تۈپەيلىدىن چىرايىم سارغايدى، بۇنىڭ ھەممىسىنى قۇدرەتلىك خۇداغا تاپشۇردۇم ( يۇ. ئە. 67ب )

ت: دەرد ۋە غەم تۈپەيلىدىن چىرايىم سارغايدى، ئاخىرى قۇدرەتلىك ئاللاھقا تەۋەككۈل قىلدىم.

دىلخەستە مەشرەب قىلماسمۇ فەرياد،
جەللاد كۆزلەرى ئالسا ئاراغا.

ئە. يېشىم:

جاللاد كۆزلەر ئارىغا ئېلىۋالسا، بىچارە مەشرەب پەرياد قىلماي قالامتى؟ ( يۇ. ئە. 68ب )

ت: يارنىڭ جاللات كۆزلىرى ئىسكەنجىگە ئېلىۋالسا، بىچارە مەشرەب پەرياد قىلماي قانداق

قىلىدۇ؟

ئەبر ئەمەس ھەر دەم دۇرەفشان ئەي ئايازىي كويىدا،
ھالى زارىمنى كۆرۈپ ئەفلاك گىريانىدۇر ماڭا.

ئە. يېشىم:
ئەي ئايازى، دائىم ئۇنچە تۆكۈۋاتقىنى بۇلۇت ئەمەس، بەلكى مېنىڭ خارۇ زار ھالىتىمنى كۆرۈپ پەلەك يىغلاۋاتىدۇ. ( يۇ. ئە.)
ت: ئەي ئايازىي، بۇلۇت ھەمىشە ئۇنچە تۆكۈۋاتمايدۇ، بەلكى ئۇنىڭ كوچىسىداخارۇ زار يۈرگەن ھالىتىمنى كۆرگەن پەلەك يىغلاپ ياش تۆكۈۋاتىدۇ.

ئەي زۇھۇرى ئافتابىڭدىن تۇشۇپ ئەئيان ئارا،
زەررە يەڭلىغ ھەر تەرەف جان ئەۋرۇلۇر تابدان ئارا.

ئە. يېشىم:
ئەي، جامالىڭ قۇياشىنىڭ شولىسى مەۋجۇتلۇق ئالىمىگە چۈشتى، جان ئۇنىڭ نۇرلىرى ئەتراپىدا زەررىچىلەردەك چۆرگىلىدى. ( يۇ. ئە. 69ب )
ت: ئەي، جامالىڭ قۇياشىنىڭ نۇرى مەۋجۇدلۇق ئالىمىگە چۈشتى، جانلار ئۇنىڭ ئەتراپىدا زەررىچىلەردەك چۆرگىلىدى.

ئەيلەدىڭ بارى ئەمانەتكە ئەمىن ئادەمنىكىم،
بۇ جىھەتتىندۇر زۇھۇرى كامىلىڭ ئىنسان ئارا.

ئە. يېشىم:
سەن ئادەمىزاتقا ھەممە ئامانەتنى تاپشۇردۇڭ، شۇڭا ئىنساندا سېنىڭ مۇكەممەل قىياپىتىڭ نامايان بولدى. ( يۇ. ئە. 69ب )
ت: سەن پۈتكۈل ئامانەتنى ئىشەنچلىك ئادەمگە تاپشۇردۇڭ، شۇڭا ئىنساندا سېنىڭ مۇكەممەل قىياپىتىڭ نامايان بولدى.

جۇملە ئەشيادۇر نىھالى ئىئتىدالىڭغا تانۇق،
كىمكى ئارىفدۇر ئاڭا بۇ راستدۇر يالغان ئارا.

ئە. يېشىم:
پۈتكۈل شەيئىلەر سېنىڭ كېلىشكەن قامىتىڭدىن گۇۋاھلىق بېرىپ تۇرۇپتۇ. كىمكى ھەقنى تونۇسا، ساختىلىق ئىچىدىكى بۇ ھەقىقەتنى ھېس قىلالايدۇ. ( يۇ. ئە. 69ب )
ت: پۈتكۈل شەيئىلەر سېنىڭ كېلىشكەن قامىتىڭگە گۇۋاھچىدۇر. كىمكى ھەقنى تونۇسا، ھەر قانداق ئەھۋالدا ( ھەتتا ساختا نەرسىلەر ئىچىدە قالغاندىمۇ ) بۇ ھەقىقەتنى ھېس قىلالايدۇ.

تا سەنىڭ سەۋدايى زۇلفۇڭ تۇشكەلى ھەر باشغا،
يۈزتۈمەن غەۋغا تۇشۇپدۇر جۇملە ئىنسۇ جان ئارا.

ئە. يېشىم:
ھەر بىر باشقا سېنىڭ چاچلىرىڭنىڭ سەۋداسى چۈشكەندىن بېرى پۈتكۈل جانلىقلار ۋە ئىنسانلار

ئارىسىغا يۈز تۈمەن سۆرەن- چوقانلار چۈشتى. ( يۇ. ئە. 69ب )

ت: ھەر بىر كاللىغا سىنىڭ چىچىڭنىڭ سەۋداسى چۈشكەندىن بېرى، پۈتكۈل ئىنسۇجىن ئارىسىدا، يۈز تۈمەن خىل غوۋغا پەيدا بولدى.

ئول بەلى ھۆكمىدە بولدى جانىمە يۈز مىڭ بەلا،
دەردۇغەم مەھزۇن كۆڭۈلگە مېھرى ئىشقىڭ جان ئارا.

ئە. يېشىم:

بەللىرىڭ خىيالى جېنىمغا يۈز مىڭ بالا بولدى، غەمكىن كۆڭۈلنىڭ نېسىۋىسى دەرد ۋە غېمىڭ بولدى،مېھرى مۇھەببىتىڭ جان ئىچىدە ئورۇن ئالدى. ( يۇ. ئە. 69ب )

ت: ئىشق ئوتۇڭ دىلىمغا ھەسرەت ۋە غەم، جېنىمغا يۈز مىڭ ئاپەت جەم قىلغان بولسىمۇ، «شۇنداق، ئەلھۆكمۇ لىللاھ» دېمەي بولمىدى.

مەزھەرى بولغىل قەنائەت كۆنجىدا ۋىيرانە تۈت،
زاھىر ئولغاي گەنجلەر شايەد ساڭا ۋىيران ئارا.

ئە. يېشىم:

ئەي مەزھەرى، خارابىلاردە ماكانلاش، قانائەت بۇرجەكلىرىدىن ئورۇن ئال، ۋەيرانە ئىچىدىن ساڭا خەزىنىلەر ئاشكارا بولغۇسى. ( يۇ. ئە. 69ب )

ت: ئەي مەزھەرىي، خارابىگە ماكانلاش، قانائەت بۇرجىكىدىن ئورۇن ئال، بەلكىم ۋەيرانىلىق ئارىسىدىن ساڭا خەزىنىلەر ئۇچراپمۇ قالار.

ئەي سەبا بەرگىل خەبەر ئول شاھسەۋارىم كەلدىمۇ،
لۇتف ئەتىپ ھالىم سورارغا ھەمدىيارىم كەلدىمۇ.

ئە. يېشىم:

ئەي تاڭ شامىلى، خەۋەر بەرگىنە، مېنىڭ ئۇ چەۋەندازىم كەلدىمۇ، شەپقەت قىلىپ ھالىمنى سوراشقا يار- ھەمدىمىم كەلدىمۇ؟ ( يۇ. ئە. 70ب )

ت: ئەي تاڭ شامىلى، خەۋەر بەرگىنە، مېنىڭ ئۇ چەۋەندازىم كەلدىمۇ. شەپقەت قىلىپ ھالىمنى سوراشقا يۆرتدىشىم كەلدىمۇ؟

ۋاسىل ئولسام ھەر زەمان شىرىن لەبىدىن نۇش ئەتىپ،
كامى دىل ھاسىل ئەتىبان روزگارىم كەلدىمۇ؟

ئە. يېشىم:

ئۇنىڭ ۋىسالىغا يەتسەم، شېرىن لەۋلىرىدىن سۇمۇرسەم دەيمەن، مېنىڭ مۇرادىمنى ھاسىل قىلىدىغان كۈنلىرىم كەلدىمۇ؟ ( يۇ. ئە. 70ب)

ت: ئۇنىڭ ۋىسالىغا يەتسەم، ھەمىشە شېرىن لېۋىدىن شوراپ سۆيسەم دەيمەن. مېنىڭ مۇرادىمنى ھاسىل قىلىپ، ئۇ ئامىتىم كەلدىمۇ؟

بولدى يۈزۈڭدىن ئالەم مۇنەۋۋەر،
قەنى سەنىڭتەك روھى مۇسەۋۋەر.

ئە. يېشىم:
يۈزۈڭنىڭ نۇرىدىن ئالەم يورىدى، كىشىنىڭ خىيالىدا دائىم سۈرەتلىنىپ تۇرىدىغان سېنىڭدەك يەنە بىرى تېپىلارمۇ؟ ( يۇ. ئە. 71ب ).
ت: يۈزۈڭدىن ئالەم نۇرلاندى، سېنىڭدەك مەنىۋىيىتى گۈزەل يەنە قېنى؟

سەۋدى بۇ جانىم كۆز بىرلە ئاغزىڭ،
ئانداقكى تۇتى بادامۇ شەكەر.

ئە. يېشىم:
شاتۇتى خۇددى بادام بىلەن شېكەرنى ياخشى كۆرگەندەك، مېنىڭ بۇ جېنىم كۆزۈڭ بىلەن ئاغزىڭنى سۆيىدۇ. ( يۇ. ئە. 71ب )
ت: خۇددى شاتۇتى بادام بىلەن شېكەرنى ياخشى كۆرگەندەك، مېنىڭ بۇ جېنىم كۆزۈڭ بىلەن ئاغزىڭنى ياخشى كۆرۈپ قالدى.

زۇلفۇڭ بىلە يۈز كەچەيۇگۇندۇز،
لەئلىڭ بىلە سۆز قەندى مۇكەررەر.

ئە. يېشىم:
چېچىڭ كېچىگە، يۈزۈڭ كۈنگە ئوخشايدۇ، لېۋىڭ بىلەن سۆزۈڭ بەئەينى قەنتكە ئوخشايدۇ. ( يۇ. ئە. 71ب )
ت: چېچىڭ كېچىگە، يۈزۈڭ كۈندۈزگە ئوخشايدۇ، لېۋىڭ بىلەن گېپىڭ بەئەينى قەنتكە ئوخشايدۇ.

ئايرىلۇر گويا قۇياشدىن بىر شىھاب،
ئاتى نەئلىدىن ھەر ئوتكىم ئايرىلۇر.

ئە. يېشىم:
ئېتىڭنىڭ تاقىسىدىن چىققان ئۇچقۇنلار گوياكى قۇياشتىن ئايرىلغان ئوتقا ئوخشايدۇ. ( يۇ. ئە. 72ب )
ت: ئېتىڭنىڭ تاقىسىدىن چاچراپ چىققان ئۇچقۇنلار گوياكى قۇياشتىن ئايرىلىپ چىققان يۇلتۇزغا ئوخشايدۇ.

دەدىم: « ئەي جانان دەردىمە ۋەسلىڭ بىلە بىر چارە قىل »،
كۇلۇپ ئايتۇر: « ئەي ھۇسەينى تۇتما مەندىن بۇ گۇمان ».

ئە. يېشىم:
« ئەي جېنىم، بۇ دەردىمنى ۋىسالىڭ بىلەن بىر داۋالىساڭچۇ » دېسەم، ئۇ كۈلۈپ: « ئەي ھۇسەينى مېنى ئۇنداق قىلىدۇ دەپ گۇمان قىلما » دەيدۇ. ( يۇ. ئە. 74ب )
ت: « ئەي جانان، ۋىسالىڭ بىلەن دەردىمگە بىر يەتسەڭچۇ » دېسەم، ئۇ كۈلۈپ تۇرۇپ: « ئەي ھۇسەينى مەندىن مۇنداق ئۈمىدنى كۈتمە » دەيدۇ.

ئىشق ۋادىسىدا پۇيە ئەيلەدىم چۇن گەردى باد،
رەشكدىن ھەردەم ئۆچەشتىم چەرخى سەرگەردان بىلە.

ئە. يېشىم:

ئىشق ۋادىسىدا قۇيۇندەك چۆرگۈلەپ، كۇندەشلىكتىن بېشى ئايلانغان پەلەك بىلەن دائىم ئېلىشتىم. ( يۇ. ئە. 75ب )

ت: ئىشق ۋادىسىدا خۇددى قۇيۇندەك چۆرگۈلەپ يۈردۈم. بېشى ئايلانغان پەلەك بىلەن كۇندەشلىكتىن دائىم ئېلىشتىم.

زۇلف قۇللابىغا بۇ جامۇ كۆڭۈل بولدى ئەسىر،
تەلبە قۇشتەك تەلپىنۇر ھەر دەم نەۋا ئەفغان بىلە.

ئە. يېشىم:

يۈرىكىم بىلەن جېنىم چېچىمنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالغاچقا، مۇڭلۇق ئاۋاز بىلەن نالە قىلىپ، تەلۋە قۇشتەك تەلپۈنىدۇ. ( يۇ. ئە. 75ب )

ت: يۈرىكىم بىلەن جېنىم چېچىمنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالدى. شۇڭا، جېنىم ھەمىشە مۇڭلۇق ئاۋاز بىلەن نالە قىلىدۇ، يۈرىكىم تەلۋە قۇشتەك تەلپۈنىدۇ.

سەنى ياد ئەيلەبان مۇڭلىغ كۆڭۈللەر ئەسرۇ مەھزۇندۇر،
كى سەن ھەم ياد ئەتىپ تۈز چەببەيادىڭ، بولما بىگانە.

ئە. يېشىم:

سېنى ئەسلەپ مۇڭلۇق كۆڭۈللەر ناھايىتى غەمكىن بولدى، سەنمۇ ياد ئېتىشتىن خالىي بولما، سازىڭنى « چەببەياد ›› مۇقامىغا تۈز. ( يۇ. ئە. 76ب )

ت: سېنى ئەسلەپ مۇڭلۇق كۆڭۈللەر ناھايىتى غەمكىن بولدى. سەنمۇ ياد ئېتىپ، سازىڭنى «چەببەياد ›› مۇقامىغا تۈز، ئۇنداق ياتلىشىپ كەتمە.

چىقىپ قايتا نەفەس چىقماقىغا بائىس بىلمەسەڭ نەدۇر،
تەرەننۇم قىل سەگاھ ئاھەنگى بىرلە نەغمە رىندانە.

ئە. يېشىم:

نەپەس ئېلىشتىن مەقسەت نېمە؟ بۇنى بىلمىسەڭ، « سەگاھ ›› ئاھاڭى بىلەن نەغمە قىلىپ، ھۇزۇر ۋە پاراغەت بىلەن كۈيلە. ( يۇ. ئە. 76ب )

ت: قايتىلاپ نەپەس ئېلىشتىكى سەۋەبىنىڭ نېمە ئىكەنلىكىنى بىلمىسەڭ، « سەگاھ ›› ئاھاڭى بىلەن نەغمە قىلىپ، مەردانىلىق بىلەن كۈيلە.

كۆڭۈل چۈن مۇزتەرىبدۇر تۆرت مەزھەبدىن نەدۇر مەقسەد،
ئىشىتكىل چاھارگاھنى فەھم قىلغىل سىررى مەيخانە.

ئە. يېشىم:

تۆت مەزھەبتىن مەقسەت نېمە؟ دەپ كۆڭۈل تەقەززا بولغاندا، « چاھارگاھ ›› مۇقامىنى ئاڭلاپ، مەيخانا سىرلىرىنى چۈشەنگىن. ( يۇ. ئە. 76ب )

ت: تۆت مەزھەبتىن مەقسەت نېمە بولغىيدى؟ دەپ كۆڭۈل ئىزتىراپلىنىقا چۆمگەندە، «چاھارگاھ›› مۇقامىنى ئاڭلاپ، مەيخانا سىرلىرىنى چۈشەنگىن.

كۆكۆل مۇلكىنى شاھەنشاھى ئىشقىڭ مەقام ئەتتى،
ئاچىپ يۈز پەنجىگاھ نەققارەسىن ئۇرغىلكى فەرزانە.

ئە. يېشىم:
كۆكۆل مەملىكىتىدە ئىشقىڭ خاقانى ئورۇنلاشتى، يۈزۈڭنى ئېچىپ، « پەنجىگاھ » ناغرىسىنى دانالارچە چالغىن. ( يۇ. ئە. )
ت: ئىشقىڭ خاقانى كۆكۆل مەملىكىتىنى ماكان قىلدى، ئەمدى پەيزىڭ بىلەن، « پەنجىگاھ » ناغرىسىنى دانالارچە چالغىن.

تەكەللۇم ئىستەبان شىرىن لەبىڭدىن بىنەۋا بولغاچ،
كۆيەرمىز بىر نەۋا ئۈمىدىدە بىز جەمئى پەرۋانە.

ئە. يېشىم:
شېرىن لەۋلىرىڭدىن بىرەر جۈملە ئاڭلاشنى ئىستەپ بىناۋا بولغانلىقىمىزدىن جىمى پەرۋانىلەرگە ئوخشاش بىر « ناۋا » ئارزۇسىدا كۆيىمىز. ( يۇ. ئە. 77ب )
ت: شېرىن لىۋىڭدىن بىرەر جۈملە ئاڭلاش ئىستىكىدە بىناۋا بولغان چېغىمىزدا، ھەممىمىز پەرۋانە بولۇپ بىر « ناۋا » ئارزۇسىدا كۆيىمىز.

دەسۇن كۆكلۈم مەقامى ئەجز ئارا ئۆز ھالىنى ناقىس،
ئەجەم بىرلە ئىراق ئەھلى بۇ سىرنى بىلمەسۇن يانە.

ئە. يېشىم:
ناقىسنىڭ دىلى ئاجىزلىق مۇقامى بىلەن « ئۆز ھال » نى ئېيتسۇن، لېكىن، « ئەجەم » بىلەن « ئىراق » ئەھلى بۇ سىرنى بىلىپ قالمىسۇن. ( يۇ. ئە. 77ب )
ت: ناقىسنىڭ دىلى ئاجىزلىق ئورنىدا تۇرۇپ، « ئۆز ھال » نى ئېيتسۇن، لېكىن، « ئەجەم» بىلەن « ئىراق » ئەھلى بۇ سىرنى بىلىپ قالمىسۇن.

بەرقىكى فەلەككە چەكەدۇر شۇئلەئى ئاھىم،
فەردايى قىيامەتدە نىشانى ئەلەمىمدۇر

ئە. يېشىم:
پەلەكتە چېقمۋاتقان چاقماق ئاھىمنىڭ يالقۇنىدۇر، ئۇ قىيامەت كۈنى تارتقان دەرد ـ ئەلەملىرىمنىڭ بەلگىسى بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 78ب )
ت: پەلەكتە چېقىۋاتقان چاقماق ئاھىمنىڭ يالقۇنىدۇر، ئۇ قىيامەت كۈنى بۇ دۇنيادا تارتقان دەرد ـ ئەلەملىرىمنىڭ بەلگىسى بولىدۇ.
ت.س: «ئۇ قىيامەت كۈنى تارتقان دەرد ـ ئەلەملىرىمنىڭ بەلگىسى بولىدۇ» دېگەن يېشىمدە، ئۇقۇم بەكمۇ تۇتۇق بولۇپ قالغان. "قىيامەت كۈنى تارتقان" شەكلىدە قارىلىپ، "دەرت ـ ئەلەملىرىم" نىڭ ئېنىقلىغۇچىسى بولۇپ قالماسلىقى ئۈچۈن، "دەرت ـ ئەلەملىرىم" نىڭ ئالدىغا "بۇ دۇنيادا" دېگەن سۆزنى قوشقان دۇرۇستۇر.

كەچەلەر خەستە كۆكۆل غەمكىن ئۆلۈم قورقۇنچىدىن،
كۆز ياشىم بىرلە يۈزۈمگە ئابرويى قىلمادىم.

ئە. يېشىم:

جاراھەتلەنگەن كۆڭلۈم كېچىلىرى ئۆلۈم ۋەھىمىسىدىن غەمگە تولدى، لېكىن كۆز ياشلىرىم بىلەن يۈزۈمنى يۇيالمىدىم. ( يۇ. ئە. 79ب )

ت: جاراھەتلەنگەن كۆڭلۈم كېچىلىرى ئۆلۈم ۋەھىمىسىدىن غەمكىن بولىدۇ . كۆز ياشلىرىم بىلەن ئىبادەت قىلىپ، يۈزۈمنى يوروق ( ئۆزۈمنى ئابرويلۇق ) قىلالمىدىم.

يانە ياز بولدىيۇ تاپتى بوستان نەشۋۇنەما،
ئەي نەسىيمى روھپەرۋەر خەيرى مەقدۇم مەرھەبا.

ئە. يېشىم:

يەنە ياز كەلدى، بوستان شادلىقتا چۆمدى، ئەي جان بېغىشلىغۇچى باھار شامىلى، قۇتلۇق قەدىمىڭگە مۇبارەك. ( يۇ. ئە. 80ب )

ت: يەنە ياز بولدى، بوستاندا ھاياتلىق ئويغاندى، ئەي جان بېغىشلىغۇچى باھار شامىلى، قۇتلۇق قەدىمىڭگە مەرھابا.

ت.س: " نەشۋۇنەما " دېگەن سۆز " ئۇنۇپ چىقىش، ئۆسۈپ چوڭ بولۇش " دېگەن بولىدۇ. " شادلىقتا چۆمۈش " دېگەن بولمايدۇ. شېئىرىي تېكىستتىكى " تاپتى بوستان نەشۋۇنەما " دېگەن سۆز " بوستانلىقتا گىياھلار ئۆستى، بوستانلىق كۆكەردى" دېگەن بولىدۇ.

گەرچە بار ئەردى بۇرۇن ئەندەك غۇبارى خاتىرىم،
شۈكىر لىللاھكىم مۇيەسسەر بولدى ئەنۋائى سەفا.

ئە. يېشىم:

بۇرۇن گەرچە دىلىمدا ئانچە- مۇنچە غۇبار بولسىمۇ، ئاللاھقا شۈكۈركى، ئەمدى ماڭا پۈتۈنلەي پاكىزلىق مۇيەسسەر بولدى. ( يۇ. ئە. 80ب )

ت: بۇرۇن گەرچە دىلىمدا ئاز - پاز غۇبار بولسىمۇ، ئاللاھقا شۈكۈركى، ئەمدى مەن پۈتۈنلەي پاكلىقتا مۇيەسسەر بولدۇم.

ت.س: ئۇيغۇرچىدا، ئادەتتە، «مەن بىر نەرسىگە مۇيەسسەر بولدۇم» دېيىلىدۇكى، ئەكسىچە، «ماڭا بىر نەرسە مۇيەسسەر بولدى " دېيىلمەيدۇ. چۈنكى، «مۇيەسسەر بولماق» كەلىمىسى «ئېرىشمەك» دېگەن بولىدۇ. شۇڭلاشقا، «ماڭا پاكىزلىق مۇيەسسەر بولدى» دېمەي، «مەن پاكىزلىقتا مۇيەسسەر بولدۇم»، ياكى «ماڭا پاكىزلىق نېسىپ بولدى» دېسە توغرا بولىدۇ.

# ئالتىنچى باب

# ئۆزھال مۇقامىنىڭ تېكىستى

( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

## چوڭ نەغمە

### مۇقەددىمە

1ـ جۇنۇن ۋادىسىغا مايىل كۆرەرمەن جانى زارىمنى،
تىلەرمەن بىر يولى بۇزماق بۇزۇلغان روزگارىمنى.
بۇ قىينالغان جېنىم مەجنۇنلۇق ۋادىسىغا يۈزلەنگەندەك قىلىدۇ. بۇزۇلغان بۇ تىرىكچىلىكىمنىڭ بىر يولىلا ۋەيران بولۇشىنى تىلەيمەن.

2ـ فەلەك بىدادىدىن گەرچە مەنى خاكى غۇبار ئولدۇم.
تىلەرمەن تاپماغايلار تۇتىيالىققا غۇبارىمنى.
بۇ زالىم پەلەك تۈپەيلى توپا ـ توزانغا ئايلاندىم. بولسا، كىشىلەر تۇتىيالىق ئۈچۈن، غۇبارىمنىمۇ تاپالمىسا دەيمەن.

3ـ شەك ئەرمەس پەرتەۋى تۈشكەچ ئۆيى ھەم، رەختى ھەم كۆيمەك،
چۇ گورىستان گەدايى سەزمەگەي شەمئى مەزارىمنى.
گۆرىستان گادىيى مازىرىمنىڭ چىرىغىنى كۆرۈپ قالمىسا دەيمەن. چۈنكى ئۇچقۇن چۈشۈپ كەتسە، ئۆي ـ بىساتلارنىڭ كۆيۈشى شەكسىز.

4ـ دەمەك قاي سارى ئەزم ئەتكۈك، ماڭا يوق ئىختىيار ئاخىر ،
قەزا ئىلكىگە بەرمىشمەن ئىنانى ئىختىيارىمنى.
« نەگە بارىسەن » دەپ سورىماڭلار، ئىختىيار ئۆزۈمدە ئەمەس ـ دە. ئىختىيارلىق تىزگىنىنى تەقدىرنىڭ قولىغا تاپشۇرغانمەن.

5ـ تۆگەندى ئەشكى گۈلگۈن، ئەمدى قالمىش زەئفەرانى يۈز،
فەلەك زۇلمى بەدەل قىلدى خەزان بىرلە بەھارىمنى.
قان ـ ياشلىرىم تۈگەپ، زەپىران يۈزۈملا قالدى: پەلەك زۇلمى باھارىمنى غازاڭغا ئايلاندۇردى.

6ـ دىيارىم ئەھلى بىرلە ياردىن باشىمغا يۈز مىھنەت،
نە تاڭ باشىم ئالىپ كەتسەم، قويۇپ يارۇ دىيارىمنى.
يۇرتداشلىرىم بىلەن يارىمدىن بېشىمغا يۈزلەپ جاپا ـ مۇشەققەتلەر كەلدى. شۇڭا يارىمنى ۋە دىيارىمنى تاشلاپ، يۇرتتىن بېشىمنى ئېلىپلا چىقىپ كەتسەم، قانداق بولاركىن ـ تاڭ.

7 ـ ھەياتىم بادەسىدىن سەرگەرانمەن ئەسرۇ، ئەي ساقىي،
قەدەھقە زەھرى قاتىل قۇي، داغى دەفئ ئەت خۇمارىمنى.
ھاياتىمنىڭ شارابىدىن بېشىم بەكلا ئايلىنىپ قالدى. ئەي ساقىي، قەدەھكە ئۆتكۈر زەھەر قۇيۇپ بەر، خۇمارىم چىقسۇن.

8 ـ يامان ھالىمغا باغرى ئاغرىغاي، ھەر كىمسەكىم كۆرگەي،
باغىر پەرگالەسىدىن قانغا بۇلغانغان ئۇزارىمنى.
پارە ـ پارە بولغان باغرىمنىڭ قېنى بىلەن بۇلغانغان يۈزۈمنى كۆرگەن ھەرقانداق كىشى ئەھۋالىمنىڭ ئوساللىقىغا ئىچ ئاغرىتماي قالمايدۇ.

9ـ جەھان تەركىنى قىلماي چۇنكى تىنماق مۇمكىن ئەرمەستۇر،
نەۋائىي قىل مەنى ئازاد ئۆرتەپ يوقۇ بارىمنى.
ـ نەۋائىي.
ئى نەۋائىي، بار ـ يوقۇمنى ئۆرتەپ كۆيدۈرۈپ، مېنى بىراقلا ئازاد قىلغىن. چۈنكى تەركىدۇنيا قىلمىغىچە تىنغىلىمۇ بولمايدىكەن ئەمەسمۇ!

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v – – –   v – – –   v – – –   v – – –

تەئەززە

1 ـ ئەي گەدايىڭنىڭ گەدايى بارچە ئەھلى تەختۇ تاج،
كىم گەدايىڭدۇر ئاڭا يوق تەخت ئىلە تاج ئىھتىياج.
ئەي يار، جىمى تەخت ۋە تاج ئىگىلىرى سېنىڭ گادىيىڭنىڭ گادىيى. كىم گادىيىڭ بولسا، ئۇ تەخت بىلەن تاجغا مۇھتاج ئەمەس.

2 ـ كۆزلەرىڭ گەر جۇرم ئۈچۈن قىلسا ئىتاب ئەرمەس ئەجەب،
بار مۇئەييەنكىم، بولۇر بىمارلار نازۈك مىزاج.
ئەگەر كۆزلىرىڭ مېنى جازالاش ئۈچۈن غەزەپلىنىپ ئالايسا، ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس. چۈنكى بىمارلارنىڭ مىجەزى نازۇك بولىدىغانلىقى ھەممىگە ئايان.

3ـ گەر سەنەۋبەر تۈزمەمىش سەرۋىڭ خىلافى كۆڭلىدە،
يەل چىنارئىلكى بىلە نەيۈچۈن ئۇرار يۈزىگە كاچ.
ئەگەر سەنەۋبەر دەرىخى كۆڭلىدە قەددىڭ سەرۋىسىگە ناقايىللىق بىلدۈرمىگەن بولسا، شامال نېمە ئۈچۈن چىنارنىڭ قولى بىلەن ئۇنىڭ كاچىتىغا ئۇرىدۇ؟

4ـ ئەيكى، كۆڭلۈمنى بۇزۇپ دەرسەن خەيالىمنى چىقار،
ھېچكىم ۋىيرانەدىن گەنج ئىستەمەس ھەرگىز خىراج.
ئەي يار، كۆڭلۈمنى بۇزۇپ بولۇپ، « مېنى خىيالىڭدىن چىقىرىۋەت » دەيسەن. ھېچكىم ۋەيرانىدىن خەزىنە ئىستىمەيدۇ، باج تەلەپ قىلمايدۇ ـ غۇ.

5ـ سەن جەفا قىلغاچ كۆڭۈل جان بىرلە تەركىم تۇتتىلار،
بولسا شاھ زالىم، ئەل ئىچرە زۇلمغا ئەرمىش رەۋاج.
پادىشاھ زالىم بولسا، ئەل ئىچىدە زۇلۇم ئەۋج ئېلىپ كەتكىنىدەك، سەن جاپا سېلىۋەرگەچكە، كۆڭۈلمۇ، جانمۇ مەندىن بىزار بولدى.

6ـ ھەجرىدىن داد ئىستەدىم، دەدىڭ سەبۇر ئول، ۋايكىم،
تازە داغىمغا يەنە ئوت بىرلە ئەيلەرسەن ئىلاج.
پىراقىڭ دەستىدىن دادلىسام، « سەۋر قىل » دەيسەن. ۋاي جان، سەن يېڭى جاراھەتنى يەنە ئوت بىلەن داغلاپ داۋالايسەنغۇ، ئاخىر.

7ـ چۈن فەنا گەردى ياپار نە سۇد تەختى جاھىگە،
كۆكنىڭ ئەنجۇمىدىن مۇكەللەل ئەتلەسىن قىلساڭ دۇۋاج.
سەلتەنەت تەختىڭدىن نېمە پايدا، ئۇنى پەلەكنىڭ يۇلتۇز گۈللۈك ئەتلەسلىرى بىلەن زىننەتلىگىنىڭ بىلەنمۇ، بەربىر ئۇنى گۇمرانلىق چاڭ ـ توزانلىرى بېسىپ كېتىدۇ.

8ـ تا گەدايىڭدۇر نەۋائىي، تەخت ئىلە تاج ئىستەمەس،
ئەي، گەدايىڭنىڭ گەدايى بارچە ئەھلى تەختۇ تاج.
ـ نەۋائىي.
نەۋائىي سېنىڭ گادىيىڭ بولالىسىلا تەخت ۋە تاج ئارزۇ قىلمايدۇ، چۈنكى جىمى تەخت ۋە تاج ئىگىلىرى سېنىڭ گادىيىڭنىڭ گادىيى ـ دە.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ  ـ ـ v ـ  ـ ـ v ـ  ـ ـ v ـ

*  *  *  *  *

1ـ ناز بىلە يۈزۈمغە ئول بىر شاھى خۇبان ئۇردى كاج،
تاپدى نەقشى پەنجەسىدىن ئاي كەبى يۈزۈم رەۋاج.
ئۇ گۈزەللەر شاھى نازۇـكەرەشمە بىلەن يۈزۈمگە بىر كاچات ئۇرغانىدى، پەنجىسىنىڭ ئىزى. يۈزۈمگە ئايدەك نەقىشلىنىپ قالدى.

2 ـ بەرق قىلماقىغا خۇدا ھەر كىمگە دەۋلەت بەرمەدى،
ۋاھكى، شايىستە ئەمەس بىبەختلەر بەرقىغە داغ.
چاقماق چېقىشقا لازىملىق مال ـ دۆلەتنى خۇدا ھەركىمگە نېسىپ قىلىۋەرمىگەن، بەختسىزلەرنىڭ چاقمىقىغا قاراڭغۇلۇق ھاجەت ئەمەس.

3 ـ ئول جەھاندا خارلىقدىن يۈزى زەردەك سارغارۇر،
ئاھىدىن باشدا ئەلەملەر، ئىشقىدىن باشدا تاج.
جاھاندا خارلىقتىن يۈزى زەردەك( ئالتۇندەك ) سارغايغانلارنىڭ تارتقان ئاھى بېشىغا تۇغ، ئىشقى تاج بولىدۇ.

4 ـ بەسكى كۆلبەم شۇئلەئى ئاھىم بىلە رەۋشەن ئەرۇر،
ئاي چىراغىغا قاچانكىم كەلتۈرۈپمەن ئېھتىياج.
ھۇجرام ئاھىمنىڭ نۇرى بىلەن دائىم يورۇپ تۇرىدۇكى، شۇ كۇپايە، ئاي نۇرىغا قاچان مېنىڭ ھاجىتىم چۈشكەن؟

5 ـ ئول مۇزەللەف سەبزە خەت كىشۋەر گۇشايى ھۇسن ئەرۇر،
خەتتىغە كەلمىش خوتەندىن، زۇلفىغا چىندىن خەراج.
مىيىقى ئەمدى خەت تارتقان ئۇ سۇنبۇل چاچ ھۆسن دۇنياسىنىڭ جاھانگىرىدۇر، ئۇنىڭ مىيىقىغا خوتەندىن، چېچىغا چىندىن باج ـ تارتۇق كېلىدۇ.

**تەئەززە چۇشۇرگىسى**

6 ـ ھۇسنىنىڭ ئاۋازەسى، مەشھۇرىي، يەتتى چەرخغە،
ئافتاب ھەم ماھتاب ئالەم ئارادا بەردى باج.
ئەي مەشھۇرىي، ئۇنىڭ ھۆسنىنىڭ شۆھرىتى كۆككە يەتتى، ئالەمدە ئاي بىلەن قۇياشمۇ ئۇنىڭغا باج تۆلەۋاتىدۇ.
ـ مەشھۇرىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

**نۇسخە**

1 ـ بارمۇدۇر ئالەمدە مەندەك بىر غەرىبىي ناتەۋان،
ۋەسل ئۇمىدى بىرلە ھەجر ئەندۇھىدىن ئازۇردە جان.

بۇ جاھاندا ۋىسال ئۈمىدى بىلەن ھىجران قايغۇسى تۇپەيلىدىن جېنى مەندەك ئازار يېگەن يەنە بىر غېرىب ناتىۋان بارمىدۇ؟

2 ـ ژالە ياڭلىغ ياغدۇرۇپ باشىمغا گەردۇن لالەدەك،
سەنگى بارانى بەلائ ئوريان تەنىمنى قىلدى قان.
پەلەك بېشىمغا بالا تاشلىرىنى ياغدۇرۇپ، يالىڭاچ تېنىمنى لالىدەك قىزىل قانغا بويىدى.

3 ـ سەبر تۇخمىن كۆڭلۈم ئىچرە ئانچە ئەكتىم، ئۈنمەدى،
نە ئۈچۈنكىم ھەر زەمان غەم قۇشلارىغا بولدى دان.
كۆڭلۈم ئېكىنىغا سەۋر ـ تاقەت ئۇرۇقىنى ھەر قانچە ئەكسەممۇ ئۈنمىدى، نېمە ئۈچۈنكى بۇ ئۇرۇقلار ھەمىشە غەم قۇشلىرىغا دان بولۇپ كېتىدۇ شۇ.

4 ـ ھەجر خەيلى زۇلم قىلدى بىينىھايەت، ۋايكىم،
بىر زەمان بەرمەي ئەمان، يۈز قەتلە دەدىم: ئەل ئەمان.
ۋاي داد، ھىجران لەشكىرى شۇ قەدەر زۇلۇم سالدىكى، يۈز قېتىم « ئەل ئامان ـ پەندىيات » دەپ ۋارقىرىغان بولسامىمۇ، بىر نەپەس ئامانلىق بەرمىدى.

5 ـ ئىشق دەشتىدە ئاقارغان ئۇستىخانىم كۆرگەن ئەل،
سەرسەرى ھىجران ئارا دەرلەر قۇيۇن بىرلە سامان.
ئىشق باياۋانىدا ئاقىرىپ كەتكەن ئۇستىخىنىمنى كۆرگەن كىشىلەر ئۇنى « ھىجران شىۋىرغانلىرىدىكى قۇيۇن بىلەن سامان » دەپ قالىدۇ.

6 ـ كۆرگەچ ـ ئوق دەيرى فەنادا مەھرەم ئولدۇك دەپ ماڭا،
زاھىدا، تەئن ئەيلەمە، مەندىن ساڭا يوقتۇر زىيان.
ئەي زاھىد، مېنى پانىيلىق مەيخانىسىدا كۆرۈپلا « ماڭا ھەمىشىرىك بولدۇڭ ـ غۇ » دەپ تەنە قىلما، مەندىن ساڭا زىيان يەتمەيدۇ.

7 ـ سەلتەنەت دەپ فەقر ئەلىنىدىن ئۆزنى پىنھان تۇتماكىم،
تەڭ بولۇر شاھۇ گەدا تۇفراق ئارا بىرگۇن نىھان.
سەلتەنەتنى دەپ پېقىر ـ مىسكىنلەردىن ئۆزۈڭنى قاچۇرما، چۈنكى شاھ بىلەن گاداي ھامان بىر كۈنى تۇپراق ئاستىدا تەڭ بولىدۇ.

8 ـ ئۆلگۈدەكدۇرمەن خۇمارىم رەنجىدىن، ئەي پىرى دەير،
رەھم ئەتىپ ئاغزىمغا قەترە مەي تامىز چىقماسدا جان.
ئەي مەيخانا خوجايىنى، مەن بۇ خۇمارىم ئازابىدىن ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن، رەھىم قىلىپ جان چىقماستا ئاغزىمغا بىر تامچە مەي تامغۇزۇپ قويغىن.

9 ـ ناسىھا، مەھزۇنغا كىم خەۋفۇ رەجادىن دەمە سۆز،

ھەجر دەۋزەخدىن يامانۇر، ۋەسلىسىز باغى جىنان.

ئەي نەسىھەتچى، مەن مەھزۇنغا ئۈمىد ۋە قورقۇنچ دېگەنلەردىن گەپ ئاچما، ۋىسالسىز جەننەت مەن ئۈچۈن ھىجران دوزىخىدىنمۇ ئۇسالدۇر.

- مەھزۇن.

### نۇسخە چۇشۇرگىسى

ناسىھا، مەھزۇنغا كىم خەۋفۇ رەجادىن دەمە سۆز،

ھەجر دەۋزەخدىن يامانۇر ۋەسلىسىز باغى جىنان.

ئەي نەسىھەتچى، مەن مەھزۇنغا ئۈمىد ۋە قورقۇنچ دېگەنلەردىن گەپ ئېچىپ ئولتۇرما، ۋىسالسىز جەننەت مەن ئۈچۈن ھىجران دوزىخىدىنمۇ ئۇسالدۇر.

- مەھزۇن.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-v- - -v- - -v- - -v-

### جۇلا

1- ئاق ئالما قىزارغاندەك،

قىزىل يۈزلۈكۈم يارىم.

ناۋات بىلەن يۇغارغاندەك،

شىرىن سۆزلۈكۈم يارىم.

يۈزلىرى قىزارغان ئالمىدەك رەڭدار يارىم: گەپ - سۆزلىرى ناۋات بىلەن يۇغۇرغاندەك تاتلىق يارىم.

2- ئانار گۈلىدەك يارىم،

خىنە گۈلىدەك يارىم.

بىرىڭ گۈل، بىرىڭ غۇنچە،

تاللاپ ئۈزگۈدەك يارىم.

ئانار گۈلىدەك يارىم، خېنە گۈلىدەك يارىم: بىرسى گۈل، بىرسى غۇنچە بولسا، تاللاپ تۇرۇپ ئۈزگىدەك يارىم.

3- ئاپئاق ئۇپادەك يارىم،

شىشە قۇتىدەك يارىم.

ئاچىغى كەلسە قالسا،

چاقغاق ئوتىدەك يارىم.

ئاپئاق ئۇپىدەك يارىم، شېشە قۇتىدەك يارىم: ئاچچىقى كېلىپ قالسا، چاققاق ئوتىدەك يارىم.

4- باررسەن دەگەن يارىم،
يانارسەن دەگەن يارىم.
سەن مەنىڭدىن ئايرىلساڭ،
ئۆلۈرسەن دەگەن يارىم.

بارىسەن دېگەن يارىم، كېلىسەن دېگەن يارىم: سەن مېنىڭدىن ئايرىلساڭ، ئۆلىسەن دېگەن يارىم.

5- ئاخشامى قاراڭغۇدا،
نەدىن كەلۇرسەن يارىم.
جەھاندا ئارزۇلاپ سۆيسەم،
ئەلەمدە قويۇرسەن يارىم.
- خەلق قوشاقلىرىدىن.

ئاخشىمى قاراڭغۇدا، نەدىن كېلىۋاتىسەن يارىم؟ جاھاندا ئارزۇلاپ سۆيسەم، ئەلەمدە قويىسەن يارىم.

**سەنەم**

1- سەن- سەن مەنى خەراب قىلدىڭ مەنى سەن،
ئوتلارغا سالىپ كەباب قىلدىڭ مەنى سەن.
سەن مېنى خاراپ قىلدىڭ، مۇھەببەت ئوتىغا سېلىپ، كاۋاپ قىلدىڭ.

2- سەن- سەن مەنى سەن ئۆلتۇرەيىن دەمە سەن،
باشىمغا ھەر بەلانى كەلتۇرەيىن دەمە سەن.
سەن مېنى « ئۆلتۇرەي ، بېشىڭغا ھەر بالانى كەلتۇرەي » دېمە.

3- دەريادا بالىق يىلاننى قوۋلاپ كەلەدۇر،
ئات ئالدىدا، قوي كەينىدە مەلەپ كەلەدۇر.
دەريادا بېلىق يىلاننى قوغلاپ كېلىدۇ. ئات ئالدىدا ئويناقشىپ، قوي كەينىدە مەرەپ كېلىدۇ.

4- تۈنلەر كەچەسى توخىلار فەرياد ئەتەدۇر،
ھەيۋان جانىدا ئاللاھنى شول ياد ئەتەدۇر.
- خەلق قوشاقلىرىدىن.
تۈن كېچىلەردە توخۇلار چىللايدۇ. شۇ ھايۋان جېنىدا، ئاللاھنى ياد ئېتىدۇ.

**چوڭ سەلىقە**

1- ئاللاھ يارەي، خەيالىڭىز ئەنجاندىچە بۆكمۇ،
كىچىكلىكتە ئويناپ ئەدۇك، ئەمدى يول يوقمۇ؟

ئەي يار، ئەنجانچە مۈكىمۈكىلەڭ ئويناشنى خاھلامسىز؟ كىچىكىمىزدە ئويناپتتۇق، ھازىر ئوينىساق بولمامدۇ؟

2ـ ئاللاھ يارەي، خەيالىڭنى بىلىپ بولمايدۇر،
سەنلەر يۈرگەن كوچالاردا يۈرۈپ بولمايدۇر.

ئەي يار، ئۇي ـ خىيالىڭنى ھېچ بىلگىلى بولمايدۇغۇ. سىلەر يۈرگەن كوچىلاردا يۈرگىلى بولمايدۇ.

3ـ ئاللاھ يارەي، خەيالىمنى ھەر يان باشلارسەن،
كۆز قىرىڭدا قاراپ قويۇپ، ئوتقا تاشلارسەن.

ئەي يار، خىيالىمنى ھەر تەرەپكە باشلايسەن؛ كۆز قىرىڭدا قاراپ قويۇپ، ئىشق ئوتىغا تاشلايسەن.

4ـ ئاللاھ يارەي، بۇ مەھەللىدە ئۆزۈڭ ئوينامسەن،
كىرپىكىڭنى ئوقيا قىلىپ بەتلەپ قويامسەن.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.

ئەي يار، بۇ مەھەللىدە ئۆزۈڭلا ئوينامسەن؟ كىرپىكىڭنى ئوقيا قىلىپ بەتلەپ قويامسەن، بولمىسا، نېمە ئۈچۈن قارىساڭلا ماڭا سانچىلىدۇ؟

## كىچىك سەلىقە

### بىرىنچى ئاھاڭ

1ـ دىلرەبا ھۆسنىنى كۆرگەن بارمىكىن؟
ۋەسلىغە يەتمەسدىن ئۆلگەن بارمىكىن؟

دىلرەبانىڭ ھۆسنىنى كۆرگەن بارمىكىن، ۋەسلىگە يېتەلمەي، ئۆلگەن بارمىكىن؟

2ـ بىر كۆرۈپ يۈز قاتلا سەجدە قىلماسام،
كۆرمەيىن جاننى بەرگەن بارمىكىن؟

مېنىڭدەك « ھەر بىر قېتىم كۆرگىنىمدە، يۈز قېتىم سەجدە قىلمىسام ھېساب ئەمەس » دەپ يۈرۈپمۇ، كۆرەلمەي تۇرۇپ جېنىنى بەرگەن بارمىكىن؟

3ـ بىۋە مەن، قىلما ماڭا جەبرۇ سىتەم،
بىۋەفا دەردىدىن ئۆلگەن بارمىكىن؟

ئاجىز بىچارىمەن، كۆپ جەبىر ـ جاپا قىلما. بىۋاپانىڭ دەردىدىن مېنىڭدەك ئۆلۈپ كەتكەن بارمىكىن؟

4ـ ھەسرەتىمگە تاغۇ تۇزلەر يىغلاغاي،
مەن كەبى ھەيرەتدە يۈرگەن بارمىكىن!؟

چەككەن ھەسرىتىمگە تاغ ـ دالالار يىغلايدۇ. مەندەك نېمە قىلارىنى بىلمەي يۈرگەن ئادەم بارمىدۇ؟

5 ـ ۋەسلىغە يەتمەسلىكىمنى ئاڭلادىم،
ھەجرىدە چۆللەرنى كەزگەن بارمىكىن؟
ۋىسالىغا يېتەلمەسلىكىمنى ئۇقتۇم: مەندەك مۇشۇنداق جۇدالىق چۆللىرىنى كېزىپ يۈرگەن ئادەم يەنە بارمىدۇ؟

6 ـ داد ئەتەر مەشرەب خوتەن سەھراسىدا،
بىر زەمان دادىغا يەتكەن بارمىكىن.
ـ مەشرەب.
مەشرەب خوتەن سەھراسىدا داد ـ پەرياد قىلىدۇ، ئۇنىڭ دادىغا بىر دەم يېتىپ قويىدىغان ئىنسان بارمىدۇ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v-  --v-  --v-  --v-

**ئىككىنچى ئاھاڭ**

1 ـ تاپىلماس ھۆسن مۈلكىندە ساڭا تەڭ بىر قەمەر مەنزەر،
نە مەنزەر مەنزەرى شاھىد، نە شاھىد شاھىدى دىلبەر.
ھۆسن مەملىكىتىدە ساڭا تەڭ كېلەلەيدىغان بىر ئاي جامال تېپىلمايدۇ. ئۇ قانداق جامال؟ گۈزەل جامال: قانداق گۈزەل؟ كۆڭۈلنى مەپتۇن قىلىدىغان گۈزەل.

2 ـ بۇ گۈن يۈسۈف جەمالىنى قىلىپتۇر ھەق ساڭا بەخشىش،
نە بەخشىش بەخشىشى دەۋلەت، نە دەۋلەت دەۋلەتى مەفخەر.
بۈگۈن ئاللاھ ساڭا يۈسۈپنىڭ گۈزەللىكىنى بېغىشلاپتۇ: بۇ قانداق بېغىشلاش؟ دۆلەت بېغىشلاش: قانداق دۆلەت؟ پەخىرلىنەرلىك دۆلەت.

3 ـ سۆزۈڭ دۇررۇ جەۋاھىردۇر كۆڭۈللەر گەنجىنە لايىق،
نە لايىق لايىقى خۇسرەۋ، نە خۇسرەۋ خۇسرەۋى كىشۋەر.
سۆزۈڭ كۆڭۈل خەزىنىسىگە لايىق ئۈنچە ـ ياقۇتتۇر: قانداق لايىق؟ شاھلارغا يارىغىدەك لايىق: قانداق شاھقا؟ مەملىكەت شاھىغا.

4 ـ شەكەردىن تادلىدۇر خۇلقۇڭ، كەرەمدىن خاتىرىڭ مەتلەب،
نە مەتلەب مەتلەبى مەئدەن، نە مەئدەن مەئدەنى جەۋھەر.

خۇلقۇڭ شېكەردىن تاتلىق، كۆڭلۈڭ تەلەپ قىلغاندىنمۇ بەكرەك سېخىي: قانداق سېخىي؟ كاندەك سېخىي: قانداق كان؟ جاۋاھىر كېنى.

5 ـ زىھى دەۋلەتلى ئاشىقكىم، سەنىڭ بىرلە قىلۇر ئىشرەت،
نە ئىشرەت ئىشرەتى جەننەت، نە جەننەت جەننەتى كەۋسەر.

ئاپىرىن! سېنىڭ بىلەن ئىشرەت قىلغۇچى نېمە دېگەن دۆلەتمەن ئاشىق ـ ھە؟! ئۇ قانداق ئىشرەت؟ جەننەت ئىشرىتى: قايسى جەننەت؟ كەۋسەر ئېقىپ تۇرىدىغان جەننەت.

6 ـ بۇ ھۇسنۇڭ شەۋقى زەۋقىندە كۆڭۈل تۇتىلارى تاپتى،
نە تاپتى تاپتى خۇش لەززەت، نە لەززەت لەززەتى شەكەر.

ھۆسنۈڭنىڭ زوقى ئىشتىياقىدىن كۆڭۈل تۇتىلىرى ئۆز نېسىۋىلىرىنى تاپتى: نېمە تاپتى؟ ئاجايىپ لەززەت تاپتى: ئۇ قانداق لەززەت؟ شېكەرنىڭ لەززىتى.

## كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

جەمالىڭ نەقشىنە سەيفى سەرايى باغلادى سۈرەت،
نە سۈرەت سۈرەتى ھۆسنا، نە ھۆسنا ھۆسنايى جانپەرۋەر.
ـ سەيفى سەرايى.

سەيفى سەرايى كۆركەم جامالىڭنى سۈرەتلەپ چىقتى. قانداق سۈرەت؟ گۈزەل سۈرەت: قانداق گۈزەل؟ جاننى ياشارتىدىغان گۈزەل.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
– – – v   – – – v   – – – v   – – – v

## پېشرەۋ

1 ـ يۇسۇف بەگىم، مەندىن سەلام ـ
نامە گۈلئەسەلخان ئايىمغا.
قەلەمقاشلىق، بويى زىلۋا،
خۇيى ـ خۇلقى مۇلايىمغا.

قەلەمقاشلىق، بويى زىلۋا، خۇي ـ خۇلقى مۇلايىم گۈلئەسەلخان ئايىمغا مەن يۇسۇف بېگىمدىن سالام!

2 ـ قىزىل مەخمەلدۇر چادىرىڭىز،
ئەسىمدىن كەتمەس خاتىرىڭىز،

ئالدىڭىزدا بولسام چاكىرىڭىز،
قامچاڭ تەگسۇن ساچپاغىمغا.

ئۆي - چېدىرىڭىز قىزىل مەخمەلدىن ئىدى، سىمايىڭىز كۆز ئالدىمدىن كەتمەيدۇ. قامچىڭىز چاچ بېغىمغا تېگىدىغان ئىش بولسىمۇ، ئالدىڭىزدا چاكىرىڭىز بولسام دەيمەن.

3 - ئەۋۋەلىدە دوست بولۇرسىز،
ئاخىرىدا سۇست بولۇرسىز،
مەگەر سۆيسەم مەست بولۇرسىز،
بۇيۇك تەگسە دىماغىمغا.

باشتا «ماقۇل» دەپ دوست بولىسىز، كەينىدىن جىم بولىۋالىسىز؛ بۇي - پۇرىقىڭىز دىمىغىمغا ئۇرۇلغىنىدا، سۆيسەم مەست بولۇپ قالىسىز.

4 - نىگاھ ئەيلەپ بىر باقمادىڭىز،
مەنى كۆزىڭىزگە ئىلمادىڭىز،
چارچاپ كەتسەم بىلمەدىڭىز،
تاشلار پاتتى ئاياغىمغا.

نەزەر سېلىپ بىر قارىمىدىڭىز، مېنى كۆزىڭىزگە ئىلمىدىڭىز؛ ئايىغىمغا تاشلار پېتىپ، چارچاپ كەتتىم، بىراق بۇلارنى سىز بىلمىدىڭىز.

5 - زۆھرە كەلۇر يانە - يانە،
خالالارى بار دانە - دانە.
خاھ ئاشنا بول، خاھ بىگانە،
بار، تاپشۇردۇم خۇدايىمغا.

چوڭ - چوڭ مەڭلىرى بار زۆھرە يانمۇ يان مېڭىپ كېلىۋاتىدۇ؛ ئاشنا بولامسەن ياكى يات - بىگانە بولامسەن ئىختىيارىڭ، سېنى ئاللاھغا تاپشۇردۇم، بايباي!

**پىشرەۋ چۇشۇرگىسى**

زۆھرە كەلۇر يانە - يانە،
خالالارى بار دانە - دانە.
خاھ ئاشنا بول، خاھ بىگانە،
بار، تاپشۇردۇم خۇدايىمغا.
- «يۇسۇف - ئەھمەد» داستانىدىن.

چوڭ - چوڭ مەڭلىرى بار زۆھرە يانمۇ يان مېڭىپ كېلىۋاتىدۇ؛ ئاشنا بولامسەن ياكى يات - بىگانە بولامسەن ئىختىيارىڭ، سېنى ئاللاھغا تاپشۇردۇم، بايباي!

## تەئكىد

1 ـ ئاتىڭ رەيھان، ئۆزۈڭ رەيھان، ئاتىڭنى كىم كەلىپ قويغان،
ساڭا ئاشىق بولۇپ قالسۇن جانىدىن بىر يولى تويغان.
ئىسمىڭ رەيھان، ئۆزۈڭمۇ بەجايىكى رەيھان گۈلىنىڭ دەل ئۆزى. ئىسمىڭنى كىم كېلىپ قويغان؟
ساڭا جېنىدىن بىراقلا تويغان بىرسى ئاشىق بولۇپ قالسۇن.

2 ـ كەچەسى ئۇيقۇدا ياتسام ئاتىڭنى قامچىلاپ ئۆتتۈڭ،
گەپىڭمۇ يوق، سۆزۈڭمۇ يوق، يۈرەككە ئوت سالىپ ئۆتتۈڭ.
كېچىسى ئۇيقۇدا ياتسام، ئېتىڭنى قامچىلاپ ئۆتتۈڭ؛ گېپىڭمۇ يوق، سۆزۈڭمۇ يوق، يۈرەككە ئوت
سېلىپ ئۆتتۈڭ.

3 ـ قىزىلگۈلۈم، قىزىلگۈلۈم، ئەجەب ۋاقتىتا خەزان بولدۇڭ،
مەنى مەيخانىغا تاشلاپ، ئۆزۈڭ يولغا رەۋان بولدۇڭ.
ھەي، قىزىلگۈلۈم يارىم، ئەجەبمۇ بىر چاغدا غازاڭ بولۇپ كەتتىڭ: مېنى مەيخانىغا تاشلاپ
قويۇپ، ئۆزۈڭ كېتىپ قالدىڭ.

4 ـ تەرەكسىز ھويلىغا كىرسەم باشىمدىن ئافتاب ئۆتتى،
بويۇڭدىن ئۆرگۈلەي يارىم سەنىڭ قەدرىڭ ماڭا ئۆتتى.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.
تېرەكسىز ھويلىغا كىرسەم، بېشىمدىن كۈن چىقىپ، ئاپتاپ ئۆتۈپ كەتتى؛ بويۇڭدىن ئۆرگۈلەي
يارىم، ماڭا سېنىڭ قەدرىڭ ئۆتۈلدى.

## داستان

### بىرىنچى داستان

1 ـ چەمەنلەرنىڭ ئىچىندە نازۇك چەمەن بار،
بەيان قىلغىل، ئاناجان، گۈلنى كىم تۈزدى؟
بۇ جانىمنى قىيناماي، ئەيلەگىل ئىزھار،
ئەيان قىلغىل، ئاناجان، گۈلنى كىم تۈزدى؟
بۇ گۈل دەستىنىڭ تىزىلىشىدا بىر خىل نازاكەت بار، بايان قىلغىن ئانىجان، بۇ گۈلدەستىنى
كىم تىزدى؟ جېنىمنى قىينىماي ئوچۇقلىغىن، ئايان قىلغىن ئانىجان، گۈلنى زادى كىم تىزدى؟

2 ـ نە چەمەندۇر، بالام مەندىن سورارسەن،
بارىن ئۆزۈم تۈزدۇم، بەيان ئەيلەيىن.
گۇندە يۈزمىڭ خەيالدا چەمەن تۈزەرمەن،
قايسى بىرىن بالام ساڭا بەيان ئەيلەيىن.

قايسى گۈلدەستىنىڭ تىزىلىشىنى سورايدىغانسەن بالام، مەن ئېيتاي، ھەممىسىنى مەن ئۈزۈم تىزدىم: بىر كۈندە مىڭ خىيال بىلەن گۈل تىزىپ باقىمەن، بالام، ساڭا قايسى بىرىنى بايان قىلاي؟

3 ـ ھېچ قاچاندا تۈزمەس ئەدىڭ بۇنداق چەمەننى،
راستىن دەگىل ئاناجان، قىيناما جاننى،
ئۆلمەسەم يەتكۈزەرمەن مۇرادقا سەنى،
بەيان قىلغىل، ئاناجان، گۈلنى كىم تۈزدى؟

ھېچقاچاندا گۈلدەستىنى مۇنداق تىزمايتتىڭ، راستىنى ئېيتقىن جېنىم ئانا، جېنىمنى قىينىمىغىن. ئۆلمىسەم، سېنى مۇرادىڭغا يەتكۈزىمەن، بايان قىلغىن ئانىجان، گۈلنى كىم تىزدى؟

4 ـ ھەر سەبادا ئاچىلۇر قىرمىزى گۈللار،
گۈللار ئۈزرە سايراشۇر خۇشھال بۇلبۇللار،
بىر ناتەۋان مۇسافىر، غەرىب ئوغلۇم بار،
ئوغلۇم تۈزدى بۇ گۈلنى بايان ئەيلەيىن.

ھەر ئەتىگەندە، قىزىل گۈللەر ئېچىلىدۇ، گۈللەرنىڭ ئۈستىدە بۇلبۇللار سايرىشىدۇ: « غەرىب » ئىسىملىك بىر ناتىۋان ئوغلۇم بار، ساڭا دېسەم، بۇ گۈلدەستىنى ئاشۇ ئوغلۇم تىزدى.

5 ـ سەنەم ئەيتۇر: كۆرسەت غەرىب جانىمنى،
فىدا قىلاي ئاڭا يوقۇ بارىمنى،
رەھم ئەيلە قىيناماي خەستە جانىمنى،
بەيان قىلغىل، ئانا جان گۈلنى كىم تۈزدى؟

سەنەم ئېيتىدۇ: « جېنىم غەرىبنى ماڭا كۆرسەتكىن، مەن ئۇنىڭغا بارلىقىمنى پىدا قىلاي: بىمار جېنىمنى قىينىماي، رەھىم قىلغىن ئانىجان، گۈلنى كىم تىزدى؟ »

6 ـ سەنىڭ ئۈچۈن ئاھۇ فىغان ئەتەرلەر،
گۈندە يىغلاپ ئۆز ھالىدىن كەتەرلەر،
ئاخىر دەمدە مۇرادىغا يەتەرلەر،
غەرىب تۈزدى بۇ گۈلنى، بەيان ئەيلەيىن.
- « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

سېنىڭ ئۈچۈن ئاھۇ پىغان چېكىدۇ، كۈندە يىغلاپ ئۆز ھالىدىن كېتىدۇ، ئاخىر دەمدە مۇرادىغا يېتىدۇ: مەن ئېيتاي بالام، بۇ گۈلدەستىنى غەرىب تىزدى.

## ئىككىنچى داستان

1 ـ غەمدىن قۇتۇلالماغان مىھنەتلىك باشىم،
گۈندە يۈزمىڭ ھىجرانلار كەلدى نەيلەيىن.
قەرارى يوق شۇم فەلەكنىڭ گەردىشى،
تۈگەمەس سەۋدالارغا سالدى نەيلەيىن.

غەمدىن قۇتۇلالماغان جاپاكەش بېشىمغا بىر كۈندە يۈزمىڭ ھىجرانلار كەلدى،قانداق قىلاي؟ تۈتۈمى يوق شۇم پەلەكنىڭ گەردىشى تۈگىمەس سەۋدالارغا سالدى،قانداق قىلاي؟

2 ـ ھەر زەمانە باشىمغا تۈشتى سەۋدالار،
يەتىشتۈردى جانىمغا يۈزمىڭ بەلالار،
كۆزلەرىمدىن ئاقتىلار قانۇ دەريالار،
تەركى جەھانە ئەتىپ كەلدى نەيلەيىن.

ھەر زەمان ـ ھەر ئاندا بېشىمغا سەۋدالار چۈشتى، ئۇ جېنىمغا يۈز مىڭ بالايىئاپەتلەرنى كەلتۈردى، كۆزلىرىمدىن قان دەريا بولۇپ ئاقتى، كاللام تەركىدۇنيا قىلىپ كەلدى، قانداق قىلاي؟

3 ـ بۇلبۇل بولۇپ گۈلىستانىڭ كەزمەدىم،
باغبان بولۇپ ئالمالارىڭ ئۈزمەدىم،
يار ـ يار دەپ شەكەر لەبىڭ سۆيمەدىم،
كۆڭلۈمدە ئەرمانلار قالدى نەيلەيىن.

بۇلبۇل بولۇپ گۈلىستانىڭنى كېزەلمىدىم، باغۋەن بولۇپ ئالمىلىرىڭنى ئۈزەلمىدىم، « يارىم ـ ئامرىقىم » دەپ شېكەر لېۋىڭدىن سۆيەلمىدىم، يۈرەكتە ئارمانلىرىم قالدى، قانداق قىلاي؟

4 ـ غەرىب ئەيتۇر: « قۇل ›› دەيدۇرلار ئاتىمنى،
فەلەك رەۋا كۆرمەدى كۆڭۈل شادىمنى،
ھەق مۇيەسسەر ئەتمەدى شۇل مۇرادىمنى،
ياخشى گۈنلەر يامان بولدى نەيلەيىن.
ـ « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

غەرىب ئېيتىدۇ: كىشىلەر مېنى « قۇل » دەپ ئاتايدۇ، كۆڭۈل شادلىقىمنى پەلەك راۋا كۆرمىدى: ئاللاھ شۇ مۇرادىمغا ئېرىشتۈرمىدى، ياخشى كۈنلەر مانا شۇنداق يامان بولدى، قانداق قىلاي؟

## ئۈچىنچى داستان

1 ـ ئىكى پەرى كەلۈر يانە،
ئەجەب سەيلانە، سەيلانى،
ئاشىقلارنىڭ جانىن ئالىپ،
كەلۈر سەيلانە، سەيلانە.

ئىككى پەرى يانمۇ يان مېڭىشىپ، ئاشىقلارنىڭ جېنىنى ئېلىپ، ئاجايىپ پەيزى سەيلە قىلىپ كېلىۋاتىدۇ.

2 ـ ئىكى پەرى ھەمدەم بولۇپ،
بىر ـ بىرىگە مەھرەم بولۇپ،
قىيا باقىپ، قولىن سالىپ،
كەلۈر سەيلانە، سەيلانە.

ئىككى پەرى بىر ـ بىرىگە ھەمدەم بولۇشۇپ، ئۆز ئارا سىردىشىپ، قىيا بېقىپ، قوللىرىنى سىلىشىپ، سەيلە قىلىپ كېلىۋاتىدۇ.

3 ـ بىرى گۈلدۇر، بىرى غۇنچە،
قاچان بولغاي سەنەم قىزچە،
تەماشاغا كەلۇر بارچە،
ئەجەب سەيلانە، سەيلانە.

بىرسى گۈل، يەنە بىرسى بەجايىكى غۇنچىنىڭ ئۆزى: ھېچكىم سەنەم قىزغا يېتىشەلمەيدۇ؛ ئۇلارنىڭ سەيلىسى شۇ قەدەر پەيزىكى، ھەممە ئادەم كۆرگىلى كېلىدۇ.

4 ـ غەرىب نەيلەي شۇل يارنى،
ئىزھار ئەتەي ئەھۋالىنى،
يار كۆرسەتسە جەمالىنى،
ئەجەب سەيلانە، سەيلانە.
ـ «غەرىب ـ سەنەم» داستانىدىن.

غەرىب ئېيتىدۇ: «يارىمنىڭ ئەھۋالىنى شۇنچىلىك ئىزھار قىلاي: يار جامالىنى كۆرسەتسە، ئۇنىڭ بىلەن سەيلىنى تېخىمۇ پەيزى قىلاي».

## تۆرتىنچى داستان

1 ـ بارساڭ ئەگەر شاھى خۇرشىد يانىغا،
ئەزىزىڭ، مېھرىبانىڭ كەلدى دەگەيسەن.
كۆيۈپ ـ يانىپ يىراغلىقنىڭ ئوتىغا،
شۇل ھالى پەرىشانىڭ كەلدى دەگەيسەن.

ئەگەر شاھ خۇرشىدنىڭ يېنىغا بېرىپ قالساڭ، ئەزىزىڭ، مېھرىبانىڭ كەلدى دېگەيسەن؛ يىراقلىقنىڭ ئوتىدا كۆيۈپ ـ پىشقان ئاشۇ ھالى پەرىشانىڭ كەلدى دېگەيسەن.

2 ـ ئاغالارى يۇسۇفنى چاھغا تاشلادى،
ئوغلى ئۇچۇن يەئقۇب قانلار يىغلادى،
قادىر ئالللاھ يۇسۇفكە پەناھ ئەيلەدى،
ئامان ـ ئەسەن كارۋانىڭ كەلدى دەگەيسەن.

يۇسۇفنى ئاكىلىرى قۇدۇققا تاشلىدى، ياقۇپ ئۇ ئوغلى ئۇچۇن قان ـ قان يىغلىدى، قۇدرەتلىك ئالللاھ يۇسۇفكە پاناھ بولدى، كارۋانىڭ ئامان ـ ئېسەن كەلدى، دېگەيسەن.

3 ـ سىينەسىغە ئول مىسكىن ئاشىق تاش ئۇرۇپ،
پەرۋانەدەك ئىشق ئوتىغا باش ئۇرۇپ،
شۇم فەلەكدىن بىھىساب جەفالار كۆرۈپ،
ئول كۆزلەرى گىريانىڭ كەلدى دەگەيسەن.

ئىشق ئوتىغا پەرۋانىدەك ئۆزىنى ئۇرۇپ، شۇم پەلەكتىن ھېسابسىز جاپالارنى كۆرۈپ، كۆزلىرىدىن توختىماي ياش ئاققۇزۇپ يۈرگەن، يۈرىكى ئازابتا پۇچىلانغان ئۇ مىسكىن ئاشىقنىڭ كەلدى دېگەيسەن.

4 ـ ھەرگىز قۇتۇلالمادىم بەلادىن قاچىپ،
چۆللەر كەزدىم نەچە يىل، جانىمدىن كەچىپ،
ئەمدى كۆلفەت ـ مىھنەتنىڭ شەرابىن ئىچىپ،
شۇل چاكى گىرىبانىڭ كەلدى دەگەيسەن.

بالايىئاپەتتىن ھەرگىز قېچىپ قۇتۇلالمىدىم، جېنىمدىن كېچىپ، نەچچە يىل چۆللەرنى كېزىپ يۈردۈم، ئەمدى جاپا ـ كۈلپەتنىڭ شارابىنى ئىچسەممۇ مەيلى دەپ، شۇ يىرتىق ياقا قايتىپ كەلدى دېگەيسەن.

5 ـ سەنەۋبەر دەر: قۇلاق سال، ئوغلۇڭ دادىغا،
بىر سۆزۈم بار ئايتايىن كۆڭلۈڭ شادىغا،
كۆيۈپ ـ يانىپ نەچە يىل ئىشقىنىڭ ئوتىغا،
ئەزىزىڭ، مىھرىبانىڭ كەلدى دەگەيسەن.
ـ « سەنەۋبەر » داستانىدىن.

سەنەۋبەر ئېيتىدۇ: « ئوغلۇڭنىڭ دادىغا قۇلاق سالغىن، كۆڭلۈڭ شادلىقى ئۈچۈن، بىر سۆزۈم بار ئېيتاي: نەچچە يىللار ئىشق ئوتۇڭدا كۆيۈپ پىشقان ئەزىزىڭ، مېھرىبانىڭ كەلدى دېگەيسەن ».

بەشىنچى داستان

1 ـ قادىر ئاللاھ، ئۆلەر بولدۇم بۇ غەمدە،
مەن نەيلەيىن تۇرار مەكان بولماسا،
شۇم فەلەكدىن يەتكەن قايغۇ ـ ئەلەمدە،
مەن نەيلەيىن بىر مىھرىبان بولماسا.

قۇدرەتلىك ئاللاھ، مەن بۇ غەمدە ئۆلىدىغان بولدۇم، تۇرار جايىم بولمىسا، مەن قانداق قىلىمەن؟ شۇم پەلەكتىن قايغۇ ـ ئەلەم كېلىۋاتقان ئەھۋالدا، بىر مېھرىبانىم بولمىسا، مەن قانداق قىلىمەن؟

2 ـ ۋاھكى، كۆڭلۈم بولدى جانانغا بەندە،
قىينالادۇر ئەزىز جانىم بۇ تەندە،
بۇ چۆللەردە ئازىپ بولدۇم شەرمەندە،
يەتەلمەسمەن يارغا ئىمكان بولماسا.

ۋاھ، كۆڭلۈم جانانغا قۇل بولدى، ئەزىز جېنىم بۇ تەندە قىينىلىۋاتىدۇ، بۇ چۆللەردە ئېزىپ كېتىپ، شەرمەندە بولدۇم، ئىمكان بولمىسا، يار ۋىسالىغا يېتەلمەسمەن.

3 ـ ئىزلەپ يۈرۈر ھەمراھ گۈليۈزلۈك يارىن،
ئاختارىپ كەزەرلەر دۇنيانىڭ بارىن،
ھىجران ئالدى ئۇنىڭ سەبرۇ قەرارىن،

مەن نەيلەيىن ئارامى جان بولماسا.
- « ھۆرلىقا - ھەمراھجان » داستانىدىن.
ھەمراھجان گۈلىيۈزلۈك يارىنى ئىزدەپ، جاھاننىڭ ھەممە يېرىنى ئاختۇرۇپ كېزىپ يۈرىدۇ،
جۇدالىق ئۇنىڭ سەۋر - تاقىتىنى تۈگەتتى، جانغا ئارام بولمىسا، مەن قانداق قىلىمەن؟

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب

1 - قەنى يارىم، قەنى يارىم، چەھار باغ بولدى گۈلئەنداز،
قەنى يارىم، قەنى يارىم، سالاي يولىغا پايەنداز.
چارباغ ( تۆت پەسىللىك، پەسىل ئايرىمىسى بويىچە گۈللەپ تۇرىدىغان باغ ) گۈلگە پۈركەندى،
يولىغا پاياندار سالاي، يارىم قېنى؟

2 - قەنى يارىم، قەنى يارىم، بۇلاقلاردا يۈزىن يۇۋسا،
قەنى يارىم، قەنى يارىم، بۇ يەر ئوينارغا كۆپتۇر ساز.
قېنى يارىم، بۇلاقلاردا يۈزىنى يۇيۇۋالسا بولاتتى. بۇ يەر كۆڭۈل ئېچىپ ئويناشقا باپ ئېسىل جاي.

3 - قەنى يارىم، قەنى يارىم، چەمەنلەردىن ئالىپ تاقسا،
قەنى يارىم، قەنى يارىم، قولىغا ئالسالار بىر ساز.
قېنى يارىم، گۈللەردىن ئۈزۈپ تاقىسا، قولىغا ساز ئالسا بولاتتى - غۇ، قېنى ئۇ؟

4 - قەنى يارىم، قەنى يارىم، مەنىڭ بىرلە شەراب ئىچسە،
قەنى يارىم، قەنى يارىم، كۆڭۈل شاد ئەيلەسەك بىرئاز.
يارىم مېنىڭ بىلەن بىللە شاراب ئىچسە، بىر ئاز كۆڭۈل ئاچساق بولاتتى، قېنى ئۇ؟

5 - قالىپ يارىم، قالىپ ئىشرەت، كەتەر بولدۇم چەكىپ ھەسرەت،
بۇ ئالەمدە غەمۇ غۇربەت بىلە فەرھاد ئۆزى ھەمراز.
يارىم قېلىپ، ئەيش- ئىشرەتمۇ قېلىپ، مەن ھەسرەت بىلەن كېتىدىغان بولدۇم؛ بۇ دۇنيادا
يالغۇز فەرھادلا غەم ۋە غۇربەتچىلىك بىلەن سىرداش بولۇپ ئۆتىدىغان بولدى.
- « فەرھاد - شېرىن » داستانىدىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
- - - v - - - v - - - v - - - v

* * * * *

1 ـ قەددۇ خەتتىڭ بىلە كۆزۈ يۈزۈڭ، ئەي سەرۋى سىيمىن تەن،
بىرى سەرۋى، بىرى رەيھان، بىرى نەرگىس، بىرى گۈلشەن.
ئەي كۈمۈش تەنلىك سەرۋىدەك يار، سېنىڭ بويۇڭ سەرۋى، مىيىقلىرىڭ رەيھان، كۆزۈڭ نەرگىس، يۈزۈڭ گۈلشەندۇر.

2 ـ ھەدىسۇ لەئلۇ رەفتارۇ جەمالىڭدىن ئەرۇر ھەر دەم،
تىلىم گويا، سۆزۈم رەنگىن، كۆڭۈل خۇررەم، كۆزۈم رەۋشەن.
سۆزۈڭ، لېۋىڭ، يۈرۈشۈڭ ۋە جامالىڭ تۈپەيلىدىن تىلىم بۇلبۇلگويادەك سۆزمەن، سۆزۈم يېقىملىق، كۆڭلۈم خۇشال، كۆزۈم روشەندۇر.

3 ـ مەنى مەدھۇشۇ مىسكىن نەيلەي ئول شوخى بەلا بىرلە،
مەن ئەسرۇ بىدىلۇ بىخۇد، ئول ئەسرۇ پۇر دىلۇ پۇر فەن.
مەن خۇدىنى يوقاتقان بىچارە ئۇ بالا كەلتۈرگۈچى شوخ بىلەن قانداقمۇ قىلارمەن؟ مەن تولىمۇ بىخۇد ئاشىق، ئۇ ناھايىتى جۇرئەتلىك ۋە ھىيلىگەر.

4 ـ فەلەك جەۋرۇ جەفاسىدىن، ئول ئاي دەردۇ بەلاسىدىن،
چەكەرمەن نالەيۇ ئەفغان، قىلۇرمەن گىريەيۇ شىۋەن.
پەلەكنىڭ جەبىر ـ جاپاسىدىن ۋە ئۇ گۈزەلنىڭ بالاسىدىن نالە ـ ئەپغان چېكىمەن، زارلىنىپ ياش تۆكىمەن.

5 ـ بەلايى ئىشقۇ يالغۇزلۇق داغى ھىجرانۇ غۇربەتتە،
ئاتىم مەجنۇن، كىشىم مىھنەت، ئىشىم زارى، يەرىم گۈلخەن.
ئىشق بالاسى ۋە يالغۇزلۇقتا، يەنە تېخى ھىجران ھەم غۇربەتچىلىكتە، ئېتىم مەجنۇن، كىملىكىم جاپا ـ مۇشەققەت، ئىشىم زارلاش، ياتىدىغان يېرىم كۈل دۆۋىسى ( گۈلخ ) بولدى.

6 ـ ئوقۇڭ بىرلە خەيالىڭ، دەردىڭۇ مىھرىڭغا بابۇردەك،
تەنىم مەنزىل، كۆزۈم مەسكەن، كۆكۈس مەئۋا، كۆڭۈل مەخزەن.
ـ بابۇر.
كىرپىك ئوقۇڭ بىلەن خىيالىڭغا، دەردىڭ بىلەن مېھرىڭگە بابۇرنىڭ تېنى مەنزىل، كۆزى تۇرالغۇ، كۆكسى ۋەتەن، كۆڭلى خەزىنە بولدى.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
V - - -   V - - -   V - - -   V - - -

ئىككىنچى مەشرەب

## بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ يارنىڭ چار باغىدىن بىر دەستە گۇل كەلتۈرمىشەم،
بادەئى ئىشقى مۇھەببەت كاسە مۇل كەلتۈرمىشەم.

يارنىڭ چاھار بېغىدىن بىر دەستە گۈل ئېلىپ كەلدىم، ئىشق ـ مۇھەببەت شارابىدىن بىر كاسا مەي ئېلىپ كەلدىم.

2 ـ ناگەھان جامى مۇھەببەت بادەسىدىن نۇش ئەتىپ،
كۆزلەرىمدىن قەترە ـ قەترە ئەشكى مۇل كەلتۈرمىشەم.

مۇھەببەت جامىدىكى شارابنى ئىچىشىم بىلەن تەڭلا، كۆزلىرىمدىن تارام ـ تارام ياش تۆكۈلۈپ كەتتى.

3 ـ جەزبە ئەيلەپ بادەئى ئىشقى مۇھەببەت كەيفىدە،
سەجدەئى شۇكرانەغە باشىمنى قۇل كەلتۈرمىشەم.

ئىشق ـ مۇھەببەت شارابىنىڭ كەيپىدە تەسىرلىنىپ، تەشەككۇر سەجدىسىگە ئىخلاس بىلەن بېشىمنى قويدۇم.

4 ـ خانۇ مانىم يارنىڭ ھەققىدە ئىيسار ئەيلەسەم،
ئىلتىماسىم ياردىن قىلغاي قەبۇل، كەلتۈرمىشەم.

بارلىقىمنى يارغا بېغىشلىسام دېگەن ئۈمىدتە، ئۇنىڭ قوبۇل قىلىشىنى سوراپ كەلدىم.

5 ـ شۇكر لىللاھ، نەۋبەتىي بولدۇڭ نەبىغە ئۈممەتى،
بىل غەنىمەت فۇرسەتى، خەتمى رەسۇل كەلتۈرمىشەم.
ـ نەۋبەتىي.

ئەي نەۋبەتىي، نەبىي ( مۇھەممەد پەيغەمبەر ) گە ئۈممەت بولغانلىقىڭ ئۈچۈن ئاللاھغا شۇكۇر قىل، پۇرسەتنى غەنىيمەت بىلىپ رەسۇل ھەققىدە خەتمە ـ قۇرئان ئوقۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v - - - v - - - v - - - v -

## ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەرزىمنى ئايتاي ئەي يارى دىلخاھ ،
ئوتۇڭدا كۆيدۇم ۋەللاھۇ بىللاھ .

ئەي سۆيۈملۈك يار، باياناتىمنى ئاڭلا: ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، سېنىڭ ئوتۇڭدا كۆيۈۋاتىمەن.

2- سەۋدايى زۇلفۇڭ، غەم بىرلە ئىشقىڭ،
شۇكرى خۇداغا، بولدىلار ھەمراھ.
خۇداغا شۈكۈركى، چېچىڭنىڭ سەۋداسى، غېمىڭ ۋە ئىشقىڭ ئۈچى ماڭا ھەمراھ بولىۋاتىدۇ.

3- يەتى فەلەكنى ئۆرتەگەي ئاھىم،
ئىشقىڭدا ئۇرسام ناگاھ بىر ئاھ.
مۇھەببەت - ئىشقىڭدىن ناۋادا بىر ئاھ ئۇرسام، ئاھىم يەتتە قات ئاسماننى ئۆرتەيدۇ.

4- بولۇر ۋەبالىم ئىشقىڭدا ئۆلسەم،
ھالىمنى سورغىل سەن گاھى بىگاھ.
ئەگەر ئىشقىڭدا ئۆلۈپ كەتسەم ئۇۋالىم بولۇپ قالمىسۇن، ئانچە - مۇنچە ھالىمنى سوراپ قوي.

5- كىرمە رەقىبلەر سۆزىگە ھەرگىز ،
سۆزۈم ئىشىتكىل ئەرمەسمۇ بەدخاھ .
سۆزۈمنى ئاڭلا، رەقىبلەرنىڭ سۆزىگە كىرمە، ئۇلار ئاداۋەتخور ئەمەسمۇ؟

6- ئۆلدى ۋەفائىي ھەجرىڭدە، ئەي شوخ،
بولغىل ئانىڭكى ھالىدىن ئاگاھ.
- ۋەفائىي.
ئەي شوخ، ۋەفائىي جۇدالىقىڭدا ئۆلدى، ئۇنىڭ ھالىدىن خەۋەر تاپ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
- - v - - - - v - -

### ئۈچىنچى ئاھاڭ

1- ئول نە قىزدۇر، ھۇرى رىزۋان ھەم بەرابەر كەلمەگەي،
ئول نە قەددۇر، سەرۋى لەرزان ھەم بەرابەر كەلمەگەي.
ئۇ قانداق گۈزەل قىز - ھە! ھۇر - رىزۋانلارمۇ ئۇنىڭغا تەڭ كېلەلمەيدۇ؛ ئۇ نېمە دېگەن گۈزەل قامەت- ھە! گۈزەل سەرۋىمۇ ئۇنىڭ ئالدىدا ھېچنېمە ئەمەس.

2- كاكۇلىگە مۇشكى خوتەن ھەم بەرابەر كەلمەگەي،
ئول نە لەبدۇر، لەئلى يەمەن ھەم بەرابەر كەلمەگەي.
خۇشپۇراق چېچى خوتەن ئىپارىنىمۇ سۇندۇردۇ؛ قىزىل لېۋى يەمەن ياقۇتىنىمۇ يېڭىپ قويىدۇ.

3 ـ ئول نە يۈزدۇركىم، قىزىلگۈل ھەم بەرابەر كەلمەگەي،
ئول نە ساچدۇر، باغدا سۈنبۈل ھەم بەرابەر كەلمەگەي.

قىزىل نۇرانە يۈزى ئالدىدا قىزىلگۈلمۇ تەڭدىشى ئەمەس، ئۇزۇن چېچىغا باغدىكى سۈنبۈلمۇ تەڭ كېلەلمەس.

4 ـ ئول نە دەندانىدۇر، ئاڭا گەۋھەر بەرابەر كەلمەگەي،
ئول نە سۆزدۇر، سۆز ئارا شەكەر بەرابەر كەلمەگەي.
ـ «فەرھاد ـ شېرىن» داستانىدىن.

ئۇنىڭ چىشىغا گۆھەرمۇ تەڭ كېلەلمەيدۇ؛ ئۇنىڭ تاتلىق سۆزىگە شېكەرمۇ بەس كېلەلمەيدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ

# ئۆز هال مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

ئۆز هال مۇقامى تېكىستى ئۇستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

ئۆز هال مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. ئۆز هال مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 154 مىسرا، « داستان » قىسمى بەش داستان 88 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 52 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 294 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 6 ـ ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. ئۆز هال مۇقامى تېكىستلىرى ئۇچۇن، نەۋائىي ( ئىككى غەزەل )، بابۇر (بىر غەزەل)، مەھزۇن ( بىر غەزەل )، مەشرەب ( بىر غەزەل )، مەشھۇرىي ( بىر غەزەل )، نەۋبەتىي( بىر غەزەل )، ۋەفائىي ( بىر غەزەل ) ۋە سەيفىي سەرايى ( بىر غەزەل ) بولۇپ، جەمئىي 8 شائىرنىڭ 9 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. بۇ هالدىن، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئالتىنچىسى بولغان ئۆز هال مۇقامى تېكىستىدە، كلاسسىك يازما ئەدەبىياتقا تەئەللۇق غەزەللەرنىڭ نىسبەتەن ئاز ئىشلىتىلگەنلىكى بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ.

ئۈچىنچى. ئۆز هال مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي بەش داستان بولۇپ، بۇلارنىڭ ئۈچ دانىسى مەشھۇر « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن ئېلىنغان ئۈچ پارچىدىن: قالغان ئىككى دانىسى بولسا، "سەنەۋبەر" داستانىدىن ئېلىنغان پارچىلار بىلەن، "ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان" داستانىدىن ئېلىنغان پارچىلاردىن تەشكىل تاپقان. يەنى بىرىنچى داستان "چەمەنلەرنىڭ ئىچىندە نازۇك چەمەن بار" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە كۇپلېت يىگىرمە تۆرت مىسرالىق "غەرىب ۋە سەنەم" داستانى پارچىسىدىن تەركىب تاپقان؛ ئىككىنچى داستان "غەرىب ۋە سەنەم" نىڭ "غەمدىن قۇتۇلالماغان مېھنەتلىك باشىم" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت كۇپلېت جەمئىي ئون ئالتە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان؛ ئۈچىنچى داستان بولسا، "ئىكى پەرى كەلۇر يانە، ئەجەب سەيلانە ـ سەيلانە" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت كۇپلېت جەمئىي ئون ئالتە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقاندۇر. ئاندىن، تۆرتىنچى داستانغا كەلسەك، ئۇ "سەنەۋبەر" داستانىدىن ئېلىنغان ۋە "بارساڭ ئەگەر شاھى خۇشىد يانىغا، ئەزىزىڭ مېھرىبانىڭ كەلدى دەگەيسەن" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچىدىن تەركىب تاپقان؛ بەشىنچى داستان بولسا، "ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان" داستانىنىڭ "قادىر ئاللاھ ئۆلەر بولدۇم بۇ غەمدە، مەن نەيلەيىن تۇرار مەكان بولماسا" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئۈچ كۇپلېت جەمئىي ئون ئىككى مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان.

روشەنكى، بۇ هال ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدىكى ئېتىبارلىق ئورنى ۋە سالمىقى بىلەن

گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىنىڭ مەزكۇر ئۆز هال مۇقامىدىمۇ ئۆزىنىڭ ۋەزنىلىك ئورنىنى ئىگىلەپ تۇرغانلىقى ئالاهىدە كۆزگە چېلىقىپ تۇرىدۇ.

تۆرتىنچى. ئۆز هال مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمى تېكىستىدە، جەمئىي يىگىرمە ئىككى بېيىت، يەنى قىرىق تۆرت مىسرا شېئىر ئوقۇلىدۇ. ئۇلار بىرىنچى مەشرەبتىكى "قەنى يارىم، قەنى يارىم چەهار باغ بولدى گۈل ئەنداز" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان "فەرهاد ۋە شىرىن" داستانىنىڭ بەش بېيىتلىك پارچىسى بىلەن شائىر بابۇرنىڭ "قەددۇ خەتتىڭ بىلە كۆزۇ يۈزۈڭ ئەي، سەرۋى سىيمتەن" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە بېيىتلىك گۈزەل بىر غەزىلى؛ ئىككىنچى مەشرەبتىكى شائىر نەۋبەتىينىڭ "يارنىڭ چار باغىدىن بىر دەستە گۈل كەلتۈرمىشەم" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك يارقىن بىر غەزىلى بىلەن شائىر ۋەفائىينىڭ "ئەرزىمنى ئايتاي ئى، يارى دىلخاھ" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە بېيىتلىك ئېسىل بىر پارچە غەزىلىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. كۆرۈۋېلىش تەس ئەمەسكى، مەشرەب قىسمى تېكىستىدە، خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا تەئەللۇق بولغان خەلق داستانلىرىغا ئورۇن بېرىلگەنلىكى مەزكۇر ئۆز هال مۇقامى تېكىستىدىكى بىر ئالاهىدىلىكتۇر.

بەشىنچى. ئۆز هال مۇقامىنىڭ تېكىستىدە، ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىن تۆرت پارچە ئورۇن ئالغان بولۇپ، ئۇلار مۇقامنىڭ "جۇلا" بۆلىكىگە بېرىلگەن "ئاق ئالما قىزارغاندەك، قىزىل يۈزلۈكۈم يارىم" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش كۇپلىت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچە قوشاق؛ "سەنەم" بۆلىكىگە بېرىلگەن "سەن سەن مەنى خەراب قىلدىڭ مەنى سەن، ئوتلارغا سالىپ كەباب قىلدىڭ مەنى سەن" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز مىسرالىق بىر پارچە قوشاق؛ "چوڭ سەلىقە" بۆلىكىگە بېرىلگەن "ئاللە يارەي خەيالىڭىز ئەندجانچە بۆركمۇ، كىچىكلىكتە ئويناپ ئەدۈك ئەمدى يول يوقمۇ" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز مىسرالىق بىر پارچە قوشاق ۋە مەزكۇر مۇقامنىڭ "تەئكىد" بۆلىكىگە بېرىلگەن "ئاتىڭ رەيهان، ئۆزۈڭ رەيهان ئاتىڭنى كىم كەلىپ قويغان" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت جەمئىي سەككىز مىسرالىق بىر پارچە قوشاقتىن ئىبارەت. بۇ يەردە، قوشاق مەزمۇنىنىڭ موللىقى ۋە پاساهىتىنىڭ سەرخىللىقى گەۋدىلىكتۇر.

ئالتىنچى. ئۆز هال مۇقامىنىڭ "پىشرەۋ" بۆلىكىگە خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا تەئەللۇق بولغان "يۇسۇف ۋە ئەهمەد" داستانىدىن ئېلىنغان "يۇسۇف بەگىم مەندىن سەلام-نامە گۈل ئەسەلخان ئايىمغا" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئون كۇپلىت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچە بېرىلگەن. دېمەك، خەلق داستانلىرى مەزكۇر مۇقامنىڭ "داستان" قىسمىدىلا ئەمەس، "پىشرەۋ" بۆلىكىدىمۇ تەرەننۇم قىلىنغان.

## خاس ئالاهىدىلىكلار

ئالتىنچى مۇقام ئۆز هال مۇقامى تېكىستلىرى باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقاندۇر. خاس ئالاهىدىلىكلەر دېگەندە، هەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان ئۆزگىچىلىكلەر كۆزدە تۇتۇلىدۇ. بىز بۇ پاراگراپتا، كلاسسىكلىرىمىزدىن مەهزۇن، بابۇر ، ۋەفائىي ئۇچەيلەننىڭ غەزەللىرىنىڭ ئالاهىدىلىكلىرى بىلەن خەلق داستانى «يۇسۇف ۋە ئەهمەد» تىن ئېلىنغان بىر پارچە ئۈستىدە نۇقتىلىق توختىلىمىز.

بىرىنچى. شائىر مەھزۇننىڭ مەزكۇر ئۆزھال مۇقامى تېكىستىنىڭ «نۇسخە» بۆلىكىدە ئورۇن ئالغان « بارمۇدۇر ئالەمدە مەندەك بىر غەرىبىي ناتەۋان » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك غەزىلى مۇنداق تەرەننۇم قىلىنىدۇ:

1 ـ بارمۇدۇر ئالەمدە مەندەك بىر غەرىبىي ناتەۋان،

ۋەسل ئۇمىدى بىرلە ھەجر ئەندۇھىدىن ئازۇردە جان.

يېشىمى: بۇ جاھاندا ۋىسال ئۇمىدى بىلەن ھىجران قايغۇسى تۈپەيلىدىن جېنى مەندەك ئازار يېگەن يەنە بىر غېرىب ناتىۋان بارمىدۇ؟

شەرھ: ۋىسال ئۇمىدى بىلەنلا ياشايمەن، ئەمما ئۇ ماڭا نېسىپ بولماي، جۇدالىق ئازابى مېنى ھەمىشە قىينايدۇ. بۇ ھالدا، ئويلاپ قالىمەنكى، ماڭا ئوخشاش مۇشۇنداق غېرىپ ـ ناتىۋاندىن يەنە بىرسى بارمىدۇ بۇ جاھاندا زادى ـ ھە؟!

2 ـ ژالە ياڭلىغ ياغدۇرۇپ باشىمغا گەردۇن لالەدەك،

سەنگى بارانى بەلاۋ ئوريان تەنىمنى قىلدى قان.

پەلەك بېشىمغا بالا تاشلىرىنى ياغدۇرۇپ، يالىڭاچ تېنىمنى لالىدەك قىزىل قانغا بويىدى.

شەرھ: جۇدالىق قايغۇسى بىلەنلا ئۆتىۋاتقىنىمنى ئاز دەپ، تەتۈر پەلەك بېشىمغا بالا ـ قازا تاشلىرىنى ياغدۇرۇپ، ئۇنىڭ زەربىسى بىلەن، ئەسلىدىنلا ھېچ بىر يېپىنچىسى يوق يالىڭاچ بەدىنىمنى قانغا بويىۋەتكىنىنى دېمەمدىغان.

3 ـ سەبىر تۇخمىن كۆڭلۈم ئېچرە ئانچە ئەكتىم، ئۈنمەدى،

نە ئۈچۈنكىم ھەر زەمان غەم قۇشلارىغا بولدى دان.

كۆڭلۈم ئېكىنىغا سەۋر ـ تاقەت ئۇرۇقىنى ھەر قانچە ئەكسەممۇ ئۈنمىدى، نېمە ئۈچۈنكى بۇ ئۇرۇقلار ھەمىشە غەم قۇشلىرىغا دان بولۇپ كېتىۋاتىدۇ.

شەرھ: «چىداي، سەۋر قىلاي بوپتۇ» دەيمەن ئۆز ـ ئۆزۈمگە. ئەمما كۆڭلۈم ئېتىزىغا سەۋر ـ تاقەت ئۇرۇقىنى ھەر قانچە تۇجۇبىلەپ تېرىساممۇ، مۇتلەق ئۈنمىدى. نەتىجىدە، مەزكۇر ئۇرۇقلار ھەدېگەندىلا غەم ـ غۇسسە قۇشلىرىغا يەم بولۇپ كېتىۋاتىدۇ شۇ.

4 ـ ھەجر خەيلى زۇلم قىلدى بىينىھايەت، ۋايكىم،

بىر زەمان بەرمەي ئەمان، يۈز قەتلە دەدىم: ئەل ئەمان.

ۋاي داد، ھىجران لەشكىرى شۇ قەدەر زۇلۇم سالدىكى، يۈز قېتىم « ئەل ئامان ـ پەندىيات » دەپ ۋارقىرىغان بولساممۇ، بىر نەپەس ئامانلىق بەرمىدى.

شەرھ: جۇدالىق لەشكىرى ماڭا دەممۇدەم ھۇجۇم قىلىپ، شۇ قەدەر زۇلۇم سالدىكى، «پەندىيات، زادىلا چىدىيالمىدىمغۇ ـ ھەيھات!» دەپ يۈز مەرتەم ۋارقىرىساممۇ، ھېچ پايدىسى بولمىدى مانا.

5 ـ ئىشق دەشتىدە ئاقارغان ئۇستىخانىم كۆرگەن ئەل،

سەرسەرى ھىجران ئارا دەرلەر قۇيۇن بىرلە سامان.

ئىشق باياۋانىدا ئاقىرىپ كەتكەن ئۇستىخىنىمنى كۆرگەن كىشىلەر ئۇنى « ھىجران شىۋىرغانلىرىدىكى قۇيۇن بىلەن سامان » دەپ قالىدۇ.

شەرھ: كىم بىلىدۇ، مەن مۇشۇنداق قىلىپ ئۆلۈپمۇ كېتەرمەن. بۇ ھالدا، ئىشق ـ مۇھەببەت

چۆلدە قېلىپ، ئاقىرىپ كەتكەن ئۈستىخانلىرىمنى كۆرگەنلەر: «ھە، بۇ ھىجران شىۋىرغىنى بىلەن قۇيۇنتازلار قەيەرلەردىندۇر ئۇچۇرۇپ كەلگەن سامانلار بولسا كېرەك» دەپ قالىدۇ ھەر ھالدا.

6 ـ كۆرگەچ ـ ئوق دەيرى فەنادا مەھرەم ئولدۇڭ دەپ ماڭا،
زاھىدا، تەئن ئەيلەمە، مەندىن ساڭا يوقتۇر زىيان.

ئەي زاھىد، مېنى پانىيلىق مەيخانىسىدا كۆرۈپلا « ماڭا ھەمشىرىك بولدۇڭ ـ غۇ » دەپ تەنە قىلما، مەندىن ساڭا زىيان يەتمەيدۇ.

شەرھ: ئاشۇنداق دەردىم كۆپ مېنىڭ. شۇڭلاشقا، بەزىدە ئۆزلۈكىمنى يوقاتقانلار مەيخانىسىغىمۇ كىرىپ قالىمەن. ئى، پەرھىزكار سوپى! مۇنداق چاغلاردا: «ھە، ماڭا شېرىك بولغىنى كەپسەن ـ دە!» دەپ قالمىغىنكى، مەندىن ساڭا قىلچىلىك زىيان يەتمەيدۇ.

7 ـ سەلتەنەت دەپ فەقر ئەلىندىن ئۆزنى پىنھان تۇتماكىم،
تەڭ بولۇر شاھۇ گەدا تۇفراق ئارا بىرگۈن نىھان.

سەلتەنەتنى دەپ پېقىر ـ مىسكىنلەردىن ئۆزۈڭنى قاچۇرما، چۈنكى شاھ بىلەن گاداي ھامان بىر كۈنى تۇپراق ئاستىدا تەڭ بولىدۇ.

شەرھ: ئى، شاھ! سەلتەنىتىڭنى دەپ، يوقسۇللاردىن ئۆزۈڭنى قاچۇرۇپ يۈرمە. چۈنكى، سەلتەنەت ھامان بۇ دۇنيادا قالىدۇكى، ئۇنى ئۇ ئالەمگە ئېلىپ كېتەلمەيسەن. بىلىپ قويغىنكى، شاھ بىلەن گاداي تۇپراق ئاستىغا كىرگەندە تەڭ ـ باراۋەر بولىدۇ ئاداققىي جەھەتتە.

8 ـ ئۆلگۈدەكدۇرمەن خۇمارىم رەنجىدىن، ئەي پىرى دەير،
رەھم ئەتىپ ئاغزىمغا قەترە مەي تامىز چىقماسدا جان.

ئەي مەيخانا خوجايىنى، مەن بۇ خۇمارىم ئازابىدىن ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن، رەھىم قىلىپ جان چىقماستا ئاغزىمغا بىر تامچە مەي تامغۇزۇپ قويغىن.

شەرھ: باشتا دېدىمغۇ غەم ـ غۇسسىلەرنى ئۇنتۇپ كېتەي دەپ، بەزىدە مەيخانىغىمۇ كىرىپ قالىمەن دەپ. مۇنداق چاغلاردا، ئەي، مەيخانا خوجايىنى! خۇمارىم ئازابىدىن ئۆلۈپ كەتمەي يەنە، جېنىم چىقىپ كەتمەستىن بۇرۇن رەھىم قىلىپ، ئاغزىمغا بىر تامچە مەي تامغۇزۇپ قويغىن جۇمۇ!

9 ـ ناسىھا، مەھزۇنغا كىم خەۋفۇ رەجادىن دەمە سۆز،
ھەجر دەۋزەخدىن ياماندۇر، ۋەسلىسىز باغى جىنان.

ئەي نەسىھەتچى، مەن مەھزۇنغا ئۈمىد ۋە قورقۇنچ دېگەنلەردىن گەپ ئاچما، ۋىسالسىز جەننەت مەن ئۈچۈن ھىجران دوزىخىدىنمۇ ئوسالدۇر.

شەرھ: ئەھۋالىم ھەددىدىن زىيادە ئوسال. بۇ ھالدا، ئى، نەسىھەتچى! مەن مەھزۇنغا «ئۈمىد، خېيىم ـ خەتەر» دېگەنلەردىن شىپى كەلتۈرۈپ نەسىھەت قىلىپ ئولتۇرما! چۈنكى، مېنىڭ ئەقىدەمچە، ۋىسالسىز جەننەتتىن جۇدالىق دوزىخى ئەۋزەلدۇر!

دېمەك، شائىر مەھزۇن بۇ غەزەلىدە، ۋىسال ئۈمىدىدىن نېسىۋە كۆرمىگەن بىر سەۋدا ئاشىقىنىڭ كەچۈرمىشلىرىنى جانلىق پاكىتلار ئاساسىدا، قايىل قىلارلىق دەرىجىدىكى تىل پاساھىتى بىلەن يورۇتۇپ بەرگەندۇر.

ئىككىنچى. شائىر بابۇرنىڭ « قەددىڭ خەتتىڭ بىلە كۆزۈ يۈزۈڭ، ئەي سەرۋى سىيمىن تەن »

مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە بېيىتلىك بىر غەزەلى مەزكۇر مۇقام تېكىستىدىكى بىرىنچى مەشرەبتە ئوقۇلۇپ كەلگەن بولۇپ، بابۇرنىڭ غەزەل سەنئىتىدىكى ماھارىتىنى نامايان قىلغان بۇ غەزەلدە، گۈزەللىك سىيماسى دېيىشكە بولىدىغان بىر مەشۇقە بىلەن ئۇنىڭغا تاقەتسىز ئاشىق بولغان «مەن»نىڭ سۆيۈش-سۆيۈلۈش ئاساسلىرى ئۆزگىچە خاس بىر خىل ئۇسلۇبتا گۈزەلچە ئىپادىلەنگەن، مەزكۇر غەزەلنىڭ تېكىستى مۇنداق:

1- قەددۇ خەتتىڭ بىلە كۆزۈ يۈزۈڭ، ئەي سەرۋى سىيمىن تەن،

بىرى سەرۋى، بىرى رەيھان، بىرى نەرگىس، بىرى گۈلشەن.

ئەي كۈمۈش تەنلىك سەرۋىدەك يار، سېنىڭ بويۇڭ سەرۋى، مىيىقلىرىڭ رەيھان، كۆزۈڭ نەرگىس، يۈزۈڭ گۈلشەندۇر.

شەرھ: گۈزەللىك بابىدا يىگانە بولغان ئى، كۈمۈش بەدەن يار! سېنىڭ بوي-تۇرۇقۇڭ سەرۋى دەرىخىدەك كېلىشكەن، مىيىقىڭ رەيھاندەك خۇشبۇي، كۆزۈڭ نەرگىس گۈلىدەك چىرايلىق، يۈزۈڭ بولسا، گۈلشەندەك ئۇز.

2- ھەدىسۇ لەئلۇ رەفتارۇ جەمالىڭدىن ئەرۇر ھەر دەم،

تىلىم گويا، سۆزۈم رەنگىن، كۆڭۈل خۇررەم، كۆزۈم رەۋشەن.

سۆزۈڭ، لېۋىڭ، يۈرۈشۈڭ ۋە جامالىڭ تۈپەيلىدىن تىلىم بۇلبۇلگويادەك سۆزمەن، سۆزۈم يېقىملىق، كۆڭلۈم خۇشال، كۆزۈم روشەندۇر.

شەرھ: سېنىڭ خىسلىتىڭ جىسمىمنى تويۇندۇرىدۇ، پەزىلىتىڭ مەنىۋىيىتىمنى بېيىتىدۇ: سېنىڭ قەندەك سۆزلىرىڭدىن دەرس ئالغان تىلىم بۇلبۇلگويادەك سۆزمەن؛ لېۋىڭدىن شەربەت ئىچكەن سۆزۈم يېقىملىق؛ يۈرۈش-تۇرۇشۇڭدىن ئوزۇق ئالغان كۆڭلۈم خۇشال؛جامالىڭدىن نۇر ئالغان كۆزۈم روشەندۇر.

3- مەنى مەدھۇشۇ مىسكىن نەيلەي ئول شوخى بەلا بىرلە،

مەن ئەسرۇ بىدىلۇ بىخۇد، ئول ئەسرۇ پۇر دىلۇ پۇر فەن.

مەن خۇدىنى يوقاتقان بىچارە ئۇ بالا كەلتۈرگۈچى شوخ بىلەن قانداقمۇ قىلارمەن؟ مەن تولىمۇ بىخۇد ئاشىق، ئۇ ناھايىتى جۈرئەتلىك ۋە ھىيلىگەر.

شەرھ: بۇ سۆز سىلەرگە ئى، خالايىقلار! مەن ئەقىل-ھوشىنى يوقاتقان بىچارە ئۇ بالا-قازا كەلتۈرگۈچى شوخ قىزغا قانداقمۇ تاقابىل تۇرالارمەن-ھە؟ نېمىشقا مۇنداق دەيسەن دېسەڭلەر، مەن ئىشق-مۇھەببەت گىرىپتارلىقىدىن خۇدۇمنى مۇتلەق يوقىتىپ قويغان بىر ئاشىقمەن؛ ئۇ بولسا، بەكمۇ دادىل ۋە ھۈنەر-سەنئەتكە تولىمۇ باي بىر سەنەمدۇر.

4- فەلەك جەۋرۇ جەفاسىدىن، ئول ئاي دەردۇ بەلاسىدىن،

چەكەرمەن نالەيۇ ئەفغان، قىلۇرمەن گىريەيۇ شىۋەن.

پەلەكنىڭ جەبىر - جاپاسىدىن ۋە ئۇ گۈزەلنىڭ بالاسىدىن نالە - ئەپغان چېكىمەن، زارلىنىپ ياش تۆكىمەن.

شەرھ: كۆتۈرەلمىسەڭ ساڭگىلىتىۋال دېگەندەك، ئۇ ئايجامالنىڭ دەردى ئازلىق قىلغاندەك، تەتۈر پەلەكمۇ جەۋر-جاپاسى بىلەن زۇلۇم قىلىپ تۇرىدۇ. شۇ ۋەجدىن، مېنىڭ ھەمىشەملىك ئىشىم نالە پەرياد كۆتۈرۈش بىلەن زارلىنىپ يىغلاش بولىۋاتىدۇ شۇ.

5 ـ بەلايى ئىشقۇ يالغۇزلۇق داغى ھىجرانۇ غۇربەتتە،

ئاتىم مەجنۇن، كىشىم مىھنەت، ئىشىم زارى، يەرىم گۇلخەن.

ئىشق بالاسى ۋە يالغۇزلۇقتا، يەنە تېخى ھىجران ھەم غۇربەتچىلىكتە، ئېتىم مەجنۇن، كىملىكىم جاپا ـ مۇشەققەت، ئىشىم زارلاش، ياتىدىغان يېرىم كۇل دۆۋىسى ( گۇلخ ) بولدى.

شەرھ: ئىشق بالاسى مېنى ئەلدىن ئايرىپ يالغۇز قىلىپ قويدى. ئۇنىڭ ئۈستىگە جۇدالىق بىلەن غۇربەتچىلىكنىڭ ئىسكەنجىسى ئاستىدا، تىنغىدەك ھالىم قالمىدى. بۇ ھالدا، مېنىڭ ئىسمىم بابۇر ئەمەس، بەلكى مەجنۇن بولدى: كىملىك ـ سالاھىيىتىم جاپا ـ مۇشەققەت: قىلىدىغان ئىشىم زارلاش، قېيىداش، ئاغرىنىش: ياتىقىم بولسا، گۇلخ ـ كۇل دۆۋىسى بولدى، خالاس!

6 ـ ئوقۇڭ بىرلە خەيالىڭ، دەردىڭۇ مىھرىڭغا بابۇردەك،

تەنىم مەنزىل، كۆزۈم مەسكەن، كۆكسۇم مەئۋا، كۆڭۈل مەخزەن.

كىرپىك ئوقۇڭ بىلەن خىيالىڭغا، دەردىڭ بىلەن مېھرىڭگە بابۇرنىڭ تېنى مەنزىل، كۆزى تۇرالغۇ، كۆكسى ۋەتەن، كۆڭلى خەزىنە بولدى.

شەرھ: بوپتۇ، ئى، يار! سەن رازىي بولىدىغانلا ئىش بولسا، مەن بابۇرنىڭ تېنى سېنىڭ كىرپىك ئوقۇڭ بىلەن ئارزۇ ـ ئىستىكىڭگە قارا ـ نىشان بولسۇن: سېنىڭ دەردىڭ بىلەن مېھرىڭگە ۋۇجۇدى قونالغۇ ـ مەنزىل بولسۇن: بابۇرنىڭ كۆزى سېنىڭ ئۆي ـ تۇرالغۇڭ: كۆكرەك ـ كۆكسى ۋەتىنىڭ، دىل ـ كۆڭلى بولسا، خەزىنەڭ بولسۇن، ۋەسسالام!

روشەنكى، شائىر بابۇر بۇ چۈشۈرگە بېيىتىدە، «مېنىڭ بارلىقىم ساڭا پىدا بولسۇن» دېگەن ئۇقۇمنى ئاشۇنداق كونكرېت ۋە ئوبرازلىق ئىپادە بىلەن بايان قىلغاندۇر.

ئۈچىنچى. شائىر ۋەفائىينىڭ « ئەرزىمنى ئايتاي ئەي يارى دىلخاھ » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە بېيىتلىك بىر غەزىلى مەزكۇر ئۈزھال مۇقامى تېكىستلىكىدىكى ئىككىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى بولۇپ تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن بولۇپ، بۇ غەزەل تىلىنىڭ يەڭگىل، سۆز ـ كەلىمىلىرىنىڭ ئىخچام، ئېغىزغا كىرىشىملىك بولۇشتەك ئالاھىدىلىكى بىلەن مەشرەبنىڭ شوخ ـ جانلىق رىتېمىغا بەكمۇ يارىشىملىق كەلگەنلىكى كۆرۈلىدۇ. بۇ غەزەلنىڭ تېكىستى مۇنداق:

ئەرزىمنى ئايتاي ئەي يارى دىلخاھ ،

ئوتۇڭدا كۆيدۇم ۋەللاھۇ بىللاھ .

ئەي سۆيۈملۈك يار، بايانامنى ئاڭلا: ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، سېنىڭ ئوتۇڭدا كۆيۈۋاتىمەن.

شەرھ: ئى، دىلىمنىڭ خاھىشى بولغان يارىم! ياراتقۇچى ئاللاھ نامى بىلەن قەسەم قىلىپ ئېيتىمەنكى، مەن ساڭا ھەقىقەتەنمۇ كۆيۈپ قالدىم.

2 ـ سەۋدايى زۇلفۇڭ، غەم بىرلە ئىشقىڭ،

شۇكرى خۇداغا، بولدىلار ھەمراھ.

خۇداغا شۇكۇركى، چېچىڭنىڭ سەۋداسى، غېمىڭ ۋە ئىشقىڭ ئۈچى ماڭا ھەمراھ بولىۋاتىدۇ.

شەرھ: ئاللاھغا تەشەككۇر بىلەن ئېيتىمەنكى، مەن يالغۇز قالمىدىم ياخشى، چېچىڭنىڭ سەۋداسى، سېنىڭ غېمىڭ ۋە ئىشق ـ مۇھەببىتىڭ ئۈچى ھەمىشە مەن بىلەن بىللە بولىۋاتىدۇ.

3 ـ يەتى فەلەكنى ئۆرتەگەي ئاھىم،

ئىشقىڭدا ئۇرسام ناگاھ بىر ئاھ.

مۇھەببەت ـ ئىشقىڭدىن ناۋادا بىر ئاھ ئۇرسام، ئاھىم يەتتە قات ئاسماننى ئۆرتەيدۇ.

شەرھ: ئىشق ـ مۇھەببىتىڭنىڭ مەندە نېقەدەر دەھشەت بىر تەسىردە ئىكەنلىكىنى شۇنىڭدىن بىلىپ قويغىنكى، قاچانكى بىر «ئاھ!» ئۇرغىدەك بولسام، ئۇنىڭ ھارارەت تەپتىدىن يەتتە قات ئاسمان ئۆرتىلىپ كەتكۈدەك.

4 ـ بولۇر ۋەبالىم ئىشقىڭدا ئۆلسەم،
ھالىمنى سورغىل سەن گاھى بىگاھ.

ئەگەر ئىشقىڭدا ئۆلۈپ كەتسەم ئۇۋالىم بولۇپ قالمىسۇن، ئانچە ـ مۇنچە ھالىمنى سوراپ قوي.

شەرھ: سەن ئۇنداق ماڭا پەرۋا قىلمىغان ھالدا يۈرىۋەرمىگىنكى، ئىشق ئوتۇڭدا ئۆلۈپ كەتسەم ئۇۋالىمغا قالىسەن تەھقىق. شۇڭا، ئانچە ـ مۇنچە ھال ـ ئەھۋالىمنى سوراپ تۇرغىن!

5 ـ كىرمە رەقىبلەر سۆزىگە ھەرگىز ،
سۆزۈم ئىشتىكىل ئەرمەسمۇ بەدخاھ .

سۆزۈمنى ئاڭلا، رەقىبلەرنىڭ سۆزىگە ئىشەنمە، ئۇلار ئاداۋەتخور ئەمەسمۇ؟

شەرھ: سۆزۈمگە چىنپۈتكى، رەقىب ئەسكىلەرنىڭ گېپىگە كىرمە! سەن ئوبدان بىلىسەن، ئۇلار ئاداۋەتخور ئەبلەخلەر ئەمەسمۇ ـ ھە؟

6 ـ ئۆلدى ۋەفائىي ھەجرىڭدە، ئەي شوخ،
بولغىل ئانىڭكى ھالىدىن ئاگاھ.

ئەي شوخ، ۋەفائىي جۇدالىقىڭدا ئۆلدى، ئۇنىڭ ھالىدىن خەۋەر تاپ.

شەرھ: ئى، شوخ يار! ۋىسالىڭغا يېتەلمىگەنلىكتىن، ۋەفائىينى «سېنىڭ جۇدالىقىڭدا ئۆلدى» دېسىمۇ بولىدۇكى، ھەر ھالدا ئۇنىڭ ھالىدىن دەرھال خەۋەر ئالغىن!

تۆرتىنچى. مەزكۇر ئۆزھال مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «پېشرەۋ» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنغان خەلق داستانى «يۈسۈف ۋە ئەھمەد» تىن پارچە ئەمەلىيەتتە، چۆكۈپ مۇلاھىزە قىلىپ ئۆتۈشكە ئەرزىيدىغان ئۆرنەك تېكىستتۇر. قېنى، بىرلىكتە ئوقۇيلى:

1 ـ يۈسۈف بەگىم، مەندىن سەلام ـ
نامە گۈلئەسەلخان ئايىمغا.
قەلەمقاشلىق، بويى زىلۋا،
خۇيى ـ خۇلقى مۇلايىمغا.

قەلەمقاشلىق، بويى زىلۋا، خۇي ـ خۇلقى مۇلايىم گۈلئەسەلخان ئايىمغا مەن يۈسۈف بېگىمدىن سالام!

شەرھ: بۇ قىسقىغىنە بىر نەچچە مىسرادا، يۈسۈپ بېگىم دۇئايى سالام يازغان گۈلئەسەلخاننىڭ گۈزەللىكى خۇددى ماي بوياق رەسىمدەك رەڭ ـ سىزىقلىرى تولىمۇ ئوچۇق ۋە جازىبىلىك قىلىپ سىزىپ كۆرسىتىلگەندۇر.

2 ـ قىزىل مەخمەلدۇر چادىرىڭىز،
ئەسىمدىن كەتمەس خاتىرىڭىز،

ئالدىڭىزدا بولسام چاكىرىڭىز،
قامچاڭ تەگسۇن ساچباغىمغا.

ئۆي - چېدىرىڭىز قىزىل مەخمەلدىن ئىدى، سىيمايىڭىز كۆز ئالدىمدىن كەتمەيدۇ. قامچىڭىز چاچ بېغىمغا (يەنى بېشىمغا) تېگىدىغان ئىش بولسىمۇ، ئالدىڭىزدا چاكىرىڭىز بولسام دەيمەن.

شەرھ: بۇ بىر قانچە قىسقا مىسرالاردا بولسا، يۈسۈپ بېگىم كۆڭۈل بەرگەن گۈلئەسەلخانىنىڭ ئۆيى، يۈسۈپ بېگىمدە قالدۇرغان تەسىرى ۋە يۈسۈپ بېگىمنىڭ قەتئىي ئىرادىسى قاتارلىق دېتاللار شۇ قەدەر ئوچۇق ۋە كەسكىن پىچىمدە بايان قىلىنغان.

3 ـ ئەۋۋەلىدە دوست بولۇرسىز،
ئاخىرىدا سۈست بولۇرسىز،
مەگەر سۆيسەم مەست بولۇرسىز،
بۆيۈك تەگسە دىماغىمغا.

باشتا « ماقۇل » دەپ دوست بولىسىز، كېيىندىن جىم بولىۋالىسىز؛ بۇي - پۇرىقىڭىز دىمىقىمغا ئۇرۇلغىنىدا، سۆيسەم مەست بولۇپ قالىسىز.

شەرھ: بۇ مىسرالاردا، ئىشق ـ مۇھەببەتكە تونجى دۇچار بولغان مەشۇقەنىڭ چۈشىنىشلىك خۇلقى تاڭسۇق ۋە كەسكىن پوزىتسىيىلىك كەلىمىلەر بىلەن شوخ ئىپادىلەنگەن.

4 ـ نىگاھ ئەيلەپ بىر باقمادىڭىز،
مەنى كۆزىڭىزگە ئىلمادىڭىز،
چارچاپ كەتسەم بىلمەدىڭىز،
تاشلار پاتتى ئاياغىمغا.

نەزەر سېلىپ بىر قارىمىدىڭىز، مېنى كۆزىڭىزگە ئىلمىدىڭىز؛ ئايىغىمغا تاشلار پېتىپ، چارچاپ كەتتىم، بىراق بۇلارنى سىز بىلمىدىڭىز.

شەرھ: بۇ مىسرالاردا بولسا، ئاشىقنىڭ ئىپتىدائىي كەچۈرمىشلىرى، مەشۇقەسىدىن ئاغرىنىشلىرى ئاگاھلاندۇرۇش تەرزىدە بايان قىلىنغان.

5 ـ زۆھرە كەلۇر يانە ـ يانە،
خاللارى بار دانە ـ دانە.
خاھ ئاشنا بول، خاھ بىگانە،
بار، تاپشۇردۇم خۇدايىمغا.

چوڭ ـ چوڭ مەڭلىرى بار زۆھرە يانمۇ يان مېڭىپ كېلىۋاتىدۇ؛ ئاشنا بولامسەن ياكى يات ـ بىگانە بولامسەن ئىختىيارىڭ، سېنى ئاللاھقا تاپشۇردۇم، بارغىن، ئەمدى!

قىسقىچە قىلىپ ئېيتقاندا، ئۇيغۇر خەلق داستانى «يۈسۈف ۋە ئەھمەد»تىن ئېلىنغان بۇ پارچە سۆز ـ كەلىمىلىرىنىڭ جانلىق، ئوبرازلىق ۋە ئوچۇق پىكىرلىك بولۇشتەك ئالاھىدىلىكى بىلەن ئۆزھال مۇقامىنىڭ ئۆزگە ھالىنى نامايان قىلىش رولىنى ئويناپ كەلگەنلىكى كۆرۈلىدۇ.

# ئۆز ھال مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

## تەلقىنلىق مۇلاھىزە

ئۆز ھال مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە، شېئىرىي جۈملىلەر يېشىمىنىڭ نەسرىي جۈملىدە ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە بولغان ياكى بولمىغانلىقىنى تۆتقا قىلىپ مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

جۇنۇن ۋادىسىغا مايىل كۆرەرمەن جانى زارىمنى،
تىلەرمەن بىر يولى بۇزماق بۇزۇلغان روزگارىمنى.

ئە. يېشىمى:
بۇ قىينالغان جېنىم مەجنۇنلۇق ۋادىسىغا يۈزلەندى، شۇڭا بۇزۇلغان بۇ تىرىكچىلىكىمنى بىر يولىلا ۋەيران قىلاي دەيمەن. (6- توم، يېشىم قىسمى، 43- بەت)
ت: قىينالغان جېنىم مەجنۇنلۇق ۋادىسىغا يۈزلەنگەندەك قىلىدۇ. بۇزۇلغان بۇ تىرىكچىلىكىمنى بىر يولىلا ۋەيران قىلاي دەيمەن.

فەلەك بىدادىدىن گەرچە مەنى خاكى غۇبار بولدۇم،
تىلەرمەن تاپماغايلار تۇتىيالىقتا غۇبارىمنى.

ئە. يېشىمى:
بۇ زالىم پەلەك تۈپەيلى توپا- توزانغا ئايلاندىم، كىشىلەر تۇتىيالىق ئۈچۈن غۇبارىمنىمۇ تاپالمىسۇن. (يۇ. ئە. 43ب)
ت: پەلەكنىڭ زۇلمى تۈپەيلىدىن توپا- توزانغا ئايلاندىم. بولسا، "كىشىلەر تۇتىيالىق ئۈچۈن غۇبارىمنىمۇ تاپالمىسا" دەيمەن.
ت.س: "فەلەك بىدادىدىن" دېگەن سۆز چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "پەلەكنىڭ ئادالەتسىزلىكىدىن، پەلەكنىڭ زۇلمى تۈپەيلىدىن" دېگەن ئۇقۇمدا ئىشلىتىلىدۇ. ئۇنى "زالىم پەلەكنىڭ تۈپەيلىدىن" دېيىشتىمۇ تازا توغرا بولمايدۇ. يەنە دېسەك، "تىلەرمەن تاپماغايلار" نى كەسكىن قىلىپ، "تاپالمىسۇن" دېيىشنىڭمۇ ھېچبىر ئاساسى يوقتۇر.

دىيارىم ئەھلى بىرلە ياردىن باشىمغا يۈز مېھنەت،
نە تاڭ باشىم ئالىپ كەتسەم قويۇپ يارۇ دىيارىمنى.

ئە. يېشىمى:
يۇرتداشلىرىم بىلەن يارىمدىن بېشىمغا يۈزلەپ جاپا- مۇشەققەتلەر كەلدى. يارنى تاشلاپ، يۇرتتىن بېشىمنى ئېلىپ چىقىپ كەتسەم نېمە بوپتۇ. (يۇ. ئە. 43- 44ب)
ت: يۇرتداشلىرىم بىلەن يارىمنىڭ دەردىدىن بېشىمغا يۈز جاپا كەلدى. شۇڭا يارىنىمۇ، دىيارىنىمۇ تاشلاپ، بېشىمنى ئېلىپلا چىقىپ كەتسەم، قانداق بولاركىن- تاڭ!
ت.س: تېكىستتىكى "باشىم ئالىپ كەتسەم قويۇپ يارۇ دىيارىمنى" جۈملىسىنى " يارنى

تاشلاپ، يۇرتتىن بېشىمنى ئېلىپ چىقىپ كەتسەم " دەپ تەرجىمە قىلساق، ئېنىقلا "دىيارىم" كەلىمىسىنى چۈشۈرۈپ قويغان، ئاپتورنىڭ دېگەنلىرىنى تولۇق ئىپادىلىمىگەن بولىمىز.

هەياتىم بادەسىدىن سەرگەرانمەن ئەسرۇ ئەي ساقىي،
قەدەھقە زەهرى قاتىل قۇي داغى دەفئ ئەت خۇمارىمنى.

ئە. يېشىم:

هاياتىمنىڭ شارابىدىن بېشىم ئايلاندى، ئەي ساقى، قەدەھكە قاتىللىق زەھىرىنى قۇيۇپ، خۇمارىمنى باسقىن. ( يۇ. ئە. 44ب )

ت: هاياتىم شارابىدىن بېشىم بەكلا ئايلىنىپ قالدى، ئەي ساقىي، قەدەھكە ئۆتكۈر زەھەر قۇيۇپ بەر، خۇمارىم چىقسۇن.

ت.س: "سەرگەرانمەن ئەسرۇ" دېگەن بىرىكمە سۆز ئېنىقلا "بېشىم بەكلا ئايلىنىپ قالدى" ئۇقۇمىنى بېرىدۇ. "زەهرى قاتىل قۇي" بىرىكمىسىنىڭ مەناسى مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە دېيىلگەندەك "قاتىللىق زەھىرىنى قۇي" ئەمەس، بەلكى "ئۆتكۈر زەھەر قۇي" دېگەن بولىدۇ.

جەهان تەركىنى قىلماي چۈن كى تىنماق مۇمكىن ئەرمەستۇر،
نەۋائىي قىل مەنى ئازاد ئۆرتەپ يوقۇ بارىمنى.

ئە. يېشىم:

نەۋائىنىڭ بار- يوقىنى ئۆرتەپ، ئۇنى بىراقلا ئازات قىلغىن، چۈنكى جاھاندىن كەچمىگىچە ئاراملىق يوقكەن ئەمەسمۇ! ( يۇ. ئە. 44ب )

ت: ئى نەۋائىي، بار- يوقۇمنى ئۆرتەپ كۆيدۈرۈپ، مېنى بىراقلا ئازاد قىلغىن. چۈنكى ئىنسان تەركىدۇنيا قىلمىغىچە، تىنغىلىمۇ بولمايدىكەن ئەمەسمۇ؟

ئەي گەدايىڭنىڭ گەدايى بارچە ئەهلى تەختۇتاج،
كىم گەدايىڭدۇر ئاڭا يوق تەخت ئىلە تاج ئىهتىياج.

ئە. يېشىم:

ئەي، جىمى تەختۇ تاجلىقلار سېنىڭ گادىيىڭنىڭ گادىي، كىم گادىيىڭ بولسا، ئۇ تەخت ۋە تاجغا مۇھتاج ئەمەس. ( يۇ. ئە. )

ت:ئەي يار، پۈتكۈل تەخت ۋە تاج ئىگىلىرى سېنىڭ گادىيىڭنىڭ گادىيىدۇر. كىمكى گادىيىڭ بولسا، ئۇ تەخت بىلەن تاجغا مۇھتاج بولمايدۇ.

كۆزلەرىڭ گەر جۇرم ئۈچۈن قىلسا ئىتاب ئەرمەس ئەجەب،
بار مۇئەييەنكىم بولۇر بىمارلار نازۇك مىزاج.

ئە. يېشىم:

ئەگەر كۆزلىرىڭ گۇناھ ئۈچۈن غەزەپلەنسە، ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بىمارلارنىڭ مىجەزى نازۇك بولىدىغانلىقى ھەممىگە ئايان. ( يۇ. ئە. 44ب )

ت: ئەگەر كۆزلىرىڭ مېنى جازالاش ئۈچۈن غەزەپلىنىپ ئالايسا، ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بىمارلارنىڭ مىجەزى نازۇك بولىدىغانلىقى ھەممىگە ئايان.

ھەجرىدىن داد ئىستەدىم دەدىلى سەبۇر ئول ۋايكىم،
تازە داغىمغا يەنە ئوت بىرلە ئەيلارسەن ئىلاج.

ئە. يېشىم:
پىراقىڭ دەستىدىن زارلىسام، سەۋر قىل دەيسەن، ۋاي داد، سەن كۆيۈكنى ئوت بىلەن داۋالايمەن دەۋاتىسەن. ( يۇ. ئە. 45ب )

ت: پىراقىڭ دەستىدىن زارلىسام، « سەۋرچان بول » دەيسەن، ۋايەي، سەن يېڭى جاراھەتنى يەنە ئوت بىلەن داۋالايسەنغۇ، ئاخىر.

چۈن فەنا گەردى ياپار نە سۇد تەختى جاھىگە،
كۆكنىڭ ئەنجۇمدىن مۇكەللەل ئەتلەسىن قىلساڭ دۇۋاج.

ئە. يېشىم:
مەنسەب تاجىڭدىن نېمە پايدا، ئۇنى پەلەكنىڭ يۇلتۇز گۈللۈك ئەتلەسلىرى بىلەن زىننەتلىگەن تەقدىرىڭدىمۇ، يەنىلا يوقۇلۇش چاڭ- توزانلىرى بېسىپ كېتىدۇ. ( يۇ. ئە. 45ب )

ت: سەلتەنەت تەختىڭدىن نېمە پايدا؟ پەلەكنىڭ يۇلتۇز گۈللۈك ئەتلەسلىرى بىلەن زىننەتلىگىنىڭ بىلەنمۇ، بەربىر ئۇنى گۇمرانلىق چاڭ- توزانلىرى بېسىپ كېتىدۇ.

بەرق قىلماقغا خۇدا ھەر كىمگە دەۋلەت بەرمەدى،
ۋاھكى شايىستە ئەمەس بىبەختلەر بەرقىغە داج.

ئە. يېشىم:
چاقماقتەك ئاھ ئۇرالايدىغان دۆلەتنى خۇدا ھەر كىمگە نېسىپ قىلىۋەرمىگەن، بەختسىزلەرنىڭ چاقمىقىغا قاراڭغۇلۇق ھاجەت ئەمەس. ( يۇ. ئە. 45ب )

ت: چاقماق چېقىشقا لازىملىق مال- دۆلەتنى ئاللاھ ھەر كىمگە نېسىپ قىلىۋەرمىگەن، بەختسىزلەرنىڭ چاقماق چېقىشى ئۈچۈن، قاراڭغۇلۇق كەتمەيدۇ.

كۆرگەچ ئوق دەيرى فەنادا مەھرەم ئولدۇڭ دەپ ماڭا،
زاھىدا تەئن ئەيلەمە مەندىن ساڭا يوقتۇر زىيان.

ئە. يېشىم:
ئەي زاھىد، مېنى پانا مەيخانىسىدا كۆرۈپلا ماڭا ھەمشىرىك بولدۇڭ دەپ كايىما، مەندىن ساڭا زىيان يەتمەيدۇ. ( يۇ. 47ب )

ت: ئەي زاھىت، مېنى پانىيلىق مەيخانىسىدا كۆرۈپلا، « ماڭا ھەمشىرىك بولدۇڭ » دەپ تەنە قىلما، مەندىن ساڭا زىيان يەتمەيدۇ.

سەلتەنەت دەپ فەقر ئەلىندىن ئۆزنى پىنھان تۇتماكىم،
تەڭ بولۇر شاھۇگەدا تۇفراق ئارا بىر گۈن نىھان.

ئە. يېشىم:
سەلتەنەتنى دەپ پېقىر- مىسكىنلەردىن ئۆزۈڭنى يوشۇرما، چۈنكى بىر كۈنى شاھ بىلەن گاداي تۇپراق ئاستىغا كىرىپ تەڭ بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 47ب )

ت: سەلتەنەتنى دەپ پېقىر- مىسكىنلەردىن ئۆزۈڭنى قاچۇرما، چۈنكى ھامان بىر كۈنى شاھ

بىلەن گادايى تۇپراق ئاستىغا كىرىپ تەك بولىدۇ.

بىر كۆرۈپ يۈز قاتلا سەجدە قىلماسام،
كۆرمەيىن جانىنى بەرگەن بارمىكىن.

ئە. يېشىم:
[ مېنىڭدەك ] بىر كۆرۈپ يۈز قېتىم سەجدە قىلالماي، كۆرمەي تۇرۇپ جېنىنى بەرگەن بارمىكىن؟ ( يۇ. ئە. 47- 48ب )
ت: « ھەر بىر قېتىم كۆرگىنىمدە، يۈز قېتىم سەجدە قىلمىسام ھېساب ئەمەس » دەپ يۈرۈپمۇ، كۆرەلمەي جېنىنى بەرگەن بارمىكىن؟

تاپىلماس ھۆسن مۈلكىندە ساڭا تەك بىر قەمەر مەنزەر،
نە مەنزەر مەنزەرى شاھىد نە شاھىد شاھىدى دىلبەر.

ئە. يېشىم:
ھۆسن مەملىكىتىدە ساڭا تەك بىر ئاي مەنزىرىسى تېپىلمايدۇ. ئۇ قانداق مەنزىرە؟ گۈزەل مەنزىرە، قانداق گۈزەل؟ كۆڭۈلنى مەپتۇن قىلىدىغان گۈزەل. ( يۇ. ئە. 48 ب )
ت: ھۆسن مەملىكىتىدە ساڭا تەك كېلەلەيدىغان بىر ئاي جامال تېپىلمايدۇ. ئۇ قانداق جامال؟ گۈزەل جامال: قانداق گۈزەل؟ كۆڭۈلنى مەپتۇن قىلىدىغان گۈزەل.

سۆزۈڭ دۇررۇ جەۋاھىردۇر كۆڭۈللەر گەنجىنە لايىق،
نە لايىق لايىقى خۇسرەۋ نە خۇسرەۋ خۇسرەۋى كىشۋەر.

ئە. يېشىم:
سۆزۈڭ كۆڭۈل خەزىنىسىگە لايىق ئۈنچە- ياقۇتتۇر. قانداق لايىق؟ شاھلارغا لايىق، قانداق شاھقا؟ شاھلار شاھىغا. ( يۇ. ئە. )
ت: سۆزۈڭ كۆڭۈل خەزىنىسىگە لايىق ئۈنچە- گۆھەردۇر. قانداق لايىق؟ شاھلارغا يارىغىدەك لايىق: قانداق شاھقا؟ مەملىكەت شاھىغا.

زىھى دەۋلەتلى ئاشىقكىم سەنىڭ بىرلە قىلۇر ئىشرەت،
نە ئىشرەت ئىشرەتى جەننەت نە جەننەت جەننەتى كەۋسەر.

ئە. يېشىم:
سېنىڭ بىلەن ئىشرەت قىلغۇچى نېمە دېگەن دۆلەتلىك ئاشىق- ھە، ئۇ قانداق ئىشرەت؟ جەننەت ئىشرەتى، قانداق جەننەت؟ كەۋسەر جەننىتى. ( يۇ. ئە. 49 ب )
ت: سېنىڭ بىلەن ئىشرەت قىلغۇچى ئاشىق نېمە دېگەن دۆلەتمەن ئاشىق - ھە؟ ئۇ قانداق ئىشرەت؟ جەننەت ئىشرەتى: قايسى جەننەت؟ كەۋسەر ئېقىپ تۇرىدىغان جەننەت.

بۇ ھۆسنۈڭ شەۋقى زەۋقىندە كۆڭۈل تۇتىلارى تاپتى،
نە تاپتى تاپتى خۇش لەززەت نە لەززەت لەززەتى شەكەر.

ئە. يېشىم:
ھۆسنۈڭنىڭ زوق - شەۋقىدىن كۆڭۈل تۇتىلىرى ئاجايىپ لەززەت تاپتى، ئۇ قانداق لەززەت؟

شېكەر لەززىتى. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: ھۆسنۈڭنىڭ زوقلىنارلىق ئىشتىياقىدىن كۆڭۈل تۇتىلىرى ئۆز نېسىۋىلىرىنى تاپتى. نېمە تاپتى؟ خۇش لەززەت تاپتى؛ ئۇ قانداق لەززەت؟ شېكەرنىڭ لەززىتى.

ھەدىسۇ لەئلۇ رەفتارۇ جەمالىڭدىن ئەرۇر ھەر دەم،
تىلىم گويا سۆزۈم رەنگىن كۆڭۈل خۇررەم كۆزۈم رەۋشەن.

ئە. يېشىم:

سۆزۈڭ، لېۋىڭ، يۈرۈشۈڭ ۋە جامالىڭدىن دائىم تىلىم ئۆتكۈر، سۆزۈم يېقىملىق، كۆڭلۈم خۇشال، كۆزۈم روشەندۇر. ( يۇ. ئە. 50 ب )

ت: سۆزۈڭ، لېۋىڭ، يۈرۈش – تۇرۇشۇڭ ۋە جامالىڭ شاراپىتىدىن، ھەمىشە تىلىم بۇلبۇلگويادەك سۆزمەن، سۆزۈم يېقىملىق، كۆڭلۈم خۇشال، كۆزۈم روشەندۇر.

بەلايى ئىشقۇ يالغۇزلۇق داغى ھىجرانۇ غۇربەتتە،
ئاتىم مەجنۇن كىشىم مىھنەت ئىشىم زارى يەرىم گۈلخان.

ئە. يېشىم:

ئىشق بالاسى ۋە يالغۇزلۇقتا، ھىجران ھەم غۇربەتچىلىكتە ئېتىم مەجنۇن، ھەمراھىم جاپا – مۇشەققەت، ئىشىم زارلاش، ياتقان يېرىم گۈلخان بولدى. ( يۇ. ئە. 50 ب )

ت: ئىشق بالاسى ۋە يالغۇزلۇقتا، ئۇنىڭ ئۈستىگە جۇدالىق ۋە غۇربەتچىلىكتە، ئېتىم مەجنۇن، كىملىكىم جاپا – مۇشەققەت، ئىشىم زارلاش، ياتقان يېرىم كۈل دۆۋىسى ( گۈلەخ ) بولدى.

يارنىڭ چار باغىدىن بىر دەستە گۇل كەلتۈرمىشەم،
بادەئى ئىشقى مۇھەببەت كاسە مۇل كەلتۈرمىشەم.

ئە. يېشىم:

يارنىڭ چاھار بېغىدىنبىر دەستە گۇل ئېلىپ كەلدىم، ئىشق – مۇھەببەت شارابىدىن قەدەھنى تولدۇرۇپ كەلدىم. ( يۇ. ئە. 51 ب )

ت: يارنىڭ چاھار بېغىدىن بىر دەستە گۇل ئېلىپ كەلدىم، ئىشق – مۇھەببەت شارابىدىن بىر كاسا مەي ئېلىپ كەلدىم.

ناگەھان جامى مۇھەببەت بادەسىدىن نۇش ئەتىپ،
كۆزلەرىمدىن قەترە – قەترە ئەشكى مۇل كەلتۈرمىشەم.

ئە. يېشىم:

تاسادىپى ئىشق – مۇھەببەت جامىنىڭ مېيىدىن ئىچىپ، كۆزلىرىمدىن توختاۋسىز ياش تۆكۈپ كەلدىم. ( يۇ. ئە. 51 ب )

ت: مۇھەببەت جامىدىكى مەينى ئىچىشىم بىلەن تەڭلا، كۆزلىرىمدىن تارام – تارام ياش تۆكۈلۈپ كەتتى.

جەزبە ئەيلەپ بادەئى ئىشقى مۇھەببەت كەيفىدە،
سەجدەئى شۈكرانەغە باشىمنى قۇل كەلتۈرمىشەم.

ئە. يېشىم:

ئىشق ـ مۇھەببەت شارابىنىڭ كەيپى بىلەن ئۆزۈمنى يوقىتىپ تەشەككۇر سەجدىسىگە بېشىمنى قويدۇ. ( يۇ. ئە. 51 ب )

ت: ئىشق ـ مۇھەببەت شارابىنىڭ كەيپىدە تەسىرلىنىپ، تەشەككۇر سەجدىسىگە ئىخلاس بىلەن بېشىمنى قويدۇ.

ئەرزىمنى ئايتاي ئەي يارى دىلخاھ،
ئوتۇڭدا كۆيدۇم ۋەللاھۇ بىللاھ.

ئە. يېشىم:

ئەي سۆيۈملۈك يار، ئەرزىمنى ئاڭلا: ئەزبىرايى خۇدا ئوتۇڭدا كۆيۈۋاتىمەن. ( يۇ. ئە. 52 ب )

ت: ئەي سۆيۈملۈك يار، باياناتىمنى ئاڭلا: ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، ئوتۇڭدا كۆيۈۋاتىمەن.

سەۋدايى زۇلفۇڭ غەم بىرلە ئىشقىڭ،
شۈكرى خۇداغا بولدىلار ھەمراھ.

ئە. يېشىم:

خۇداغا شۈكۈركى، چېچىڭنىڭ سەۋداسى بىلەن ئىشقىڭنىڭ غېمى ماڭا ھەمراھ بولدى. ( يۇ. ئە. 52 ب )

ت: خۇداغا شۈكۈركى، چېچىڭنىڭ سەۋداسى، غېمىڭ ۋە ئىشقىڭ ئۈچى ماڭا ھەمراھ بولىۋاتىدۇ.

ت.س: كۆرۈنۈپ تۇرۇپتۇكى، ئەسلىي يېشىمدە، "چېچىڭنىڭ سەۋداسى بىلەن ئىشقىڭنىڭ غېمى" دېيىلىپ. "ماڭا" ھەمراھ بولىۋاتقىنى ئىككى نەرسە بولۇپ قالغان. ئەمەلىيەتتە بولسا، ئۇ يەردە، "سەۋدايى زۇلفۇڭ"(چېچىڭنىڭ سەۋداسى)، "غەم" ۋە "ئىشقىڭ" دىن ئىبارەت ئۈچ نەرسە بار. شۇڭا، يېشىمدە، ئۇلارنىڭ ھەممىسىنى تولۇق ئىپادىلەپ، " چېچىڭنىڭ سەۋداسى، غېمىڭ ۋە ئىشقىڭ ئۈچى " دېيىش لازىم.

يەتتە فەلەكنى ئۆرتەگەي ئاھىم،
ئىشقىڭدا ئۇرسام ناگاھ بىر ئاھ.

ئە. يېشىم:

ئىشقىڭدا تاسادىپ بىر ئاھ ئۇرسام ئاھىم يەتتە ئاسماننى ئۆرتەيدۇ. ( يۇ. ئە. 52 ب )

ت: ئىشق ـ مۇھەببىتىڭدە، بىرلا ئاھ ئۇرغىدەك بولسام، ئۇ يەتتە قەۋەت ئاسماننى ئۆرتىۋېتىدۇ.

ت.س: "ناگاھ" كەلىمىسى كۆپ مەنىلىك سۆز بولۇپ، ھەممە يەردە ئوخشاشلا "توساتتىن، تەسادىپىي" ئۇقۇمىنى ئاڭلىتىۋەرمەيدۇ. شۇڭا، "ئىشقىڭدا ئۇرسام ناگاھ بىر ئاھ" دېگەن مىسراغا " ئىشق ـ مۇھەببىتىڭدە، بىرلا ئاھ ئۇرغىدەك بولسام " دەپ يېشىم بەرگەندە، ئاندىن ئۇ "يەتتە قەۋەت ئاسمان" كەلىمىسى بىلەن سترولۇق پاساھەت كەڭلىكى ھاسىل قىلىدۇ.

كىرمە رەقىبلەر سۆزىگە ھەرگىز،
سۆزۈم ئىشىتكىل ئەرمەسمۇ بەدخاھ.

ئە. يېشىم:

سۆزۈمنى ئاڭلا، رەقىبلەرنىڭ سۆزىگە كىرمە، ئۇلار ھەسەتخور ئەمەسمۇ. ( يۇ. ئە. 52 ب )

ت: سۆزۈمنى ئاڭلا، رەقىبلەرنىڭ گېپىگە كىرمە، ئۇلار ئاداۋەتخور ئەمەسمۇ؟

ت.س: "بەدخاھ" كەلىمىسىنىڭ مەنىسى "ھەسەتخور" ئەمەس. بەلكى "ئاداۋەتخور، كۆڭلىدە دۈشمەنلىك ساقلىغۇچى" دېگەن بولىدۇ.

# يەتتىنچى باب

# ئەجەم مۇقامىنىڭ تېكىستى

## ( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم)

### چوڭ نەغمە

### مۇقەددىمە

1 ـ جەھاندا گەرچە بولغاي كۆپ شاھى خەيلۇ ھەشەم پەيدا،
ۋەلي بولغايمۇ سەندەك خۇسرەۋي ساھىب كەرەم پەيدا.
گەرچە جاھاندا كۆپلىگەن مەرتىۋىلىك شاھلار ئۆتكەن بولسىمۇ، لېكىن سەندەك خۇسرەۋ سۈپەت، مەردانە شاھ دۇنياغا كەلگەن ئەمەس.

2 ـ سەلامەت بولكى، تاپسۇن دەۋلەتىڭدە خەلق ئاسايىش،
كى ساھىب دەۋلەتى سەندەك بولۇر ئالەمدە كەم پەيدا.
سالامەت بول، دۆلىتىڭدە خەلق ئاسايىشلىق تاپسۇنكى، جاھاندا سەندەك دۆلەت ئىگىسى كەم تېپىلىدۇ.

3 ـ ۋەفايۇ مېھر قانۇنىنى ئانداق تۈزكى، دەۋرۈڭدە،
نەشاتۇ ئەيش بولسۇن، بولماسۇن ئەندۇھۇ غەم پەيدا.
ۋاپادارلىق ۋە مېھىر ـ مۇھەببەت قانۇنىنى شۇنداق تۈزكى، سېنىڭ دەۋرىڭدە ھايات شادلىقتا ئۆتسۇن، غەم ـ ئەندىشە پەيدا بولمىسۇن.

4 ـ چەكىپ خۇنابەلەر ھاسىل قىلىپمەن داغى ئىشقىڭنى،
گەدا قىلغان كەبى خۇنى جىگەر بىرلە دىرھەم پەيدا.
تىلەمچى ـ گاداي يۈرەك قېنى سەرپىياتى بىلەن پۇل تاپقاندەك، مەنمۇ قانلىق ياش تۆكۈش بەدىلىگە ئىشقىڭنى ھاسىل قىلدىم.

5 ـ قۇياش يەڭلىغ يۈزۈڭگە، ۋاھ، نەچۇك مەن تىك باقاي جانا،
ياڭى ئايدەك قاشىڭدىن قامەتىمغا بولدى خەم پەيدا.
ئەي جان، يېڭى چىققان ئايدەك ئەگىم قېشىڭنىڭ مۇھەببىتىدىن قامىتىم ئېگىلدى ( ھەمىشە ئېگىلىپ سالامدىلا تۇرىدىغان بولۇپ قالدىم ). ھالبۇكى، قۇياشتەك يۈزۈڭگە قانداقمۇ تىك تۇرۇپ قارىيالايمەن؟

6 ـ قەددىڭۇ زۇلفۇ ئاغزىڭ ھەرفىدىن ھەرلەھزە دەم ئۇرسام،
بولۇر جانۇ تەنۇ كۆڭلۇمگە ھەر ياندىن ئەلەم پەيدا.

قامىتىڭ، چېچىڭ ۋە ئاغزىڭنى ھەرقاچان تەرىپلىسەم، جېنىمغا، تېنىمگە ۋە دىلىمغا تەرەپ - تەرەپتىن ئاغرىق كىرىپ كېتىدۇ.

7- يەتىپ كەلسەڭ ئايازىي باشىغا سىھھەت ئولماسمۇ،
تىرىلمەككە، ئۆلۈك بولسا، مەسىھ روھى دەم پەيدا.
- ئايازىي.

ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ نەپەسى ( دېمى ) كەلتۈرۈلسە ئۆلۈك تىرىلگەندەك، سەن يېتىپ كەلسەڭ، ئايازىي تىرىلىپ ساغلام بولۇپ قالماسمۇ ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
- - - v - - - v - - - v - - - v

تەئەززە

1- سەۋىنگىل، ئەي كۆڭۈل، ئاخىركى جىسمىڭ ئىچرە جان كەلدى،
قۇۋان، ئەي جانى مەھزۇنكىم، ھەياتى جاۋىدان كەلدى.
ئەي كۆڭۈل سۆيۈنگىن، ئاخىرى ۋۇجۇدۇڭغا جان كىردى: ئەي غەمكىن جېنىم، قۇۋانغىن، مەڭگۈلۈك ھايات كەلدى.

2- سەفەردىن ئول پەرى يەتتى، مەنى مەھزۇننى شاد ئەتتى،
كۆڭۈلدىن ئەسكى غەم كەتتى، تەن ئىچرە تازە جان كەلدى.
ئۇ پەرى سەپەردىن قايتىپ، مەن غەمكىننى خۇشال قىلدى: كۆڭۈلدىن كونا غەم - قايغۇلار كېتىپ، تېنىمگە يېڭىدىن جان كىردى.

3- خىرەد، يىغ بۇ مەسافىڭنى، تەھەممۇل، قوي گەزافىڭنى،
ۋەرەئ، تەرك ئەيلە لافىڭنى كى ئاشۇبى جەھان كەلدى.
ئەي ئەقىل، لەشكىرىڭنى يىغىۋال: ئەي تاقەت، بىمەنە گەپلىرىڭنى قوي: ئەي پەرھىزكارلىق، لاپ ئۇرۇشنى تاشلا، جاھاننى ھاياجانلاندۇرغۇچى يار كەلدى.

4- دەمىكىم ئاندىن ئايرىلدىم، كۆڭۈلنى ھەمرەھى قىلدىم،
بۈگۈن كەلدى كۆڭۈل، بىلدىمكى، ئول نا مېھرىبان كەلدى.
ئۇنىڭدىن ئايرىلغان چاغدا، كۆڭلۈمنى ئۇنىڭغا ھەمراھ قىلىپ ئۇزاتقانىدىم: بۈگۈن كۆڭلۈم قايتىپ كەلدى، بۇنىڭدىن ئاشۇ نامېھرىبانىنىڭ كەلگەنلىكىنى بىلدىم.

5- كەلىپدۇر ياشۇرۇن ئول شاھ، مەنى مەجنۇن ئەمەس ئاگاھ،
پەرى ئەرمەس ئەسە ئول، ۋاھ، نەچۈك كۆزدىن نىھان كەلدى.

ئۇ شاھ يوشۇرۇنچە كەپتۇ، مەن مەجنۇن خەۋەرسىز قاپتىمەن؛ ئۇ پەرى بولمىسا، نېمىشقا كۆزگە كۆرۈنمەيلا كېلىپ قالىدۇ؟

6 ـ فەلەك باقتى فىغانىمغا، ئەجەل رەھم ئەتتى جانىمغا،
خەزانلىغ بوستانىمغا گۈلى باغى جىنان كەلدى.

پەلەك داد ـ پىغانىمغا نەزەر ئاغدۇردى، ئەجەل جېنىمغا رەھىم قىلدى؛ خازان بولغان گۈلىستانىمغا جەننەت بېغىنىڭ گۈلى كەلدى.

7 ـ مۇغەننىي بىر نەۋائى تۈز، نەۋائىي، نەغمەئى كۆرگۈز،
ئاياقچى، تامسا تۈت توقۇز كى، دارايى زەمان كەلدى.
ـ نەۋائىي.

سازەندە، بىر كۈيگە سازىڭنى تۈز، نەۋائىي، نەغمەڭنى باشلا؛ ساقىي، قەدەھتىن بىر تامچە مەي تامسا، ئۈستىلەپ توققۇز قەدەھ تۇت، چۈنكى زامانىمىزنىڭ دۆلەتمەن خوجىسى كەلدى.

*　　*　　*　　*　　*

1 ـ سەھەر خۇرشىدى شاھى تاغ ئۈزە زەررىن ئەلەم چەكتى،
داغى پەرتەۋ ساچىپ گەردۇن ئارا تۇرلۇك رەقەم چەكتى.

سەھەردە قۇياش پادىشاھ تاغ ئۈستىگە ئالتۇن رەڭلىك تۇغىنى تىكتى،يەنە تېخى نۇرىدىن كۆك سەھىپىسىگە تۇرلۇك سىزىقلارنى سىزدى.

2 ـ فەنا فەرراشى ئەيلەپ سۇبھىنىڭ سىيمىن پەرۇ بالىن،
مۇرەسسەئ تارى مىڭگاننى جارۇبى ھەرەم چەكتى.

ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش پەي ـ قاناتلىرىنى پەپىلىدى، زىننەتلەك كىرپىكلىرىنى ھەرەمنىڭ سۈپۈرگىسى قىلدى.

3 ـ كى ۋائىز كەئبەدە ھەر دەم سەمەد زىكرىن بەيان ئەيلەپ،
بەرەھمەن دەيرى تەختى ئۈزرە ئەسرارى سەنەم چەكتى.

ۋائىز كەبەتۇللاھدا ئاللاھ زىكرىنى ھەر دەم ياڭراتتى. بەرەھمەن بۇتخانا تەختىدە بۇت ( سەنەم ) نىڭ سىرلىرىنى بايان قىلدى.

4 ـ باش ئالىپ كەئبەدىن شەيخى ھەرەم، دەير ئىستەدى ئول دەم،
كى ئول بۇت زۇلفى ئەنبەربار ناگاھ پىچۇ خەم چەكتى.

ئەنبەر بۇيلۇق چېچى بار ئۇ سەنەم ( بۇت ) چېچىنى بۇدرە قىلدۇرغان ھامان، ھەرەم شەيخى كەبىدىن باش ئېلىپ چىقىپ، بۇتخانا ئىزدەشكە باشلىدى.

5 ـ ھەقىقەت ئەھلى تەئرىف ئەتمەيىن فەھم ئەيلەگەي بىردەك،
مۇغەننى ئەرغەنۇن تارىنى نەچە زىرۇ بەم چەكتى.

سازەندىنىڭ ئەرغەنۇن تارلىرىنى نېمە ئۈچۈن گاھ زىل، گاھ بوم ئاۋازدا ياڭرىتىدىغانلىقىنىڭ سەۋەبىنى تەرىپلىمىسەممۇ، ھەقىقەت ئەھلى بىردەك پەملىيەلەيدۇ.

6ـ كىشىكىم كويىدا كۆل ياستانىپ، قان ئىچمەك ئىستەر، ۋاھ ،
فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۈزرە جامى جەم چەكتى.
كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۆلگە مېلىنىپ يېتىپ قان يۇتسىمۇ، بۇنى فەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد قەدىھىدە مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ.

7ـ خۇشا، ئول رىندكىم ئۆمرى ئەساسىن يوقلۇغىن بىلگەچ،
تەرەب جامىن تەرەننۇم زەۋقى بىرلە دەم بەدەم چەكتى.
ئۇ پەرۋاسىز ئىچەرمەن ئۆز ئۆمرىنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلگەچكە، شادلىق قەدىھىنى كۈيلەرنىڭ زوقى بىلەن ئارقىمۇ- ئارقا كۆتۈردى- خوشە!

8ـ جەفا تىغىنى دەۋران تىفلى، ئەي ئەھباب، بىلمەيكىم،
نە تەنھا شىرى نەرگە ئۇردى فىل، ئۆزىگە ھەم چەكتى.
ئەي دوستلار، دەۋر گۆدەكلىرى نادانلىقتىن شىردەك،پىلدەك مەرتلەرگە جاپا تىغىنى ئۇردىكى ، ئەمەلىيەتتە ئۇلار ئۆزىگىمۇ تىغ ئۇرغان بولدى.

**تەئەززە چۇشۇرگىسى**

9ـ دىيارى نەزم ئارا شاھلىغ نەۋائىي گەرچە كۆپ سۈردى،
گەدا ئەرشىيمۇ ھەم سۆز مۈلكىدە يىللار قەدەم چەكتى.
ـ ئەرشىي.
نەۋائىي شېئىرىيەت دۇنياسىغا شاھ بولۇپ ئۇزۇن دەۋران سۈردى؛ گاداي ئەرشىيمۇ سۆز مەملىكىتىدە يىللار كېزىپ باقتى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - -  v - - -  v - - -  v - - -

**نۇسخە**

1ـ دەرىغا، شورۇ شەر بولدى جەھاندا ھەر قايان پەيدا،
چۇ قىلدى چەرخى كەجرەۋ فىتنەئى ئاخىر زەمان پەيدا.
ۋاي ئېسىت، بۇ تەتۈر پەلەك ئاخىر زامان پىتنىلىرىنى پەيدا قىلغاچقا، جاھاننىڭ ھەممە يېرى غەلۋە ـ غوۋغاغا تولۇپ كەتتى.

2- چىراغى ئەمنىيەتنى تىيرە قىلدى سەرسەرى فىتنە،
بۇ گۇن دارۇلقەزا ئىچرە نە ئەمنۇ نە ئەمان پەيدا.
پىتنە بورانلىرى تىنچ - ئامانلىق چىرىغىنى ئۆچۈرىۋەتتى، شۇڭا بۇگۇنكى كۈندە، دۇنيانىڭ ھېچقانداق يېرىدە ئامانلىق قالمىدى.

3- ھەزەر قىل، بولما غافىل، ئەي سۇلەيمانى زەمان، ھەردەم،
بولۇپ ئالدىڭدا گەر خەسىم ئۇلسا مۇرى ناتەۋان پەيدا.
ئەي زامانىنىڭ سۇلايمانى، ئالدىڭدا دۈشمىنىڭ بىر ئاجىز چۈمۈلە بولغان تەقدىردىمۇ، ئۇنىڭدىن دائىم ئېھتىيات قىل، ھەرگىز غاپىل بولما.

4- ئەگەر باردۇر مۇرۇۋۋەت دەھر ئەلى راھىدا، ئەي ئەھباب،
نەدىن بىر ياخشىنىڭ قەسدىدە بولدى يۈز يامان پەيدا.
ئەي دوستلار، ئەگەر دۇنيا ئەھلىنىڭ تۇتقان يولىدا مەردانىلىك بولىدىغان بولسا، نېمىشقا بىر ياخشىنىڭ قەستىگە يۈز يامان چۇشىۋالىدۇ؟

5- رىزالىق بىرلە قوي بىر- بىرىگە دۈشمەنلىكنى، ئەي نادان،
قىلىپ تەقدىرغە تەدبىر بولمامىش سۇدۇ زىيان پەيدا.
ئەي نادان، ئۆز ئارا دۈشمەنلەشىشنى رازى - رىزالىق بىلەن تاشلىغىنكى، تەقدىرگە تەدبىر ئارقىلىق تاقابىل تۇرۇش بىلەن ھېچبىر نەتىجە چىققان ئەمەس.

6- جەفا تاشىن باشىغا ياغدۇرۇپ نابۇد ئەتەر گەردۇن،
ۋەفا ئەھلى جەھان بەزمىدە بولسا ناگەھان پەيدا.
جاھان بەزمىسىدە قاچانكى ۋاپادارلار پەيدا بولسا، پەلەك ئۇلارنىڭ باشلىرىغا جاپا تاشلىرىنى ياغدۇرۇپ، نابۇت قىلىدۇ.

7- قالىپدۇر ياخشىلاردىن ياخشى ئات باقىي جەھان ئىچرە،
يامانلىق ئەيلەگەنلەردىن نە نامۇ نە نىشان پەيدا.
جاھاندا ياخشىلاردىن ياخشى نام - ئاتاق مەڭگۇ قالىدۇ، يامانلىق قىلغانلاردىن بولسا، ھېچبىر نام - نىشانە قالمايدۇ.

8- قىزا جەللادى ھەر گۇن يۈز تۇمەن جاننى ھەلاك ئەيلەر،
نە ئۇل زاھىر، ئانىڭ ئىلكىدە نە تىغۇ نە قان پەيدا.
قازا جاللىتى كۆزلەرگە كۆرۈنمەيدۇ، قولىدا تىغمۇ، قانمۇ يوق، لېكىن ئۇ ھەركۈنى يۈز تۇمەن جاننى ھالاك قىلىدۇ.

## نۇسخە چۇشۇرگىسى

9- جەھان باغى گۇلىنى ھەق ۋەفاسىز ئەكتى، ئەي مەھزۇن،

ساڭا ھېچ سۆز يوقتۇر، قىلما بۇلبۇلدەك پىغان پەيدا.

- مەھزۇن.

ئەي مەھزۇن، ئاللاھ بۇ جاھان بېغىنىڭ گۈلىنى ۋاپاسىز قىلىپ تېرىغان، ئۇنىڭدىن ساڭا ھېچ پايدا يوق، شۇڭا بۇلبۇلدەك نالە قىلما.

ۋەزنىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - -   v - - -   v - - -   v - - -

مۇستەھزاد

1- ئىستەدىم ئالەمدە سەندەك شاھسەۋارى تاپمادىم،

دەھر ئارا بىر مۇشفىقى ھەمدەرد يارى تاپمادىم.

شۇنچە ئىزدەپمۇ، ئالەمدە سەندەك چەۋەندازنى تاپالمىدىم؛ دۇنيادا سېنىڭدەك دەردنى تەڭ تارتقۇچى شەپقەتچان بىر يارنى تاپالمىدىم.

2- بولماغاي ئالەمدە سەندەك مەھۋەشى، ئەي نازەنىن،

غۇنچەئى خەندان لەبىڭدەك لالەزارى تاپمادىم.

سەندەك بىر ئايجامال ئەمدى ئالەمگە كەلمەيدۇ. ئەي نازىنىن، قىزىلگۈلنىڭ غۇنچىسىدەك لېۋىڭگە ئوخشاش گۈزەل گۈل ئېچىلغان لالىزارلىقنىمۇ ئۇچراتمىدىم.

3- نە ئىلاج ئەيلەي، مەنىڭ ۋابەستەدۇر كۆڭلۈم ساڭا،

مېھرى تابانلىغ يۈزۈڭدەك گۈلئۇزارى تاپمادىم.

ئىلاجىم نېمە، كۆڭلۈم ساڭا باغلىنىغلىق؛ نۇرلۇق قۇياشقا مىسال يۈزۈڭدەك نۇرانە گۈزەل رۇخسارنى ھېچ كۆرمىگەنمەن.

4- رەھم ئەيلەپ سائەتى ئۈزۈڭغە ۋاسىل قىل مەنى،

دىلبەرىم، كويۇڭدىن ئارتۇغراق دىيارى تاپمادىم.

دىلبىرىم، سېنىڭ كوچاڭنى بېسىپ چۈشكىدەك بىر دىيارنى تاپالمىدىم، رەھىم قىلىپ، مېنى بىر دەمگە بولسىمۇ ۋەسلىڭگە يەتكۈز .

5- كەچە- كۈندۈز نەۋبەتى كويۇڭغا بولدى مۇبتەلا،

بۇ جەھاندا سەندىن ئۆزگە غەمگۇزارى تاپمادىم.

مەن نەۋبەتى كېچە - كۈندۈز كوچاڭغا مۇبتىلا بولدۇم. چۈنكى، جاھاندا سەندىن باشقا ماڭا بىر غەمگۇزار يوقكەن.

- نەۋبەتى

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن
- v -   - - v -   - - v -   - - v -

## جۇلا

1ـ دەرىغا، چەرخ جانىمغا ئەجەب جەۋرۇ جەفا قىلدى،
غەمۇ ھەسرەت بىلە ئول يارۇ جانىمدىن جۇدا قىلدى.
ۋاي ئىسىت، پەلەك جېنىمغا ئەجەپمۇ جەبىر ـ جاپا سالدى، مېنى غەم ۋە ھەسرەت ئىچىدە قويۇپ، ئۇ يار ـ جېنىمدىن جۇدا قىلدى.

2ـ خۇدايا، دوستۇ تۇغقاندىن جۇدا بولغان پەرىشانمەن،
كى دۇشمەن دەستىدە ھالىم زەبۇنۇ مۇبتەلا قىلدى.
ئى ئاللاھ، مەن دوست ۋە تۇغقىنىمدىن جۇدا بولغان پەرىشانمەن، دۇشمەننىڭ دەستىدە ھالىم بىچارىلىككە مۇپتىلا بولدى.

3ـ ئايا يارىم، يىراق ئەتتى فەلەك سەندىن بۇ مەھزۇننى،
كى دۇشمەن مۇددەئاسىن ھاسىل ئەتتى، ھەم سەفا قىلدى.
ئەي يارىم، پەلەك بۇ مەھزۇننى سەندىن يىراق قىلدىكى ، دۇشمەننىڭ مۇددىئاسىنى ئەمەلگە ئاشۇرۇپ بەردى ۋە ئۇنى خۇشال قىلدى.

4ـ خەيالى ۋەسلىدۇر جانۇ دىلىمدە مۇددەئايى ھەم،
ئەگەر يەتكۈزسە بىزلەرنى فەلەك بىزگە ۋەفا قىلدى.
جان ـ دىلىم بىلەن ئۇنىڭ ۋىسالىغا يېتىشنى ئويلايمەن، مۇددىئايىممۇ شۇ. ئەگەر پەلەك بۇ مۇددىئايىمغا يەتكۈزسە، ماڭا ۋاپا قىلغان بولىدۇ.

5ـ ئايا بادى سەبا، ئايتقىن خەبەر ئول يارى جانىمغا،
ئەسىرۇ ناتەۋان گۇلشاھ جانىنى فىدا قىلدى.
ـ « گۇلشاھ ـ ۋەرەقە » داستانىدىن.
ئى سەھەر شامىلى، ئۇ جېنىم يارىمغا خەۋەر يەتكۈزگىنكى، ئەسىر ۋە ناتىۋان گۇلشاھ ئۇنىڭغا جېنىنى پىدا قىلدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
- - - v   - - - v   - - - v   - - - v

سەنەم

1 ـ كۆردۈم يۈزىنى، قالدىم بەلاغا،
ئىشقىدا يۈزمىڭ جەبرۇ جەفاغا.
چىرايىنى كۆردۈم ـ يۇ، بالاغا قالدىم، مۇھەببىتىدە يۈز مىڭ جەبىر ـ جاپاغا قالدىم.

2 ـ قىينالدى جانىم، تەڭ بولدى ھالىم،
ئاھۇ فىغانىم يەتتى سەماغا.
جېنىم قىينالدى، ئەھۋالىم ئوسال‍لاشتى. ئاھ ـ پىغانىم كۆككە يەتتى.

3 ـ ئەفسۇس نەدامەت، بولدى قىيامەت،
ئەجەبمۇ كۆيدۈم كۆڭلى قاراغا.
نادانلىقىم ئۈچۈن ئەپسۇس، گويا ماڭا قىيامەت بولدى. كۆڭلى قارىغا ئەجەبمۇ كۆيۈپتىكەنمەن.

4 ـ زارىم ئىشىتسۇن، ھالىمنى سورسۇن،
بىر رەھمى قىلسۇن مەن بىنەۋاغا.
ئاھ ـ زارىمنى ئاڭلىسۇن، ھالىمنى سورىسۇن؛ مەن بىچارىغا بىر رەھىم قىلسۇن.

5 ـ ئەرزىم ئىشىتمەس، ھالىمغا يەتمەس،
ھەركىم يامان‌دۇر، قويدۇم خۇداغا.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.
ئەرزىمنى ئاڭلىمىغان، ھالىمغا يەتمىگەن ئەسكىنىڭ قىلمىشى ئۈچۈن، ئاللاھ ئۆزى بىر نېمە دەپ قويار دەيمەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ

چوڭ سەلىقە

1 ـ گۈلەمخاننىڭ قوش پوپۈكى يەرگە تەگەمدۇر،
ئۇنبەش ياشقا كىرمەي تۇرۇپ ئەرگە تەگەمدۇر.
گۈلەمخاننىڭ قوش پۆپۈكى يەرگە تېگەمدۇ، ئۇنبەش ياشقا كىرمەي تۇرۇپ ئەرگە تېگەمدۇ؟

2 ـ گۈلەمخانىنىڭ تۇغقان يەرى ئويمانبۇلاقتۇر،
گۈلەمخانىنى زورلاپ ئالغان ئەنگە چولاقتۇر.
گۈلەمخانىنىڭ تۇغۇلغان يېرى ئويمانبۇلاقتۇر، گۈلەمخانىنى زورلاپ ئالغان ئەڭگە چولاقتۇر.

3 ـ گۈلەمخانىنىڭ قوش پوپۇكى يەرگە سۆرۈلدى،
يۈرەكدەكى زەرداب سۇلار قانغا ئۆيرۈلدى.
گۈلەمخانىنىڭ قوش پۆپۈكى يەرگە سۆرەلدى، يۈرەكتىكى زەرداب سۇلار قانغا ئۆرۈلدى.

4 ـ ئالتە ـ يەتە كەپۈتەرلەرىڭ قوندى تەرەككە،
تاۋار توندا ئالتۇن تۇگمە پاتتى يۈرەككە.
ئالتە ـ يەتتە كەپتەرلىرىڭ قوندى تېرەككە، تاۋار توندا ئالتۇن تۈگمە پاتتى يۈرەككە.

5 ـ چىقىپ باقسام گۈلەمخانىم تويۇڭ كەلەدۇر،
ساڭامىكىن، ماڭامىكىن تەقدىر بىلەدۇر.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.
چىقىپ باقسام، گۈلەمخېنىم تويۇڭ كېلىۋېتىپتۇ، ساڭىمىكىن، ماڭىمىكىن تەقدىر بىلىدۇ.

كىچىك سەلىقە
بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ سەھەر خاۋەر شاھى چەرخ ئۆزرەكىم خەيلى ھەشەم چەكتى،
شۇئائى خەت بىلە كوھسار ئۆزە ئالتۇن ئەلەم چەكتى.
تاڭ سەھەردە، شەرق شاھى كۆكنى بويلاپ قوشۇن تارتىپ، نۇر سىزىقلىرى بىلەن بېزەلگەن ئالتۇن تۇغىنى تاغ ئۈستىگە تىكتى.

2 ـ قەزا فەرراشى چەكتى سۇبھىنىڭ سىيمىن سۇپۇرگۇسىن،
مۇزەھھەب پەرلەرىن ئانداقكى تاۋۇسى ھەرەم چەكتى.
گويا ھەرەم توزى ئالتۇن پەيلىك قۇيرۇقىنى يايغاندەك، تەقدىر خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش سۇپۇرگىسىنى زېمىنگە يايدى.

3 ـ كىتابەئى سۇنئ كىلكى سۇرەئى « ۋەش ـ شەمس » تەفسىرىن
فەلەك تاقى ھەۋاشىسىدە زەر ھەلدىن رەقەم چەكتى.
تەقدىر قەلىمى پەلەك گۈمبىزىنىڭ قىرغاقلىرىغا « قۇياش » سۈرىسىنىڭ شەرھىسىنى ئالتۇن ھەل بىلەن يازدى.

4 ـ مۇئەززىن كەئبە تاقى ئۆزرە گۈلبانگى سەمەد ئۇردى،
بەرەھمەن دەير ئەيۋانىدا ئاھەنگى سەنەم چەكتى.
مۇئەززىن كەبە مۇنارىسىدا ئەزان ساداسىنى ياڭراتتى: بەرەھمەن بۇتخانا ئايۋىنىدا سەنەم ( بۇت )

كۆيىنى سازلىدى.

5 ـ ياقا چاك ئەتتى گاھى سۇبھ ئول ماتەمغە كىم، ئاشىق،
بۇ مۇھلىك شامى ھىجران ئىچرە يۈز خۇنابى غەم چەكتى.
بۇ ھالاكەتلىك ھىجران قاراڭغۇلۇقىدا ئاشىقلار غەم ـ غۇسسىدىن نۇرغۇن قان يۇتتى؛ سۇبھى ئۇ ماتەم ئۈچۈن، بەزىدە ياقىسىنى يىرتتى.

ئىككىنچى ئاھاڭ

6 ـ زەمانى كۆلدى ئول غافىلغاكىم دەۋران، ستەم تىغىن
ئاڭا ئۇرماغنى ئاڭلاپ ئۆزگەگە تىغى ستەم چەكتى.
دەۋر ئۇ غاپىلغا بىر پەس كۈلۈپ قارىدى، چۈنكى ئەسلىدە پەلەك زۇلۇم تىغىنى ئۇنىڭغا ئۇرىدىغانلىقىنى بىلىپ قېلىپ، ئۇ باشقىلارغا زۇلۇم تىغى كۆتۈرگەنىدى.

7 ـ خۇشا، ئولكىم مۇنۇڭدەك چاغ ۋەفاسىز ئۇمرنى ئاڭلاپ،
سەبۇھىي جامنى ئەھباب بىرلە دەم بەدەم چەكتى.
مۇشۇنداق چاغدا، ئۆمۈرنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلىپ، دوستلار بىلەن بىللە تاڭ سەھەر ئولتۇرۇشنىڭ قەدىھىنى دەمىمۇدەم كۆتۈرۈش نىمە دېگەن پەيزى ـ ھە!

8 ـ مەئانى ئەھلى گاھى نۇكتە ئۇزرە قىيلۇ قال ئەتتى،
مۇغەننى خەيلى نەغمە ئۇزرە گاھى زىرۇ بەم چەكتى.
گاھىدا دانالار چوڭقۇر، نازۇك پىكىرلەر ئۈستىدە بەس ـ مۇنازىرىگە چۈشتى؛ گاھىدا سازەندىلەر نەغمە قىلىپ، تۈرلۈك كۈي ياڭراتتى.

9 ـ ئەگەر كۆڭلىدە بىر گۇل ھەجرىدىن خارى فىراق ئولسا،
بەھانە يىغلاماقغا بىر نەچە جامى كەرەم چەكتى.
ئەگەر كىشىنىڭ يۈرىكىگە بىر گۈلنىڭ پىراق تىكىنى سانجىلسا، ئۇ يىغلاشقا باھانە ئىزدەپ ئېھسان شارابىدىن بىر نەچچىنى ئۇشۇق ئىچىدۇ.

ئۈچىنچى ئاھاڭ

10 ـ ۋەگەر خۇد ۋەسل ئىقبالى مۇيەسسەر بولسا بىر سائەت،
فەرىدۇن تەختى ئۇزرە بەزم تۈزدى جامى جەم چەكتى.
ئىنسان ئەگەر يارنىڭ ۋىسالىغا يېتىش ئارزۇسىغا بىر دەم مۇيەسسەر بولسىلا، ئۆزىنى پەرىدۇن تەختىدە بەزمە تۈزۈپ، جەمشد قەدىھىدە شاراب ئىچكەندەك ھېس قىلىدۇ.

11 ـ بولۇپ مەتلۇب رۇخسارىغا مەھۋى جامدىن سەرمەست،
يۈزىن تۇفراقغا قويدى، باشىنى ئاللىغا خەم چەكتى.

ئاشىق يارنىڭ رۇخسارىنى كۆرگىنىدە، شاراپتىن غەرق مەست بولغاندەك ئۆزىنى يوقىتىپ، بېشىنى ئېگىدۇ ۋە يۈزىنى تۇپراققا قويىدۇ.

12 ـ نە دەۋلەتدۇركى بۇ ھالەتدە ئانداق باردى ئۆزدىنكىم،
بەقا ئىقلىمىدىن رەختىنى تا مۇلكى ئەدەم چەكتى.

مۇشۇ ھالەتتە ئۆزىدىن كېتىش نېمە دېگەن ئۇلۇغ دۆلەتكى، ئۇ ئۆزىنىڭ بارلىقىنى ھاياتلىق ئىقلىمىدىن يۆتكەپ، ماماتلىق مەملىكىتىگە تاپشۇرۇۋەتسە، كاشكى.

كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

13 ـ نەۋائىي، شايەد ئول رەھرەۋغە بۇ دەۋلەت نەسىب ئولغاي،
كىم ئول دەشتى فەنا قەتئ ئەتكەلى يىللار قەدەم چەكتى.
ـ نەۋائىي.

نەۋائىي، ئۆزلۈكىنى يوقىتىش دەشتىنى بېسىپ ئۆتۈش ئۈچۈن، يىللار سەرپ قىلغان شۇ يولۇچىغا بۇ دۆلەت نېسىپ بولسا، ئەجەب ئەمەس.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەرجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v

تەئكىد

1 ـ ئىيدى بەھار ئەييامىدۇر، ساقىي، لەبا ـ لەب جام تۇت،
ئەيشۇ تەرەب دەۋرانىدۇر جامى مەيى گۇلفام تۇت.

ئەي ساقىي، باھار بايرىمى كۈنلىرى كەلدى، بۇ ئەيش ـ ئىشرەت، شاتلىق دەۋرىدۇر. قېنى، گۈلرەڭلىك شارابقا لىق تولغان قەدەھىڭنى كەلتۈر.

2 ـ جەمشىد فەر شاھى جەھان چۇن قىلدى ئەزمى گۇلىستان،
جەمئىييەتى ۋاقتى زەمان خۇشتۇر بىغايەت، جام تۇت.

جاھاننىڭ جەمشىد سۈپەتلىك شاھى گۈلىستان سەيلىسىگە چىقتى، بۇ پۈتكۈل جەمئىيەتنىڭ چەكسىز خۇشاللىقىقا چۆمىلىدىغان پەيتى ، شۇڭا قەدەھ كەلتۈر.

3 ـ مەئلۇم ئەمەس دەۋران ئىشى چۇن مۇنقەلىبدۇر گەردىشى،
ھەرگىز بىلۇرمۇ دەپ كىشى بۇ دەۋرنى مادا:م تۇت.

پەلەكنىڭ ئىشلىرىنى بىلگىلى بولمايدۇ، چۈنكى ئۇنىڭ گەردىشى تەتۈر ئورۇنلانغان : بۇنىڭ سەۋەبىنى بىلىدىغان كىشى بارمىدۇ، دەپ سوراپ ئاۋارە بولماي، مۇشۇ نۆۋەت ( دو ) نى چىڭ تۇت.

4 ـ بۇدەمكى باردۇر فۇرسەتىڭ، ئەھباب ئىلە جەمئىييەتىڭ،
لۇتف ئىلە بەزمۇ ئىشرەتىڭ ئەھلىنى شىرىن كام تۇت.
دوستلىرىڭ ۋە جامائەتچىلىكىڭ بولغان مۇشۇ دەم غەنىمەتتۇركى، مەرھەمەت قىلىپ، بەزمە ـ ئىشرىتىڭ بىلەن ئۇلارنى خۇشال قىل.

5 ـ قوي دەھر سۇبھى خۇررەمىن، فىكر ئەتمە شامى ماتەمىن،
رۇخسار ئىلە زۇلفى غەمىن ئىشق ئىچرە سۇبھۇ شام تۇت.
دۇنيانىڭ ئەتىگەنلىك شاتلىقىنى قوي، كېچىلىك ماتىمىنىمۇ ئويلاپ يۈرمە، ئاشىقلىقتا ئەتىگەندىن كەچكىچە يارنىڭ جامالى بىلەن چېچىنىلا ئويلىشىڭ كېرەك.

6 ـ تارتىپ ئەلايىقدىن ئەتەك، ئەۋارەلىقدىن ئۈزنى چەك،
فەقر ئىچرە قالغان قافدەك ساكىن بولۇپ ئارام تۇت.
كىشىلەر بىلەن بولغان ئالاقىلاردىن قولۇڭنى ئۈزۈپ، دۇنيانىڭ ئاۋارىچىلىقىدىن ئۆزەڭنى تارت؛ پېقىرلىقتا قالغان « قاف تېغى » دەك ۋەزمىنلىكتە مەزمۇت تۇرۇپ ئارام ئال.

7 ـ ھەركىمكى ئىستەر نامۇ نەڭ، غەمدىن قۇتۇلماس ھېچ رەنگ،
ئۆزنى خەلاس ئەيلەي دەسەڭ، بەس، تەركى نەڭۇ نام تۇت.
كىمكى نام ـ شۆھرەت كويىدا يۈرسە، ھېچ ۋاقىت غەمدىن قۇتۇلالمايدۇ؛ دۇنيانىڭ غېمىدىن، ئاۋارىچىلىقىدىن قۇتۇلاي دېسەڭ، نام ـ شۆھرەت قوغلاشما.

8 ـ كۆڭلۈم قۇشىدۇر بۇلبۇلۇڭ، ئاچقىل ئۇزارى گۈل ـ گۈلۈڭ،
بۇ شىيۋە بىرلە سۈنبۈلۈڭ دامىغا ئەيلەپ رام تۇت.
كۆڭۈل قۇشۇم سېنىڭ بۇلبۇلۇڭدۇر، گۈلدەك چىرايىڭنى ئاچقىن ـ دە، ناز ـ كەرەشمە بىلەن ئۇنى چېچىڭنىڭ تورىغا چۈشۈرۈپ تۇتىۋال.

9 ـ شاھەنشاھى فەرخۇندە فەر ئابدۇررەشىدىي نامۋەر،
ھەق لۇتف ئەتىپ فەتھى زەفەر تا مۇلكى مىسرۇ شام تۇت.
ئەي شاھلارنىڭ شاھى، سائادەتمەن ۋە شۆھرەتلىك ئابدۇررەشىدخان، ئاللاھ ساڭا نۇسرەت ئاتا قىلسۇن، پادىشاھلىقىڭ تاكى مىسىر ۋە شام ( بۇگۈنكى سۈرىيە، ئىراق قاتارلىق ئىسلام دۆلەتلىرى ) غىچە يەتسۇن.

10 ـ ئەيلەپ زىيادە ھىشمەتىن، ئەفزۇن قىلىپ جەمئىييەتىن،
يا رەبكى ئۇمرۇ دەۋلەتىن كۆپ يىلۇ كۆپ ئەييام تۇت.
ئەي پەرۋەردىگار، ئۇنىڭ شان ـ شەۋكىتىنى تېخىمۇ ئاشۇرۇپ، جەمئىيىتىنى تېخىمۇ كۈچەيتكەيسەن؛ ئۆمۈر ۋە دۆلىتىنى كۆپ يىللار، ئۇزاق زامانلارغىچە داۋاملاشتۇرغايسەن.

11 ـ گاھى ئايازى سارىغا باقغىل سارىغ رۇخسارىغا،

ياخشى- يامانىنىڭ بارىغا لۇتفۇ كەرەمنى ئام تۇت.
- ئايازبي
بەزىدە ئايازبي تەرەپكە، ئۇنىڭ سارغايغان رۇخسارىغا قاراپ قوي؛ ياخشى- يامانىنىڭ ھەممىسىگە ئىلتىپات ۋە مەرھەمەتىڭنى ئوخشاشلا ئايىما.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەجەزى مۇسەممەنى سالىم
مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن
- v - - - v - - - v - - - v - -

## داستان

### بىرىنچى داستان

1- يەرۇ كۆكنى ياراتقان خالىقى جەببار،
ھېچ بەندەڭنى مەنىڭدەك ھەيران ئەيلەمە.
دەشتلەر ئارا قىلماغىل مەنى ئىنتىزار،
رەھىم ئەيلەگىل، كۆزۈمنى گىريان ئەيلەمە.
يەر- ئاسمانلارنى ياراتقان ئۇلۇغ ئاللاھ، ھېچ بەندەڭنى مېنىڭدەك تەڭلىكتە قويما؛ چۆللەر ئارا مېنى ئىنتىزار قىلما، مېنى يىغلاتما، ماڭا رەھىم قىلغىن.

2- يارنى ئىستەپ يىراقتىن كەلدىم بۇ يانە،
يولدىن ئازغان بەندەڭمەن، ئىگەم سۇبھانە،
بۇ چۆللەردە ئەيلەگىل يولنى ئەيانە،
ئۇشبۇ ئۆمرۈم باغىنى خەزان ئەيلەمە.
بۇ تەرەپلەرگە يىراقتىن يارىمنى ئىزدەپ كەلدىم؛ ئىگەم ئاللاھ، مەن بىر يولدىن ئازغان قۇلۇڭمەن، بۇ چۆللەردە يولۇمنى ئوچۇق قىلغىن، بۇ ئۆمرۈمنىڭ بېغىنى غازاڭغا كۆمۈۋەتمە.

3- ئاتى مېھرىلىقادۇر، ئۆزىدۇر پەرى،
خەيالىمدىن كەتمەگەي شەھدۇ شەكەرى،
قەمەر يۈزلۈك، شىرىن سۆز، رەئنا دىلبەرى،
دىلدارىڭنىڭ باغرىنى بىريان ئەيلەمە.
ئىسمى مېھرىلىقا، ئۆزى پەرى، شېرىن لېۋى خىيالىمدىن كەتمەيدۇ؛ ئى ئاي يۈزلۈك، شېرىن سۆزلۈك گۈزەل، مەن دىلدارىڭنىڭ باغرىنى ئۇنداق كاۋاپ قىلىۋەتمە.

4- كەچە - كۈندۈز يىغلادى ناتەۋان دىلدار،

يوقتۇر ماڭا بۇ يەردە بىر يارى غەمخار،
شەفقەتىڭدىن بىنەۋا بەندەڭ ئۇمىدۋار،
ھېچ غەرىبنى مەنىڭدەك ۋىيران ئەيلەمە.

مەن بىچارە دىلدارىڭ كېچە ـ كۈندۈز يىغلىدىم: بۇ يەردە ماڭا غەمداش بولىدىغان بىرەر دوست يوق. ئى ئاللاھ، مەن شەپقىتىڭدىن ئۈمىدۋار، ھېچ مۇساپىرنى مەندەك ۋەيران قىلما.

5 ـ غەرىبلىقتا دەشتلەر كەزدىم فىيادە،
قەفەس ئىچرە قالمىشمدۇر ئىرادە.
ئەلەملەرىم بولدى ھەددىن زىيادە،
مەن غەرىبنى كۆپ سەرگەردان ئەيلەمە.
ـ « شاھزادە دىلدار ۋە مەلىكە مىھرىلىقا » داستانىدىن.

مۇساپىرچىلىقتا چۆللەرنى پىيادە كەزدىم، ئاللاھنىڭ ئىرادىسى بىلەن قەپەز ئىچىدە قالغاندەك بولدۇم: دەرت ـ ئەلەملىرىم ھەددىدىن ئېشىپ كەتتى، مەن مۇساپىرنى ئەمدى كۆپ سەرگەردان قىلما.

## ئىككىنچى داستان

1 ـ قارا كۆز بىرلە بىر غەمزە قىلىپ يۈزمىڭ جەفا قىلما،
كەرەشمە بىرلە ئالەمنى مەنىڭتەك مۇبتەلا قىلما.

قارا كۆزۈڭ بىلەن بىرلا كۆز تاشلاپ، ماڭا يۈز مىڭ جاپا قىلما، نازىڭ بىلەن ئالەمنى ئۆزۈڭگە ماڭا ئوخشاش مۇپتىلا قىلما.

2 ـ مەنىڭ بۇ خەستە جانىمغا سەنىڭ دەردىڭ ئەرۇر مەرھەم،
قىيامەتغە تەگىن ھەرگىز بۇ دەردىمگە دەۋا قىلما.

سېنىڭ دەردىڭ مېنىڭ زەئىپ جېنىمغا مەلھەم، شۇڭا، بۇ دەردىمگە تا قىيامەتكىچە ھەرگىز داۋا قىلما.

3 ـ مەنى، ئەي ئاي، قورقارمەن، قىلىپ دۇنيادا سەرگەشتە،
ئىشىكىڭ تۇفراقىن كۆزگە تاپىلماس تۇتىيا قىلما.

ئەي ئاي، مېنى دۇنيادا سەرگەردان قىلىپ قويۇپ، ئىشىكىڭنىڭ توپىسىنى تېپىلماس تۇتىيا قىلىۋېلىشىڭدىن ئەنسىرەيمەن.

4 ـ فىراقىڭ بوتەسى ئىچرە تەنىمنى سىزغارۇر ھەر دەم،
يۈزۈمنى ئالتۇن ئەتكەلى غەمىڭنى كىمىيا قىلما.

پىراقىڭ ئوچىقى تېنىمنى دائىم ئېرىتىپ كەلدى، يۈزۈمنى ئالتۇنغا ئايلاندۇرىمەن دەپ، غېمىڭنى كىمىيا قىلما.

5 ـ ئاخىر بىگانە تەپ گىريان ئىشىكىڭدىن قوۋار بولساڭ،

كۆلەر يۈز كۆرگۈزۈپ ئەۋۋەل، كىشىنى ئاشنا قىلما.

ئاخىر يات كۆرۈپ ئىشىكىڭدىن يىغلىتىپ قوغلىۋېتىدىغان ئادەم، باشتا ئۇچۇق چىراي بىلەن كۈلۈمسىرەپ، كىشىنى نېمىشقا ئاشنا قىلاتتىڭ؟

6ـ باغىر قان ئەيلەدىڭ جەۋرۇ جەفا بىرلەكى، سۇلتانىم،
كۆزۈم ياشى بىلە ھەر دەم يۈزۈمدە ماجەرا قىلما.

ئەي سۇلتانىم، جەبىر ـ جاپالىرىڭ بىلەن باغرىمنى قان قىلدىڭ، ئەمدى كۆز يېشىم بىلەن يۈزۈمدە توختىماس ئېقىن ھاسىل قىلما.

7ـ ئەي سەككاكىي، بۇ شاھ قابقىن غەنىمەت تۇت، چۇ زۇلفىڭغا،
ئازاقىن باغلاغان قۇشسەن، ئۇچارغا ھېچ ھەۋا قىلما.
ـ سەككاكىي.

ئەي سەككاكىي، بۇ شاھنىڭ ئىشىكىنى غەنىمەت بىل، ئۇنىڭ چېچىغا ئايىغىڭ باغلانغان قۇشسەن، ئۇچىمەن دەپ ھەۋەس قىلما.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - - v - - - v - - - v - - -

ئۈچىنچى داستان

1ـ فەلەكنىڭ گەردىشى بىرلە ئۇشۇل ياردىن جۇدا بولدۇم،
يۈرەكنىڭ ئاتەشى بىرلە ۋەفاداردىن جۇدا بولدۇم.

پەلەكنىڭ تەتۈر چۆرگىلىشى بىلەن ئاشۇ ياردىن ئايرىلىپ قالدىم؛ يۈرەكتە ئوت بار تۇرۇغلۇق ۋاپادارىمدىن ئايرىلىپ قالدىم.

2ـ نەتەي، يارنىڭ ئاتى ئۆچتى، باغىمدىن بۇلبۇلۇم كۆچتى،
باشىمغا دەرد ـ ئەلەم تۈشتى، شۇ دىلداردىن جۇدا بولدۇم.

قانداق قىلارمەن، يارنىڭ نامى ئۆچتى، بېغىمدىن بۇلبۇلۇم كۆچتى؛ بېشىمغا دەرد ـ ئەلەم چۈشتى، شۇ دىلكەش ياردىن ئايرىلىپ قالدىم.

3ـ نىگارىم ئىشقىدا نالان، چەكەرمەن دائىما ئەفغان،
رەقىبلەر قىلدى سەرگەردان، شۇ گۈلنارىدىن جۇدا بولدۇم.

يارىمنىڭ مۇھەببىتىدە يۈرەك نالە قىلدۇ، ھەمىشە پىغان چېكىپلا يۈرىمەن: رەقىبلەر مېنى سەرگەردان قىلدى، ئاشۇ ئانار گۈلىدەك ياردىن ئايرىلىپ قالدىم.

4ـ ئاتى گۈلرۇخ پەرى زادە، مەنىڭ فەررۇخى شاھزادە،

چەكىپ مېھنەت بۇ دۇنيادا، شۇ غەمخاردىن جۇدا بولدۇم.

- « شاھزادە فەرروخ ۋە مەلىكە گۈلرۇخ » داستانىدىن.

ئۇنىڭ ئىسمى گۈلرۇخ، زاتى پەرىدۇر: مېنىڭ ئىتىم بولسا، شاھزادە فەرروخ، مەن بۇ دۇنيادا بەك جاپا چەكتىم، شۇ غەمگۇزارىمدىن ئايرىلىپ قالدىم.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

- - - v - - - v - - - v - - - v

مەشرەب

بىرىنچى مەشرەب

1- ياز فەسلى، يار ۋەسلى، دوستلارنىڭ سۆھبەتى،

شېئىر بەھسى، ئىشق دەردى، بادەنىڭ كەيفىييەتى.

ياز پەسلى، يار ۋەسلى، دوستلار سۆھبىتى، مۇشائىرە، ئىشقنىڭ دەردى، مەينىڭ تەسىرى.

2- ياز فەسلىدە چاغىر ئىچمەكنىڭ ئۆزگە ھالى بار.

كىمگە بۇ نەشئە مۇيەسسەر بولسا باردۇر دەۋلەتى.

ياز پەسلىدە مەي ئىچىشنىڭ ئۆزگىچە پەيزى باركى، بۇ خۇشاللىقا كىم مۇيەسسەر بولسا، ئۇ دۆلەتمەندۇر.

3- ئىشق دەردىدىن چەكىپ ھەركىمكى تاپسا ۋەسلى يار،

ئول زەمان بولغاي ئۇنۇت يۈز يىلغى ھىجران شىددەتى.

كىمكى ئىشق جاپاسىنى چېكىپ، ئاخىرى يارىنىڭ ۋىسالىغا يەتسە، بۇ چاغدا يۈز يىللىق ھىجران ئازابى بولسىمۇ، ئۇنتۇلۇپ كېتىدۇ.

4- دوستلارنىڭ سۆھبەتىدە نە خۇش ئولغاي بەھسى شېئىر،

تا بىلىنگەي ھەركىشىنىڭ تەبئى بىرلە ھالەتى.

دوستلار سۆھبىتى ئىچىدە مۇشائىرە شۇنداق پەيزى بولىدۇكى، ئۇنىڭدا ھەر بىر ئادەمنىڭ تەبئىتى ۋە ئىچكى تۇيغۇسى مەلۇم بولىدۇ.

5- گەر بۇ ئۈچ ئىشنى مۇۋافىق تاپساڭ ئول ئۈچ ۋاقت ئىلە،

مۇندىن ئارتۇق ئولماغاي، بابۇر، جەھاننىڭ ئىشرەتى.

- بابۇر.

ئەگەر بۇ ئۈچ ئىشنى جاي - جايىدا ۋە ۋاقتى - ۋاقتىدا بىجىرەلىسەڭ ، ئەي بابۇر، جاھاندا بۇنى بېسىپ چۈشىدىغان پەيزى ياشام بولمايدۇ - جۇمۇ!

- بابۇر.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -   - - v -   - - v -   - - v -

## ئىككىنچى مەشرەب

1- نە خۇش گۇندۇر، مۇساھىبلەر، كىشى جانانىغا يەتسە،
چەكىپ جەبرۇ جەفالارنى كۆزى مەستانىغا يەتسە.

دوستلار، كىشى جانانىغا ئېرىشسە، جەبىر - جاپالار بەدىلىگە كۆزى مەشۇقىغا تويسا، بۇ كۇن نېمە دېگەن گۈزەل - ھە!

2- چەكىپ رەنجۇ مۇشەققەتلەر، كى ئىشق يولىدا كۇلفەتلەر،
كۆرۈپ يۈزمىڭ مەلامەتلەر، كۆڭۈل ئارامىغا يەتسە.

مۇھەببەت يولىدا جاپا - مۇشەققەتلەر چېكىپ، يۈز مىڭ خىل ئەيىپلەشلەرنى ئاڭلاپ ، ئاخىرىدا، كۆڭۈل ئارامىغا يەتسە.

3- فەلەك ئۇرسا ئاڭا شەبخۇن، يىقىلسا باشىغا گەردۇن،
بولۇپ دەردۇ غەمى ئەفزۇن، يەنە دەرمانىغا يەتسە.

پەلەك ئۇنىڭغا كېچىلىك ھۇجۇم قوزغىسا، ئاسمان ئۇنىڭ بېشىغا كۆمۈرۈلۈپ چۈشسە، ھەتتا دەرد - غېمى ناھايىتى كۆپ بولۇپ كەتسىمۇ، ئاخىرىدا، يار ئۇنىڭ دەردىگە دەرمان بولسا.

4- دىلۇ جانى خەراب بولسا، كۆيۈپ باغرى كەباب بولسا،
يەنە ھەرگۇن ئەزاب بولسا، نە ئەرمان يارىغا يەتسە.

باغرى كاۋاپتەك كۆيسە، يۈرىكى ۋە جېنى خاراپ بولسا، ھەر كۇنى ئۇنىڭغا ئۇستىلەپ ئازاب بولسىمۇ، يار ۋەسلىگە يەتسە، يەنە نېمە ئارمىنى قالىدۇ؟

5- يۇسۇفدۇر بىر گۈزەل بەرنا، زىلەيخادۇر قەددى زىبىا،
بولۇپ بۇلبۇل ئۆزى شەيدا، گۇلى خەندانىغا يەتسە.
- «يۇسۇف - زىلەيخا» داستانىدىن.

يۇسۇپ بىر سۇباتلىق يىگىت، زىلەيخا كېلىشكەن قىز، ئۇلار ئۆزى شەيدا بولغان گۇلنىڭ ۋىسالىغا يەتكەن بۇلبۇلدەك مۇرادىغا يەتكەي!

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
- - - v   - - - v   - - - v   - - - v

## ئۈچىنچى مەشرەب

1 ـ مەن لەبا ـ لەب خەندەدۇرمەن لەئلى خەندانىن كۆرۈپ،
دەردىگە ئاشىفتە مەن زۇلفى پەرىشانىن كۆرۈپ.
مەن ئۇنىڭ ياقۇت لېۋىدىكى كۈلكىنى كۆرگەندە چەكسىز خوشاللىقتا چۆمۈمەن؛ يېيىلغان چاچلىرىنى كۆرگىنىمدە بولسا، ئۇنىڭغا تېخىمۇ مەپتۇن بولىمەن.

2 ـ ھەيرەت ئىلە رۇھى قۇدسى سۇرەتى قىلدىم خەيال،
نەقشى زىيباسى بىلە سەرۋى خىرامانىن كۆرۈپ.
ئۇنىڭ گۈزەل ھۆسنى بىلەن نازلىق مېڭىشىنى كۆرگىنىمدە ھەيرەتكە چۆمۈپ، ئۇنى بىرەر مۇقەددەس روھنىڭ سىيماسىمىكىن دەپ ئويلاپ قالىمەن.

3 ـ ھۆسنىكىم ئول ئايدادۇر، مەڭزىگە كىمنى مەڭز ئەتەي،
گۈندۇز ئۆزنى كەچە كۆردى، رويى رەخشانىن كۆرۈپ.
ھۆسن شۇ ئايدا تۇرسا، ئۇنىڭ مەڭزىگە كىمنىڭ مەڭزىنى تەڭ قىلاي؟ ئۇنىڭ نۇرلۇق يۈزىنى كۆرگەن يورۇق كۈندۈز ئۆزىنى كېچە ھېسابلىدى.

4 ـ ئۆز ۋۇجۇدۇم خىرمەنىنى كۆرمىشەم كۈل خىرمەنى،
جان ھەۋاسىدا دۇرەخشان خەتتى رەيھانىن كۆرۈپ.
جېنىم ئارزۇ قىلغان ئاشۇ لېۋىدىكى يېڭى خەت تارتقان نۇرانە مىيىقىنى كۆرگىنىمدە، پۈتۈن ۋۇجۇدۇم كۆيۈپ كۈل دۆۋىسىگە ئايلانغاندەك بولىمەن.

5 ـ بۇ چەمەنىنىڭ مۇرغى رەنگىن نەغمەسى مەشھۇرىيدۇر،
قالغۇسى ئەلھانىدىن بۇلبۇللار ئەلھانىن كۆرۈپ.
مەشھۇرىي بۇ چىمەنزارلىقنىڭ ئەڭ چىرايلىق نەغمىچى قۇشىدۇر، بۇلبۇللار ئۇنىڭ يېقىملىق ناۋاسىنى ئاڭلىغىنىدا سايراشتىن قالىدۇ.

- مەشھۇرىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى سالىم
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ ۷ ـ  ـ ـ ۷ ـ  ـ ـ ۷ ـ  ـ ـ ۷ ـ

# ئەجەم مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

ئەجەم مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

ئەجەم مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. ئەجەم مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 152 مىسرا، « داستان » قىسمى ئۈچ داستان 42 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئۈچ مەشرەب 30 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 224 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 12 ـ ئورۇندا، يەنى ئەڭ ئارقىدا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. ئەجەم مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( تۆرت غەزەل )، ئايازىي ( ئىككى غەزەل )، بابۇر (بىر غەزەل)، ئەرشىي ( بىر غەزەل )، مەھزۇن ( بىر غەزەل )، نەۋبەتىي ( بىر غەزەل )، سەككاكىي ( بىر غەزەل ) ۋە مەشھۇرىي ( بىر غەزەل ) بولۇپ، جەمئىي 8 شائىرنىڭ 12 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر 12 غەزەلنىڭ 4 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. بۇ ھالدا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ يەتتىنچىسى بولغان ئەجەم مۇقامى تېكىستلىرىدىكى غەزەللەرنىڭ ئۈچتىن بىر قىسمىنى نەۋائىي غەزەللىرى ئىگىلىگەنلىكى ئوخشاشلا بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ، ئەلۋەتتە.

ئۈچىنچى. ئەجەم مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي ئۈچ داستان بار. بىرىنچى داستان "شاھزادە دىلدار ۋە مەلىكە مېھرىلىقا" ناملىق خەلق داستانىنىڭ "يەرۇ كۆكنى ياراتقان خالىقى جەببار، ھېچ بەندەڭنى مەنىڭدەك ھەيران ئەيلەمە" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان؛ ئىككىنچى داستان شائىر سەككاكىينىڭ "قارا كۆز بىرلە بىر غەمزە قىلىپ يۈز مىڭ جەفا قىلما" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك بىر غەزىلىدىن تەركىب تاپقان؛ ئۈچىنچى داستان بولسا، "شاھزادە فەررۇخ ۋە مەلىكە گۈلرۇخ" ناملىق خەلق داستانىنىڭ "فەلەكنىڭ گەردىشى بىرلە ئۇشۇل ياردىن جۇدا بولدۇم" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت جەمئىي سەككىز مىسرالىق پارچىسىدىن تەركىب تاپقان.

تۆرتىنچى. ئەجەم مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمى جەمئىي ئۈچ مەشرەبتىن تەشكىل تاپقان. ئۇلارنىڭ تېكىستلىرى ئۈچۈن بىرىنچى مەشرەبتە، شائىر بابۇرنىڭ "ياز فەسلى، يار ۋەسلى، دوستلارنىڭ سۆھبەتى" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك مەشھۇر غەزىلى بېرىلگەن؛ ئىككىنچى مەشرەبتە، "يۇسۇف ۋە زىلەيخا" ناملىق خەلق داستانىنىڭ "نە خۇش گۈندۇر مۇساھىبلەر كىشى جانانىغا يەتسە" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك جەمئىي ئون مىسرالىق بىر پارچىسى بېرىلگەن؛ ئۈچىنچى مەشرەبتە بولسا، شائىر مەشھۇرىينىڭ "مەن لەبالەب خەندەدۇرمەن لەئلى خەندانىن كۆرۈپ" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك گۈزەل بىر غەزىلى

بېرىلگەن.

بەشىنچى. ئەجەم مۇقامىنىڭ تېكىستلىرى تەركىبىدە، خەلق قوشاقلىرىدىن ئىككى پارچە ئورۇن ئالغان بولۇپ، ئۇلار مەزكۇر مۇقامنىڭ "سەنەم" بۆلىكىدىكى "كۆردۈم يۈزىنى قالدىم بالاغا، ئىشقىدا يۈزىنىڭ جەبرۇ جەفاغا" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىت جەمئىي ئون مىسرالىق بىر پارچە بىلەن، "چوڭ سەلىقە" بۆلىكىدىكى "گۈلەمخاننىڭ قوش پوپۈكى يەرگە تەگەمدۇر، ئون بەش ياشقا كىرمەي تۇرۇپ ئەرگە تەگەمدۇر" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىت جەمئىي ئون مىسرالىق بىر پارچىدىن ئىبارەت. بۇ قوشاقلارنىڭ مەزمۇن جەھەتتىكى ئويناقلىقى، سۆز ـ كەلىمىلەرنىڭ ئېغىزغا كىرىشىملىك، ئەستە قېلىشلىق جەھەتتىكى سەر خىللىقى بەكمۇ گەۋدىلىكتۇر.

ئالتىنچى. ئەجەم مۇقامىنىڭ "جۇلا" بۆلىكىگە خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا تەئەللۇق خەلق داستانلىرىدىن "گۆلشاھ بىلەن ۋەرەقە" نىڭ "دەرىيغا! چەرخ جانىمغا ئەجەب جەۋرۇ جەفا قىلدى، غەمۇ ھەسرەت بىلە ئول يارۇ جانىمدىن جۇدا قىلدى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىت جەمئىي ئون مىسرالىق بىر پارچىسى بېرىلگەن بولۇپ، بۇ پارچە يېزىش ۋە بايان ئۇسلۇبى جەھەتتە كلاسسىك يازما ئەدەبىياتقا خاس غەزەللەرگە ئوخشاپ كېتىدۇ.

شۇنداق بولغاندا، ئەجەم مۇقامىنىڭ تېكىستلىرى تەركىبىدە، خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا تەئەللۇق بولغان خەلق داستانىدىن تۆرت پارچە، قوشاقتىن ئىككى پارچە ئورۇن ئالغان بولۇپ، سالماق جەھەتتە نىسبەتەن گەۋدىلىك كۆرۈلىدۇ.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

يەتتىنچى مۇقام ئەجەم مۇقامى تېكىستلىرىمۇ باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان. خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگىنىمىزدە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان خاسلىقلارنى كۆزدە تۇتىمىز. ئەمدى، بۇ پاراگرافتا، كلاسسىكلىرىمىزدىن ئايازىي بىلەن ئەرشىينىڭ غەزەللىرى ئۈستىدە نۇقتىلىق مۇلاھىزە يۈرگۈزىمىز.

بىرىنچى. مەشھۇر كلاسسىكلىرىمىزدىن شائىر ئايازىينىڭ « جەھاندا گەرچە بولغاي كۆپ شاھى خەيلۇ ھەشەم پەيدا » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك بىر غەزىلى مەزكۇر ئەجەم مۇقامى «چوڭ نەغمە» بۆلىكىنىڭ مۇقەددىمە غەزىلى بولۇپ تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن. ئىككى قاتلام مەزمۇن كۆيلەنگەن بۇ غەزەلنىڭ ئەۋۋەلقى قاتلىمىدا، دۆلەت باشقۇرغۇچى شاھلار ئۈچۈن ئۆگۈت بېرىلگەن بولسا، ئىككىنچى قاتلىمىدا، شائىرنىڭ مۇھەببەت لىرىكىسى نامايان قىلىنغاندۇر. ئەجەم مۇقامى تېكىستلىكىدىكى سەردار غەزەل دېيىشكە بولىدىغان بۇ ئەسەرنىڭ ترانسكرىپسىيىسى مۇنداق :

1 ـ جەھاندا گەرچە بولغاي كۆپ شاھى خەيلۇ ھەشەم پەيدا،
ۋەلې بولغايمۇ سەندەك خۇسرەۋىي ساھىب كەرەم پەيدا.

يېشىمى : گەرچە جاھاندا كۆپلىگەن مەرتىۋىلىك شاھلار ئۆتكەن بولسىمۇ، لېكىن سەندەك خۇسرەۋ سۈپەت، مەردانە شاھ دۇنياغا كەلگەن ئەمەس.

شەرھ: بۇ جاھاندا ھەشەمەت بىلەن سەلتەنەت سۈرۈپ ئۆتكەن شاھلار شۇنچە كۆپ بولسىمۇ، سېنىڭدەك خۇسرەۋ پەزىلەت، ئۇلۇغلۇق ساھىبى پادىشاھ تېخى ئۆتۈپ باقمىغان بولغاي.

2 ـ سەلامەت بولكى، تاپسۇن دەۋلەتىڭدە خەلق ئاسايىش،
كى ساھىب دەۋلەتى سەندەك بولۇر ئالەمدە كەم پەيدا.

سالامەت بول، دۆلىتىڭدە خەلق ئاسايىشلىق تاپسۇنكى، جاھاندا سەندەك دۆلەت ئىگىسى كەم تېپىلىدۇ.

شەرھ: شۇڭا، دۇئا قىلىمىزكى، ساغلام-سالامەت بولغىن. سېنىڭ دۆلىتىڭدە، خەلق تىنچلىق ـ ئاسايىشلىق ئىچىدە ياشىسۇن. نېمىشقا دېسەڭ، سەن كەبى مۇنداق دۆلەت ساھىبى بۇ ئالەمدە كەم تېپىلىدۇكى، بۇ خىل دۆلەتمەنلىكىڭنى خەلق ئىشلىرى ئۈچۈن سەرپ قىلغىن.

3 ـ ۋەفايۇ مىھر قانۇنىنى ئانداق تۈزكى، دەۋرۇڭدە،
نەشاتۇ ئەيش بولسۇن، بولماسۇن ئەندۇھۇ غەم پەيدا.

ۋاپادارلىق ۋە مېھىر ـ مۇھەببەت قانۇنىنى شۇنداق تۈزكى، سېنىڭ دەۋرىڭدە ھايات شادلىقتا ئۆتسۇن، غەم ـ ئەندىشە پەيدا بولمىسۇن.

شەرھ: سەن دۆلەتنىڭ قانۇن ـ نىزامىنى ۋاپادارلىق بىلەن مېھر-مۇھەببەت ئاساسىغا بىنا قىلغىن، بۇنىڭ بىلەن، سېنىڭ زامانىڭدىكى ھايات-تۇرمۇش شاد-خۇراملىق ۋە جۇشقۇنلۇق ئىچىدە ئۆتسۇنكى، بۇرۇختۇملۇق، غەم-ئەندىشە خەلق تۇرمۇشىغا يېقىن يولىمىسۇن.

4 ـ چەكىپ خۇنابەلەر ھاسىل قىلىپمەن داغى ئىشقىڭنى،
گەدا قىلغان كەبى خۇنى جىگەر بىرلە دىرھەم پەيدا.

تىلەمچى ـ گاداي يۈرەك قېنى سەرپىياتى بىلەن پۇل تاپقاندەك، مەنمۇ قانلىق ياش تۆكۈش بەدىلىگە ئىشقىڭنى ھاسىل قىلدىم.

شەرھ: بىر ئىنساننىڭ ھەقىقىي مۇھەببەتكە نائىل بولۇشى ئۇنداق ھېچ بەدەلسىز، چىقىمسىز بولمايدۇ. شۇ ۋەجدىن، خۇددى بىر گاداي پۇل تېپىپ قورسىقىنى بېقىش ئۈچۈن پۈتكۈل يۈرەك قېنىنى سەرپ قىلغىنىدەك، مەنمۇ سېنىڭ مۇھەببىتىڭنى قەلبىمگە مەھكەم ئورنىتىش ئۈچۈن، كۆزۈمدىن قانلار ئېقىتىپ يىغلىغانمەن.

5 ـ قۇياش يەڭلىغ يۇزۇڭگە، ۋاھ، نەچۇك مەن تىك باقاي جانا،
ياقى ئايدەك قاشىڭدىن قامەتىمغا بولدى خەم پەيدا.

ئەي جان، يېڭى چىققان ئايدەك ئەگىم قېشىڭنىڭ مۇھەببىتىدىن قامىتىم ئېگىلدى ( ھەمىشە ئېگىلىپ سالامدىلا تۇرىدىغان بولۇپ قالدىم ). ھالبۇكى، قۇياشتەك يۈزۈڭگە قانداقمۇ تىك تۇرۇپ قارىيالايمەن؟

شەرھ: ئى، جان! ھىلال ئايدەك ئەگىم قېشىڭنىڭ ئىشق ـ مۇھەببىتى مېنى قايىللىق بىلەن ھەمىشە ئېگىلىپ تۇرۇشقا مەجبۇر قىلدى. بۇ ھالدا، قۇياشتەك پارلاق ،نۇرانە يۈزۈڭگە قانداقمۇ تىك بولۇپ تۇرۇپ قارىيالايمەن، مۇمكىن ئەمەسكى!

6 ـ قەددىڭۇ زۇلفۇ ئاغزىڭ ھەرفىدىن ھەرلەھزە دەم ئۇرسام،

بولۇر جانۇ تەنۇ كۆڭلۇمگە ھەر ياندىن ئەلەم پەيدا.

قامىتىڭ، چېچىڭ ۋە ئاغزىڭنى ھەرقاچان تەرىپلىسەم، جېنىمغا، تېنىمگە ۋە دىلىمغا تەرەپ - تەرەپتىن ئاغرىق كىرىپ كېتىدۇ.

شەرھ: سېنىڭ ھەممە يېرىڭ چىرايلىق، ھەر بىر ئەزايىڭنىڭ مۇھەببىتى مېنىڭ ۋۇجۇدۇمدا كۈچلۈك ئىنكاس قوزغاپ تۇيىدۇ. شۇڭا، سېنىڭ بوي - تۇرۇقۇڭ، چېچىڭ ۋە ئاغزىڭنى شۇنداق ئېسىمگە كەلتۈرگەن ھامان، مېنىڭ جېنىم، تېنىم ۋە دىلىمغا تەرەپ - تەرەپتىن ئاغرىق كىرىپ كېتىدۇ.

7 - يەتىپ كەلسەڭ ئايازىي باشىغا سىھھەت ئولماسمۇ،

تىرىلمەككە، ئۆلۈك بولسا، مەسىھ روھى دەم پەيدا.

ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ نەپىسى ( دېمى ) كەلتۈرۈلسە ئۆلۈك تىرىلگەندەك، سەن يېتىپ كەلسەڭ، ئايازىي تىرىلىپ ساغلام بولۇپ قالماسمۇ ؟

شەرھ: شۇڭا، مېنى ئۇنداق قىينىماي، يېنىمغىلا كەلگىنكى، بۇ ھالدا، سېنىڭ يېتىپ كېلىشىڭ، خۇددى ئىيسا پەيغەمبەر كېلىپ مۆجىزىلىك نەپىسى بىلەن ئۆلۈكنى تىرىلدۈرگەندەك بولۇپ، مېنى ساغلام قىلىۋەتسۇن!

ئىككىنچى. شائىر ئايازىينىڭ مەزكۇر ئەجەم مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «تەئكىد» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « ئىيدى بەھار ئەييامىدۇر، ساقىي، لەبا - لەب جام تۇت » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئون بىر بېيىتلىك ئۆرنەك غەزىلىدە بولسا، ئىنسانلارغا ھاياتلىقنىڭ ھەر بىر پۇرسىتىنى غەنىمەت بىلىش، ھەر ئان - ھەر زامانىنى قەدىرلەش، ئۆمۈرنى بىھۇدە ئۆتكۈزىۋەتمەسلىك ھەققىدە ئۈگۈت بېرىلگەن. پۈتكۈل ھاياتىنى ئۇيغۇر خەلقىنىڭ پاراۋانلىقى ۋە تەرەققىياتى ئۈچۈن بېغىشلىغان بۈيۈك سۇلتان ئابدۇررەشىد خانغا قايىللىق بىلەن خەيرلىك دۇئاسى قىلىنغاندۇر. ئەمدى، بۇ نادىر غەزەلنى بىللە ئوقۇيلى:

1 - ئىيدى بەھار ئەييامىدۇر، ساقىي، لەبا - لەب جام تۇت،

ئەيشۇ تەرەب دەۋرانىدۇر جامى مەيى گۈلفام تۇت.

ئەي ساقىي، باھار بايرىمى كۈنلىرى كەلدى، بۇ ئەيش - ئىشرەت، شادلىق دەۋرىدۇر. قېنى، گۈلرەڭلىك شارابقا لىق تولغان قەدىھىڭنى كەلتۈر.

شەرھ: بۇ نەۋروز كۈنلىرى، يىل بېشى بولمىش باھار بايرىمى كۈنلىرىدۇركى، ئى، ساقىي! قەدەھنى لىق تولدۇرۇپ مەي تۇتقىن. باھار كۈنلىرى دېگەن ئىنسان مۈگىدەپ ئولتۇرىدىغان چاغ ئەمەس، بەلكى راسا ياشايدىغان، ھاياتلىقنىڭ پەيزىنى سۈرىدىغان چاغدۇركى، قېنى، جەڭگىۋار ئىنسانىي مۇھەببەت شارابى تولدۇرۇلغان قەدەھنى كەلتۈرگىن!

2 - جەمشىد فەر شاھى جەھان چۈن قىلدى ئەزمى گۈلىستان،

جەمئىيىيەتى ۋاقتى زەمان خۇشتۇر بىغايەت، جام تۇت.

جاھاننىڭ جەمشىد سۈپەتلىك شاھى گۈلىستان سەيلىسىگە چىقتى، بۇ پۈتكۈل جەمئىيەتنىڭ چەكسىز خۇشاللىققا چۆمىلىدىغان پەيتى ، شۇڭا قەدەھ كەلتۈر.

شەرھ: ئەنە، قارىغىنا! جاھاننىڭ جەمشىد سۈپەتلىك پادىشاھىمۇ گۈلىستان سەيلىسىگە، باھار سەيرىگە چىقتى، باھار بايرىمى كۈنى دېگەن پۈتكۈل جامائەتلەر بايرام شادلىقىغا چۆمۈلىدىغان پەيتكى، تەبرىك ئۈچۈن قەدەھ كەلتۈرگىن.

3 ـ مەئلۇم ئەمەس دەۋران ئىشى چۈن مۇنقەلىبدۇر گەردىشى،
ھەرگىز بىلۇرمۇ دەپ كىشى بۇ دەۋرنى مادا:م تۇت.

پەلەكنىڭ ئىشلىرىنى بىلگىلى بولمايدۇ، چۈنكى ئۇنىڭ گەردىشى تەتۈر ئورنىتىلغان: بۇنىڭ سەۋەبىنى بىلىدىغان كىشى بارمىدۇ، دەپ سوراپ ئاۋارە بولماي، مۇشۇ نۆۋەت ( دو ) نى چىڭ تۇت.

شەرھ: پەلەكنىڭ گەردىشى تەتۈر ئورنىتىلغان بولغاچ، بۇ جاھاننىڭ ئىشلىرىنى بىلىپ كەتكىلى بولمايدۇ. شۇڭا، «بۇ جاھاننىڭ ئىشلىرى نېمىشقا مۇشۇنداق قېلىپسىز بولىدىغاندۇ؟ بۇنىڭ سەۋەبىنى بىلىدىغان ئادەم بارمىدۇ؟» دەپ بېشىڭنى قاتۇرۇپ ئولتۇرماي، ئالدىڭغا كەلگەن پۇرسەتنى، باھار كۈنلىرىدەك مۇشۇنداق پەيتنى چىڭ تۇت، بىھۇدە ئۆتكۈزىۋەتمە ئەخمەق!

4 ـ بۇدەمكى باردۇر فۇرسەتىڭ، ئەھباب ئىلە جەمئىييەتىڭ،
لۇتف ئىلە بەزمۇ ئىشرەتىڭ ئەھلىنى شىرىن كام تۇت.

دوستلىرىڭ ۋە جامائەتچىلىكىڭ بولغان مۇشۇ دەم غەنىمەتتۇركى، مەرھەمەت قىلىپ، بەزمە ـ ئىشرىتىڭ بىلەن ئۇلارنى خۇشال قىل.

شەرھ: سېنىڭ دوستلىرىڭ بولغان، ئەتراپىڭدا سېنى ئۆز ئىچىگە ئالىدىغان بىر جامائىتىڭ بولغان مۇشۇ دەملەر غەنىمەتكى، پىخسىقلىق قىلىپ ئولتۇرماي، سەنمۇ ئوچۇق قوللۇق بىلەن مەرھەمەت كۆرسىتىپ، ئولتۇرۇش، مېھماندارچىلىق سورۇنلىرىنى تۈزۈپ، ئۇ دوستلىرىڭنىڭ كۆڭلىنى ئالغىن.

5 ـ قوي دەھر سۇبھى خۇررەمىن، فىكر ئەتمە شامى ماتەمىن،
رۇخسار ئىلە زۇلفى غەمىن ئىشق ئىچرە سۇبھۇ شام تۇت.

دۇنيانىڭ ئەتىگەنلىك شادلىقىنى قوي، كېچىلىك ماتىمىنىمۇ ئويلاپ يۈرمە، ئاشىقلىقتا ئەتىگەندىن كەچكىچە يارنىڭ جامالى بىلەن چېچىنىلا ئويلىشىڭ كېرەك.

شەرھ: تۇرمۇشتا، ئەستايىدىل ۋە جاسارەتلىك بول. ئالايلۇق، ئەگەر سەن بىرسىگە ئاشىق بولغانىكەنسەن، ئەتىگەندىن كەچكىچە، پۈتكۈل ۋۇجۇدۇڭ بىلەن ئاشۇ سېنى كۆيدۈرگەن مەشۇقەڭنىڭ جامال ـ رۇخسارىنى ۋە چېچىنى ئويلىغىنىكى، ئەرتە ئەتىگەن قۇياش كۈلەرمۇ، ئاخشاملىقتا ئاي يىغلاپ قالارمۇ دېگەنلەرنى ئويلاپ، لايغەزەللەرچە مىچىلداپ ئولتۇرما!

6 ـ تارتىپ ئەلايىقدىن ئەتەك، ئەۋارەلىقدىن ئۆزنى چەك،
فەقر ئىچرە قالغان قافدەك ساكىن بولۇپ ئارام تۇت.

كىشىلەر بىلەن بولغان ئالاقىلاردىن قولۇڭنى ئۈزۈپ، دۇنيانىڭ ئاۋارىچىلىقىدىن ئۆزەڭنى تارت؛ پېقىرلىقتا قالغان « قاف تېغى » دەك ۋەزمىنلىكتە مەزمۇت تۇرۇپ ئارام ئال.

شەرھ: تايىنى يوق ئادەملەر بىلەن بولغان پايدىسىز ئالاقىلاردىن قول ئۈز ـ دە، بۇ دۇنيانىڭ بىھۇدە ئاۋارىچىلىقلىرىدىن ئۆزۈڭنى تارت. پېقىرلىق ئىچىدە ئۆتسەڭمۇ، قاپ تېغىدەك مەزمۇت، قەددىڭنى تىك تۇتۇپ ياشا، يەلتاسما، لۆم ـ لۆم بولما.

7 ـ ھەركىمكى ئىستەر نامۇ نەڭ، غەمدىن قۇتۇلماس ھىچ رەنگ،
ئۆزنى خەلاس ئەيلەي دەسەڭ، بەس، تەركى نەڭۇ نام تۇت.

كىمكى نام ـ شۆھرەت كويىدا يۈرسە، ھېچ ۋاقىت غەمدىن قۇتۇلالمايدۇ؛ دۇنيانىڭ غېمىدىن،

ئاۋارىچىلىقىدىن قۇتۇلاي دېسەڭ، نام ـ شۆھرەت قوغلاشما.

شەرھ: بۇ دۇنيادا ياشىغان ھەر قانداق بىر ئادەم بولسۇن، ئەگەر ئۇ نام، شۆھرەت قوغلىشىپلا ياشايدىكەن، بۇ ھالدا ئۇ غەم ـ ئەندىشىدىن مەڭگۈ قۇتۇلالمايدۇ. ھالبۇكى، ئەگەر سەن بۇ دۇنيانىڭ غېمىدىن قۇتۇلاي، جاھاننىڭ ئاۋارىچىلىقىدىن خالاس تاپاي دېسەڭ، ھەرگىزمۇ نام ـ شۆھرەت قوغلاشما.

8 ـ كۆڭلۈم قۇشىدۇر بۇلبۇلۇڭ، ئاچقىل ئۇزارى گۈل ـ گۈلۈڭ،

بۇ شىيۋە بىرلە سۇنبۇلۇڭ دامىغا ئەيلەپ رام تۇت.

كۆڭۈل قۇشۇم سېنىڭ بۇلبۇلۇڭدۇر، گۈلدەك چىرايىڭنى ئاچقىن ـ دە، ناز ـ كەرەشمە بىلەن ئۇنى چېچىڭنىڭ تورىغا چۈشۈرۈپ تۇتىۋال.

شەرھ: گېپى كەلگەندە مەن ئېيتىمەنكى، ئى، ماڭا كۆڭۈل بەرگەن يارىم! مېنىڭ كۆڭۈل قۇشۇم سېنىڭ بۇلبۇلۇڭ بولسۇن، گۈلدەك چىرايىڭنى بىر ئاچقىن ـ دە، ناز ـ كەرەشمە بىلەن ئۇ قۇشنى چېچىڭنىڭ تورىغا چۈشۈرۈپ تۇتىۋالغىن.

9ـ شاھەنشاھى فەرخۇندە فەر ئابدۇررەشىدىي نامۋەر،

ھەق لۇتف ئەتىپ فەتھى زەفەر تا مۇلكى مىسرۇ شام تۇت.

ئەي شاھلارنىڭ شاھى، سائادەتمەن ۋە شۆھرەتلىك ئابدۇررەشىدخان، ئاللاھ ساڭا نۇسرەت ئاتا قىلسۇن، پادىشاھلىقىڭ تاكى مىسىر ۋە شاملارغىچە يەتسۇن.

شەرھ: ئى، پادىشاھلارنىڭ پادىشاھى، ئۇيغۇر خەلقىنى سائادەتمەن قىلغان شۆھرەتلىك سۇلتان ئابدۇررەشىد خان! جانابى ھەق ئاللاھۇتەئالا ساڭا داۋاملىق نۇسرەت ئاتا قىلسۇن، پادىشاھلىقىڭ ئۇيغۇر دىيارىدىن ئۆتۈپ،تاكى مىسىر ۋە شاملارغىچە يەتسۇن، ئامىن!

10 ـ ئەيلەپ زىيادە ھىشمەتىن، ئەفزۇن قىلىپ جەمئىييەتىن،

يا رەبكى ئۇمرۇ دەۋلەتىن كۆپ يىلۇ كۆپ ئەييام تۇت.

ئەي پەرۋەردىگار، ئۇنىڭ شان ـ شەۋكىتىنى تېخىمۇ ئاشۇرۇپ، جەمئىيىتىنى تېخىمۇ كۈچەيتكەيسەن؛ ئۆمۈر ۋە دۆلىتىنى كۆپ يىللار، ئۇزاق زامانلارغىچە داۋاملاشتۇرغايسەن.

شەرھ: ئى، پەرۋەردىگارا! سۇلتان ئابدۇررەشىدخاننىڭ شان ـ شەۋكىتىنى تېخىمۇ يۈكسەلدۈرۈپ، جەمئىيىتىنىڭ پاراۋانلىقىنى تېخىمۇ كۈچەيتكەيسەن؛ ئۇنىڭ ئۆمۈر ـ ھاياتىنى كۆپ قەرنلەر، دۆلىتىنى بولسا، ئۇزاق ئەسىرلەرگىچە داۋاملاشتۇرغايسەن!

11 ـ گاھى ئايازى سارىغا باقغىل سارىغ رۇخسارىغا،

ياخشى ـ يامانىنىڭ بارىغا لۇتفۇ كەرەمنى ئام تۇت.

بەزىدە ئايازىي تەرەپكە، ئۇنىڭ سارغايغان رۇخسارىغا قاراپ قوي؛ ياخشى ـ يامانىنىڭ ھەممىسىگە ئىلتىپات ۋە مەرھەمىتىڭنى ئوخشاشلا ئايىما.

شەرھ: شۇ قاتاردا، ئى، اللە! گاھىدا مەن پېقىر ئايازىي تەرەپكە، ئۇنىڭ سارغايغان رۇخسارىغا ئىلتىپات بىلەن قاراپ قويغىن؛ بولسا، بۇ دۇنيادىكى ياخشى ـ يامان ئاتالغان بەندىلىرىڭنىڭ ھەممىسىگە ئىلتىپات ۋە مەرھەمىتىڭنى ئوخشاشلا ئايىمىغىن!

تۆۋەپ تۇرۇپتىمىزكى، شائىر ئايازىينىڭ بۇ غەزىلى ئەمەلىيەتتە، گۈزەل شېئىرىي تىل بىلەن

ئىخچام قىلىپ يېزىلغان بىر پەلسەپىۋىي پىكىرلىك دېداكتىك ئەسەردۇر.

ئۈچىنچى. شائىر ئەرشىنىڭ مەزكۇر ئەجەم مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «تەئەززە» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « سەھەر خۇرشىدى شاھى تاغ ئۇزە زەررىن ئەلەم چەكتى » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك غەزىلىدە، قۇياشنىڭ سەھەردە شەرقتىن بەرق ئۇرۇپ كۆتۈرۈلۈشى ئىپتىدا قىلىنغان تەبىئەت مەنزىرىسى، ئەقىدىلىك ئىنسانلارنىڭ سەھەر قۇياشىدىن نۇر ئىمىپ بىر كۆنلۈك ئىشىغا تۇتۇش قىلىشى قاتارلىق ئىنسان تۇرمۇشى ئىپادىگە باي ئۇيغۇر تىلىنىڭ رەڭدار ئىستىلىستىك ۋاستىلىرى ئاساسىدا، گۈزەل سىزىلغان رەسىمدەك يارقىن، تارىمنىڭ سۆيىدەك راۋان رەۋىشتە تويۇندۇرۇپ بايان قىلىنغاندۇر. بۇ ئېسىل غەزەلنىڭ ترانسكرىپسىيىلىك تېكىستى مۇنداق:

1ـ سەھەر خۇرشىدى شاھى تاغ ئۇزە زەررىن ئەلەم چەكتى،
داغى پەرتەۋ ساچىپ گەردۇن ئارا تۇرلۇك رەقەم چەكتى.

سەھەردە قۇياش پادىشاھ تاغ ئۈستىگە ئالتۇن رەڭلىك تۇغىنى تىكتى،يەنە تېخى نۇرىدىن كۆك سەھىپىسىگە تۇرلۇك سىزىقلارنى سىزدى.

شەرھ: ئۇيغۇر يۇرتىنىڭ سەھەرى مۇشۇنداق گۈزەل بولىدۇ: قۇياش ئاستا ـ ئاستا كۆتۈرۈلۈپ، خۇددى بۇيۇك پادىشاھنىڭ ئالتۇن بايرىقىدەك تاغنىڭ چوققىسىغا تىكلەندى. ئۇنىڭ ئالتۇن مەشۇتتەك نۇر تالالىرى كۆك يۈزىگە گۈزەللىك سىزىقلىرى بولۇپ ئورنىدى.

2ـ فەنا فەرراشى ئەيلەپ سۇبھىنىڭ سىيمىن پەرۇ بالىن،
مۇرەسسەئ تارى مىزگاننى جارۇبى ھەرەم چەكتى.

ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۇمۇش پەي ـ قاناتلىرىنى پەپىلىدى، زىننەتلىك كىرپىكلىرىنى ھەرەمنىڭ سۈپۈرگىسى قىلدى.

شەرھ: ئۇ ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار خىزمەتكارى گويا تاڭنىڭ كۇمۇش پەي ـ قاناتلىرىنى پەپىلىدى، راستلىدى، زىننەتلىك كىرپىكلىرىنى بولسا، مۇقەددەس ھەرەمنىڭ سۈپۈرگىسى قىلدى. شۇنداق، مانا تاڭ ئاتتى، يېڭى بىر كۈنلۈك ھاياتلىق تەنتەنە بىلەن باشلاندى.

3ـ كى ۋائىز كەئبەدە ھەر دەم سەمەد زىكرىن بەيان ئەيلەپ،
بەرەھمەن دەيرى تەختى ئۇزرە ئەسرارى سەنەم چەكتى.

ۋائىز كەبەتۇللاھدا ئاللاھ زىكرىنى ھەر دەم ياڭراتتى. بەرەھمەن بۇتخانا تەختىدە بۇت ( سەنەم ) نىڭ سىرلىرىنى بايان قىلدى.

شەرھ: بۇ دۇنيا تۇرلۇك ئەقىدە بىلەن ياشايدىغان ھەر خىل ئىنسانلار بىلەن تولغاندۇر. ئەنە، قاراڭ! تاڭ بىلەن تەڭ مۇئەززىن مۇقەددەس كەئبەتۇللاھتا، جانابى ھەق سۇبھانەھۇۋەتەئالانىڭ زىكرىنى ياڭرىتىپ ئەزان ئوقۇدى. ئەنە ئۇ يەردە بولسا، بەرەھمەن ئۆز بۇتخانىسىنىڭ راۋىقىدا ئولتۇرۇپ، بۇت ئەقىدىسىنىڭ سىر ـ ئەسرارلىرىنى نامايان قىلدى.

4ـ باش ئالىپ كەئبەدىن شەيخى ھەرەم، دەير ئىستەدى ئول دەم،
كى ئول بۇت زۇلفى ئەنبەربار ناگاھ پىچۇ خەم چەكتى.

ئەنبەر بۇيلۇق چىچى بار ئۇ سەنەم ( بۇت ) چىچىنى بۇدرە قىلدۇرغان ھامان، ھەرەم شەيخى كەبىدىن باش ئېلىپ چىقىپ، بۇتخانا ئىزدەشكە باشلىدى.

شەرھ: ئىپار-ئەنبەردەك خۇشپۇراق چېچى بار ئۇ گۈزەل بۇدرە چاچلىرىنى لەپىلدىتىپ، نازلىق مېڭىپ چىققانىدى، ئۇنى كۆرگەن ھەرمىنىڭ شەيخى ئەقلىدىن ئازغاچ، خانىقاسىنى تاشلاپ، بۇتخانا ئىزدەشكە باشلىدى.

5- ھەقىقەت ئەھلى تەئرىف ئەتمەيىن فەھم ئەيلەگەي بىردەك،
مۇغەننى ئەرغەنۇن تارىنى نەچە زىرۇ بەم چەكتى.
سازەندىنىڭ ئەرغەنۇن تارلىرىنى نېمە ئۈچۈن گاھ زىل، گاھ بوم ئاۋازدا ياڭرىتىدىغانلىقىنىڭ
سەۋەبىنى تەرىپلىمىسەمۇ، ھەقىقەت ئەھلى بىردەك پەملىيەلەيدۇ.
شەرھ: بۇ ئالەم ئەنە شۇنداق رەڭدار بىر دۇنيادۇركى، ئۇنىڭدا سەن ئويلاپمۇ باقمىغان تۈمەن تۈرلۈك ئىشلار سادىر بولۇپلا تۇرىدۇ. ئەمما بەزى ئىشلار ئۆز-ئۆزىدىن چۈشىنىشلىك ھالدا بولىدۇ. ئالايلۇق، مۇزىكانتنىڭ ئەرغەنۇن تارلىرىنى نېمە ئۈچۈن گاھ زىل، گاھ بوم ئاۋازدا ياڭرىتىدىغانلىقىنىڭ سەۋەبىنى بىر كىم تەرىپلەپ بەرمىسىمۇ، ھەقىقەت ئەھلى ئۆزلىرى بىردەك ئاڭقىرالايدۇ.

6- كىشىكىم كويىدا كۆل ياستانىپ، قان ئىچمەك ئىستەر، ۋاھ ،
فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۈزرە جامى جەم چەكتى.
كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۆلگە مېلىنىپ يېتىپ قان يۇتسىمۇ، بۇنى فەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد قەدىھىدە مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ.
شەرھ: ئىنسان ياشام شارائىتىنىڭ قانداق بولۇشىدىن قەتئىينەزەر كۆڭۈللۈك ياشاشنى ئارزۇ قىلىدۇ. ئالايلۇق، ئاشىقلار ئۆزلىرىنىڭ ئىشق-مۇھەببەت دەردىدىن قان ئىچىپ، كۆلگە يۆرگىنىپ ياتقان چاغلىرىنىمۇ ئاشۇ فەرىدۇن، ھەتتا سۇلايمان پادىشاھدەك ئەيش-ئىشرەتلىك تۇرمۇش كۆچۈرگەندەك بەختلىك ھېسابلىشىدۇ.

7- خۇشا، ئول رىندكىم ئۇمرى ئەساسىن يوقلۇغىن بىلگەچ،
تەرەب جامىن تەرەننۇم زەۋقى بىرلە دەم بەدەم چەكتى.
ئۇ پەرۋاسىز ئىچەرمەن ئۆز ئۆمرىنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلگەچكە، شاتلىق قەدىھىنى كۈيلەرنىڭ زوقى بىلەن ئارقىمۇ- ئارقا كۆتۈردى- خوشە!
شەرھ: ئەنە، ئاۋۇ ھېچنەرسىگە پەرۋا قىلمايدىغان ئىچەرمەنگە قاراڭ! ئۇ ئۆز ئۆمرىنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى ۋە باقىي ئەمەسلىكىنى ئوبدان بىلگەچكە، شادلىق قەدىھىنى ساز-كۈيلەرنىڭ زوقى بىلەن ئارقىمۇ- ئارقا كۆتۈرىۋاتىدۇ ئەنە.

8- جەفا تىغىنى دەۋران تىغلى، ئەي ئەھباب، بىلمەيكىم،
نە تەنھا شىرى نەرگە ئۇردى فىل، ئۆزىگە ھەم چەكتى.
ئەي دوستلار، دەۋر گۆدەكلىرى نادانلىقتىن شىردەك،پىلدەك مەرتلەرگە جاپا تىغىنى ئۇردىكى ، ئەمەلىيەتتە ئۇلار ئۆزىگىمۇ تىغ ئۇرغان بولدى.
شەرھ: ئى، دوستلار! دۇنيادا تۈرلۈك نادانلىقلارمۇ بولۇپلا تۇرىدۇ. قاراڭلار، ئاۋۇ دەۋر گۆدەكلىرى نادانلىقتىن ياشلىق قىلىپ، شىردەك، پىلدەك مەرتلەرگە جاپا تىغىنى ئۇرىۋاتىدۇكى، ئەمەلىيەتتە ئۇلار ئۇ تىغنى ئۆزىگىمۇ ئۇرغان بولىدۇ-دە، بۇنى بىلمەيدۇ.

9ـ دىيارى نەزم ئارا شاھلىغ نەۋائىي گەرچە كۆپ سۈردى،
گەدا ئەرشىيمۇ ھەم سۆز مۈلكىدە يىللار قەدەم چەكتى.

نەۋائىي شېئىرىيەت دۇنياسىغا شاھ بولۇپ ئۇزۇن دەۋران سۈردى؛ گاداي ئەرشىيمۇ سۆز مەملىكىتىدە يىللار كېزىپ باقتى.

شەرھ: بۇ دۇنيانىڭ ئېتىكى شۇ قەدەر كەڭكى، ھەممە ئادەمگە ئۆز رىزقى ـ نېسىۋىسى بويىچە ياشام پۇرسىتى ۋە نېمىتى تېگىدۇ. ئاالايلۇق، بۈيۈك نەۋائىي شېئىرىيەت دۇنياسىغا شاھ بولۇپ ئۇزۇن دەۋران سۈرگەن بولدى؛ ئەمدى، گاداي ئەرشىيمۇ سۆز مەملىكىتىدە يىللار كېزىپ باقتىكى، ھەر كىم ئۆز ئىمكانى ۋە ئىقتىدارى ئاساسىدا تىرىشىپ ياشىشى، چېلىشىشى كېرەك ـ تە!

روشەنكى، شائىر ئەرشىينىڭ «ئىنسان پاسسىپلىق بىلەن ھەممىدىن قېيىداپ ئولتۇرماي، ئاكتىپلىق بىلەن تىرىشىپ ياشىشى كېرەك» دېگەن ئېسىل دۇنيا قارىشىنى نامايەن قىلغان بۇ نادىر غەزىلى ئۇيغۇر ئەۋلادلارنىڭ چوڭقۇر مۇلاھىزە بىلەن مۇتالىئە قىلىشىغا ئەرزىيدىغان ئۆرنەك ئەسەر ھېسابلىنىدۇ، ئەلۋەتتە!

# ئەجەم مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

## تەلقىنلىق مۇلاھىزە

ئەجەم مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە، شېئىري جۈملىلەر يېشىمىنىڭ نەسري باياندا، ئەسلىگە سادىق بولۇپ، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن ياكى ئىپادىلەنمىگەنلىكىنى ئۆلچەك قىلىپ مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

سەلامەت بولكى تاپسۇن دەۋلەتىڭدە خەلق ئاسايىش،
كى ساھىبى دەۋلەتى سەندەك بولۇر ئالەمدە كەم پەيدا.

ئە. يېشىم ( 13توملۇق " ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى" دا بېرىلگەن يېشىم):
سەن سالامەتلا بولساڭ، خەلق دۆلىتىڭدە ئاسايىشلىق تاپىدۇ. چۈنكى جاھاندا سەندەك دۆلەت ئىگىسى كەم تېپىلىدۇ. (« ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى » 7- توم، يېشىم قىسمى، 41- بەت )
ت: سالامەت بول، دۆلىتىڭدە خەلق ئاسايىشلىق تاپسۇنكى، جاھاندا سەندەك دۆلەت ئىگىسى كەم تېپىلىدۇ.
ت.س: "سەلامەت بولكى تاپسۇن دەۋلەتىڭدە خەلق ئاسايىش" دېگەن بۇ مىسرا تەڭداش ئىككى جۈملىدىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇنىڭ بىرى "سەن سالامەت بول"؛ يەنە بىرسى بولسا، "خەلقلەر سېنىڭ دۆلىتىڭدە ئاسايىش تاپسۇن". دېمەكچىمىزكى، مەزكۇر مىسرا شەرت بېقىندىلىق مۇرەككەپ جۈملە بولمىغان ئەھۋالدا، ئۇنى " سەن سالامەت بولساڭ<شەرت>، <ئاندىن> خەلق دۆلىتىڭدە ئاسايىشلىق تاپىدۇ ‹نەتىجە›" دەپ تەرجىمە قىلىش توغرا ئەمەستۇر.

چەكىب خۇنابەلەر ھاسىل قىلىپمەن داغى ئىشقىڭنى،
گەدا قىلغان كەبى خۇنى جىگەر بىرلە دىرھەم پەيدا.

ئە. يېشىم:
گاداي يۈرەك قېنى بىلەن پۇل تاپقاندەك، قانلار يۇتۇپ، [يۈرىكىمدە] ئىشقىڭنى ھاسىل قىلدىم. ( يۇ. ئە. 41 ب )
ت: خۇددى تىلەمچى ـ گاداي يۈرەك قېنى سەرپىياتى بىلەن پۇل تاپقاندەك، مەنمۇ قانلىق ياش تۆكۈش بەدىلىگە ئىشقىڭنى ھاسىل قىلدىم.
ت.س: "خۇنابە چەكمەك" بىرىكمىسى چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "قانلىق كۆز يېشى تۆكمەك، قان يىغلىماق" ئۇقۇمىدا ئىشلىتىلىدۇ. شۇڭا، ئۇنى "قان يۇتماق" دەپ تەرجىمە قىلىش تازا توغرا ئەمەس.

قەددىڭۇ زۇلفۇ ئاغزىڭ ھەرفىدىن ھەر لەھزە دەم ئورسام،
بولۇر جانۇ تەنۇ كۆڭلۈمگە ھەر ياندىن ئەلەم پەيدا.

ئە. يېشىم:
قامىتىڭ، چېچىڭ، ئاغزىڭنى ھەر قاچان تەرىپلىسەم، جان ـ تېنىمگە ۋە دىلىمغا تەرەپ ـ تەرەپتىن دەرد ـ ئەلەم پەيدا بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 41 ـ 42 ب )

ت: ھەر قاچان قامىتىڭ، چېچىڭ ۋە ئاغزىڭنى تەرىپلىسەم، جېنىمغا، تېنىمگە ۋە دىلىمغا تەرەپ ـ تەرەپتىن ئاغرىق كىرىپ كېتىدۇ.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتە، " <قەددىڭ، زۇلفۇڭ، ئاغزىڭ> ئۈچ ئەزايىڭنى تىلغا ئالسام، مېنىڭ <جېنىم، تېنىم، يۈرىكىم> ئۈچ ئەزايىمغا ئاغرىق كىرىپ كېتىدۇ" دېيىلگەنىكەن، يېشىمدىمۇ ئۈچ ئەزا تولۇق تەسۋىرلىنىشى كېرەك. ئەكسىچە، ئۇنى "جان ـ تېنىم ۋە دىلىم" دەپ ئىككىگە قىسقارتىپ قويماسلىق لازىمدۇر،

يەتىپ كەلسەڭ ئايازى باشىغا سىھھەت يار ئولماسمۇ،
تىرىلمەككە ئۆلۈك بولسا مەسىھى روھى دەم پەيدا.

ئە. يېشىم:

ئۆلۈكنى تىرىلدۈرۈش ئۈچۈن ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ نەپىسى يېتىپ كەلگىنىدەك، ئەگەر سەن يېتىپ كەلسەڭ ئايازىغا ساغلاملىق يار بولماسمۇ. ( يۇ. ئە. 42 ب )

ت: ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ نەپىسى كەلتۈرۈلۈپ دەم سېلىنسا ئۆلۈك تىرىلگەندەك، سەن يېتىپ كەلسەڭ، ئايازىي تىرىلىپ ساغلام بولۇپ قالماسمۇ؟

سەۋىنگىل ئەي كۆڭۈل ئاخىركى جىسمىڭ ئىچرە جان كەلدى،
قۇۋان ئەي جانى مەھزۇنكىم ھەياتى جاۋىدان كەلدى.

ئە. يېشىم:

ئەي كۆڭۈل، سۆيۈنگىن، ئاخىرى جىسمىڭغا جان كەلدى، ئەي غەمكىن جېنىم، قۇۋانغىن، مەڭگۈلۈك ھايات كەلدى. ( يۇ. ئە. )

ت: ئەي كۆڭۈل، سۆيۈنگىن، ئاخىرى ۋۇجۇدۇڭغا جان كىردى. ئەي غەمكىن جېنىم، قۇۋانغىن، مەڭگۈلۈك ھايات كەلدى.

فەلەك باقتى فىغانىمغا ئەجەل رەھم ئەتتى جانىمغا،
خەزانلىغ بوستانىمغا گۈلى باغى جىنان كەلدى.

ئە. يېشىم:

پەلەك دادىمغا يەتتى، ئەجەل جېنىمغا رەھىم قىلدى، خازان بولغان گۈلىستانىمغا جەننەت بېغىنىڭ گۈلى كەلدى. ( يۇ. ئە. 43 ب )

ت: پەلەك داد ـ پىغانىمغا نەزەر ئاغدۇردى، ئەجەل جېنىمغا رەھىم قىلدى، خازان بولغان گۈلىستانىمغا جەننەت بېغىنىڭ گۈلى كەلدى.

مۇغەننى بىر نەۋائى تۈز نەۋائىي نەغمەئى كۆرگۈز،
ئاياقچى تامىسا تۈت توقۇزكى دارايى زەمان كەلدى.

ئە. يېشىم:

سازەندە، بىر كۈيگە سازىڭنى تۈز، نەۋائى، نەغمەڭنى باشلا، ساقى، [قەدەھتىن بىر تامچە مەي] تامسا، ئۈستىلەپ توققۇز قەدەھ تۈت، چۈنكى زامانىمىزنىڭ داراسى كەلدى. ( يۇ. ئە. 43 ب )

ت: سازەندە، بىر كۈيگە سازىڭنى تۈز، نەۋائىي، بىر نەغمە ئورۇنلا، ساقىي، قەدەھتىن بىر تامچە مەي تېمىپ كەتسە، ئۈستىلەپ توققۇز قەدەھ تۇتكى، زامانىمىزنىڭ دۆلەتمەن خوجىسى كەلدى.

سەھەر خۇرشىدى شاھى تاغ ئۈزە زەررىن رەقەم چەكتى،
داغى پەرتەۋ ساچىپ گەردۇن ئارا تۇرلۇك رەقەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
سەھەردە، قۇياش پادىشاھى تاغ ئۈستىگە ئالتۇن رەڭلىك تۇغىنى تىكتى، نۇرلىرىدىن كۆك سەھىپىسىگە تۈرلۈك سىزىقلارنى سىزدى. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: سەھەر قۇياشى پادىشاھى تاغ ئۈستىگە ئالتۇن رەڭلىك تۇغىنى تىكتى، يەنە تېخى نۇرلىرىدىن كۆك سەھىپىسىگە تۈرلۈك سىزىقلارنى سىزدى.

فەنا فەرراشى ئەيلەپ سۇبھىنىڭ سىيمىن پەرۇ بالىن،
مۇرەسسەئ تارى مىزگانىنى جارۇبى ھەرەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
فەنا خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش قاناتلىرىنىڭ ھەر بىر تال پەيلىرىنى سۈپۈرگە قىلىپ، ھەرەمنى پاكىزلىدى. ( يۇ. ئە. )
ت: ئۆزلۈكنى يوقاتقانلار خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش پەي - قاناتلىرىنى پەپىلەپ رەتلىدى، زىننەتلىك كىرپىكلىرىنى ھەرەمنىڭ سۈپۈرگىسى قىلدى.

كى ۋائىز كەئبەدە ھەر دەم سەمەد زىكرىن بەيان ئەيلەپ،
بەرەھمەن دەيرى تەختى ئۈزرە ئەسرارى سەنەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
ۋائىز ھەرەمدە تەڭرى ئۈچۈن دائىم زىكرى قىلدى، بەرەھمەن بۇتخانا تەختىدە بۇتنىڭ سىرلىرىنى بايان قىلدى. ( يۇ. ئە. )
ت: ۋائىز كەئبەتۇللاھتا ئاللاھ زىكرىنى دەممۇ دەم ياڭراتتى. بەرەھمەن بۇتخانا تەختىدە بۇتنىڭ سىرلىرىنى بايان قىلدى.

باش ئالىپ كەئبەدىن شەيخى ھەرەم دەير ئىستەدى ئول دەم،
كى ئول بۇت زۇلفى ئەنبەربار ناگاھ پىچۇ خەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
ئەنبەر چاچلىق ئۇ بۇت تەسادىپى چاچلىرىنى تارىغانىدى، ھەرەم شەيخى كەبىدىن باش ئېلىپ چىقىپ، بۇتخانا تەرەپكە يۈزلەندى. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: ئەنبەر بۇيلۇق چېچى بار ئۇ سەنەم ( بۇت ) چېچىنى بۇدرە قىلدۇرغان ھامان، ھەرەم شەيخى كەبىدىن باش ئېلىپ چىقىپ، بۇتخانا ئىزدەشكە باشلىدى.

ھەقىقەت ئەھلى تەئرىف ئەتمەيىن فەھم ئەيلەگەي بىردەك،
مۇغەنننى ئەرغەنۇن تارىنى نەچە زىرۇ بەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
سازەندىنىڭ بىر قانچە قېتىم يۇقىرى - تۆۋەن چەككىنىدە ياڭرىغان ئەرغۇنۇن تارلىرىنىڭ نالىسىنى تەرىپلىمىسىمۇ ھەقىقەت ئەھلى تولۇق چۈشىنەلەيدۇ. ( يۇ. ئە. 43 ب )

ت: سازەندىنىڭ ئەرغۇنۇن تارلىرىنى نېمە ئۈچۈن گاھ زىل، گاھ بوم ئاۋازدا ياڭرىتىدىغانلىقىنىڭ سەۋەبىنى تەرپىلىمىسەمۇ، ھەقىقەت ئەھلى بىردەك پەملىيەلەيدۇ.

كىشىكىم كويىدا ياستانىپ قان ئىچمەك ئىستەر ۋاھ،
فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۇزرە جامى جەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
كىشىلەر[يارنىڭ] كوچىسىدا كۇلگە مېلىنىپ يېتىپ قان ئىچمەكنى ئىستىسىمۇ، لېكىن بۇنى فەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد جامىدا مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ. ( يۇ. ئە. 43 ـ 44 ب )
ت: كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۇلگە مېلىنىپ يېتىپ قان ئىچسىمۇ، بۇنى فەرىدۇن، ھەتتا سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد جامىدا مەي ئىچكەندەك ھېسابلايدۇ.

خۇشا ئول رىندەكىم ئۇمرى ئەساسىن يوقلۇغىن بىلگەچ،
تەرەب جامىن تەرەننۇم زەۋقى بىرلە دەمبەدەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
نېمىدىگەن ياخشى، ئىشرەتپەرەس ئۆز ئۆمرىنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلگەچكە، كۈيلەرنىڭ زوقى بىلەن شادلىق قەدىھىنى ئارقىمۇ ئارقا كۆتەردى. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: ئۇ پەرۋاسىز ئىچەرمەن ئۆز ئۆمرىنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلگەچكە، شادلىق قەدىھىنى كۈيلەرنىڭ زوقى بىلەن ئارقىمۇ ئارقا كۆتۈردى ـ خوشە!

جەفا تىغىنى دەۋران تىفلى ئەي ئەھباب بىلمەيكىم،
نە تەنھا شىرى نەرگە ئۇردى فىل ئۈزىگە ھەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
ئەي دوستلار، دەۋر گۆدەكلىرى ئۆزى بىلمەستىن شىردەك مەرتلەرگە جاپا تىغىنى ئۇردى. يالغۇز ئۇلارغىلا ئەمەس، ئەمەلىيەتتە ئۆزىگە ئۇردى. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: ئەي دوستلار، دەۋر گۆدەكلىرى نادانلىقتىن شىردەك، پىلدەك مەرتلەرگە جاپا تىغىنى ئۇردىكى، ئەمەلىيەتتە ئۇلار ئۆزىگىمۇ ئۇردى.

چىراغى ئەمنىيەتنى تىيرە قىلدى سەرسەرى فىتنە،
بۇگۈن دارۇلقەزا ئىچرە نە ئەمنۇ نە ئەمان پەيدا.

ئە. يېشىم:
پىتنە بورانلىرى تىنچ ـ ئامانلىق چىرىغىنى ئۆچۈردى، بۇ ئۆلۈم ماكانى بولغان دۇنيادا ھازىر تېنچ ـ ئامانلىق قالمىدى. ( يۇ. ئە. )
ت: پىتنە بورانلىرى تىنچ ـ ئامانلىق چىرىغىنى ئۆچۈرىۋەتتى. شۇڭا بۈگۈنكى كۈندە، دۇنيانىڭ ھېچقانداق يېرىدە تىنچ ـ ئامانلىق قالمىدى.

ئەگەر باردۇر مۇرۇۋۋەت دەھر ئەلى راھىدا ئەي ئەھباب،
نەدىن بىر ياخشىنىڭ قەسدىدە بولدى يۈز يامان پەيدا.

ئە. يېشىم:

ئەي دوستلار، ئەگەر دۇنيا ئەھلىنىڭ تۇتقان يولىدا ياخشىلىق بولىدىغان بولسا، نېمىشقا يۈز يامان بىر ياخشىنىڭ قەستىگە چۈشىدۇ. ( يۇ. ئە. 45 ب )

ت: ئەي دوستلار، ئەگەر دۇنيا ئەھلىنىڭ تۇتقان يولىدا مەردانىلىك بولىدىغان بولسا، نېمىشقا بىر ياخشىنىڭ قەستىگە يۈز يامان چۈشىۋالىدۇ؟

رىزالىق بىرلە قوي بىر - بىرىگە دۈشمەنلىكنى ئەي نادان،
قىلىپ تەقدىرگە تەدبىر بولمامىش سۇدۇ زىيان پەيدا.

ئە. يېشىم:

ئەي نادان، بىر - بىرىڭ بىلەن دۈشمەنلىشىشنى ئۆزلۈكۈڭدىن تاشلا، تەقدىرنى ئۆزگەرتىشكە ئۇرۇنۇشنىڭ ھېچ بىر نەتىجىسى بولمايدۇ. ( يۇ. ئە. 45 ب )

ت: ئەي نادان، بىر - بىرىڭ بىلەن دۈشمەنلىشىشنى رازى - رىزالىق بىلەن تاشلىغىنىڭكى، تەقدىرگە تەدبىر ئارقىلىق تاقابىل تۇرۇش بىلەن ھېچبىر نەتىجە چىققان ئەمەس.

جەفا تاشىن باشىغا ياغدۇرۇپ نابۇد ئەتەر گەردۇن،
ۋەفا ئەھلى جەھان بەزمىدە بولسا ناگەھان پەيدا.

ئە. يېشىم:

جاھان بەزمىسىدە قاچەنىكى ۋاپادارلار پەيدا بولسا، پەلەك ئۇنىڭ باشلىرىغا جاپا تاشلىرىنى ياغدۇرۇپ، نابۇت قىلىدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: جاھان بەزمىسىدە قاچانىكى ۋاپادارلار پەيدا بولسا، پەلەك ئۇلارنىڭ باشلىرىغا جاپا تاشلىرىنى ياغدۇرۇپ، نابۇت قىلىدۇ.

قالىپدۇر ياخشىلاردىن ياخشى ئات باقىي جەھان ئىچرە،
يامانلىق ئەيلەگەنلەردىن نە نامۇ نە نىشان پەيدا.

ئە. يېشىم:

جاھاندا ياخشىلاردىن ياخشى ئاتاق قېپقالدى، يامانلىق قىلغانلاردىن ھېچ نام - نىشان قالمىدى. ( يۇ. ئە. 45 ب)

ت: جاھاندا ياخشىلاردىن ياخشى نام - ئاتاق مەڭگۈ قالىدۇ، يامانلىق قىلغانلاردىن بولسا، ھېچبىر نام - نىشان قالمايدۇ.

ئىستەدىم ئالەمدە سەندەك شاھسەۋارى تاپمادىم،
دەھر ئارا بىر مۇشفىقى ھەمدەرد يارى تاپمادىم.

ئە. يېشىم:

شۇنچە ئىستەپمۇ، ئالەمدە سەندەك چەۋەندازنى تاپالمىدىم، دۇنيادا سېنىڭدەك دەردنى تەڭ تارتقۇچى مېھرىۋان بىر يارنى تاپالمىدىم. ( يۇ. ئە. 45 ب )

ت: شۇنچە ئىزدەپمۇ، ئالەمدە سەندەك بىر چەۋەندازنى تاپالمىدىم. دۇنيادا سېنىڭدەك دەردنى تەڭ تارتقۇچى شەپقەتچان بىر يارنى تاپالمىدىم.

نە ئىلاج ئەيلەي مەنىڭ ۋابەستەدۇر كۆڭلۈم ساڭا،
مېھرى تابانلىغ يۈزۈڭدەك گۈلئۇزارى تاپمادىم.

ئە. يېشىم:
ئىلاجىم نېمە، كۆڭلۈم ساڭا باغلانغان، سېنىڭ يۈزۈڭدەك نۇر چېچىپ تۇرغان گۈزەل رۇخسارنى تاپالمىدىم. ( يۇ. ئە. 46 ب )
ت: ئىلاجىم نېمە، كۆڭلۈم ساڭا باغلىنىغلىق ؛ نۇرلۇق قۇياشقا مىسال يۈزۈڭدەك نۇرانە گۈزەل رۇخسارنى ھېچ كۆرمىگەنمەن.

قەزا فەرراشى چەكتى سۈبھىنىڭ سىيمىن سۈپۈرگۈسىن،
مۇزەھھەب پەرلەرىن ئانداقكى تاۋۇسى ھەرەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
گويا ھەرەمدىكى توزلار ئالتۇن قۇيرۇقىنى يايغاندەك تەقدىر خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش سۈپۈرگىسىنى ئېلىپ چىقتى. ( يۇ. ئە. 46 ـ 47 ب )
ت: گويا ھەرەم توزى ئالتۇن پەيلىك قۇيرۇقىنى يايغاندەك، تەقدىر خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش سۈپۈرگىسىنى زېمىنگە يايدى.

مۇئەززىن كەئبە تاقى ئۈزرە گۈلبانگى سەمەد ئۇردى،
بەرەھمەن دەير ئەيۋانىدا ئاھەنگى سەنەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
مۇئەززىن كەبە مۇنارىسىدا تەڭرىگە زىكر ياڭراتتى. بەرەھمەن بۇتخانا ئايۋىنىدا سەنەم كۈيىنى كۈيلىدى. ( يۇ. ئە. 47 ب )
ت: مۇئەززىن كەبە مۇنارىسىدا ئەزان ساداسىنى ياڭراتتى. بەرەھمەن بۇتخانا ئايۋىنىدا سەنەم ( بۇت )كۈيىنى كۈيلىدى.

ياقا چاك ئەتتى گاھى سۇبھ ئول ماتەمغەكىم ئاشىق،
بۇ مۇھلىك شامى ھىجران ئىچرە يۈز خۇنابى غەم چەكتى

ئە. يېشىم:
ھالاكەتلىك ھىجران قاراڭغۇلىقىدا ئاشىقلار غەم ـ غۇسسىدىن قان يۇتتى، بۇ ماتەم ئۈچۈن سۇبھى ياقىسىنى يىرتتى. ( يۇ. ئە. )
ت: بۇ ھالاكەتلىك ھىجران قاراڭغۇلۇقىدا، ئاشىقلار غەم ـ غۇسسىدىن نۇرغۇن قان يۇتتى؛ سۇبھى ئۇ ماتەم ئۈچۈن، گاھىدا ياقىسىنى يىرتتى.

زەمانى كۈلدى ئول غافىلغاكىم دەۋران ستەم تىغىن،
ئاڭا ئۇرماغىنى ئاڭلاپ ئۆزگەگە تىغى ستەم چەكتى.

ئە. يېشىم:
دەۋر ئۇ پەرۋاسىزغا بىر پەس كۈلۈپ باقتى، چۈنكى پەلەك زۇلۇم تىغىنى ئۇنىڭغا ئۇرماقچى ئىدى، باشقە بىرسىگە تېگىپ كەتتى. ( يۇ. ئە. 47 ب )
ت: دەۋر ئۇ غاپىلغا بىر پەس كۈلۈپ قاردى. چۈنكى ئەسلىدە، پەلەك زۇلۇم تىغىنى ئۇنىڭغا

ئۇرىدىغانلىقىنى بىلىپ قېلىپ، باشقا بىرسىگە زۇلۇم تىغى كۆتۈرگەنىدى.

خۇشا ئۇلكىم مۇنۇڭدەك چاغ ۋەفاسىز ئۇمرنى ئاڭلاپ،
سەبۇھى جامنى ئەھباب بىرلە دەمبەدەم چەكتى.

ئە. يېشىم:

مۇشۇنداق چاغدا ئۆمۈرنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلىپ، دوستلار بىلەن تاڭ قەدىھىنى كەينى - كەينىدىن ئىچىش نىمە دېگەن ياخشى. ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت: مۇشۇنداق چاغدا، ئۆمۈرنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلىپ، دوستلار بىلەن بىللە تاڭ سەھەر ئولتۇرۇشىنىڭ قەدىھىنى دەممۇ دەم كۆتۈرۈش نىمە دېگەن پەيزى - ھە!

ئەگەر كۆڭلىدە بىر گۇل ھەجرىدىن خارى فىراق ئولسا،
بەھانە يىغلاماقغا بىر نەچە جامى كەرەم چەكتى.

ئە. يېشىم:

ئەگەر كىشىنىڭ يۈرىكىگە بىر گۇلنىڭ پىراق تىكىنى سانجىلسا، ئۇ يىغلاشقا باھانە ئىزدەپ ئېھسان شارابىنى ئىچمدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: ئەگەر كىشىنىڭ يۈرىكىگە بىر گۇلنىڭ پىراق تىكىنى سانجىلسا، ئۇ يىغلاشقا باھانە ئىزدەپ، ئېھسان شارابىدىن بىر نەچچىنى ئارتۇق ئىچمدۇ.

ۋە گەر خۇد ۋەسل ئىقبالى مۇيەسسەر بولسا بىر سائەت،
فەرىدۇن تەختى ئۇزرە بەزم تۇزدى جامى جەم چەكتى.

ئە. يېشىم:

ئەگەر ئۆزىگە [يارنىڭ] ۋەسلى ئىقبالى مۇيەسسەر بولسا، شۇچاغدا ئۇ ئۆزىنى پەرىدۇن تەختىدە بەزمە تۈزۈپ، جەمشىد جامىدا شاراب ئىچكەندەك ھېس قىلىدۇ. ( يۇ. ئە. 47 - 48 ب )

ت: ئىنسان ئەگەر يارنىڭ ۋىسالىغا بىر دەم بولسىمۇ مۇيەسسەر بولسىلا، ئۆزىنى پەرىدۇن تەختىدە بەزمە تۈزۈپ، جەمشىد جامىدا شاراب ئىچكەندەك ھېس قىلىدۇ.

بولۇپ مەتلۇب رۇخسارىغا مەھۋى جامىدىن سەرمەست،
يۈزىن تۇفراقغا قويدى باشىنى ئاللىغا خەم چەكتى.

ئە. يېشىم:

ئاشىق يارنىڭ رۇخسارىنى كۆرگىنىدە جامدىن غەرق مەست بولغاندەك ئۆزىنى يوقىتىپ، بشىنى ئەگدى ۋە يۈزىنى تۇپراققا قويدى. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: ئاشىق ئۆز يارىنىڭ رۇخسارىنى كۆرگىنىدە، خۇددى شارابتىن غەرق مەست بولغان ئادەمدەك ئۆزىنى يوقىتىپ، بشىنى ئېگىدۇ ۋە يۈزىنى تۇپراققا قويىدۇ.

نە دەۋلەتدۇركى بۇ ھالەتدە باردى ئۆزدىنكىم،
بەقا ئىقلىمىدىن رەختىنى تا مۇلكى ئەدەم چەكتى.

ئە. يېشىم:

مۇشۇ ھالەتدە ئۆزىدىن كېتىش نىمە دېگەن ئۇلۇغ دۆلەتكى، ئۇ ئۆزىنىڭ بارلىقىنى ھاياتلىق

ئىقلىمىدىن ئاخىر ماماتلىق مەملىكىتىگە تاپشۇردى. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: مۇشۇ ھالەتدە ئۆزىدىن كېتىش نېمە دېگەن ئۇلۇغ دۆلەتكى، ئۇ ئۆزىنىڭ بارلىقىنى ھاياتلىق ئىقلىمىدىن يۆتكەپ، ماماتلىق مەملىكىتىگە تاپشۇرىۋەتسە، كاشكى.

نەۋائىي شايەد ئول رەھرەۋغە بۇ دەۋلەت نەسىب ئولغاي،

كىم ئول دەشتى فەنا قەتئ ئەتكەلى يىللار قەدەم چەكتى.

ئە. يېشىم:

نەۋائىي فەنا دەشتىنى بېسىپ ئۆتۈش ئۈچۈن يىللار بويى توختىماي كەزدى. يولۇچىغا بۇ مەقسەت نېسىپ بولسا ئەجەب ئەمەس. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: ئەي نەۋائىي، ئۆزلۈكىنى يوقىتىش دەشتىنى بېسىپ ئۆتۈش ئۈچۈن يىللار سەرپ قىلغان ئاشۇ يولۇچىغا بۇ دۆلەت نېسىپ بولسا، ئەجەب ئەمەس.

جەمشىد فەر شاھى جەھان چۇن قىلدى ئەزمى گۈلىستان،

جەمئىيىيەتى ۋاقتى زەمان خۇشتۇر بىغايەت جام تۇت.

ئە. يېشىم:

جاھاننىڭ جەمشىد سۈپەتلىك شاھى گۈلىستان سەيلىسىگە چىقتى، ئۇنىڭ زامانىدا پۈتۈن جەمئىيەت ئىنتايىن خۇشال ۋە پاراۋان، شۇڭا قەدەھ كەلتۈر. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: جاھاننىڭ جەمشىد سۈپەتلىك شاھى گۈلىستان سەيلىسىگە چىقتى، بۇ پۈتكۈل جەمئىيەت چەكسىز خۇشاللىققا چۆمۈلىدىغان پەيت، قېنى، قەدەھ كەلتۈر!

مەئلۇم ئەمەس دەۋران ئىشى چۇن مۇنقەلىبدۇر گەردىشى،

ھەرگىز بىلۇرمۇ دەپ كىشى بۇ دەۋرنى مۇدام تۇت.

ئە. يېشىم:

دۇنيانىڭ ئىشلىرىنى بىلگىلى بولمايدۇ، ئۇ ئۆزگىرىپ تۇرىدۇ، ئۇنى بىلەي دەپ ئاۋارە بولغىچە مۇشۇ دەۋرنى چىڭ تۇت. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: چۆرگۈلۈپ تۇرىدىغان پەلەكنىڭ ئىشلىرىنى بىلگىلى بولمايدۇ، چۈنكى ئۇنىڭ گەردىشى تەتۈر ئورنىتىلغان. « بۇنى بىلىدىغان كىشى بارمۇدۇ ؟ » دەپ سوراپ ئولتۇرماي، مۇشۇ نۆۋەتنى چىڭ تۇت!

بۇ دەمكى باردۇر فۇرسەتىڭ ئەھباب ئىلە جەمئىيىيەتىڭ،

لۇتف ئىلە بەزمۇ ئىشرەتىڭ ئەھلىنى شىرىن كام تۇت.

ئە. يېشىم:

مۇشۇنداق پۇرسەتتە دوستلىرىڭ بىلەن ئۇلپەتلىرىڭگە مەرھەمەت قىلىپ، بەزمە ئىشرىتىڭ بىلەن ئۇلارنى خۇشال قىل. ( يۇ. ئە. )

ت: دوستلىرىڭ ۋە جامائەتچىلىكىڭ بار بولغان مۇشۇ پۇرسەت غەنىمەتتۇركى، بەزمە ۋە ئويۇن - تاماشالىرىڭ بىلەن ئۇلارنى خۇشال قىل!

قوي دەھر سۇبھى خۇررەمىن فىكر ئەتمە شامى ماتەمىن،

رۇخسار ئىلە زۇلفى غەمىن ئىشق ئىچرە سۇبھۇ شام تۇت.

ئە. يېشىم:
دۇنيانىڭ سەھىرى ئۇچۇن خۇشاللىنىپ كەتمە، ئۇنىڭ ماتەم كېچىسىنىمۇ ئويلاپ يۇرمە، ئاشىقلىقتا كېچە ـ كۈندۈز يارنىڭ جامالى بىلەن چېچىنىلا ئويلىشىڭ كېرەك. ( يۇ. ئە. 49 ب )
ت: دۇنيانىڭ ئەتىگەنلىك شاتلىقىنى قوي، كېچىلىك ماتىمىنىمۇ ئويلاپ يۇرمە، ئاشىقلىقتا ئەتىگەندىن كەچكىچە يارنىڭ جامالى بىلەن چېچىنىلا ئويلىشىڭ كېرەك.

هەر كىمكى ئىستەر نام نەڭ غەمدىن قۇتۇلماس هېچ رەنگ،
ئۆزنى خەلاس ئەيلەي دەسەڭ بەس تەركى نەڭۇ نام تۇت.

ئە. يېشىم:
كىمكى نام ـ شۆھرەت ئىزدىسە هېچ ۋاقىت غەمدىن قۇتۇلالمايدۇ. ( دۇنيانىڭ غېمىدىن ) قۇتۇلاي دېسەڭ، نام ـ شۆھرەت قوغلاشما. ( يۇ. ئە. 49 ب )
ت: كىمكى نام ـ شۆھرەتنىڭ كويىدا بولىدىكەن، غەمدىن مۇتلەق قۇتۇلالمايدۇ. ئۆزۈڭنى دۇنيانىڭ غېمىدىن قۇتۇلدۇراي دېسەڭ، نام ـ شۆھرەت قوغلاشما.

كۆڭلۇم قۇشىدۇر بۇلبۇلۇڭ ئاچقىل ئۇزارى گۇل ـ گۇلۇڭ،
بۇ شىيۋە بىرلە سۇنبۇلۇڭ دامىغا ئەيلەپ رام ئەت.

ئە. يېشىم:
كۆڭۈل قۇشۇم سېنىڭ بۇلبۇلۇڭدۇر، گۇلدەك چىرايىڭنى ئاچقىن، شۇ يۇسۇندا ئۇنى چېچىڭنىڭ توزىقىغا ئىلىندۇر. ( يۇ. ئە. )
ت: كۆڭۈل قۇشۇم سېنىڭ بۇلبۇلۇڭدۇر، گۇلدەك چىرايىڭنى ئاچقىن ـ دە، ناز ـ كەرەشمە بىلەن ئۇنى چېچىڭنىڭ توزىقىغا ئىلىندۇرۇپ تۇتىۋال.

شاھەنشاھى فەرخۇندە فەر ئابدۇررەشىيدى نامۋەر،
هەق لۇتف ئەتىپ فەتھى زەفەر تا مۇلكى مىسرۇ شام تۇت.

ئە. يېشىم:
ئەي شاھلارنىڭ شاھى، سائادەتمەن ۋە شۆھرەتلىك ئەبدۇررەشىدخان، تەڭرى ساڭا نۇسرەت ئاتا قىلسۇن. تاكى قەدىمىڭ مىسىر بىلەن شامغىچە يەتسۇن. ( يۇ. ئە. 49 ب )
ت: ئەي شاھلارنىڭ شاھى، سائادەتمەن ، شۆھرەتلىك ئابدۇررەشىدخان، ھەقتەئالا ساڭا نۇسرەت ئاتا قىلسۇن. پادىشاھلىقىڭ تاكى مىسىر بىلەن شامغىچە يەتسۇن.

گاھى ئايازىي سارىغا باقغىل سارىغ رۇخسارىغا،
ياخشى يامانىنىڭ بارىغا لۇتفۇ كەرەمنى ئام تۇت.

ئە. يېشىم:
بەزىدە ئايازىغا ـ ئۇنىڭ سارغايغان رۇخسارىغا قاراپ قوي. ياخشى ـ ياماندىن ۋە پۇتۇن ئادەمدىن ئىلتىپات ۋە مەرھەمەتىڭنى ئايىما. ( يۇ. ئە. 49 ب )
ت: گاھى ئايازى تەرەپكە ، ئۇنىڭ سارغايغان رۇخسارىغا قاراپ قويغىن. ياخشى ـ يامانىنىڭ ھەممىسىگە ئىلتىپات ۋە مەرھەمەتىڭنى ئوخشاشلا ئايىما.

ئاخىر بىگانە تەپ گىريان ئىشىكىڭدىن قوۋار بولساڭ،
كۆلەر يۈز كۆرگۈزۈپ ئەۋۋەل كىشىنى ئاشنا قىلما.

ئە. يېشىم:
ئاخىر يات كۆرۈپ ئىشىكىڭدىن يىغلىتىپ قوغلىماقچى بولساڭ، باشتا ئوچۇق چىراي بىلەن كۈلۈمسىرەپ، كىشىنى نېمىشقا ئاشنا قىلاتتىڭ؟ ( يۇ. ئە. 50 ب )
ت: ئاخىرى يات كۆرۈپ، ئىشىكىڭدىن يىغلىتىپ قوغلىۋېتىدىغان ئادەم ، باشتا نېمىشقا ئوچۇق چىراي ئېچىپ، كىشىنى ئاشنا قىلاتتىڭ؟

ياز فەسلىدە چاغىر ئىچمەكنىڭ ئۆزگە ھالى بار،
كىمگە بۇ نەشئە مۇيەسسەر بولسا باردۇر دەۋلەتى.

ئە. يېشىم:
ئۆز لايىقىدا مەي ئىچمەك ـ بۇ خۇشاللىقلار كىمگە مۇيەسسەر بولسا، ئۇ دۆلەتمەندۇر. ( يۇ. ئە. 51 ب )
ت: ياز پەسلىدە مەي ئىچىشنىڭ ئۆزگىچە پەيزى بولىدۇكى، بۇ خۇشاللىقا كىم مۇيەسسەر بولسا، ئۇ دۆلەتمەندۇر.

دوستلارنىڭ سۆھبەتىدە نە خۇش ئولغاي بەھسى شىئىر،
تا بىلىنگەي ھەر كىشىنىڭ تەبئى بىرلە ھالەتى.

ئە. يېشىم:
دوستلار سۆھبىتى ئىچىدە، مۇشائىرە نېمە دېگەن ياخشى، ئۇنىڭدىن كىشىلەرنىڭ تەبىئىتى ۋە ئىچكى تۇيغۇلىرى مەلۇم بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 51 ب )
ت: دوستلار سۆھبىتى ئىچىدە، مۇشائىرە شۇنداق پەيزى بولىدۇكى، ئۇنىڭدا ھەر بىر ئادەمنىڭ تەبىئىتى ۋە ئىچكى تۇيغۇسى مەلۇم بولىدۇ.

گەر بۇ ئۈچ ئىشنى مۇۋاپىق تاپساڭ ئول ئۈچ ۋاقت ئىلە،
مۇندىن ئارتۇق ئولماغاي بابۇر جەھاننىڭ ئىشرەتى.

ئە. يېشىم:
يۇقىرىقى ئۈچ ئىشنى ياز پەسلى بىلەن بىرلەشتۈرەلىسەڭ، ئەي بابىر، جاھاندا بۇنىڭدىن ئارتۇق ئىشرەتمۇ بولارمۇ؟ ( يۇ. ئە. )
ت:ئەگەر يۇقىرىقى ئۈچ ئىشنى جاي ـ جايىدا ۋە ۋاقتى ـ ۋاقتىدا بىجىرەلىسەڭ، ئەي بابۇر، جاھاندا بۇنى بىسىپ چۈشىدىغان پەيزى ياشام بولمايدۇ ـ جۇمۇ!
ت.س: " گەر بۇ ئۈچ ئىشنى مۇۋاپىق تاپساڭ ئول ئۈچ ۋاقت ئىلە " دېگەن مىسرانى " يۇقىرىقى ئۈچ ئىشنى ياز پەسلى بىلەن بىرلەشتۈرەلىسەڭ " دەپ تەرجىمە قىلىش پۈتۈنلەي خاتا بولغانكى، ئۇنى پەقەت " ئەگەر يۇقىرىقى ئۈچ ئىشنى جاي ـ جايىدا ۋە ئۆز ۋاقتى ـ ۋاقتىدا بىجىرەلىسەڭ " دېگەندىلا، ئاندىن ئەسلىگە سادىق تەرجىمە بولىدۇ.

ھەيرەت ئىلە روھى قۇدسى سۈرەتى قىلدىم خەيال،
نەقشى زىبباسى بىلە سەرۋى خىرامانىن كۆرۈپ.

ئە. يېشىم:

ئۇنىڭ گۈزەل ھۆسنى بىلەن سەرۋىدەك نازلىق يۈرۈشىنى كۆرگىنىمدە ھەيرەتكە چۆمۈپ، ئۇنى بىرەر مۇقەددەس روھنىڭ سۈرىتىمىكىن دەپ ئويلاپ قالىمەن. ( يۇ. ئە. 52 ب )

ت: ئۇنىڭ گۈزەل ھۆسنى بىلەن نازلىق مېڭىشىنى كۆرگىنىمدە ھەيرەتكە چۆمۈپ، ئۇنى بىرەر مۇقەددەس روھنىڭ سىماسىيمىكىن دەپ قالىمەن.

ت.س: "سەرۋى خىرامان" بىرىكمىسى چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "قول سېلىپ بەخىرامان مېڭىش، گۈزەل يۈرۈش" دېگەن ئۇقۇمدا ئىشلىتىلىدۇ. ئىنچىكە تەھلىل بىلەن ئېيتقاندا، "سۈرەت" بىلەن "سىما، ئوبراز" بىر نەرسە ئەمەسكى، ئۇلارنى ھەممىلا يەردە بىر-بىرىنىڭ ئورنىغا دەسسىتىپ ئىشلەتكىلى بولمايدۇ.

ئۈز ۋۇجۇدۇم خىرمەنىنى كۆرمىشەم كۈل خىرمەنى،
جان ھەۋاسىدا دۇرەخشان خەتتى رەيھانىن كۆرۈپ.

ئە. يېشىم:

جېنىم ئاررۇ قىلغان [لېۋىدىكى] يېڭى خەت تارتقان يالتىراق بۇرۇتىنى كۆرگىنىمدە، پۈتۈن ۋۇجۇدۇمنىڭ [كۆيۈپ] كۈل دۆۋىسىگە ئايلانغانلىقىنى بىلدىم. ( يۇ. ئە. 52 ب )

ت: جېنىم ئاررۇ قىلغان ئاشۇ لېۋى ئۈستىدىكى يېڭى خەت تارتقان نۇرانە مىيىقىنى كۆرگىنىمدە، پۈتۈن ۋۇجۇدۇم كۆيۈپ كۈل دۆۋىسىگە ئايلانغاندەك بولىمەن.

ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمنىڭ نېقەدەر پاساھەتسىز ۋە نېقەدەر مەنتىقىسىز بولغانلىقى كۆرۈنۈپلا تۇرۇپتۇ. "يېڭى خەت تارتقان يالتىراق بۇرۇتىنى كۆرگىنىمدە، پۈتۈن ۋۇجۇدۇمنىڭ [كۆيۈپ] كۈل دۆۋىسىگە ئايلانغانلىقىنى بىلدىم" دېيىش گراماتىكا ۋە ئىستىلىستىكا جەھەتتىنمۇ ئېغىر كېسەل جۈملە سانىلىدۇ. ئەڭ مۇھىمى، قىزلارنىڭ مىيىقى بەدىئىي ئەدەبىياتتا ھەرگىزمۇ "بۇرۇت" دېيىلمەيدۇ.

# سەككىزىنچى باب
# ئۇششاق مۇقامىنىڭ تېكىستى

## ( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

### چوڭ نەغمە
### مۇقەددىمە

1- يولىنىدا تۇفراغ ئولدۇم، ئەي سابا، يەتسەڭ غۇبارىمغا،
قۇيۇن بول، داغى ئەلتىپ سەدەقە قىلغىل گۇلئۇزارىمغا.
ئەي تاڭ شامىلى، ئۇنىڭ يولىدىكى تۇپراققا ئايلاندىم، ئۈستۈمگە يېتىپ كەلگىنىڭدە، قۇيۇنغا ئايلانغىن - دە، چاڭ - توزانلىرىمنى گۈل يۈزلۈكۈمگە سەدىقە قىلغىن.

2- گەر ئۆلسەم ئول مەلەك سىيما پەرى ھەجرىندە، ئايلانغاي،
پەرى بىرلە مەلەك پەرۋانەدەك شەمئى مەزارىمغا.
ئەگەر ئۇ مالائىكە سۈپەت پەرىنىڭ پىراقىدا ئۆلۈپ كەتسەم، مالائىكىلەر بىلەن پەرىلەر مازىرىمنىڭ شامىنى پەرۋانىدەك ئايلانغاي.

3- فىراقى تىيرى بارانىنكى چەكتىم، قۇشقا ئوخشاتقاي،
كى بۆلمىشلەر يۈكىن باققان كىشى جىسمى فىگارىمغا.
ھىجرانلىقنىڭ ئوق يامغۇرىغا ئۇچرىدىم، يارىلانغان جىسمىمنى كۆرگەنلەر مېنى قۇشقا ئوخشىتىپ، دان چېچىپ بېرىدۇ.

4- قۇياش يەڭلىغ يۈزۈڭ ھەجرىندە ئەرمەس يارۇماق مۇمكىن،
گەر ئولسا يۈز قۇياش تالىئ قارارغان روزگارىمغا.
ئەگەر قۇياشتەك يۈزۈڭدىن ئايرىلىپ قالسام، ئاسمانغا يۈز قۇياش چىققان تەقدىردىمۇ، مېنىڭ قاراڭغۇلىشىپ كەتكەن روزغارىمنى يورۇتالمايدۇ.

5- يىگىتلەر ئىشقىنى گەر ئىختىيار ئەتمەي دەسەم، قويماس
يىگىتلىك بىرلە ئاشىق شىيۋەلىك ئۆز ئىختىيارىمغا.
ياشلارچە ئىشقتىن ئۆزۈمنى تارتاي دېسەم، ياشلىق بىلەن ئاشىقلىقنىڭ ئادىتى ئۆز ئىختىيارىمغا قويمايدۇ.

6- جۇنۇن ۋادىسىدا قالۇر سەبا يۈز دەستى پويىمدىن،
ئاڭا يەتمان، نە ئىلدام سەير ئىكىن چابۇكسەۋارىمغا.
جۇنۇن ۋادىسىدا ماڭا تاڭ شامىلىمۇ يېتىشەلمەيدۇ، لېكىن مەن شۇ تاپتا مەن ئۇ چەۋەندازىمغا يېتىشەلمەيۋاتىمەن، ئۇ نېمانداق تېز ماڭىدىغاندۇ - ھە؟!

7 ـ سەنى، ئەي مۇغبەچە، مەخمۇرلۇقدىن ئاسراسۇن تەڭرى،
ئەگەر بىر جامى مەي بىرلە ئىلاج ئەتسەڭ خۇمارىمغا.
ئەي، مەيخانا خىزمەتچىسى يىگىت، ئەگەر بىر جام شاراب بىلەن مېنىڭ خۇمارىمنى چىقىرىپ قويساڭ، ئاللاھ سېنى مەست بولۇپ قېلىشتىن ساقلىسۇن.

8 ـ فەنا مەيخانەسىنىڭ مەيفۇرۇشىغا فىدا جانىم،
كى مەي ئىھسان قىلۇر ھالەتدە باقماس يوقۇ بارىمغا.
ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار مەيخانىسىنىڭ مەيپۇرۇشىغا جېنىم پىدا بولسۇنكى، ئۇ ماڭا شاراب ئىلتىپات قىلىدىغان چاغدا، بايلىقىمنىڭ بار ـ يوقلىقىغا قارىمايدۇ.

9 ـ ۋەفا ئوتىغا مەن كۆيدۇم، ۋەلې تاپقاي نەۋائىيدەك،
مۇھەببەت رىشتەسى باققان كىشى ھەر بىر مەزارىمغا.
ۋاپادارلىق ئوتىدا كۆيۈپ كۈل بولغان بولساممۇ، لېكىن مازىرىمغا ھەر قارىغان ئادەم ئۇ يەردىن نەۋائىيدەك مۇھەببەت رىشتىسىنى تاپالايدۇ.
ـ نەۋائىي.

* * * * *

1 ـ ئايا بادى سەبا، ئەرزىمنى يەتكۈر گۈلئۇزارىمغا،
تەرەھھۇم ئەيلەگەي شايەد مەنىڭ ئەرزى نىيازىمغا.
ئەي تاڭ شامىلى، گۈل يۈزلۈكۈمگە ئەرزىمنى يەتكۈزگىن، بەلكى ئۇ ماڭا رەھىم قىلىپ دادىمغا يەتسە ئەجەب ئەمەس.

2 ـ كى ئەي ئىشق ئەھلى، مەن ئۆلگۈم، كەلۇر فەرھاد ئىلە مەجنۇن،
ياراتماي قويغاسىز جارۇب ئەتىپ مەيلى مەزارىمغا.
ئەي مۇھەببەت ئەھلى، مەن ئۆلۈپ كەتسەم، فەرھاد بىلەن مەجنۇن ئېسىل سۈپۈرگە كۆتۈرگەن ھالدا، تۇپراق بېشىمغا كېلىدۇ.

3 ـ فەلەك قەددى بولۇپ نۇنى، كۆيۈپ ئانداغ شەفەقگۇنى،
فىغانىم دەردىدىن ئوت ئالغان ئاھۇ نالە ـ زارىمغا.
پىغانىمنىڭ دەردىدىن ئوت ئالغان ئاھ ۋە نالە ـ زارىمنىڭ ئالدىدا، پەلەكنىڭ قەددى « ن » ھەرپىدەك پۈكۈلىدۇ، شەپەق كۆيىدۇ.

4 ـ ھەربىر جان پەردەسى بولغاي، سىياھ كۆز مەردۇمى، نامە
يازارغا سۇنسا كۆڭلۈم قول ئول ئايدىن شەرھى زارىمغا.
كۆڭلۈم ئاھ ـ زارىمنى ئىزھار قىلىپ ئۇ ئايغا خەت يازماقچى بولۇپ تەرەددۇتلەنسە، جېنىمنىڭ

پەردىسى يىپەك، كۆزۈمنىڭ قارىسى سىياھ بولىدۇ.

5 ـ مۇقەممەرۇەشغە تالىب بۇ كۆڭۈل، جاندۇر دىرھەم نەقدى،
مەلاھەت نۇتقىدا ئالغاي ئۆتۈپ دەپ نەردىبازىمغا.

قىمارۋازىم گۈزەللىكى ۋە شېرىن سۆزى بىلەن ئۇتۇۋالغاي دەپ، بۇ كۆڭۈل جېنىمنى دەسمايە قىلىپ، ئۇ ئاي جامالغا ئۆزىنى تىكتى.

6 ـ جەمالىڭ لالەزارى يادىدىن گۈلگۈن سىرىشكىمدۇر،
تۇتۇپ تۇفانى قان مەۋجى ئاقىزماقنى جىھازىمغا.

گۈزەل جامالىڭنى خىيال قىلسام، قانلىق كۆز يېشىم تۇپان بولۇپ، بارلىق روزغارىمنى ئېقىتىپ كەتمەكچى بولىدۇ.

7 ـ ئۆزۈڭنى سەئۇەئى بىبالۇ پەر قىلغايسەن، ئەي مىسكىن،
دەسەڭكىم، سىينەم ئۈستۈن يەر تۇتاي ئول شاھبازىمغا.
ـ مىسكىن.

ئەي مىسكىن، « ئوڭدا يېتىپ بېرەي، ئۇ لاچىنىم ئوۋلىۋالسۇن » دېسەڭ، ئۆزۈڭنى سەئۇە قۇشىنىڭ تۈكمۇ چىقمىغان باچكىسىدەك قىلغايسەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v − − − v − − − v − − − v − − −

تەئەززە

1 ـ باغ ئىچرە ساڭا ساچتى گۈل ئاقۇ قىزىل يافراق،
شاھ باشىغە ئانداقكىم ئەل ئاقۇ قىزىل يارماق.

خەلق شاھلارنىڭ بېشىغا تەڭگە ـ تىللا چاچقانغا ئوخشاش، باغدا گۈللەر ساڭا رەڭمۇرەڭ يوپۇرماقلارنى چاچتى.

2 ـ نە يارلىغ ئولغايكىم، ھەر كەچە تاڭ ئاتقۇنچە،
سەن ئەيش ئىلە ئۇيقۇدا، مەن رەنج بىلە ئويغاق.

بۇ قانداق دوستلۇق، ھەر كېچىسى تاڭ ئاتقىچە سەن راھەتلىنىپ ئۇخلايسەن، مەن دەرد ـ ئەلەم بىلەن ئويغاق ئۆتىمەن.

3 ـ كۆز مەردۇمى كويۇڭنىڭ گەردىن تىلەبان باردى،

قانىكى ئاقار، ئانى قان تارتىمۇ يا تۇپراق.

كۆزۈمنىڭ قارىچۇقى كوچاڭنىڭ توزىڭىنى ئارزۇلاپ باردى، ئەگەر قان ئاقسا، ئۇنى قان قىساسى تۇتقان ياكى تۇپراق ئۆزىگە تارتقان.

4 ـ كۆرگەچ ئانى ھەيرەتدىن ئىلكىمنىڭ تىشلەر مەن،
بارماقىغا باتىپدۇر تىش، تىلنى كەسىبان تىرناق.

ئۇنى كۆرگەندە، ھەيرانلىقتا قولۇمنى چىشلىگەنىدىم، چىشىم بارمىقىمغا پېتىپ كېتىپتۇ، تىرنىقىم تىلىمنى كېسىۋېتىپتۇ.

5 ـ جان نەقدىن ئەجەل بىرلە ھەجرىڭ ئىكى بۆلمىشلەر،
ئانداقكى، تاپىپ سۇدى ئايىرغاي ئىكى ئورتاق.

خۇددى ئىككى شېرىك سودىگەر تاپقان پايدىسىنى تەڭ بۆلۈشكەندەك، پىراقىڭ بىلەن ئەجەل ئىككىسى جان دەسمايەمنى تەڭ بۆلۈشۋاپتۇ.

6 ـ كويۇڭ كەرەك، ئۇچماق يوق، ئۇچماق ئىلە كويۇڭدا،
ئول نەۋئى تەفاۋۇتدۇركىم، تامۇق ئىلە ئۇچماق.

ماڭا جەننەت ئەمەس، كوچاڭ كېرەك: كوچاڭ بىلەن جەننەتنىڭ پەرقى جەننەت بىلەن دوزاخنىڭ پەرقىدەكتۇر.

7 ـ ھەم دەھر بەقاسىزدۇر، ھەم ئۇمر ۋەفاسىزدۇر،
خۇشتۇر نەفەسى ئۆزنى ئەھباب ئىلە خۇش تۇتماق.

دۇنيا دېگەن باقىي ئەمەس، ئۆمۈرمۇ ۋاپاسىز، بىردەم بولسىمۇ، دوستلار بىلەن خۇشال ئۆتكەن ياخشى.

8 ـ يەتمەكلىك ئەرۇر مۇشكىل مەقسەدغە، نەدىنكىم بار
كۆز خىيرەيۇ تۈن تىيرە، ئات ئاقساقۇ يول بورتاق.

مەقسەتكە يېتىش شۇنىڭ ئۇچۇن قىيىنكى، كۆز خىرەلەشكەن، تۈن قاراڭغۇ، ئات ئاقساق، يول ئېگىز ـ پەس.

تەئەززە چۇشۇرگىسى

9 ـ دەپسەنكى، نەۋائىينى كەلگۈم داغى ئۆلتۇرگۇم،
ئول ئۆلدى بۇ ھەسرەتدىن، كەل تەڭرى ئۇچۇن پاتراق.
ـ نەۋائىي.

« ئەمدى كەلسەم نەۋائىنى ئۆلتۈرىمەن » دەپسەن، ئۇ مۇشۇ ھەسرەتتىن ئۆلدى، خۇدا ھەققى تېزرەك كەلگىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى ئەخرەب

مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن

– – – v v – – – – – v v – –

نۇسخە

1 ـ سەرۋى رەۋاندەك چىقسا ئول شەھر ئىچرە غەۋغا بولغۇسى،

بىر غەمزەسىندىن ھەر زەمان يۈز فىتنە پەيدا بولغۇسى.

ئۇ سەرۋىدەك گۈزەل نازلىق مېڭىپ چىقسا، شەھەرگە غوۋغا تېرىيدۇ: بىر قېتىم قاش ئېتىپ قويسىلا، يۈز پىتنە پەيدا بولىدۇ.

2 ـ ئول نازەنىن قەد جان بىكىن قايدا بولۇر بولسا رەۋان،

كۆلەنگەسى شەمشاد يا سەرۋى دىلئارا بولغۇسى.

ئۇ نازىنىننىڭ قەددى ـ قامىتى جان كەبى: ئۇ قانداق جايدا بولسا، كۆلەڭگىسى شەمشادقا ياكى گۈزەل سەرۋى دەرىخىگە ئايلىنىدۇ.

3 ـ يۈزىنىڭ ئۈزرە زۇلفىنى مەششاتەكىم شانە قىلۇر،

بازارى ھۆسنىندە ئانىڭ يۈز تورلى غەۋغا بولغۇسى.

يۈزىگە چۈشكەن چېچىنى پەردازچىسى تاراپ قويسا، ئۇنىڭ توغرىسىدا، ھۆسن بازىرىدا يۈز تۈرلۈك غوۋغا قوزغىلىدۇ.

4 ـ جادۇ كۆزى دەۋرىندە خۇد كافىر بەسى بولدى، ۋەلې،

لەئلى لەبىن ئەھدىن كۆرۈپ، بارچەسى تەرسا بولغۇسى.

سېھىرگەر كۆزىنىڭ ئەتراپىنى چۆرگۈلەپ كېتەلمەي، سىپپى ئۆزىدىن كاپىر بولۇپ كەتتى، ئەمما ھېقىقتەك لېۋىدىن چىققان ۋەدىسىنى ئاڭلىسا، ھەممىسى تەرسا بولۇپ كېتىدۇ.

5 ـ بەرناغا تەگسە ھالى ئىشق، ئول پىيرى كامىل كۆرۈنۈر،

ھەم پىيرغە ئول ھالىدىن يەتمىشسە، بەرنا بولغۇسى.

ئەگەر ھالىي ئىشق ياش يىگىتكە تېگىش قىلسا، ئۇنى كامالەتكە يەتكەن پىر قىلىۋېتىدۇ؛ ئەگەر پىركامىل بۇ خىل ئەھۋالغا يولۇقسا، ئۇ ياش يىگىتكە ئايلىنىدۇ.

6 ـ تاپمادى ۋەسلى گەۋھەرىن مەۋجى بەلادە مۇبتەلا

بولۇپ، كۆزۈمنىڭ ياشىدىن ھەر قەترە دەريا بولغۇسى.

بالا گىردابىغا چۈشۈپ قالغانلىقىم ئۈچۈن ۋىسال گۆھىرىنى تېپىش مۇمكىن بولمىدى، ئەمدى كۆز يېشىمنىڭ ھەر بىر تامچىسىدىن بىر دەريا بولغۇسى.

7 ـ ھافىز بولۇپدۇر فەرد ئۇشۇل دىلدارنىڭ يولىنداكىم
جانلارغا ھەزرەتدىن نىدا بىر يولى فەردا بولغۇسى.
ـ ھافىز خارەزمىي.

ھافىز پەقەت ئۇ دىلدارنىڭلا يولىنى تۇتتى، جانلارغا ھەزرەتنىڭ ھۇزۇرىدىن تاڭلا كۈنى بىراقلا نىدا كەلسە كېرەك.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەجەزى مۇسەممەنى سالىم
مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن

- v - - - v - - - v - - - v - -

* * * * *

1 ـ ئىشق سىررىن ھەجر ئەسىرى ناتەۋانلاردىن سوراڭ،
ئەيش ئىلە ئىشرەت تەرىقىن كامرانلاردىن سوراڭ.

ئىشق ـ مۇھەببەتنىڭ سىررىنى ھىجرانلىقتا ئەسىر بولغان ناتىۋانلاردىن سوراڭ؛ ئەيش ـ ئىشرەتنىڭ يول ـ يوسۇنىنى بولسا، مۇرادىغا يەتكەن كىشىلەردىن سوراڭ.

2 ـ بىزگە جۆز مىھرۇ ۋەفا ئايىنى بولمايدۇر نەسىب،
بىۋەفالىغ رەسمىنى نامىھرىبانلاردىن سوراڭ.

بىزگە مېھىر ـ ۋاپا ئادىتىدىن باشقىسى نېسىپ بولماپتىكەن. ۋاپاسىزلىق ئادىتىنى ۋاپاسىزلاردىن سوراڭ.

3 ـ بىزنى دەۋران مىھنەتىدىن ئاجىز ئەتمىش ھەم قەرى،
ھۇسن ئىلە قۇۋۋەتنى رەئنا نەۋجەۋانلاردىن سوراڭ.

دەۋرنىڭ جاپا ـ مۇشەققەتلىرى بىزنى ئاجىز ـ قېرىلارغا ئايلاندۇرۇپ قويدى. ھۆسن بىلەن كۈچ ـ قۇۋۋەتنى ياش گۈزەللەردىن سوراڭ.

4 ـ بىدىل ئەل دىلجويلۇق يا دىلشىكەنلىك رەسمىنى،
فەھم قىلماسلار، بۇ ئىشنى دىلىستانلاردىن سوراڭ.

شەيدا ئاشىقلار يا كۆڭۈل ئېلىشنى بىلمەيدۇ يا دىل رەنجىتىشنى ئۇقمايدۇ؛ بۇنداق ئىشلارنى كۆڭۈل ئوۋلاپ كۆنۈپ كەتكەنلەردىن سوراڭ.

5 ـ نىك نام ئەل ئىشق ئارا بەدناملىغلار شىيۋەسىن
ياخشى بىلمەسلەر، ئانى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ.

« ياخشى » دەپ نامى بار كىشىلەر ئىشق ـ مۇھەببەت يولىدا يۈرۈپ، بەدنامغا قالغانلارنىڭ

ئادىتىنى بىلمەيدۇ. ئۇنى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ.

6- قەقرلىق زەۋقىنى سورماڭ شەۋكەتۇ جاھ ئەھلىدىن،
ئول سۇئۇبەت لەززەتىن بىخانۇمانلاردىن سوراڭ.

يوقسۇزلۇقنىڭ زوقىنى شان - شەۋكەتلىك ۋە مەرتىۋىلىك كىشىلەردىن سورىماڭ، بۇنداق قىيىنچىلىقنىڭ لەززىتىنى ئۆي - ماكانسىزلاردىن سوراڭ.

7- ئەجز تۇفراغىدا ئىشق ئەھلىغە ئۆلگەن ھۆكم بار،
قەتل ھۆكمى ئەيلەمەكنى قەھرىمانلاردىن سوراڭ.

ئاشىقلار ئاجىزلىق تۇپرىقىدا ئۆلتۈرۈلۈشكە ھۆكۈم قىلىنغان؛ ئۆلۈمگە ھۆكۈم قىلىشنى قەھرىمانلاردىن سوراڭ.

8- بىلمەدى مەقسۇد گەنجىنىڭ نىشانىن ئەھلى رەسم،
كى سورارسىز ئانى بىنامۇ نىشانلاردىن سوراڭ.

مەقسەت خەزىنىسىنىڭ ئالامەت - بەلگىسىنى ئابرويلۇق، مەرتىۋىلىك كىشىلەر بىلمەيدۇكى، ئەگەر سورىماقچى بولسىڭىز، بۇنى نام - نىشانسىزلاردىن سوراڭ.

## نۇسخە چۇشۇرگىسى

9- چۇن نەۋائىي ئىشق سەھراسىندا يىتتى، دوستلار،
ئانى ئول ياندىن يەتىشكەن كارۋانلاردىن سوراڭ.
- نەۋائىي.

ئەي دوستلار، نەۋائىي ئىشق چۆلىدە يىتىپ كەتتى. ئەمدى ئۇنىڭ دېرىكىنى ئاشۇ تەرەپتىن كەلگەن كارۋانلاردىن سوراڭلار.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -    - - v -    - - v -    - - v -

## يارىم ساقىي

1- لەئلىدىن چۇنكى تەكەللۇمدا تامار ئابى ھەيات،
ساۋۇغ ئاھىمدىن ئەرۇر باغلانسا مۇز ھەببى نەبات.

ئۇ گەپ قىلسا، ئېغىزىدىن بەجايىكى تىرىكلىك سۈيى تامىدۇ؛ شۇڭا سوغۇق ئاھلىرىم تۇپەيلىدىن ئۇ مۇزلىسا، ناۋات كۇمىلىچىغا ئايلىنىدۇ.

2ـ ئول پەرى كۆزدىن ئۇچار، كۆز داغى شەۋقىدىن ئۇچار،
ۋاھكى، مەن ئۇچقالى ھەم يوقتۇرۇر ئىگنىمدە قانات.
ئۇ پەرى كۆزۈمدىن ئۇچۇۋاتىدۇ، كۆزۈمۇ ئۇنىڭ ئىشتىياقىدىن ئۇچقىلى تۇردى: ئەپسۇسكى مەن ئۇچاي دېسەم، قانىتىم يوق.

[ ئا يارىم ساقىي، ئا يارىم، يارەي، جەننەتلەر باقىي،
ئا يارىم، يارەي، سەنىڭغىنا دەردىڭ يامان.]

3ـ زۇلفۇڭ ئاللىدا بىنەفشە سۇدا كۆرگەچ ئەكسىنى،
قويمادى يانە باشىن يۇققارى قىلماقغا ئۇيات.
بىنەپشە گۈلى سۇدا ئۆز ئەكسىنى كۆرگەندە، چېچىڭنىڭ گۈزەللىكى ئالدىدا، ئۆزىنىڭ ھېچنېمە ئەمەسلىكىنى ھېس قىلىپ، ئۇياتتىن بېشىنى كۆتۈرەلمەي قالدى.

4ـ باربان ھەر نەچە پات كەلسە، كۆرۈنۈپ ماڭا كەچ،
كەلىبان ھەر نەچە كەچ بارسا، كۆرۈنۈر ماڭا پات.
ئۇ كېتىپ ھەر قانچە تېز كەلسىمۇ، ماڭا كېچىكىپ كەلگەندەك تۇيۇلىدۇ؛ ئۇ كېلىپ ھەر قانچە كەچ قايتسىمۇ، يەنىلا تېز قايتىپ كەتكەندەك بىلىنىدۇ.

5ـ سىررى ئىشقىڭنى دەي ئالمان يازا ھەم ئالمانكىم،
تىلى ئىكى قەلەمۇ كۆڭلى قارا كەلدى دۇۋات.
ئىشقىڭنىڭ سىرىنى ئېيتالمايمەن ھەم يازالمايمەن. چۈنكى قەلەمنىڭ تىلى ئىككى، دۇۋەتنىڭ كۆڭلى قارا كېلىپ قالدى.

[ ئا يارىم ساقىي، ئا يارىم، يارەي، جەننەتلەر باقىي،
ئا يارىم، يارەي، سەنىڭغىنا دەردىڭ يامان.]

6ـ مەن تىلەپ ھۇسن، ۋەلي شاھ تىلەپ ئەسلۇ نەسەب،
ماڭا لولى بىلە ھىندۇ، ئاڭا قوڭراتۇ قىيات.
مەن ھۆسن تىلەيمەن، لېكىن شاھ ئەسلىي نەسەبنى تىلەيدۇ؛ شۇنىڭ ئۈچۈن ماڭا دولان بىلەن ھىندۇ، ئۇنىڭغا قوڭرات بىلەن قىيات ( قەدىمىي تۈرك قەۋملىرى ) كېرەك.

7ـ ساقىيا، ھۇش كەرەكمەس ماڭا ھىجران دەمىدە،
بادە تۇت، دارۇيى بىھۇشنى ۋەلي بادەغە قات.
ئەي ساقىي، ھىجران پەيتىدە، ماڭا ھۇشنىڭ لازىمى يوق، شۇڭا شاراب تۇتقىن ـ دە، لېكىن ئۇنىڭغا ھۇشسىزلاندۇرۇش دورىسىنى قاتقىن.

8- تىلەدىم يار، ھەيات ئەيلەي ئاڭا سەرف دەدىم،
ۋاھكى، ئول داغى ۋەفا قىلمادى ئانداغكى ھەيات.
يارنى تىلىدىم، ئۇنىڭغا « ھاياتىمنى بېغىشلاي » دېدىم: مىڭ ئەپسۇس، ئۆمۈر ۋاپا قىلمىغىنىدەك، يارمۇ ۋاپا قىلمىدى.

9- ئەي نەۋائىي، تىلەسەڭ سېلى فەنادىن مەخلەس،
فەقر دەشتىدە كەرەك تاغدەك ئارامۇ سەبات.
ئەي نەۋائىي، ئۆزلۈكنى يوقىتىش سېلىدىن چىقىش يولى تىلىسەڭ، يوقسۇزلۇق دەشتىدە، تاغدەك ئېغىر - بېسىق ۋە چىدامىلىق بول.

- نەۋائىي.

[ ئا يارىم ساقىي، ئا يارىم، يارەي، جەننەتلەر باقىي،
ئا يارىم، يارەي، سەنىڭغىنا دەردىڭ يامان.]

**يارىم ساقى چۇشۇرگىسى**

ئا يارىم ساقىي، ئا يارىم، يارەي، جەننەتلەر باقىي،
ئا يارىم، يارەي، سەنىڭغىنا دەردىڭ يامان.
- نەۋائىي.
ئېھ، دوستۇم ساقىي، جەننەتلەر مەڭگۈلۈك: سېنىڭلا دەردىڭ يامان ئەمما ئۇنى كۆرگۈلۈك.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەخبۇنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فىئىلاتۇن فىئىلاتۇن فىئىلات
- v v - - v v - - v v - - v -
**مۇستەھزاد**

1- ھېچ كىشىنى قويماغىل، يا رەب، غەمى ھىجران بىلە،
يۇسۇفى كەنئانىغا ئوخشا مېھنەتى زىندان بىلە.
ئەي پەرۋەردىگار، ھېچكىمنى جۇدالىق غېمىگە مۇپتىلا قىلما، كەنئانلىق يۇسۇپكە ئوخشاش زىندان ئازابىغىمۇ گىرىپتار قىلما.

2- كۆرسەلەر گەر خانۇ شاھلەر بەلكى سۇلتانى زەمان،
قىلغۇدەكدۇر خىزمەتىڭنى، ئەي پەرىۋەش، جان بىلە.
ئەي پەرىدەك گۈزەل، ئەگەر سېنى خان - شاھلار، ھەتتا زامانىنىڭ سۇلتانى كۆرسىمۇ، « جان » دەپ خىزمىتىڭنى قىلغۇدەك.

3ـ كۆرمەدىم لەئلى لەبىڭنى يا تىشىڭدەك گەۋھەرى،
قانچە ئاختاردىم جەھاننى بەھر ئىلەيۇ كان بىلە.

جاھاننىڭ دېڭىزلىرىنى ئاختۇردۇم، كانلىرىنى قازدىم، ئەمما، لېۋىڭدەك ياقۇتنى، چىشىڭدەك گۆھەرنى ئۇچراتمىدىم.

4ـ بىرگىنە كۆرمەي يۈزۈڭنى دەھر ئارادا تويغۇنچە،
كەتكۇدەكمەن ئاقىبەت بۇ ئاررزۇ ئەرمان بىلە.

بۇ دۇنيادا چىرايىڭنى بىر قېتىممۇ قانغىچە كۆرەلمەي، ئاقىۋەتتە شۇ ئاررزۇ ـ ئارمان بىلەن ئالەمدىن كەتكۇدەكمەن.

5ـ ئول گۇلى جەننەت فىراقىدا، قەلەندەر، سۇبھۇ شام
ئۆتكۇدەكمەن بۇلبۇل ئوخشا نالەيۇ ئەفغان بىلە.
ـ قەلەندەر.

مەن قەلەندەر، ئۇ جەننەت گۇلىنىڭ پىراقىدا، بۇلبۇلغا ئوخشاش ئەتىگەندىن كەچكىچە ناله ـ پىغان چېكىپلا ئۆتكۇدەكمەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -    - - v -    - - v -    - - v -

**جۇلا**

1ـ قىرىق گۇن بولدى، ئەي يارىم، ۋەسلىڭدىن جۇدادۇرمەن،
ۋەسلىڭدىن جۇدا بولغاچ غەمگە مۇبتەلادۇرمەن.

ئى يارىم، ۋىسالىڭدىن جۇدا بولغىلى قىرىق كۈن بولدى، سېنى كۆرەلمىگەچ غەم ـ قايغۇغا گىرىپتار بولدۇم.

2ـ زۇھرانىڭ فىراقىدا دەر ـ بەدەر گەدا دۇرمەن،
كۇل بولدى مەنىڭ جىسمىم، بىر يولى ئەدادۇرمەن.

زۇھرانىڭ جۇدالىقى دەردىدە، ئىشىكمۇ ئىشىك تىلەمچىلىك قىلىپ يۈرىمەن؛ ۋۇجۇدۇم كۆيۈپ كۇل بولدى، بىر يولىلا تۈگىشىپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

3ـ ئاي يۈزۈڭنى بىر كۆرسەم، باشلارىڭدىن ئۆرگۈلسەم،
ئۆلسەم ئەرمانىم يوقتۇر، ئاياغىڭدا جان بەرسەم.

ئاي يۈزۈڭنى بىر كۆرسەم، ئەتراپىڭدا پەرۋانە بولسام؛ ئايىغىڭدا جان بەرسەم، ھېچ ئارمىنىم يوق.

4 ـ بۇ تاغلار ئەگىز تاغلار، ئاشىق يولىنى باغلار،
بوش قالدى چاھار باغلار، تاھىر ئۆلسە كىم يىغلار.
بۇ ئېگىز تاغلار ئاشىقنىڭ يولىنى توسىدۇ؛ تۆت پەسىللىك باغلار بوش قالدى، تاھىر ئۆلۈپ كەتسە كىم يىغلار؟

5 ـ بۇ تاغلار ئەگىز تاغلار، مەئشۇق يولىنى باغلار،
بوش قالسا چاھار باغلار، تاھىرغا زۆھرا يىغلار.
ـ « تاھىر ـ زۆھرا » داستانىدىن.
بۇ ئېگىز تاغلار مەشۇقىنىڭ يولىنى توسىدۇ؛ تۆت پەسىللىك باغلار بوش قالسا، تاھىرغا زۆھرا يىغلايدۇ.

سەنەم

1 ـ جانىمدا ئەلىف يەڭلىغ ئول سەرۋى مەكان ئەتمىش،
جىم نۇقتەسىدەك داغىن جانىمدا نىھان ئەتمىش.
ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزەل جېنىمنىڭ ئىچىگە ئېلىپتەك ماكانلاشتى؛ قايغۇ ـ ئەلەملىرىنى جېنىمغا «ج» ھەرپىنىڭ چېكىتىگە ئوخشاش يوشۇردى.

2 ـ جانىمنى ھەدەف ئەيلەپ، كىرپىكلەرى سەف ئەيلەپ،
غەمزە ئوقىن ئاتماقغا قاشىنى كەمان ئەتمىش.
كىرپىكلىرىنى سەپكە تۇرغۇزۇپ، جېنىمنى نىشانغا ئېلىپ، غەمزە ئوقىنى ئېتىش ئۈچۈن قېشىنى يا ( كامان ) قىلدى.

3 ـ مەن بىدىلىي ھەيرانغا ھەم كۆزلەرى گىريانغا،
چىرماشماق ئۈچۈن جانغا زۈلفىنى يىلان ئەتمىش.
نېمە قىلىشنى بىلەلمەي، ياش تۆكۈۋاتقان مەن بىچارىنىڭ جېنىغا چىرمىشىش ئۈچۈن، چېچىنى يىلان قىلدى.

4 ـ ئول دىلبەرى مەھۋەشكە غەمزە بىلە دىلكەشكە،
چېھرەم ئۈزە قان ياشىم ھالىمنى بەيان ئەتمىش.
يۈزۈمدىكى قانلىق يېشىم ئۇ ئاي يۈزلۈك گۈزەل دىلكەشكە ئەھۋالىمنى بايان قىلدى.

5 ـ يارىم ماڭا سۆز قاتىپ، غەمزە بىلە قاش ئاتىپ،
ئىشق ئوتىدا سارغارتىپ، چېھرەمنى سامان ئەتمىش.
يارىم ماڭا گەپ ئېتىپ، غەمزە بىلەن قاش ئېتىپ كۆيدۈرۈۋالدى، ئىشق ئوتىدا چىرايىمنى ساماندەك سارغايتتى.

6ـ ئىشقىڭدا كەتەر باشىم، لەئلىڭ غەمى يولداشىم،
ئول شوخى قاراقاشىم مەندىن نە گۇمان ئەتمىش.
ئىشقىڭدا بېشىم كېتىدۇ، لېۋىڭنىڭ غېمى ماڭا ھەمراھ بولۇپ ئۆتىدۇ؛ ئەي شوخ قاراقاش گۈزىلىم، مەندىن نېمانچە گۇمانلىنىدىغانسەن؟

7ـ ئىشق ئوتىدا داغلايدۇر، زۇلفى بىلە باغلايدۇر،
ئۆلتۈرگەلى چاغلايدۇر، بۇ قۇل نە زىيان ئەتمىش.
ئۇ ئىشق ئوتىدا يۈرىكىمنى داغلايدۇ؛ چاچلىرى بىلەن باغلاپ، مېنى ئۆلتۈرمەكچى بولىۋاتىدۇ؛ مەندەك بىر قۇلدىن ئۇنىڭغا زادى نېمە زىيان يەتكەندۇ؟

8ـ دىلخەستە ۋەفائىينى ئول كۆزلەرى مەستانە،
باغرىنى كەباب ئەيلەپ، كۆڭلىن تولا قان ئەتمىش.
ـ ۋەفائىي.
ئۇ خۇمار كۆزلۈك يار، باغرى ئېزىلگەن ۋەفائىينىڭ جىگىرىنى كاۋاپ قىلىپ، يۈرىكىنى لىق قان قىلىۋەتتى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى ئەخرەب
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن
ـ ـ ـ v v ـ ـ    ـ ـ ـ v v ـ ـ

**چوڭ سەلىقە**

1ـ كۆرسەت جەمالىڭ مەستانەلەرگە،
ئىشقىڭدا كۆيگەن پەرۋانەلەرگە.
ئىشق ئوتۇڭدا پەرۋانىدەك كۆيگەن مەندەك مەستانىگە جامالىڭنى كۆرسەت.

2ـ يوق ماڭا تاقەت قىلسام قەنائەت،
غەمزە قىلۇرسەن بىگانەلەرگە.
ياتلارغا غەمزە قىلساڭ، مەندە ئۇنىڭغا قانائەت قىلىپ تۇرغىدەك تاقەت يوق.

3ـ مەندىن دۇئايى سەندىن ئىجابەت،
جانىم تەسەددۇق جانانەلەرگە.
تىلەك مەندىن، يەتكۈزمەك سەندىن؛ جانانغا جېنىم تەسەددۇق.

4- ئەي زۇلمى قاتىغ، رەھم ئەيلەمەيسەن،
قىلغىل نەزارە بىيچارەلەرگە.
ئەي زۇلمى قاتتىق يار، مەن بىچارىگە رەھىم قىلمىساڭمۇ، نەزەر سېلىپ قويغىن.

5- پەردەنى ئاچغىل ئايدەك يۈزۈڭدىن،
كۆرسەت جەمالىڭ دىيۋانەلەرگە.
ئايدەك يۈزۈڭدىن چۈمپەردىنى ئېچىپ، مەن مەجنۇنغا جامالىڭنى كۆرسەت.

6- مەشرەب غەرىبىڭ، بەندەم دەگەيسەن،
باشىنى قويدى ئاستانەلەرگە.
- مەشرەب.
غېرىب مەشرىبىڭ بوسۇغاڭغا بېشىنى قويدى، ئۇنى « قۇلۇم » دېگەيسەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
- - v - - - - v - -

## كىچىك سەلىقە

### بىرىنچى ئاھاڭ

1- سەنى لەيلىئى رەئنادەك ئەجايىب دىلرەبا دەرلەر،
مەنى مەجنۇنى ھەيراندەك كويۇڭدا بىر گەدا دەرلەر.
سېنى دىلنى مەپتۇن قىلغۇچى لەيلىدەك ئاجايىپ بىر دىلرەبا دېيىشىدۇ: مېنى تىڭىرقاپ قالغان مەجنۇندەك كوچاڭدا يۈرگەن بىر تىلەمچى دېيىشىدۇ.

2- ئەجەبدۇر، ئەي شاھى خۇبان، كەچە - گۈندۈز ئىشىكىڭدە،
ھەمىشە مەن نەۋا قىلسام: « داغى سەن بىنەۋا » دەرلەر.
ئەي گۈزەللەر شاھى، مەن ئىشىكىڭدە كېچە - كۈندۈز نالە - ناۋا قىلىۋاتسام، ئەجەبا، كىشىلەر مېنى « سەن تېخى نالە - ناۋا قىلمىدىڭ» دېيىشىدۇ - يا؟

3- باقىبان ئەل سارى، جانا، يۈزۈڭدىن بىر نىقاب ئالساڭ،
رۇخۇڭنى چۈن مەھى ئەنۋەر، تەجەللىئى خۇدا دەرلەر.
ئەي جان، ئەلگە يۈزلىنىپ تۇرۇپ، يۈزۈڭدىن چۈمپەردەڭنى بىر ئاچساڭ، رۇخسارىڭنى «بەجايىكى نۇرلۇق ئاي، ئاللاھ مەرھەمىتىنىڭ جىلۋىسى» دېيىشىدۇ.

4- تەبەسسۇم ئەيلەبان ناگاھ نەزەر قىلساڭ گورىستانغا،
قوپۇپ گوردىن بارى مۇردە ھەمە « ۋا ھەسرەتا! » دەرلەر.
گۆرىستانغا قاراپ شۇنداققىنا بىر تەبەسسۇم قىلىپ قويىدىغان بولساڭ، بارلىق مۇردىلار گۆرلىرىدىن قوپۇپ، « ۋاي ئېسىت، ئەجەپ گۈزەلكىن - ھە! » دەپ قېلىشىدۇ.

5- كۆرۈبان بەئزى ئاشىقلاركى ھەلقە - ھەلقە زۇلفۇڭنى،
ئەزەلدىن بىزگە سالغان بۇ ھەمە زەنجىرى پا دەرلەر.
ئاشىقلار ھالقا - ھالقا بولۇپ تۇرىدىغان بۇدرە چېچىڭنى كۆرگىنىدە، « بۇنىڭ ھەممىسى ئەزەلدىن پېشانىمىزغا پۈتۈلۈپ، پۇتىمىزغا سېلىنغان كىشەن » دېيىشىدۇ.

6- يۈرۈپ سوردۇم تەبىبلەردىن :« نەدۇر بۇ دەردىمە دەرمان؟»
تەبىب ئايتۇركى: « ئەي نادان، بۇ دەردى بىدەۋا » دەرلەر.
تېۋىپلارنى ئىزدەپ، ئۇلاردىن: « بۇ دەردىمنىڭ داۋاسى نېمە؟ » دەپ سورىسام، بىر تېۋىپ: « ئەي نادان، بۇ داۋاسىز دەرد دېيىلىدۇ » دېدى.

7- ئىتىگىنىڭ خاكى پايىغا زەلىلى يۈزىنى سۈردى،
نىدا كەلدىكى قەسرىگىدىن: « كۆزۈڭ سۈر، تۇتىيا دەرلەر ».
- زەلىلىي.
زەلىلىي ئىتىگىنىڭ پۇتىدىكى توپىنى يۈزىگە سۈرگەنىدى، قەسرىگىدىن: « كۆزۈڭگە سۈرگىن، ئۇنى ‹تۇتىيا› دەيدۇ » دېگەن سادا كەلدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
- - - v  - - - v  - - - v  - - - v

ئىككىنچى ئاھاڭ

1- ئەي رەفىق سەن ساقلاغىل كۆڭلۈڭدە بىر ئەسرارى بار،
ياردىن قىلغىل ھەزەر، يانىدا بىر ئەغيارى بار.
ئەي دوست، كۆڭلۈڭدىكى سىرىڭنى چىڭ ساقلا، ھەتتا يارىڭدىنمۇ ھەزەر قىل، ئەگەر ئۇنىڭ يېنىدا بىرەر بىگانە بولۇپ قالسا.

2- دەمەگىل دەپ سەن ئاڭا سىررىڭنى قىلساڭ ئاشكار،
ئول ھەم ئايتۇر دەمە دەپ، ئانىڭمۇ ھەم بىر يارى بار.
يارىڭغا: « باشقىلارغا دېمە » دەپ، سىرىڭنى ئېيتساڭ، ئۇنىڭمۇ بىر دوستى بولۇپ قالسا، «دېمە»

دەپ، ئېيتىپ قويىدۇ.

3 ـ گۇندۇز قىلساڭ سۆخەن، بول ھەر تەرەفدىن باخەبەر،
كەچەلەر ئاھىستە بول، يانىڭدا بىر بىدارىي بار.

كۈندۈزى گەپ قىلساڭ، دەسلەپ ئەتراپقا باق : كېچىدە گەپ قىلساڭ، ئېغىزنى قۇلاققا ياق : ئەگەر يېنىڭدا بىرەر ئويغاق بولۇپ قالسا.

4 ـ خەندە قىلغان بىرلە ھەر كىم سەن ئاڭا بولما فىرىب،
گۈل ئاچىلغان بىرلە ئانىڭ يانىدا بىر خارى بار.

بىراۋ ساڭا قاراپ كۈلۈپلا قويسا، ئۇنىڭغا ئالدىنىپ قالما؛ ھەزەر قىلكى ئېچىلغان گۈلنىڭ يېنىدا تىكىنى بولىدۇ .

5 ـ گۈل ئۈچۈن بۇلبۇل ھەممىشە جانىنى ئيسار ئەتەر،
ئاقىبەت بۇلبۇلنىڭ ھەم بىر خاردىن ئازارى بار.

بۇلبۇل گۈل ئۈچۈن دائىم جېنىنى پىدا قىلىسىمۇ، ئاقىۋەتتە بۇلبۇلغىمۇ بىرەر تىكەندىن ئازار يەتمەي قالمايدۇ.

6 ـ دانىشىڭغا بولما مەغرۇر، ئەي فۇلان ئىبنى فۇلان،
بۇ جەھان سەھنىنىدە سەندەك يۈز تۈمەن ھۇشيارىي بار.

ئەي پالانىنىڭ ئوغلى پالانى، بىلىمىڭ ۋە ئەقلىڭگە مەغرۇرلانما، بۇ جاھانىنىڭ سەھنىسىدە سەندەك يۈز تۈمەن ئەقىللىق بار.

7 ـ سەن كۆڭۈلدىن ھەر زەمان باتىل خەيالىڭنى چىقار،
خەيرىييەت ئەندىشە قىلغىل، ساھىبى ئەسرارى بار.

كۆڭلۈڭنى بۇزۇق خىياللاردىن ھەممىشە تازىلاپ تۇرغىن، ياخشىلىق قىلىشنى ، پۈتكۈل سىر ـ ئەسرارلارنىڭ ساھىبى بارلىقىنى ئويلا.

## كىچىك سەلىقە چۈشۈرگىسى

8 ـ ئەي زۇمۇررەد، بىر خۇدادىن ئۆزگەنى تۇتما ئۇمىد،
ھەقدىن ئۆزگە قايدا بارساڭ بىر بۇزۇق دىيۋارى بار.
ـ زۇمۇررەد.

ئەي زۇمۇررەد، بىر ئاللاھتىن باشقا ھېچكىمدىن ئۈمىد كۈتمە، ھەقتەئالادىن باشقا نەگىلا بارساڭ، بىر ۋەيرانىلىقتۇر.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v -   - - v -   - - v -   - - v -

## پېشرەۋ

1- ئەي گۈلۈم، ئەي سۈنبۈلۈم، ئەي سەۋسەنىم، ئەي ئەنبەرىم،
ئەي مەنىم نۇقلىم يەنە ھەببىم، نەباتۇ شەكەرىم.
ئەي مېنىڭ گۈلۈم، سۇمبۇلۇم سەۋسىنىم، ئەي مېنىڭ ئىپار - ئەنبىرىم، مېغىزىم، ناۋات - شېكىرىم.

2- ئەي تەبىبىم، ئەي ھەبىبىم، ئەي جانىم، ئەي ھەمدەمىم،
ئەي رەفىيقىم، ئەي شەفىيقىم، ئەي بەگىم، ئەي دىلبەرىم.
ئەي تېۋىپىم، دوستۇم، جېنىم، ھەمدىمىم، يارىم، شەپقەتچىم، بېگىم، دىلبىرىم.

3- ئەي بەھارىم، ئەي نىگارىم، ئەي شىكارىم، شاھىدىم،
ئەي ھەرىيفىم، ئەي زەرىيفىم، ئەي شەرىيفىم، سەرۋەرىم.
ئەي باھارىم، نىگارىم، شىكارىم، گۇۋاھچىم، شېرىكىم، ئەقىللىقىم - زېرىكىم، شەرىپىم، يولباشچىم.

4- ئەي گۈلىستانىم، گۈلۈم، سەرۋى گۈلئەندامىم مەنىم
ساغەرىم، شەمئى شەبىستانىم، مەلائىك مەنزەرىم.
ئەي گۈلىستانىم، مېنىڭ سەرۋى قامەتلىك گۈزىلىم، شارابىم، تۈندىكى چىراغىم، پەرىشتە سۈپەتلىكىم.

5- ئەي رەياھىن، راھىمۇ روھى رەۋانىم لۇتف ئىلە،
سەرفەرازىم، سەركەشىم، شوخۇ سەئادەت ئەختەرىم.
ئەي رەيھىنىم، يولۇم، روھلۇق جېنىم، مەرھەمەتلىكىم، ئۇلۇغۋارىم، غۇرۇرۇم، شوخ يارىم، بەخت يۇلتۇزۇم.

6- ئەي مەنىم خۇرشىدۇ ماھىم، ئەي چىراغىم، فايىزىم،
شوخى چەشم ئەلتافى شاھىم، ئەي مۇبارەك پەيكەرىم.
ئەي مېنىڭ قۇياشىم، ئېيىم، چىرىغىم، پەيزىم، كۆزلىرى شوخ، مەرھەمەتلىك شاھىم، ئەي مۇبارەك گۈزىلىم.

## پېشرەۋ چۇشۇرگىسى

7 ـ ئىشقىڭ ئالدى ئەقلۇھۇشۇم، كۆڭلۈمى يەغمالادى،
سۆيلە ئاخىر، ئەي نەسىمى، جانۇ دىلدىن بىھتەرىم.
ـ نەسىمىي.
ئەي جان ـ دىلدىنمۇ ئەزىز سۆيگىنىم، ئىشقىڭ نەسىمىينىڭ ئەقىل ـ ھۇشىنى يوقىتىپ، كۆڭلىنى تالان ـ تاراج قىلدى، سۆزلىسەڭچۇ، ئاخىر .

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ

تەئكىد

1 ـ سەنەمنى دەردىنى دەفتەر قىلىپ خەتكە بىتىپ بولماس،
ئانى ئەسرارىنى بىفەھىملەرگە شەرھ ئەتىپ بولماس.
سەنەمنىڭ دەردىنى يېزىپ تۈگەتكىلى بولمايدۇ؛ ئۇنىڭ سىرلىرىنى نادانلارغا چۈشەندۈرۈپ بولغىلى بولمايدۇ.

2 ـ جۇدالىق خەنجەرى بىرلە يۈرەكىم چاك ـ چاك بولدى،
يۈرەك زەخمىن ئاچىپ بىدەردلەرغە كۆرسەتىپ بولماس.
جۇدالىق خەنجىرى يۈرىكىمنى تىلىم ـ تىلىم قىلىۋەتتى؛ يۈرەكتىكى بۇ جاراھەتلەرنى دەردسىزلەرگە كۆرسەتكىلى بولمايدۇ.

3 ـ فەلەكنى ئەخترىن قىلسا بولۇر دەرلەر ھىسابىنى،
يۈرەكىم زەخمىنى ھەرگىز ھىسابىنى بىلىپ بولماس.
« كۆكتىكى يۇلتۇزلارنىڭ ھېسابىنى بىلىش مۇمكىن » دېيىشىدۇ، لېكىن يۈرىكىمدىكى يارا ـ جاراھەتلەرنىڭ سانىنى ھېسابلىغىلى بولمايدۇ.

4 ـ ئەلەم تارتىپ، يۈرەك كۆيمەي، قارا كۆزدىن تۆكۈلمەس ياش،
قازاننى ئاستىغا ئوت ياقماغۇنچە قايناتىپ بولماس.
قازاننىڭ ئاستىغا ئوت ياقمىغىچە قاينىمىغاندەك، دەرد ـ ئەلەم تارتىپ يۈرەك ئۆرتەنمىگىچە، قارا كۆزدىن ياش تۆكۈلمەيدۇ.

5 ـ ھەۋەيدا، ھەر ئىشكىم بىمۇشەققەت بولماغاي ھاسىل،
مۇشەققەت تارتماغۇنچە يار ۋەسلىغە يەتىپ بولماس.

- ھۇۋەيدا.

ئەي ھۇۋەيدا، ھەرقانداق ئىش جاپا - مۇشەققەتسىز ۋۇجۇدقا چىقمىغىنىدەك، مۇشەققەت تارتمىغىچە يار ۋەسلىگە يەتكىلى بولمايدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - - v - - - v - - - v - - -

## داستان

### بىرىنچى داستان

1 - كەل غەرىبجان، سەير ئەتەلى بىزلەر بۇ باغدا،
گۇللار كۆرسۇن بۇلبۇللارنىڭ تەماشاسىنى.
سەنىڭ ئۈچۈن ئەزىز جانىم بولسۇن سەدەقە،
كۆرگىل، سەنەم شەيدانىڭ تەماشاسىنى.

كەل غەرىبجان، بىز بۇ باغدا سەيلە قىلايلى، گۇللەر بۇلبۇللارنىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن؛ سېنىڭ ئۈچۈن ئەزىز جېنىم سەدەقە بولسۇن، شەيدا ئاشىق سەنەمنىڭ تاماشاسىنى كۆرگىن.

2 - ئول خۇدايىم ياراتتى جەننەتۇر رىزۋان،
بۇ دۇنيادا نېئمەتلەر بەردى مىڭ ئەلۋان،
لەيلى ئۈچۈن نەچە يىل يۈردى سەرگەردان،
مەجنۇن كۆرسۇن لەيلانىڭ تەماشاسىنى.

ئۇ ئاللاھ ھۆرلەر جەننىتىنى ياراتتى، بۇ دۇنيادا ئىنسانلارغا مىڭ تۈرلۈك نېمەت بەردى؛ لەيلى ئۈچۈن نەچچە يىل سەرگەردان بولغان مەجنۇن ئەمدى لەيلىنىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن.

3 - ئىشق ئوتى ئاشىقلارنى ئەيلەدى بەرباد،
ئاشىق - مەئشۇق ئوت ئىچرە قىلدى مىڭ فەرياد،
بىسىتۇن تاغلارىنى قازدى ئول فەرھاد،
شىرىن كۆرسۇن فەرھادنىڭ تەماشاسىنى.

ئىشق ئوتى ئاشىقلارنى بەربات قىلدى، ئاشىق - مەشۇقلار ئىشق ئوت ئىچىدە مىڭ پەرياد قىلدى؛ ئۇ فەرھاد بىستۇن تاغلىرىنى قازغان ئىدى، ئەمدى شىرىن فەرھادنىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن.

4 - ئول خۇدايىم ھەر كىمگە سالدى بىر سەۋدا،
مۇھەببەتنىڭ بازارىدا تۇمەنىڭ غەۋغا،
ئون ئىكى يىل ئاقتىلار دەريادا ئۈزرا،

ۋامىق كۆرسۇن ئۆزرانىڭ تەماشاسىنى.

ئۇ خۇدايىم ھەر كىمنىڭ بېشىغا بىر سەۋدا سالدى، ئىشق - مۇھەببەتنىڭ بازىرىدا تۇمەنمىڭ غوۋغا بار: ئۆزرا دەريادا ئون ئىككى يىل ئاققانىدى، ئەمدى ۋامىق ئۆزرانىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن.

5 - غەرىب - سەنەم قوشۇلدىلار باغدا جەمئ بولۇپ،
يۈرەكلەرى پارە - پارە، كۆزى نەم بولۇپ،
ئىككى ئاشىق بىر - بىرىگە يار ھەمدەم بولۇپ،
تاھىر كۆرسۇن زۆھرانىڭ تەماشاسىنى.
- « غەرىب - سەنەم » داستانىدىن.

غەرىب - سەنەم باغدا جەم بولۇپ بىر - بىرىگە قوشۇلدى، يۈرەكلىرى پارە - پارە، كۆزلىرى نەملەشكەن بۇ ئىككى ئاشىق بىر - بىرىگە يار ھەمدەم بولۇشتى. ئەمدى تاھىر زۆھرانىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن.

## ئىككىنچى داستان

1 - ئەي كۆڭۈل، يارنىڭ ۋەفاسى قالدىمۇ؟
قىلماغان جانغا جەفاسى قالدىمۇ؟
ئەي كۆڭۈل، يارنىڭ ۋاپاسى، جانغا سالمىغان جاپاسى يەنە قالدىمۇ؟

2 - ئاتماغان سىينەمگە ئول پەيۋەستە قاش،
مىژگان ئوقى - قاشى ياسى قالدىمۇ؟
ئۇ قوشۇلما قاشنىڭ يۈرىكىمگە ئاتمىغان كىرپىك ئوقى، قېشىنىڭ ياسى قالدىمۇ؟

3 - پارە بولغان كۆكسۇمە پەيكانىدىن،
قىلماغان يارنىڭ دەۋاسى قالدىمۇ؟
پارە - پارە بولغان يۈرىكىمگە يارنىڭ كىرپىك ئوقى بىلەن قىلمىغان داۋاسى قالدىمۇ؟

4 - ئۆرتەنىپ ھەجرىدە كۆل بولماق بىلە،
جانۇ كۆڭلۈمنىڭ سەفاسى قالدىمۇ؟
يارنىڭ جۇدالىقىدا ئۆرتىنىپ، كۆيۈپ كۆل بولغان جان - دىلىمنىڭ ساپاسى قالدىمۇ؟

5 - جان فىدا قىلدىڭ دەر ئەردىڭ، ئەي كۆڭۈل،
بولماغان جانان فىداسى قالدىمۇ؟

ئەي كۆڭۈل، « جېنىڭنى پىدا قىلىۋەتتىڭ » دەيتتىڭ، ئۇنىڭدىن باشقا زادى جانانغا پىدا قىلمىغان نەرسەمۇ قالدىمۇ؟

6ـ يار كويىدا قەلەندەر بولغالى
مەندىن ئۆزگە بىنەۋاسى قالدىمۇ؟
يارنىڭ كوچىسىدا قەلەندەر بولۇشقا مەندىن باشقا يوقسۇلى قالدىمۇ؟

7ـ يار ھەجرىدە نىيازىي ئۆرتەنىپ،
تارتماغان جەبرۇ جەفاسى قالدىمۇ؟
يارنىڭ جۇدالىقىدا ئۆرتەنگەن نىيازىينىڭ تارتمىغان جەبىر ـ جاپاسى يەنە قالدىمۇ؟

*　　*　　*　　*

8ـ ئەي كۆڭۈل، يارنىڭ ۋەفاسى قالدىمۇ؟
قىلماغان جانغا جەفاسى قالدىمۇ؟
ـ نىيازىي.
ئەي كۆڭۈل، يارنىڭ ۋاپاسى، جانغا سالمىغان جاپاسى قالدىمۇ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەددەسى مەھزۇف
فائىلاتۇن　فائىلاتۇن　فائىلۇن
ـ v ـ　ـ ـ v ـ　ـ ـ v ـ

ئۈچىنچى داستان

1ـ ئۈستى قارلىق ئاپئاق تاغلار،
ئەھۋالىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟
دۈشمەنلەرگە بەندە بولۇپ،
قالغانىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟
ئۈستى ئاپئاق قار بىلەن پۈركەنگەن تاغلار، ئەھۋالىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟ دۈشمەنلەرگە قۇل بولۇپ قالغانلىقىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

2ـ نەزەر ئەيلەڭ كۆز ياشىمغا،
ھېچكىم كەلمەيدۇر قاشىمغا،
قامچى ياغىپ بۇ باشىمغا،
تۇرغانىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟
كۆز يېشىمغا نەزەر سېلىڭ، ھېچكىم قېشىمغا كەلمەيدۇ: بېشىمغا قامچا يېغىپ تۇرغانلىقىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

3ـ قىرق يىگىتىم بارچە قالىپ،

ئۆزۈمنى مەن غەمگە سالىپ،
ئەھمەد بەگنى بىللە ئالىپ،
كەلگەنىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

قىرىق يىگىتىمنىڭ ھەممىسىنى قالدۇرۇپ، ئۆزۈمنى غەم - ئەندىشىگە سېلىپ، ئەھمەد بەگنى بىللە ئېلىپ كەلگەنلىكىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

4- بەندە بولدۇم، شۇل ئىرادە،
قالدىم تۇمەن مىڭ بەلادە،
دۈشمەن ئاتلىق، مەن فىيادە،
يۈرگەنىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

ئاللاھ ئىرادىسى بىلەن قۇل بولۇپ قالدىم، تۈمەنمىڭ بالا - قازاغا يولۇقتۇم: دۈشمەن ئاتلىق، مەن پىيادە كېتىۋاتقىنىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

5- يۈسۈف بەگ دەر: سىينەم داغلاپ،
ئەرمانىم كۆپ، مۇندا يىغلاپ،
ئات ئالدىدا قولۇم باغلاپ،
ماڭغانىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

- «يۈسۈف ۋە ئەھمەد» داستانىدىن.

يۈسۈپ بەگ ئېيتىدۇكى: «يۈرىكىم كاۋاپتەك داغلانماقتا، ئارزۇيۇم كۆپ، ئەمما مەن بۇ يەردە يىغلاپلا يۈرىمەن: ئاتلىق دۈشمەننىڭ ئالدىدا، قولۇم باغلاقلىق كېتىۋاتقىنىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟»

## تۆرتىنچى داستان

1- فەلەك ئاشۇبىدىن كىم مەن كەبى زارۇ نىزار ئولغاي،
جەھان زۇلمى، ئۇلۇس بىدادىدىن بىئىئتىبار ئولغاي.

پەلەكنىڭ غوۋغاسىدىن، جاھاننىڭ زۇلمىدىن، كىشلەرنىڭ ئادالەتسىزلىكىدىن كىممۇ مەندەك خار - زار بولسۇن؟

2- زىھى ئازادەئىيمەن ئىشق ئارا مەجنۇن ئەمەس ھەمراھ،
نە مەندە خانۇمانۇ نە ماڭا يارۇ دىيار ئولغاي.

نېمە دېگەن ئازاد ئادەممەنكى، ئاشىقلىقتا مەجنۇنمۇ ماڭا تەڭلىشەلمەيدۇ، مەندە نە ئۆي - جاي، نە يار، ياكى دىيار بولسۇن؟

3- جەھان ئەھلىدىن ئەتمەك مۇددەئا مېھرۇ ۋەفا رەسمىن،
دەمەكتۇر مېھرى زەھرىدىن ھەياتىم ئۇستۇۋار ئولغاي.

جاھان ئەھلىدىن مېھىر - ۋاپا كۈتۈش، «ھاياتىم مۇھەببەت زەھىرى بىلەن مۇستەھكەملەنسۇن» دېگەنلىكتۇر.

4 ـ فەنا دەشتى سارى تۇشمىش سەبۇرىي، دوستلار زىنھار،
دەمەڭكىم ئىختىيار ئەتمىش، ئاڭا نە ئىختىيار ئولغاي.
ـ سەبورىي.
دوستلار، سەبۇرىينى ھەرگىزمۇ زاھىدلىق چۆلىگە قاراپ مېڭىشنى ئۆزى خاھلاپتۇ، دەپ قالماڭلار، ئۇنىڭدا نەدە ئىختىيارلىق بولسۇنكى!

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - - v - - - v - - - v - - -

مەشرەب

بىرىنچى مەشرەب

بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ سەنسىز دەمى ئەي شوخى جەھان، كۆزلەرى جادۇ،
ھەر ئاھىم ئەرۇر چەرخى بەيابانىدا ئاھۇ.
ئەي جاھاننىڭ شوخى، جادۇ كۆزلۈكۈم، سەنسىز تارتقان ھەر بىر ئاھىم پەلەك باياۋانىدىكى كېيىككە ئوخشايدۇ.

2 ـ مەن سەرۋى قەدد ئارزۇسىنى ئەيلەپ چەكەدۇرمەن،
قۇمرى نە ئۈچۈن چەككۇسى سەرۋ ئۈستىدە گۇگۇ.
مەنغۇ سەرۋى قامەتكە ئىېرىشىش ئارزۇسىدا نالە ـ پەرياد چېكىمۋاتىمەن، پاختەك ئۆزى سەرۋى دەرىخىنىڭ ئۈستىدە ئولتۇرۇپمۇ، يەنە نېمە ئۈچۈن « گۇگۇ ـ گۇ » دەپ يىغان چېكىمدىغاندۇ؟

3 ـ دانالار ئىلە ئۆتكەرۇ ئۇمرۇڭنى خۇش ئۆتكەر،
قىلغۇسى دىماغىڭنى مۇئەتتەر گۇلى خۇشبۇ.
دانالار بىلەن ئۆتىدىغان ئۆمرۈڭنى خوشال ئۆتكۈزگىنىكى، خۇشبۇي گۈلنىڭ ھىدى دىمىقىڭنى خۇش بۇي قىلغۇسى.

4 ـ يۇزىنى ئاچىپ، قىلغۇسى يەلدايىنى گۇندۇز،
سۇنبۇل ساچار ئافاقغا ئاچسا خەمى گىيسۇ.
ئۇ گۈزەل يۈزىنى ئاچسا، يەلدا كېچىسىنى كۈندۈزگە ئايلاندۇرىدۇ؛ ئەگەر چېچىنىڭ توگۇچلىرىنى يەشسە، جاھاننى سۇمبۇل ھىدىغا پۈركىيدۇ.

5 ـ مەشھۇربي، جەفا بىر ـ بىرىگە سۇھبەتى ناجىنس،
دەۋزەخ ئىچىدە كۆيگۈسى خۇشخۇ ئىلە بەدخۇد.
ـ مەشھۇربي.
مەشھۇربي، نىجىسلار بىلەن ھەمسۆھبەت بولۇش خۇددى دوزاختا خۇشخۇي بىلەن بەدخۇي بىللە كۆيگەندەك بىر ـ بىرىگە جاپا سالغانلىقتۇر.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇجتەسسى مۇسەممەنى ئەخرەب مەكفۇفى مەھزۇف
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇ مەفائىيلۇ فەئۇلۇن
– – V V – – V V – – V V – –

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەي نۇرى دىلۇدىيدە، دىيدارىڭا مۇشتاقمەن،
ۋاي يارى پىسەندىيدە، دىيدارىڭا مۇشتاقمەن.
ئەي كۆڭلۈم ۋە كۆزۈمنىڭ نۇرى، دىدارىڭغا ئىنتىزارمەن، ئەي ئاززۇلۇق يار، دىدارىڭغا تەقەززامەن.

2 ـ ئەي ماھى پەرى پەيكەر، ۋاي ھۇرى مەلەك مەنزەر،
ئەي لەئلى لەبى شەكەر، دىيدارىڭا مۇشتاقمەن.
ئەي پەرى سۇرەتلىك ئاي يۈزلۈكۈم، ئەي مالائىكە سۈپەتلىكىم، ئەي لېۋى شېكەردىن شېرىن يار، دىدارىڭغا ئىنتىزارمەن.

3 ـ ئەي دىلبەرى دىلدارىم، سەنسەن ئەبەدىي جانىم،
ۋاي يارى ۋەفادارىم، دىيدارىڭا مۇشتاقمەن.
ئەي كۆڭلۈمنى تارتقۇچى دىلدارىم، سەن مېنىڭ مەڭگۈلۈك ھاياتىم؛ ۋاي، ۋاپادار يارىم، دىدارىڭغا ئىنتىزارمەن.

4 ـ ئەي دىلبەرى سىيمىن تەن، سەن جانۇ نەسىمىي تەن،
ئەي سەرۋى گۈلى گۈلشەن، دىيدارىڭا مۇشتاقمەن.
ـ نەسىمىي.
ئەي كۈمۈش تەنلىكىم، ئەي سەرۋى قامەتلىكىم، گۈلشەندىكى گۈلۈم، نەسىمىينىڭ تېنىگە جان بولغان دىلبىرىم، دىدارىڭغا ئىنتىزارمەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى ئەخرەب
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن
– – – V V – – – – – V V – –

## ئۈچىنچى ئاھاڭ

1 ـ كىمكى ئول گۈلچىھرەنى ئۆزىگە مىھمان ئەيلەدى،
ئۆزىنى ئىسكەندەرۇ جەمشىدى دەۋران ئەيلەدى.
كىمكى ئۇ گۈل چېھرىلىكنى ئۆزىگە مېھمان قىلالىسا، ئۆزىنى دەۋرنىڭ ئىسكەندەرى ۋە جەمشىدى دەپ بىلسە بولىدۇ.

2 ـ تا كەمەندى زۇلف ئىلە كۆڭلۈم قۇشىنى قىلدى سەيد ،
يۈرەكىمنى ئۆرتەدى، باغرىمنى بىريان ئەيلەدى.
ئۇ كۆڭلۈم قۇشىنى چېچىنىڭ تورىقىغا ئىلىندۇرۇپ مېنى ئوۋلىۋالغاندىن بېرى، يۈرىكىمنى ئۆرتەپ، باغرىمنى كاۋاپ قىلىۋەتتى.

3 ـ فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،
كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.
ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر پىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى.

4 ـ ئول خۇداۋەندىكى باردۇر خالىقى كەۋنۇ مەكان،
تىشلارىنى گەۋھەرۇ لەئلىنى مەرجان ئەيلەدى.
كائىناتنى ياراتقان ئاللاھ ئۇنىڭ چىشلىرىنى گۆھەردىن، لېۋىنى مارجاندىن قىلىپ يارىتىپتۇ.

5 ـ ئۆزىنى قىلدى جەھاندا تۇرفە بىر شۆھرەتنەما،
تا سەنىڭ ۋەسفىڭ قەلەندەر ئەلگە داستان ئەيلەدى.
ـ قەلەندەر.
قەلەندەر سېنى تەرىپلەپ ئەلگە داستان قىلىۋەتكەندىن بۇيان، دۇنيادىكى ئاجايىپ بىر شۆھرەتنەما (شۆھرەت كۆرسەتكۈچ ) بولۇپ قالدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ ۷ ـ ـ ـ ۷ ـ ـ ـ ۷ ـ ـ ـ ۷ ـ

## ئىككىنچى مەشرەب

### بىرىنچى ئاھاڭ

1- ۋۇجۇدۇم كاھىنى كۈل قىلدى تابى بەرقى رۇخسارى،
ساۋۇرسا دۇدى ئاھىمنى ھەۋايى شۇئلە دىيدارى.

ئۇنىڭ دىدارىنىڭ يالقۇنى ئاھىم تۇتۇنىنى ھاۋاغا سورىغان بولسا، رۇخسارىدىن چاقنىغان چاقماق ئوتى ۋۇجۇدۇم سامىنىنى كۈل قىلدى.

2- ئەگەر شەۋقۇم تەزەرۋى رەڭلەر كۆرگۈزسە تاڭ كۆرمە،
كى رەڭگىن جىلۋەلەر كۆرگۈزدىكىم تاۋۇس رەفتارى.

ئەگەر ئىشتىياقىمنىڭ قىرغاۋۇلى جىلۋە قىلسا ئەجەبلەنمە، چۈنكى توزمۇ ئۆزىنىڭ چىرايلىق يۈرۈشلىرى بىلەن جىلۋە قىلىدۇ - غۇ.

3- ئەگەر كۆزۈم مەنىڭ گۈل رەڭگى بولسا، ھەيرەتى يوقدۇر،
سالىپدۇر جىلۋە ئەكسىن گۈلئۇزارى، جامە گۈلنارى.

ئەگەر كۆزۈم گۈل رەڭدە كۆرۈنسە، ئۇنىڭغا ھەيران قېلىشنىڭ ھاجىتى يوق. چۈنكى كۆزۈمدە گۈلدەك جامالىنىڭ، گۈلرەڭلىك كىيىمىنىڭ ئەكسى جىلۋىلەنگەندۇر .

4- بار ئەسھابى نەزەر سۇرەتكە بولماسلار نەزەر بەندىكىم،
تاۋۇق باشىدا بار تاجى، چەبىن باشىدا دەستارى.

توخۇنىڭ بېشىدا تاجىسى ، چىۋىننىڭ بېشىدا سەللىسى بولىدۇ. لېكىن يىراقنى كۆرەر زاتلار شەكىلگە، تاشقى كۆرۈنۈشكىلا قاراپ ئىش كۆرمەيدۇ.

5- نەۋائىيدىن كەيىن مەشھۇرىي شىئرىنى ئوقۇماس كىم،
بۇ بازار ئىچرە باردۇر ھەر مەتائىغا خەرىدارى.
- مەشھۇرىي.

كىشىلەر نەۋائىينىڭكىدىن كېيىن مەشھۇرىي شېئىرلىرىنى ئوقۇماي قالارمۇ؟ بۇ بازاردا ھەر قانداق مالنىڭ ئۆزىگە لايىق خېرىدارى بار - دە.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - -   v - - -   v - - -   v - - -

### ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەرزىمنى ئايتاي، شاھىم ئىشىتكىل،
مىسكىن گەدامەن،دادىمغا يەتكىل.
شاھىم ئەرزىمنى ئاڭلا، مەندەك مىسكىن گادايىنىڭ دادىغە يەت.

2 ـ قىلساڭ يىراقراق مۇندا ئۆزۈڭدىن،
ۋەسلىڭ سارىغا ئاندا ياۋۇتكىل.
بۇرۇندا ئۆزۈڭدىن يىراقلاشتۇرغان بولساڭمۇ، ئەمدى ۋەسلىڭگە يېقىنلاشتۇر.

3 ـ سەندىن ئايىرغان دۇنيايى مەككار،
كۆڭلۈمنى ئاندىن ئەمدى ساۋۇتكىل.
مەككار دۇنيا مېنى سەندىن ئايرىۋەتكەنىدى، شۇڭا ئەمدى ئۇنىڭدىن كۆڭلۈمنى سوغۇتقىن.

4 ـ سەندىن بۆلەكنى ھەرگىز دەمەسمەن،
ۋەللاھۇ، بىللاھ سۆزۈمگە بىتكىل.
سەندىن ئۆزگىنى ھەرگىز سۆيمەيمەن، ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، سۆزۈمگە ئىشەنگىن!

5 ـ مىھمانىڭ ئولدى بۇ تۈن ھۇۋەيدا،
كۆڭلىنى ئاۋلاپ ياخشى كۆزەتكىل.
ـ ھۇۋەيدا.
بۇ كېچە ھۇۋەيدا سېنىڭ مېھمىنىڭ بولدى، ئۇنىڭ كۆڭلىنى ئوۋلاپ، ياخشى كۈتۈۋالغىن .

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئلۇن فەئۇلۇن فەئلۇن فەئۇلۇن
ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ

# ئۇششاق مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

ئۇششاق مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

ئۇششاق مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. ئۇششاق مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 202 مىسرا، « داستان » قىسمى تۆرت داستان 62 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 48 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 312 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 4- ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. ئۇششاق مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( تۆرت غەزەل )، ھۇۋەيدا ( ئىككى غەزەل )، مەشھۇرىي ( ئىككى غەزەل )، نەسىيمىي (ئىككى غەزەل)، قەلەندەر ( ئىككى غەزەل )، زەلىلىي ( بىر غەزەل )، مەشرەب (بىر غەزەل)، سەبۇرىي (بىر غەزەل)، ۋەفائىي (بىر غەزەل)، مىسكىين (بىر غەزەل)، ھافىز خارەزمىي (بىر غەزەل)، نىيازىي (بىر غەزەل) ۋە زۇمۇررەد (بىر غەزەل) بولۇپ، جەمئىي 13 شائىرنىڭ 20 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر 20 غەزەلنىڭ 4 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. نەۋائىيدىن قالسا، ھۇۋەيدا، مەشھۇرىي، نەسىيمىي ۋە شائىر قەلەندەر بولۇپ تۆرت كلاسسىكنىڭ ئىككىدىن غەزىلى ئورۇن ئالغان.

ئۈچىنچى. ئۇششاق مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمى جەمئىي تۆرت داستاندىن تەشكىل تاپقان بولۇپ، ئۇلارنىڭ ئىچىدە، بىرىنچى داستاننىڭ تېكىستى "كەل غەرىبجان سەير ئەتەلى بىزلەر بۇ باغدا، گۈللار كۆرسۈن بۇلبۇللارنىڭ تەماشاسىنى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان "غەرىب ۋە سەنەم" داستانىنىڭ بەش كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق پارچىسىدىن؛ ئىككىنچى داستاننىڭ تېكىستى شائىر نىيازىينىڭ "ئەي كۆڭۈل يارنىڭ ۋەفاسى قالدىمۇ، قىلماغان جانغا جەفاسى قالدىمۇ" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك بىر غەزىلىدىن؛ ئۈچىنچى داستاننىڭ تېكىستى "ئۈستى قارلىق ئاپئاق تاغلار ئەھۋالىمنى كۆردۈڭلارمۇ، دۈشمەنلەرگە بەندە بولۇپ قالغانىمنى كۆردۈڭلارمۇ" مىسرالىرى بىلەن باشلىنىدىغان "يۈسۈپ ۋە ئەھمەد" داستانىنىڭ جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن؛ تۆرتىنچى داستانىڭ تېكىستى بولسا، شائىر سەبۇرىينىڭ "فەلەك ئاشۇبىدىن كىم مەن كەبى زارۇ نىزار بولغاي" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىتلىك بىر غەزىلىدىن تەركىب تاپقان.

تۆرتىنچى. ئۇششاق مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەبتىن تەشكىل تاپقان بولۇپ، ئۇلارنىڭ تېكىستلىرى كلاسسىك شائىرلىرىمىزدىن مەشھۇرىي، نەسىيمىي، قەلەندەر ۋە ھۇۋەيدالارنىڭ يازما ئەدەبىياتقا خاس بولغان غەزەللىرىدىن تەركىب تاپقاندۇر. يەنى بىرىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى شائىر مەشھۇرىينىڭ "سەنسىز دەمى ئەي شوخى جەھان كۆزلەرى جادۇ، ھەر ئاھىم ئەرۇر چەرخى بەيابانىدا ئاھۇ" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلى

بىلەن شائىر نەسىمىينىڭ "ئەي نۇرى دىلۇ دىيدە دىدارىڭە مۇشتاقمەن" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىتلىك بىر غەزىلى ۋە شائىر قەلەندەرنىڭ "كىمكى ئول گۈلچىھرەنى ئۆزىگە مېھمان ئەيلەدى، ئۆزىنى ئىسكەندەرۇ جەمشىدى دەۋران ئەيلەدى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلى بولۇپ، جەمئىي ئۈچ شائىرنىڭ ئۈچ دانە گۈزەل غەزەللىرىدىن تەركىب تاپقان. ئىككىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى بولسا، شائىر مەشھۇرىينىڭ "ۋۇجۇدۇم كاھىنى كۆل قىلدى تابى بەرقى رۇخسار" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك بىر غەزىلى بىلەن شائىر ھۆۋەيدانىڭ "ئەرزىمنى ئايتاي شاھىم ئىشتىكىل، مىسكىن گەدامەن دەردىمغە يەتكىل" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك لەۋەن بىر غەزىلىدىن تەركىب تاپقان.

بەشىنچى. ئۇششاق مۇقامىنىڭ "جۇلا" بۆلىكى ئۇيغۇر ئەل ئىچى ئەدەبىياتىغا ئائىت بولغان مەشھۇر "تاھىر ۋە زۆھرا" داستانىنىڭ "قىرق گۈن بولدى ئى يارىم ۋەسلىڭدىن جۇدادۇرمەن، ۋەسلىڭدىن جۇدا بولغاچ غەمگە مۇبتىلادۇرمەن" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىت جەمئىي ئون مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان بولۇپ، بۇ مىسرالاردا، مەزكۇر داستانىنىڭ بېيىت قۇرۇلمىسى جەھەتتىكى ئۆزگىچىلىكى ئالاھىدە گەۋدىلىنىپ تۇرىدۇ.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

سەككىزىنچى مۇقام ئۇششاق مۇقامى تېكىستلىرىمۇ باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان. خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگىنىمىزدە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان خاسلىقلارنى كۆزدە تۇتىمىز. بۇ پاراگرافتا، كلاسسىكلىرىمىزدىن ھۆۋەيدا، قەلەندەر ۋە زەلىلىيلەرنىڭ غەزەللىرى ئۈستىدە نۇقتىلىق توختىلىمىز.

بىرىنچى. شائىر ھۆۋەيدانىڭ مەزكۇر ئۇششاق مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «تەئكىد» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « سەنەمنى دەردىنى دەفتەر قىلىپ خەتكە بىتىپ بولماس» مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزىلىدە، ئىشق-مۇھەببەت مەيدانىدا ساقلانغىلى بولمايدىغان ۋە مۇھەببەت ئەھلى بولمىغان ئادەملەر بولسا، تازا ئويدان چۈشىنىپ كېتەلمەيدىغان بەزى رېئال مەسىلىلەر گۈزەل شېئىري تىل بىلەن يارقىن ئىپادىلەنگەن. بىرلىكتە قاراپ باقايلى:

1 ـ سەنەمنى دەردىنى دەفتەر قىلىپ خەتكە بىتىپ بولماس،

ئانى ئەسرارىنى بىفەھىملەرگە شەرھ ئەتىپ بولماس.

يېشىمى: سەنەمنىڭ دەردىنى يېزىپ تۈگەتكىلى بولمايدۇ؛ ئۇنىڭ سىرلىرىنى نادانلارغا چۈشەندۈرۈپ بولغىلى بولمايدۇ.

شەرھ: سەن بىر گۈزەلگە كۆيگەن ئىكەنسەن، ئۇنىڭ ئۆزىگە تايىن دەردى بولىدۇكى، ئۇ سەنەمنىڭ كۆيۈك ئوتى ساڭا ئېلىپ كەلگەن دەردلەرنى «كېيىن ھېسابلىشىپ ئالارمەن» دەپ، بىرەر دەپتەرگە يېزىپ ـ خەتلەپ قويغىلى بولمايدۇ. ئەلەملىك يېرى شۇكى، بۇ دەردلەرنىڭ ئۇجۇر- بۇجۇرلىرىنى مۇھەببەتنىڭ نائەھلىلىرىگە چۈشەندۈرۈپمۇ بولمايدۇ تېخى.

2 ـ جۇدالىق خەنجەرى بىرلە يۈرەكىم چاك ـ چاك بولدى،
يۈرەك زەخمىنى ئاچىپ بىدەردلەرغە كۆرسەتىپ بولماس.

جۇدالىق خەنجىرى يۈرىكىمنى تىلىم ـ تىلىم قىلىۋەتتى؛ يۈرەكتىكى بۇ جاراھەتلەرنى دەردسىزلەرگە كۆرسەتكىلى بولمايدۇ.

شەرھ: ۋىسالنىڭ دۈشمىنى بولغان ھىجران خەنجىرى يۈرىكىمنى يېرىپ تىلىم ـ تىلىم قىلىۋەتتى؛ يۈرەكتىكى بۇ جاراھەتلەرنى مۇنداق گىرىپتارلىقتا دۇچار بولۇپ باقمىغانلارغا كۆرسەتكىلى بولمايدۇ دېسۇنا.

3 ـ فەلەكنى ئەختەرىن قىلسا بولۇر دەرلەر ھىسابىنى،
يۈرەكىم زەخمىنى ھەرگىز ھىسابىنى بىلىپ بولماس.

«كۆكتىكى يۇلتۇزلارنىڭ ھېسابىنى بىلىش مۇمكىن» دېيىشىدۇ، لېكىن يۈرىكىمدىكى يارا ـ جاراھەتلەرنىڭ سانىنى ھېسابلىغىلى بولمايدۇ.

شەرھ: ئېيتىشلارغا قارىغاندا، ئاسماندىكى يۇلتۇزلارنىڭ سانىنى بىلگىلى بولۇرمىش. بىراق، مېنىڭ يۈرىكىمدىكى جاراھەت ئىزلىرىنىڭ سانىنى ھەرگىزمۇ ساناپ تۈگەتكىلى بولمايدۇ جۇمۇ.

4 ـ ئەلەم تارتىپ، يۈرەك كۆيمەي، قارا كۆزدىن تۆكۈلمەس ياش،
قازاننى ئاستىغا ئوت ياقماغۇنچە قايناتىپ بولماس.

قازاننىڭ ئاستىغا ئوت ياقمىغىچە قايناتمىغاندەك، دەرد ـ ئەلەم تارتىپ يۈرەك ئۆرتەنمىگىچە، قارا كۆزدىن ياش تۆكۈلمەيدۇ.

شەرھ: قازاننىڭ ئاستىغا ئوت ياققاندىلا، ئاندىن ئۇ پورۇقلاپ قايناپدۇ. خۇددى شۇنىڭغا ئوخشاشلا، كۆيۈك ئوتى يۈرەكنى بولۇشىغا داغلىغان چاغدىلا، ئاندىن قارا كۆزدىن بۇلدۇقلاپ ياش چىقىدۇ ـ دە!

5 ـ ھۇۋەيدا، ھەر ئىشىكىم بىمۇشەققەت بولماغاي ھاسىل،
مۇشەققەت تارتماغۇنچە يار ۋەسلىغە يەتىپ بولماس.

ئەي ھۇۋەيدا، ھەرقانداق ئىش جاپا ـ مۇشەققەتسىز ۋۇجۇدقا چىقمىغىنىدەك، مۇشەققەت تارتمىغىچە يار ۋەسلىگە يەتكىلى بولمايدۇ.

شەرھ: ئى، ھۇۋەيدا ئاخۇن! «جاپاسىز ھالاۋەت يوق، زەخمەتسىز رەخمەت». ھالبۇكى، مۇشەققەت تارتماي تۇرۇپ، ئىشق ئازابىنى چەكمەي تۇرۇپ، يارنىڭ ۋىسالىغا يەتكىلى بولمايدۇ جۇمۇڭ!

ئىككىنچى. شائىر ھۇۋەيدانىڭ مەزكۇر ئوششاق مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «مەشرەب» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « ئەرزىمنى ئايتاي، شاھىم ئىشتكىل » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزىلىدە، بىر ساپدىل، ساددا ئاشىقنىڭ ئۆز مەشۇقەسىگە يېلىنىپ تۇرۇپ ئېيتقان يۈرەك سۆزلىرى يىپقا تىزىلغان مەرۋايىتتەك چىرايلىق بايان قىلىنغان. ئىشەنمىسەڭ، بىللە ئوقۇپ باقايلى:

1 ـ ئەرزىمنى ئايتاي، شاھىم ئىشتكىل،
مىسكىن گەدامەن، دادىمغا يەتكىل.

شاھىم ئەرزىمنى ئاڭلا، مەندەك مىسكىن گادايىنىڭ دادىغە يەت.

شەرھ: ئى، گۈزەل يار! سەن مېنىڭ سۇلتانىمسەن، شاھىمسەن. مەن بولسام، سېنىڭ مۇھەببىتىڭنىڭ تىلەمچىلىكىنى قىلىپ يۈرگەن بىر گاداي ـ تىلەمچىڭ مەن. نېمە بولىدۇ، ئۇنداق قىلماي گېپىمگە قۇلاق سېلىپ قوي، دادىمغا يېتىپ قويغىن!

2 ـ قىلساڭ يىراقراق مۇندا ئۆزۈڭدىن،
ۋەسلىڭ سارىغا ئاندا ياۋۇتقىل.
بۇرۇندا ئۆزۈڭدىن يىراقلاشتۇرغان بولساڭمۇ، ئەمدى ۋەسلىڭگە يېقىنلاشتۇر.

شەرھ: يول يىراقى بولسىمۇ، كۆڭۈل يىراقى بولمىسۇن ئى، مەشۇقەم! ئۆزۈڭدىن يىراقلاشتۇرساڭمۇ، كۆڭلۈڭنى ماڭا بەرگىن ـ دە، مېنى ۋىسالىڭ تامان يېقىنلاشتۇرغىن

3 ـ سەندىن ئايىرغان دۇنيايى مەككار،
كۆڭلۈمنى ئاندىن ئەمدى ساۋۇتقىل.
مەككار دۇنيا مېنى سەندىن ئايرىۋەتكەنىدى، شۇڭا ئەمدى ئۇنىڭدىن كۆڭلۈمنى سوغۇتقىن.
شەرھ: سەندىن مېنى ئۇزاقلاشتۇرىۋەتكىنى باشقا بىرسى ئەمەس، دەل شۇ مەككار دۇنيادۇر. ھالبۇكى، ئەمدى، بۇ مەككار دۇنيادىن ۋە ئۇنىڭ ۋەسۋەسىلىك ئىشلىرىدىن مېنىڭ كۆڭلۈمنى مۇتلەق سوغۇتقىن!

4 ـ سەندىن بۆلەكنى ھەرگىز دەمەسمەن،
ۋەللاھۇ، بىللاھ سۆزۈمگە بىتكىل.
سەندىن ئۆزگىنى ھەرگىز سۆيمەيمەن، ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، سۆزۈمگە ئىشەنگىن!

شەرھ: ياراتقۇچى ئۇلۇغ اللەنىڭ نامى بىلەن قەسەم قىلىمەنكى، مەن پەقەت سېنىلا سۆيىمەن، باشقا سەنەملەرگە قاراپمۇ قويمايمەن، گېپىمگە چىنپۈتكىن!

5 ـ مېھمانىڭ ئولدى بۇ تۈن ھۇۋەيدا،
كۆڭلىنى ئاۋلاپ ياخشى كۈزەتكىل.
بۇ كېچە ھۇۋەيدا سېنىڭ مېھمىنىڭ بولدى، ئۇنىڭ كۆڭلىنى ئوۋلاپ، ياخشى كۈتۈۋالغىن.

ئوقۇپ كۆردۇقكى، شائىر ھۇۋەيدانىڭ بۇ غەزىلىنى تىلىنىڭ يەڭگىل، سۆز ـ كەلىمىلىرىنىڭ ئاددىي ۋە ئەپچىللىكى جەھەتتە، ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىن كۈچلۈك ئوزۇق ئالغان نادىر ئۆرنەك ئەسەر دېيىشكە بولىدۇ.

ئۈچىنچى. مەشھۇر كلاسسىكلىرىمىزدىن شائىر قەلەندەرنىڭ مەزكۇر ئوششاق مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «مۇستەھزاد» بۆلىكىدە ئوقۇلۇپ كەلگەن « ھېچ كىشىنى قويماغىل، يا رەب، غەمى ھىجران بىلە » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزىلىدە، گۈل شېخىغا قونۇپ ئولتۇرۇپ، خەندان ئۇرۇپ سايراۋاتقان بۇلبۇلنى ئەسلىتىدىغان نەزم گۈزەللىكى نامايەن قىلىنغاندۇر. بىللە ئوقۇپ كۆرۈپ، ئاندىن يەنە ئوبزور قىلايلى بولمىسا:

1 ـ ھېچ كىشىنى قويماغىل، يا رەب، غەمى ھىجران بىلە،
يۇسۇفى كەنئانغا ئوخشا مىھنەتى زىندان بىلە.

يېشىمى: ئەي پەرۋەردىگار، ھېچكىمنى جۇدالىق غېمىگە مۇپتىلا قىلما، كەنئانلىق يۇسۇپكە ئوخشاش زىندان ئازابىغىمۇ گىرىپتار قىلما.

شەرھ: ئى، تەربىيەتچىم الله! بولسا، ھېچبىر ئىنساننى جۇدالىقنىڭ مىسلىسىز ئازابلىق غېمىگە مۇپتىلا قىلمىغىن: كەنئانلىق يۇسۇپكە ئوخشاش زىندان ئازابىغىمۇ گىرىپتار قىلمىغىن. چۈنكى، ھىجران ـ جۇدالىق ئازابى دېگەن تولىمۇ چىدىغۇسىز بولىدىكەن.

2 ـ كۆرسەلەر گەر خانۇ شاھلەر بەلكى سۇلتانى زەمان،
قىلغۇدەكدۇر خىزمەتىڭنى، ئەي پەرىۋەش، جان بىلە.

ئەي پەرىدەك گۈزەل، ئەگەر سېنى خان ـ شاھلار، ھەتتا زاماننىڭ سۇلتانى كۆرسىمۇ، « جان » دەپ خىزمىتىڭنى قىلغۇدەك.

شەرھ: مېنى ھىجران ئازابىغا قويغان ئى، پەرى سۈپەت يار! ئەگەر سېنى خان ـ شاھلار، ھەتتا مۇشۇ زاماننىڭ سۇلتانى كۆرسىمۇ، « ۋاي، پادىشاھ بىز ئەمەس، سىز ئىكەنسىز، جېنىمىز بىلەن قۇلىڭىز بولساق » دەپ، خىزمىتىڭنى قىلغۇدەك.

3 ـ كۆرمەدىم لەئلى لەبىڭنى يا تىشىڭدەك گەۋھەرى،
قانچە ئاختاردىم جەھاننى بەھر ئىلەيۇ كان بىلە.

جاھاننىڭ دېڭىزلىرىنى ئاختۇردۇم، كانلىرىنى قازدىم، ئەمما، لېۋىڭدەك ياقۇتنى، چىشىڭدەك گۆھەرنى ئۇچراتمىدىم.

شەرھ: «مەن بىر سېلىشتۇرۇپ باقايچۇ» دەپ، جاھاننىڭ دېڭىزلىرىنى ئاختۇردۇم، كانلىرىنى قازدىم، ئەمما، سېنىڭ لېۋىڭ بىلەن بەسلىشەلىگىدەك رەڭدار ياقۇتنى، چىشىڭ بىلەن بويلىشالىغىدەك سۈزۈك گۆھەرنى تاپالمىدىم.

4 ـ بىرگىنە كۆرمەي يۈزۈڭنى دەھر ئارادا تويغۇنچە،
كەتكۈدەكمەن ئاقىبەت بۇ ئارزۇ ئەرمان بىلە.

بۇ دۇنيادا چىرايىڭنى بىر قېتىممۇ قانغىچە كۆرەلمەي، ئاقىۋەتتە شۇ ئارزۇ ـ ئارمان بىلەن ئالەمدىن كەتكۈدەكمەن.

شەرھ: جۇدالىق كۈنلىرىنىڭ چېكى كۆرۈنمەيدۇكى، قارىغاندا، بۇ دۇنيادا چىرايىڭنى بىر قېتىممۇ قانغىچە كۆرەلمەي، ئاقىۋەتتە، «چىرايىڭنى بىر قېتىم كۆرۈۋالسامچۇ كاشكى» دەپ، شۇ بىر ئارزۇ ـ ئارمان بىلەن ئالەمدىن كېتىپ قالىدىغان ئوخشايمەن.

5 ـ ئول گۈلى جەننەت فىراقىدا، قەلەندەر، سۇبھۇ شام
ئۆتكۈدەكمەن بۇلبۇل ئوخشا نالەيۇ ئەفغان بىلە.

مەن قەلەندەر، ئۇ جەننەت گۈلىنىڭ پىراقىدا، بۇلبۇلغا ئوخشاش ئەتىگەندىن كەچكىچە نالە ـ پىغان چېكىپلا ئۆتكۈدەكمەن.

شەرھ: ئەھۋالدىن قارىغاندا، مەن قەلەندەر، ئۇ مىسالى جەننەت گۈلى يارنىڭ پىراقىدا،
ئەتىگەندىن كەچكىچە بۇلبۇلغا ئوخشاش نالە - پىغان چېكىش بىلەن ئۆمۈر ئۆتكۈزىدىغان
ئوخشايمەن.

تۆرتىنچى. شائىر قەلەندەرنىڭ مەزكۇر ئوششاق مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «مەشرەب» بۆلىكىدە زوق - شوق بىلەن ئوقۇلۇپ كەلگەن « كىمكى ئول گۈلچېھرەنى ئۆزگە مىھمان ئەيلەدى » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزىلىدە بولسا، ئىشق - مۇھەببەت يولىدىكى تەبىئىي مۇشەققەتلەر ۋە ۋىسال ئۈچۈن تۆلىنىدىغان ھەقلىق بەدەللەر ئۆزگىچە ئىستىلىستىك ۋاسىتىلەر بىلەن گۈزەل ئىپادىلەنگەن.

1 - كىمكى ئول گۈلچېھرەنى ئۆزگە مىھمان ئەيلەدى،
ئۆزىنى ئىسكەندەرۇ جەمشىدى دەۋران ئەيلەدى.

يېشىمى: كىمكى ئۇ گۈل چېھرىلىكنى ئۆزگە مېھمان قىلالىسا، ئۆزىنى دەۋرنىڭ ئىسكەندەرى ۋە جەمشىدى دەپ بىلسە بولىدۇ.

شەرھ: كىمكى ئۇ گۈزەللەر سۇلتانلىقىنىڭ سۇلتانى بولمىش گۈل چېھرىلىكنى ئىندەككە كەلتۈرۈپ، ئۆزىنىڭ رازىمەن يارى قىلالىسا، بۇ ھالدا، ئۇ ئاشىق ئۆزىنى «دەۋرنىڭ ئىسكەندەرى ياكى جەمشىدى» دەپ ھېسابلىسا بولىدۇ.

2 - تا كەمەندى زۇلف ئىلە كۆڭلۈم قۇشىنى قىلدى سەيد ،
يۈرەكىمنى ئۆرتەدى، باغرىمنى بىريان ئەيلەدى.

ئۇ كۆڭلۈم قۇشىنى چېچىنىڭ توزىقىغا ئىلىندۇرۇپ مېنى ئوۋلىۋالغاندىن بېرى، يۈرىكىمنى ئۆرتەپ، باغرىمنى كاۋاپ قىلىۋەتتى.

شەرھ: مۇھەببەتلىشىش دېگەن مۇشۇنداق مۇشەققەتلىك ۋە ئازابلىق بولىدىغان گەپكەن: ئۇ گۈزەل يار كۆڭلۈم قۇشىنى چېچىنىڭ توزىقىغا ئىلىندۇرۇپ، مېنى ئوۋلىۋالغاندىن بېرى، كۆيۈك ئازابى يۈرىكىمنى ئۆرتەپ، باغرىمنى كاۋاپ قىلىۋەتتى گويا.

3 - فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،
كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر پىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى.

شەرھ: مەن يار تۇتقاننىڭ مابەينىدە، ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر ۋىسالىنىڭ سايىسىنىمۇ كۆرسەتكىنى يوق، دەل ئۇنىڭ ئەكسىچە ھەمىشە پىراق ۋە جۇدالىق ئازابى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى خۇددى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قىپقىزىل قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى دېسە.

4 - ئول خۇداۋەندىكى باردۇر خالىقى كەۋنۇ مەكان،
تىشلارىنى گەۋھەرۇ لەئلىنى مەرجان ئەيلەدى.

كائىناتنى ياراتقان ئاللاھ ئۇنىڭ چىشلىرىنى گۆھەردىن، لېۋىنى مارجاندىن قىلىپ يارىتىپتۇ.

شەرھ: دېمىسىمۇ، بۇ كائىناتنى ياراتقان قۇدرەتتە تەڭدىشى يوق الله ئۇ گۈزىلىمنىڭ چىشلىرىنى گۆھەردىن، لېۋىنى مارجاندىن قىلىپ يارىتىۋېتىپتىكەن دەپ قالىمەن.

5 ـ ئۆزىنى قىلدى جەھاندا تۇرفە بىر شۆھرەتنەما،
تا سەنىڭ ۋەسفىڭ قەلەندەر ئەلگە داستان ئەيلەدى.

قەلەندەر سېنى تەرىپلەپ ئەلگە داستان قىلىۋەتكەندىن بۇيان، دۇنيادىكى ئاجايىپ بىر شۆھرەتنەما (شۆھرەت كۆرسەتكۈچ ) بولۇپ قالدى.

شەرھ: ئى، گۈزەللىكتە يىگانەم يار! مەن قەلەندەر سېنى تەرىپلەپ ئەلگە داستان قىلىۋەتكەندىن بۇيان، دۇنيادىكى قالتىس بىر داڭقۋاز بولۇپ قالدىم جۇمۇ!

بەشىنچى. پەيلاسوپ شائىر زەلىلىينىڭ مەزكۇر ئۇششاق مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «كىچىك سەلىقە» بۆلىكىدە ئىپتىخار بىلەن تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « سەنى لەيلىئى رەئنادەك ئەجايىب دىلرەبا دەرلەر » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلىدە، گۈزەللىكتە مىسلىسىز بىر مەشۇقە بىلەن ئاشىقلىقتا تەڭداشسىز بولغان يىگىت «مەن» نىڭ تىللاردا داستان بولۇشقا ئەرزىيدىغان ماددى ۋە مەنىۋى بايلىقلىرى لىرىك مۇھەببەت كەلىمىلىرى بىلەن پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەندۇر. بۇ غەزەلنىڭ ترانسكرىپسىيىلىك تېكىستى مۇنداق:

1 ـ سەنى لەيلىئى رەئنادەك ئەجايىب دىلرەبا دەرلەر،
مەنى مەجنۇنى ھەيراندەك كويۇڭدا بىر گەدا دەرلەر.

يېشىمى: سېنى دىلنى مەپتۇن قىلغۇچى لەيلىدەك ئاجايىپ بىر دىلرەبا دېيىشىدۇ: مېنى تىگىرقاپ قالغان مەجنۇندەك كوچاڭدا يۈرگەن بىر تىلەمچى دېيىشىدۇ.

شەرھ: سەن ـ بىز شۇ تۇرۇقتا، خەلقىئالەمگە تونۇلۇپ بولدۇق، ئى، يار! سېنى خەقلەر: «دىلنى مەپتۇن قىلغۇچى لەيلىدەك ئاجايىپ بىر دىلرەبا» دېيىشىدۇ؛ مېنى بولسا: «تىگىرقاپ قالغان مەجنۇندەك قىياپەتتە، مەشۇقەسىنىڭ كوچىسىدا تەلمۈرۈپ يۈرگەن بىر تىلەمچى» دېيىشىۋاتىدۇ.

2 ـ ئەجەبدۇر، ئەي شاھى خۇبان، كەچە ـ گۈندۈز ئىشىكىڭدە،
ھەمىشە مەن نەۋا قىلسام: « داغى سەن بىنەۋا » دەرلەر.

ئەي گۈزەللەر شاھى، مەن ئىشىكىڭدە كېچە ـ كۈندۈز نالە ـ ناۋا قىلىۋاتسام، ئەجەبا، كىشىلەر مېنى « سەن تېخى نالە ـ ناۋا قىلمىدىڭ» دېيىشىدۇ ـ يا؟

شەرھ: ئى، گۈزەللەرنىڭ پادىشاھى! مەن كېچە دېمەي، كۈندۈز دېمەي، سېنىڭ ئىشىكىڭدىلا يۈرۈپ، توختىماي نالە ـ ناۋا قىلساممۇ، خەقلەر يەنە: «سەن تېخى ھېچقانچە نالە ـ ناۋا قىلمىدىڭ يىگىت!» دېيىشىۋاتىدۇكى، بۇ تولىمۇ ئەجەبلىنەرلىك ھال ئەمەسمۇ ـ ھە؟!

3 ـ باقىبان ئەل سارى، جانا، يۈزۈڭدىن بىر نىقاب ئالساڭ،
رۇخۇڭنى چۇن مەھى ئەنۋەر، تەجەللىئى خۇدا دەرلەر.

ئەي جان، ئەلگە يۈزلىنىپ تۇرۇپ، يۈزۈڭدىن چۈمپەردەڭنى بىر ئاچساڭ، رۇخسارىڭنى «بەجايىكى نۇرلۇق ئاي، ئاللاھ مەرھەمىتىنىڭ جىلۋىسى» دېيىشىدۇ.

شەرھ: ئى، جان! ئەگەر خەقلەرگە يۈزلىنىپ تۇرۇپ، يۈزۈڭدىن چۈمپەردەڭنى بىر ئاچساڭ ئىدىڭ، رۇخسارىڭنى كۆرگەنلەر: « پاھ! بەجايىكى نۇرلۇق ئاي، ئاللاھ مەرھەمىتىنىڭ جىلۋىسى ئىكەن جۇمۇ!» دېيىشىپ كەتكەن بولاتتى.

4ـ تەبەسسۇم ئەيلەبان ناگاھ نەزەر قىلساڭ گورىستانغا،
قوپۇپ گوردىن بارى مۇردە ھەمە « ۋا ھەسرەتا! » دەرلەر.
گۆرىستانغا قاراپ شۇنداققىنا بىر تەبەسسۇم قىلىپ قويىدىغان بولساڭ، بارلىق مۇردىلار گۆرلىرىدىن قوپۇپ، « ۋاي ئىېسىت، ئەجەپ گۈزەلكىن ـ ھە! » دەپ قېلىشىدۇ.

شەرھ: سەن شۇ قەدەر گۈزەلسەنكى، ناۋادا، گۆرىستان تەرەپكە قاراپ شۇنداققىنا بىر تەبەسسۇم قىلىپ قويىدىغان بولساڭ، بارلىق مۇردىلار گۆرلىرىدىن «دۇررىدە» قوپۇپ، « ئەجەپ گۈزەلكىن ـ ھە! ۋاي ئىېسىت، بىزلەر دۇنيادا تىرىك چېغىمىزدا بولغان بولسىچۇ كاشكى!» دەپ قېلىشىدۇ.

5ـ كۆرۈبان بەئزى ئاشىقلاركى ھەلقە ـ ھەلقە زۇلفۇڭنى،
ئەزەلدىن بىزگە سالغان بۇ ھەمە زەنجىرى پا دەرلەر.
ئاشىقلار ھالقا ـ ھالقا بولۇپ تۇرىدىغان بۇدرە چېچىڭنى كۆرگىنىدە، « بۇنىڭ ھەممىسى ئەزەلدىن پېشانىمىزغا پۈتۈلۈپ، پۇتىمىزغا سېلىنغان كىشەن » دېيىشىدۇ.

شەرھ: بەزى ئاشىق ئاغىنىلەر سېنىڭ ئاشۇ ھالقا ـ ھالقا بولۇپ تۇرىدىغان بۇدرە چېچىڭنى كۆرگەن چاغلىرىدا، ھەسرەتلىنىشىپ: « ھەي،...! ئۇ چاچ ئەمەس، بەجايىكى ئەزەلدىن پېشانىمىزغا پۈتۈلۈپ،بىزنىڭ پۇتىمىزغا سېلىنغان كىشەن ـ زەنجىرلەر جۇمۇ! » دېيىشىپ كېتىدۇ.

6ـ يۈرۈپ سوردۇم تەبىبلەردىن: « نەدۇر بۇ دەردىمە دەرمان؟»
تەبىب ئايتۇركى: « ئەي نادان، بۇ دەردى بىدەۋا » دەرلەر.
تېۋىپلارنى ئىزدەپ، ئۇلاردىن: « بۇ دەردىمنىڭ داۋاسى نېمە؟ » دەپ سورىسام، بىر تېۋىپ: « ئەي نادان، بۇ داۋاسىز دەرد دېيىلىدۇ » دېدى.

شەرھ: مەن ساڭا بىقارار ئاشىق بولدۇمكى، مۇھەببىتىڭنىڭ دەردى بەك قىيناپ كەتتى. بۇ ھالدا، بىر كۈنى مەن تېۋىپلارنىڭ قېشىغا بېرىپ، باشتىن كەچۈرگەنلىرىمنى سۆزلەپ بېرىپ بولۇپ: «بۇ دەردىمنىڭ داۋاسى زادى نېمە؟» دەپ سورىسام، بىر تېۋىپ: « ئەي نادان، بۇ ‹داۋاسىز دەرد، ساقايماس كېسەل› دېيىلىدۇ » دېدى.

7ـ ئىتىڭنىڭ خاكى پايىغا زەلىلى يۈزىنى سۈردى،
نىدا كەلدىكى قەسرىڭدىن: « كۆزۈڭ سۈر، تۇتىيا دەرلەر ».
زەلىلىي ئىتىڭنىڭ پۇتىدىكى توپىنى يۈزىگە سۈرگەنىدى، قەسرىڭدىن: « كۆزۈڭگە سۈرگىن، ئۇنى ‹تۇتىيا› دەيدۇ» دېگەن سادا كەلدى.

شەرھ: شۇنىڭ بىلەن، بىر كۈنى كوچاڭنىڭ توپىسىنىلا ئەمەس، ھەتتا ئىتىڭنىڭ پۇتىدىكى توپىنىمۇ يۈزۈمگە سۈرۈپ كەتتىم، «ئاللاھىم توۋا!» دەيمەن ئۆز ـ ئۆزۈمگە، دەل شۇ چاغدا، سېنىڭ قەسرىڭدىن: « ئى، يىگىت! ئۇ توپىنى يۈزۈڭگە ئەمەس، بەلكى كۆزۈڭگە سۈرگىنكى، ئۇنى ‹تۇتىيا› دەيدۇ» دېگەن سادا كەلدى، قارا.

چوڭقۇر ھېس قىلىپ تۇرۇپتىمىزكى، شائىر زەلىلىينىڭ بۇ غەزىلى ئاشىقلار مۇقامى بولغان بۇ ئۇششاق مۇقامى تېكىستلىكىدە، ئىپتىخارلىق يۈكسەك ئورنى بار نادىر ئەۋرىشكە ئەسەردۇر.

# ئۇششاق مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشمى ئۈستىدە

# تەلقىنلىق مۇلاھىزە

ئۇششاق مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشمى ئۈستىدە، شېئىرىي جۈملىلەر يېشىمىنىڭ نەسرىي باياندا ئەسلىگە سادىق بولۇش ئاساسىدا، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن ياكى ئىپادىلەنمىگەنلىكى بويىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

گەر ئۆلسەم ئول مەلەك سىيما پەرى ھەجرىندە ئايلانغاي،
پەرى بىرلە مەلەك پەرۋانەدەك شەمئى مەزارىمغا.

ئە. يېشىم:
ئەگەر ئۇ پەرىشتە سۈپەت پەرىنىڭ پىراقىدا ئۆلۈپ كەتسەم، مالائىكىلەر بىلەن پەرىلەر مازىرىمنىڭ شېمىنى پەرۋانىدەك ئايلىنىدۇ. («ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» 1997 ـ يىل نەشرى، 8 ـ توم، يېشىم قىسمى، 55 ـ بەت)

ت: ئەگەر ئۇ مالائىكە سۈپەت پەرىنىڭ پىراقىدا ئۆلۈپ كەتسەم، مالائىكىلەر بىلەن پەرىلەر مازىرىمنىڭ شامىنى پەرۋانىدەك ئايلانغاي.

ت.س: "ئايلانغاي" دېگەن پېئىل بۇ يەردە، بىر خىل تىلەك ـ ئارزۇ تەرزىدە ئېيتىلغانلىقى ئېنىق. شۇڭا ئۇنى "ئايلىنىدۇ" دەپ تەرجىمە قىلىش توغرا ئەمەستۇر.

قۇياش يەڭلىغ يۈزۈڭ ھەجرىندە ئەرمەس يارۇماق مۇمكىن،
گەر ئولسا يۈز قۇياش تالىئ قارارغان روزگارىمغا.

ئە. يېشىم:
قۇياشتەك يۈزۈڭدىن ئايرىلسام، مېنىڭ قارا بەختىم ۋە روزگارىمنى يۈز قۇياشمۇ يورۇتالمايدۇ. (يۇ. ئە. 55 ـ ب)

ت: ئەگەر قۇياشتەك يۈزۈڭدىن ئايرىلىپ قالسام، ئاسمانغا يۈز قۇياش چىققان تەقدىردىمۇ، مېنىڭ قاراڭغۇلىشىپ كەتكەن روزغارىمنى يورۇتالمايدۇ.

ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، " گەر ئولسا يۈز قۇياش تالىئ قارارغان روزگارىمغا " دېگەن مىسرانىڭ " مېنىڭ قارا بەختىم ۋە روزگارىمنى يۈز قۇياشمۇ يورۇتالمايدۇ " دەپ تەرجىمە قىلىنىشى بەكمۇ چولتا ۋە پاساھەتسىز بولۇپ قالغان. چۈنكى، "قۇياش تالىئ ئولماق" دېگەن سۆز چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "كۈن چىقماق، قۇياش كۆتۈرۈلمەك" دېگەن ئۇقۇمدا ئىشلىتىلىدۇ. "قارارغان" دېگەن سۆز ئەسلىي تېكىستتە، "روزگار" دېگەن كەلىمىنىڭ ئېنىقلىغۇچىسى قىلىپ بېرىلگەنىكەن، بىزمۇ سادىقلىق بىلەن ئۇنى ئېنىقلىغۇچى سۆز بويىچە تەرجىمە قىلساق، ئاندىن دۇرۇس بولىدۇ.

جۇنۇن ۋادىسىدا قالۇر سەبا يۈز دەستى پويىمدىن،
ئاڭا يەتمان نە ئىلدام سەير ئىكىن چابۇكسەۋارىمغا.

ئە. يېشىم:

جۇنۇن ۋادىسىدا تاڭ شامىلىمۇ ماڭا يېتىشەلمەيدۇ، لېكىن ئۇ چەۋاندازىمغا يېتىشەلمەيمەن، ئۇ نېماناداق چاققاندۇ! ( يۇ. ئە. 55 ـ 56ـ ب )

ت: جۇنۇن ۋادىسىدا تاڭ شامىلىمۇ ماڭا يېتىشەلمەيدۇ، لېكىن شۇ تاپتا مەن ئۇ چەۋاندازىمغا يېتىشەلمەيۋاتىمەن، ئۇ نېماناداق تېز ماڭىدىغاندۇ ـ ھە؟!

ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى " ئاڭا يەتمان نە ئىلدام سەير ئىكىن چابۇكسەۋارىمغا " دېگەن مىسرانىڭ " لېكىن ئۇ چەۋاندازىمغا يېتىشەلمەيمەن " دەپ ھازىرقى زامان ـ كېلەر زامان ئۇقۇمىدا تەرجىمە قىلىنىشى پۈتكۈل بېشمىنى مەنتىقسىز ھەم گىراماتىكىغا ئۇيغۇن بولمىغان تۈسكە كىرگۈزۈپ قويغان.

سەنى ئەي مۇغبەچە مەخمۇرلۇقدىن ئاسراسۇن تەڭرى،
ئەگەر بىر جامى مەي بىرلە ئىلاج ئەتسەڭ خۇمارىمغا.

ئە. يېشىم:

ئەي ساقى، بىر قەدەھ بىلەن مېنىڭ خۇمارىمنى باسقىن، خۇدا سېنىمۇ خۇمارلىقتىن ئاسرىسۇن. ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: ئەي مەيخانا خىزمەتچىسى يىگىت، ئەگەر بىر جام شاراب بىلەن خۇمارىمنى چىقىرىپ قويساڭ، ئاللاھ سېنى مەست بولۇپ قېلىشتىن ساقلىسۇن.

فەنا مەيخانەسىنىڭ مەيفۇرۇشىغە فىدا جانىم،
كى مەي ئېھسان قىلۇر ھالەتدە باقماس يوقۇ بارىمغا.

ئە. يېشىم:

مامات مەيخانىسىنىڭ مەيپۇرۇشىغا جېنىم پىدا بولسۇن، چۈنكى ئۇ ماڭا شاراب ئىلتىپات قىلىدىغان چاغدا بايلىقىمنىڭ بار ـ يوقلىقىغا قارىمايدۇ. ( يۇ. ئە .56 ب )

ت: ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار مەيخانىسىنىڭ مەيپۇرۇشىغا جېنىم پىدا بولسۇنكى، ئۇ ماڭا شاراب ئىلتىپات قىلىدىغان چاغدا، بايلىقىمنىڭ بار ـ يوقلۇقىغا قارىمايدۇ.

كى ئەي ئىشق ئەھلى مەن ئۆلگۈم كەلۇر فەرھاد ئىلە مەجنۇن،
ياراتماي قويغاسىز جارۇب ئەتىپ مەيلى مەزارىمغا.

ئە. يېشىم:

ئەي ئاشىقلار، ئۆلگىنىمدە پەرھاد بىلەن مەجنۇن كېلىدۇ، ئۇلارنى مازىرىمنىڭ خىزمەتچىلىكىگە قويغايسىزلەر. ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: ئەي مۇھەببەت ئەھلى، مەن ئۆلۈپ كەتسەم، فەرھاد بىلەن مەجنۇن ئىپىل سۈپۈرگە كۆتۈرگەن ھالدا، تۇپراق بېشىمغا كېلىدۇ.

مۇقەممەرۋەشغە تالىب بۇ كۆڭۇل جاندۇر دىرھەم نەقدى،
مەلاھەت نۇتقىدا ئالغاي ئۇتۇپ دەپ نەردىبازىمغا.

ئە. يېشىم:

كۆڭلۈم قىمارۋازلاردەك ئۇنىڭغا بېرىلدى. شېرىن سۆزى بىلەن ئۇتۇپ ئالسۇن دەپ جېنىم ئۇنىڭغا دەسمايە بولدى. ( يۇ. ئە. )

ت: قىمارۋازنىم گۈزەللىكى ۋە شېرىن سۆزى بىلەن ئۇتۇۋالغاي دەپ، بۇ كۆڭۈل جېنىمنى دەسمايە قىلىپ، ئۇ ئاي جامالغا ئۆزىنى تىكتى،

ئۆزۈڭنى سەئۇەئى بىبالۇ پەر قىلغايسەن ئەي مىسكىن،
دەسەڭكىم سىينەم ئۈستۈن يەر تۇتاي ئول شاھبازىمغا.

ئە. يېشىم:
ئەي مىسكىن، ئۆزۈڭنى ئۇ لاچىنىم شىكار قىلسۇن دېسەڭ، سەئۇە قۇشىنىڭ باچكىسىدەك ئوڭدا يېتىپ بەر. ( يۇ. ئە. 57 ب )
ت: ئەي مىسكىن، « ئوڭدا يېتىپ بېرەي، ئۇ لاچىنىم ئوۋلىۋالسۇن » دېسەڭ، ئۆزۈڭنى سەئۇە قۇشىنىڭ تۈكمۇ چىقمىغان باچكىسىدەك قىلغايسەن.

جان نەقدىن ئەجەل بىرلە ھەجرىڭ ئىكى بۆلمىشلەر،
ئانداقكى تاپىپ سۇدى ئايىرغاي ئىكى ئورتاق.

ئە. يېشىم:
خۇددى ئىككى شېرىك تاپقان پايدىسىنى بۆلۈشكەندەك، پىراقىڭ بىلەن ئەجەل قان سەرمايىسىنى ئىككىگە بۆلۈۋەتتى. ( يۇ. ئە. )
ت: خۇددى ئىككى شېرىك سودىگەر تاپقان پايدىسىنى تەڭ بۆلۈشكەندەك، پىراقىڭ بىلەن ئەجەل ئىككىسى جان دەسمايەمنى تەڭ بۆلۈشىۋاپتۇ.

سەرۋى رەۋاندەك چىقسا ئول شەھر ئىچرە غەۋغا بولغۇ سى،
بىر غەمزەسىندىن ھەر زەمان يۈز فىتنە پەيدا بولغۇسى

ئە. يېشىم: ئۇ سەرۋىدەك مېڭىپ چىقسا، شەھەرگە غوۋغا چۈشىدۇ، بىر قېتىم قاش ئېتىپ قويسىلا، يۈز پىتنە پەيدا بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 58 ب )
ت: ئۇ سەرۋىدەك گۈزەل نازلىق مېڭىپ چىقسا، شەھەردە غوۋغا چىقىپ كېتىدۇ، بىر قېتىم قاش ئېتىپ قويسىلا، يۈز پىتنە پەيدا بولىدۇ.

ئول نازەنىن قەد جان بىكىن قايدا بولۇر بولسا رەۋان،
كۆلەنگەسى شەمشاد يا سەرۋى دىلئارا بولغۇسى.

ئە. يېشىم:
ئۇ نازىنىننىڭ قەددى ـ قامىتى جانىمكىن، ئۇ بىرەر جايغا ماڭغىنىدا كۆلەڭگىسى شەمشادقا ياكى گۈزەل سەرۋى دەرىخىگە ئوخشايدۇ. ( يۇ. ئە. 58 ب )
ت: ئۇ نازىنىننىڭ قەددى ـ قامىتى جان كەبى: ئۇ قەيەرگىلا بارسا، كۆلەڭگىسى شەمشادقا ياكى گۈزەل سەرۋى دەرىخىگە ئايلىنىدۇ.

جادۇ كۆزى دەۋرىندە خۇد كافىر بەسى بولدى، ۋەلې،
لەئلى لەبىن ئەھدىن كۆرۈپ بارچەسى تەرسا بولغۇسى.

ئە. يېشىم:
جادۇ كۆزىنىڭ ئەتراپى قارابولغىنىدەك، ھېقىقەتەك لېۋىدىن چىققان ۋەدىسىگە قاراپ، ھەممىسى

تەرسا بولۇپ كېتىدۇ. ( يۇ. ئە. 58 ـ 59 ب )

ت: سېھرىگەر كۆزىنىڭ ئەتراپىنى چۆرگۈلەپ كېتەلمەي سېپى ئۆزىدىن كاپىر بولۇپ كەتتى. ئەمما ھېقىقەتەك لېۋىدىن چىققان ۋەدىسىنى ئاڭلىسا، ھەممىسى تەرسا بولۇپ كېتىدۇ.

بەرناغا تەگسە ھالىي ئىشق ئول پىيرى كامىل كۆرۈنۈر،
ھەم پىيرغا ئول ھالىيدىن يەتىشسە بەرنا بولغۇسى.

ئە. يېشىم:

مۇھەببەت ھادىسىلىرى ئەگەر ياش يىگىتكە ئۇچرىسا ئۇنى پىرى كامىل قىلىۋېتىدۇ، ئەگەر پىرى كامىل بۇ خىل ئەھۋالغا يولۇقسا، ئۇ ياش يىگىتكە ئايلىنىدۇ. ( يۇ. ئە. 59 ب )

ت: ھالىي ئىشق ئەگەر ياش يىگىتكە تېگىش قىلسا، ئۇنى پىرى كامىل ( يېتىك ئۇستاز ) قىلىۋېتىدۇ؛ ئەگەر پىرى كامىل بۇ خىل ئەھۋالغا يولۇقسا، ئۇ ياش يىگىتكە ئايلىنىدۇ.

ھافىز بولۇپدۇر فەرد ئوشۇل دىلدارنىڭ يولىنداكىم،
جانلارغا ھەزرەتدىن نىدا بىر يولى فەردا بولغۇسى.

ئە. يېشىم:

ھافىز ئۇ دىلبەرنىڭ يولىدا يەككە ـ يىگانە قالدى، جانلىرىغا ئۇنىڭ ھۇزۇرىدىن بىراقلا نىدا كەلسە كېرەك. ( يۇ. ئە. 59 ب )

ت: ھافىز پەقەت ئاشۇ دىلدارنىڭلا يولىنى تۇتتى، جانلارغا ئۇ ھەزرەت ھۇزۇرىدىن تاڭلا كۈنى بىراقلا نىدا كەلسە كېرەك.

ئىشق سىررىن ھەجر ئەسىرى ناتەۋانلاردىن سوراڭ،
ئەيش ئىلە ئىشرەت تەرىقىن كامىرانلاردىن سوراڭ.

ئە. يېشىم:

ئىشق سىرىنى ھىجرانلىقتا ئەسىر بولغان ناتىۋانلاردىن سوراڭ، ئەيش ـ ئىشرەت يوسۇنىنى بەختىيار كىشىلەردىن سوراڭ. ( يۇ. ئە. 59 ب )

ت: ئىشق ـ مۇھەببەتنىڭ سىرىنى جۇدالىقتا ئەسىر بولغان ناتىۋانلاردىن سوراڭ، ئەيش ـ ئىشرەتنىڭ يول ـ يوسۇنىنى بولسا، مۇرادىغا يەتكەن كىشىلەردىن سوراڭ.

نىك نام ئەل ئىشق ئارا بەدناملىغلار شىيۋەسىن،
ياخشى بىلمەسلەر ئانى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ.

ئە. يېشىم:

نامى ياخشى كىشىلەر ئىشق ئىچىدە بەدنامغا قالغانلارنىڭ ئادىتىنى بىلمەيدۇ، ئۇنى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ. ( يۇ. ئە. )

ت: «ياخشى» دەپ نامى بار كىشىلەر ئىشق ـ مۇھەببەت يولىدا يۈرۈپ، بەدنامغا قالغانلارنىڭ ئادىتىنى بىلمەيدۇ. ئۇنى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ.

فەقرلىق زەۋقىنى سورماڭ شەۋكەتۇ جاھ ئەھلىدىن،
ئول سۇئۇبەت لەززەتىن بىخانۇمانلاردىن سوراڭ.

ئە. يېشىم:

پېقىرلىق زوقىنى شان ـ شەۋكەتلىك ۋە مەرتىۋىلىك كىشىلەردىن سورىماڭ، بۇنداق قىيىنچىلىقنىڭ لەززىتىنى ئۆي ـ ماكانسىز سەرگەردانلاردىن سوراڭ. ( يۇ. ئە. 60 ب )

ت: يوقسۇزلۇقنىڭ زوقىنى شان ـ شەۋكەتلىك ۋە مەرتىۋىلىك كىشىلەردىن سورىماڭ، بۇنداق قىيىنچىلىقنىڭ لەززىتىنى ئۆي ـ ماكانسىزلاردىن سوراڭ.

بىلمەدى مەقسۇد گەنجىنىڭ نىشانىن ئەھلى رەسم،
كى سورارسىز ئانى بىنامۇ نىشانلاردىن سوراڭ.

ئە. يېشىم:

مەقسەت خەزىنىسىنىڭ نىشانىسىنى ئادەتتىكى كىشىلەر بىلمەيدۇ، بۇنى ئەگەر سورىماقچى بولسىڭىز نام ـ نىشانسىزلاردىن سوراڭ. ( يۇ. ئە. 60 ب )

ت: مەقسەت خەزىنىسىنىڭ ئالامەت ـ بەلگىسىنى ئابرويلۇق، مەرتىۋىلىك كىشىلەر بىلمەيدۇكى، ئەگەر سورىماقچى بولسىڭىز، بۇنى نام ـ نىشانسىزلاردىن سوراڭ.

چۇن نەۋائىي ئىشق سەھراسىندا يىتتى دوستلار،
ئانى ئول ياندىن يەتىشكەن كارۋانلاردىن سوراڭ.

ئە. يېشىم:

ئەي دوستلار، نەۋائى ئىشق سەھراسىدا يوقالدى. ئۇنى ئاشۇ تەرەپتىن كەلگەن كارۋانلاردىن سوراڭلار. ( يۇ. ئە. 60 ب )

ت: ئەي دوستلار، نەۋائىي ئىشق چۆلىدە يىتىپ كەتتى. ئەمدى ئۇنىڭ ئىز ـ دېرىكىنى قىلساڭلار، ئاشۇ تەرەپتىن كەلگەن كارۋانلاردىن سوراڭلار.

لەئلىدىن چۇنكى تەكەللۇمدا تامار ئابى ھەيات،
ساۋۇغ ئاھىمدىن ئەرۇر باغلانسا مۇز ھەببى نەبات.

ئە. يېشىم:

ئۇ سۆزلەۋاتقىنىدا لېۋىدىن تۆكۈلگەن ھاياتلىق سۈيى سوغۇق ئاھلىرىم تۈپەيلىدىن مۇزلىسا ناۋات كۇمىلچىغا ئايلىنىدۇ. ( يۇ. ئە. 60 ب )

ت: ئۇ گەپ قىلسا، ياقۇت لېۋىدىن بەجايىكى تىرىكلىك سۈيى تامىدۇ. شۇڭا، سوغۇق ئاھلىرىم تۈپەيلىدىن ئۇ مۇزلىسا، ناۋات كۇمىلچىغا ئايلىنىدۇ.

زۇلفۇڭ ئاللىدا بىنەفشە سۇدا كۆرگەچ ئەكسىنى،
قويمادى يانە باشىن يۇققارى قىلماقغا ئۇيات.

ئە. يېشىم:

چېچىڭنىڭ گۈزەللىكى ئالدىدا بىنەپشە گۈلى سۇدا ئۆز ئەكسىنى كۆرۈپ، ئۇياتتىن بېشىنى كۆتۈرەلمەي قالدى. ( يۇ. ئە. 60 ب )

ت: بىنەپشە گۈلى سۇدا ئۆز ئەكسىنى كۆرگەندە، چېچىڭنىڭ گۈزەللىكى ئالدىدا ئۆزىنىڭ ھېچنېمە ئەمەسلىكىنى ھېس قىلىپ، ئۇياتتىن بېشىنى كۆتۈرەلمەي قالدى.

ئەي نەۋائىي تىلەسەڭ سېلى فەنادىن مەخلەس،
فەقر دەشتىدە كەرەك تاغدەك ئارامۇ سەبات.

ئە. يېشىم:
ئەي نەۋائىي، ماماتلىق سېلىدىن قۇتۇلۇشنى ئىزدىسەڭ، پېقىرلىق دەشتىدە تاغدەك ئېغىر - بېسىقلىق ۋە چىدام كېرەك. ( يۇ. ئە )
ت: ئەي نەۋائىي، ئۆزلۈكىنى يوقىتىش سېلىدىن نىجاتلىق ئىزدىسەڭ، يوقسۇزلۇق دەشتىدە، تاغدەك ئېغىر - بېسىق ۋە چىداملىق بول.

ھېچ كىشىنى قويماغىل يا رەب غەمى ھىجران بىلە،
يۇسۇفى كەنئانغا ئوخشا مىھنەتى زىندان بىلە.

ئە. يېشىم:
ئەي تەڭرىم، كەنئانلىق يۇسۇپنى زىندان ئازابىغا قويغاندەك، ھېچكىمنى ھىجران ئازابىغا قويما. ( يۇ. ئە. 62 ب )
ت: ئەي پەرۋەردىگار، ھېچكىمنى جۇدالىق غېمىگە مۇپتىلا قىلمىغىن، كەنئانلىق يۇسۇپكە ئوخشاش زىندان ئازابىغىمۇ قويمىغىن.

كۆرسەلەر گەر خانۇ شاھلار بەلكى سۇلتانى زەمان،
قىلغۇدەكدۇر خىزمەتىڭنى ئەي پەرىۋەش جان بىلە.

ئە. يېشىم:
ئەي گۈزەل، ئەگەر سېنى زاماننىڭ خان، شاھ، سۇلتانلىرى كۆرسە، ساڭا قۇل بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 62 ب )
ت: ئەي پەرى سۈپەت گۈزەل، ئەگەر سېنى خان - شاھلار ھەتتا زاماننىڭ سۇلتانى كۆرۈپ قالسىمۇ، « جان » دەپ خىزمىتىڭدە بولغىدەك.

بىرگىنە كۆرمەي يۈزۈڭنى دەھر ئارا تويغۇنچە،
كەتكۇدەكمەن ئاقىبەت بۇ ئارزۇ ئەرمان بىلە.

ئە. يېشىم:
بۇ دۇنيادا چىرايىڭنى بىرەر قېتىم قانغىچە كۆرەلمەي، ئاقىۋەتتە ئارزۇ - ئارمان بىلەن كەتكۇدەكمەن. ( يۇ. ئە. 62 ب )
ت: بۇ دۇنيادا چىرايىڭنى بىرەر قېتىممۇ قانغىچە كۆرەلمەي، ئاقىۋەتتە شۇ ئارزۇ - ئارمان بىلەن ئالەمدىن كەتكۇدەكمەن.

ئول گۈلى جەننەت فىراقىدا قەلەندەر سۇبھۇ شام،
ئۆتكۇدەكمەن بۇلبۇل ئوخشا نالەيۇ ئەفغان بىلە.

ئە. يېشىم:
مەن قەلەندەر، ئۇ جەننەت گۈلىنىڭ پىراقىدا، بۇلبۇلغا ئوخشاش، يىغان چېكىپ ئۆتكۇدەكمەن. ( يۇ. ئە. 62 ب )
ت: مەن قەلەندەر، ئۇ جەننەت گۈلىنىڭ پىراقىدا، بۇلبۇلغا ئوخشاش ئەتىگەندىن كەچكىچە نالە

- يىغان چىكىپلا ئۈتكۈدەكمەن.

جاننىمنى ھەدەف ئەيلەپ كىرفىكلەرى سەف ئەيلەپ،
غەمزە ئوقىن ئاتماقغا قاشىنى كەمان ئەتمىش.

ئە. يېشىم:

جېنىمنى نىشانلاپ، كىرپىكلىرىنى سەپلەپ، غەمزە ئوقىنى ئېتىش ئۈچۈن قېشىنى كامان قىلدى. ( يۇ. ئە. 63 ب )

ت: كىرپىكلىرىنى سەپكە تۇرغۇزۇپ، جېنىمنى قارىغا ئېلىپ، غەمزە ئوقىنى ئېتىش ئۈچۈن، قېشىنى يا (كامان ) قىلدى.

يارىم ماڭا سۆز قاتىپ غەمزە بىلە قاش ئاتىپ،
ئىشق ئوتىدا سارغارتىپ چەھرەمنى سامان ئەتمىش.

ئە. يېشىم:

يارىم ماڭا سۆز قېتىپ، قاش ئېتىپ، ئىشقى ئوتىدا چىرايىمنى ساماندەك سارغايتتى. ( يۇ. ئە. 63 ب )

ت: يارىم ماڭا گەپ ئېتىپ، غەمزە بىلەن قاش ئېتىپ كۆيدۈرىۋالدى، ئىشقى ئوتىدا چىرايىمنى ساماندەك سارغايتتى.

مەندىن دۇئايى سەندىن ئىجابەت،
جانىم تەسەددۇق جانانەلەرگە.

ئە. يېشىم:

سەندەك جانانغا جېنىم تەسەددۇق، مېنىڭ دۇئايىمنى ئۆزۈڭ ئىجابەت قىلغايسەن ( يۇ. ئە. 64 ب )

ت: تىلەك مەندىن، يەتكۈزمەك سەندىن. جانانغا جېنىم تەسەددۇق.

ئەي زۇلمى قاتىغ رەھم ئەيلەمەيسەن،
قىلغىل نەزارە بىيچارەلەرگە.

ئە. يېشىم:

ئەي رەھىمسىز زالىم، مەندەك بىچارىگىمۇ نەزەر سېلىپ قويغىن. ( يۇ. ئە 64 ب )

ت: ئەي زۇلمى قاتتىق يار، مەن بىچارىگە رەھىم قىلمىساڭمۇ، نەزەر سېلىپ قويغىن.

پەردەنى ئاچغىل ئايدەك يۈزۈڭدىن،
كۆرسەت جەمالىڭ دىۋانەلەرگە.

ئە. يېشىم:

ئايدەك يۈزۈڭدىن پەردىنى كۆتۈرۈپ، مەن دىۋانىگە جامالىڭنى كۆرسەت. ( يۇ. ئە. 64 ب )

ت: ئايدەك يۈزۈڭدىن چۈمپەردىنى ئېچىپ، مەن مەجنۇنغا جامالىڭنى كۆرسەت.

مەشرەب غەرىبىڭ بەندەم دەگەيسەن،

باشىنى قويدى ئاستانەلەرگە.

ئە. يېشىم:

غېرىب مەشرىبنىڭ ئاستانەڭگە بېشىنى قويدى. ئۇنى بەندەم دېگەيسەن. ( يۇ. ئە. 64 ب )

ت: غېرىب مەشرىبنىڭ بوسۇغاڭغا بېشىنى قويدى، ئۇنى « قۇلۇم » دېگەيسەن.

سەنى لەيلىئى رەئنادەك ئەجايىب دىلرەبا دەرلەر،
مەنى مەجنۇنى ھەيراندەك كويۇڭدا بىر گەدا دەرلەر.

ئە. يېشىم:

سېنى دىلنى مەپتۇن قىلغۇچى لەيلىدەك ئاجايىپ گۈزەل دېيىشىدۇ. مېنى سەرگەردان بولغان مەجنۇندەك كوچاڭدىكى بىر قەلەندەر دېيىشىدۇ. ( يۇ. ئە. 65 ب )

ت: سېنى دىلنى مەپتۇن قىلغۇچى لەيلىدەك ئاجايىپ بىر دىلرەبا دېيىشىدۇ؛ مېنى تىڭىرقاپ قالغان مەجنۇندەك كوچاڭدا يۈرگەن بىر تىلەمچى دېيىشىدۇ.

ئەجەبدۇر ئەي شاھى خۇبان كەچە كۈندۈز ئىشىكىڭدە،
ھەمىشە مەن نەۋا قىلسام داغى سەن بىنەۋا دەرلەر.

ئە. يېشىم:

ئەي گۈزەللەر شاھى، مەن ئىشىكىڭدە كېچە - كۈندۈز ناۋا قىلىۋاتسام، ئەجەبا، سەن تېخى مېنى بىناۋا دەيسەنغۇ. ( يۇ. ئە. 65 ب )

ت: ئەي گۈزەللەر شاھى، مەن ئىشىكىڭدە كېچە - كۈندۈز نالە - ناۋا قىلىۋاتسام، ئەجەبا، كىشىلەر مېنى « سەن تېخى نالە - ناۋا قىلمىدىڭ » دېيىشىدىغۇ؟

باقىبان ئەل سارى جانا يۈزۈڭدىن بىر نىقاب ئالساڭ،
رۇخۇڭنى چۇن مەھى ئەنۋەر تەجەللىئى خۇدا دەرلەر.

ئە. يېشىم:

ئەي جانان، ئەلگە قاراپ يۈزۈڭدىن نىقابىڭنى ئاچساڭ، رۇخسارىڭنى نۇرلۇق ئاي، يەنى خۇدانىڭ نۇرى دېيىشىدۇ. ( يۇ. ئە. 65 ب )

ت: ئەي جان، ئەلگە يۈزلىنىپ تۇرۇپ، يۈزۈڭدىن چۈمپەردەڭنى بىر ئاچساڭ، رۇخسارىڭنى «بەجايىكى نۇرلۇق ئاي، ئاللاھ مەرھەمىتىنىڭ جىلۋىسى» دېيىشىدۇ.

تەبەسسۇم ئەيلەبان ناگاھ نەزەر قىلساڭ گورىستانغا،
قوپۇپ گوردىن بارى مۇردە ھەمە « ۋا ھەسرەتا » دەرلەر.

ئە. يېشىم:

بەزىدە گۆرۈستانغا قاراپ تەبەسسۇم قىلساڭ، بارلىق مۇردىلار گۆردىن تۇرۇپ، « ۋاي ھەسرىتەي!» دېيىشىدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: گۆرىستانغا قاراپ شۇنداققىنا بىر تەبەسسۇم قىلىپ قويساڭ، بارلىق مۇردىلار گۆرلىرىدىن قوپۇپ: « ۋاي ھەسرىتەي، ئەجەب گۈزەلكىن - ھە ! » دېيىشىدۇ.

كۆرۈبان بەئزى ئاشىقلاركى ھەلقە - ھەلقە زۇلفۇڭنى،

ئەزەلدىن بىزگە سالغان بۇ ھەمە زەنجىرى پا دەرلەر.

ئە. يېشىم:

ئاشىقلار ھالقا ـ ھالقا چېچىڭنى كۆرگىنىدە، بۇنىڭ ھەممىسى ئەزەلدىن پۇتىمىزغا سېلىنغان زەنجىر، دەيدۇ. ( يۇ. ئە. 65 ب )

ت: بەزى ئاشىقلار ھالقا ـ ھالقا بولۇپ تۇرىدىغان بۇدرە چېچىڭنى كۆرگىنىدە، « بۇنىڭ ھەممىسى ئەزەلدىن پېشانىمىزغا پۈتۈلۈپ كەتكەن، پۇتىمىزغا سېلىنغان كىشەن » دەيدۇ.

يۇرۇپ سوردۇم تەبىبلەردىن: « نەدۇر بۇ دەردىمە دەرمان؟ »،

تەبىب ئايتۇركى: « ئەي نادان، بۇ دەردى بىدەۋا دەرلەر »،

ئە. يېشىم:

تېۋىپلارنى ئىزدەپ، ئۇلاردىن: « بۇ دەردىمنىڭ داۋاسى نېمە؟ » دەپ سورىسام، تېۋىپ: « ئەي نادان، بۇ داۋاسىز دەردتۇر » دېدى. ( يۇ. ئە. 65 ب )

ت: تېۋىپلارنى ئىزدەپ، ئۇلاردىن: « بۇ دەردىمنىڭ داۋاسى نېمە؟ » دەپ سورىسام، بىر تېۋىپ: « ئەي نادان، بۇ ‹ داۋاسىز دەرد › دېيىلىدۇ » دېدى.

ئىتىڭنىڭ خاكى پايىغا زەلىلىي يۈزىنى سۈردى،

نىدا كەلدىكى قەسرىڭدىن: « كۆزۈڭ سۈر، تۇتىيا دەرلەر ».

ئە. يېشىم:

زەلىلى ئىتىڭنىڭ ئايىغىدىكى تۇپراقنى يۈزىگە سۈرتۈۋاتقىنىدا، قەسرىڭدىن: « كۆزۈڭگە سۈرتكىن، ئۇ تۇتىيا » دېگەن سادا كەلدى. ( يۇ. ئە. 65 ـ 66 ب )

ت: زەلىلىي ئىتىڭنىڭ پۇتىدىكى توپا يۇقۇندىلىرىنى يۈزىگە سۈرگەنىدى، قەسرىڭدىن: «كۆزۈڭگە سۈرگىن، ئۇنى ‹تۇتىيا› دەيدۇ» دېگەن سادا كەلدى.

دەمەگىل دەپ سەن ئاڭا سىررىڭنى قىلساڭ ئاشكار،

ئول ھەم ئايتۇر دەمە دەپ، ئانىڭمۇ ھەم بىر يارى بار.

ئە. يېشىم:

يارىڭغا: « باشقىلارغا دېمە » دەپ، سىررىڭنى ئېيتساڭ، ئۇمۇ « دېمە » دەپ ئېيتىمۇېرىدۇ، چۈنكى ئۇنىڭمۇ بىر دوستى بار ئەمەسمۇ. ( يۇ. ئە. 66 ب )

ت: دوستۇڭغا: « باشقىلارغا دېمە » دەپ سىررىڭنى ئېيتساڭ ، ئۇنىڭمۇ باشقا بىر دوستى بولۇپ قالسا، « دېمە » دەپ ئېيتىپ قويىدۇ، شۇ.

خەندە قىلغان بىرلە ھەركىم سەن ئاڭا بولما فىرىب،

گۈل ئاچىلغان بىرلە ئانىڭ يانىدا بىر خارى بار.

ئە. يېشىم:

كۈلۈپ تۇرغانلارغا ئالدىنىپ قالما، ئېچىلغان گۈلنىڭ يېنىدا تىكىنى بار. ( يۇ. ئە. 66 ب )

ت: بىراۋ ساڭا قاراپ كۈلۈپلا قويسا، ئۇنىڭغا ئالدىنىپ قالما، ھەزەر قىلغىكى، ئېچىلغان گۈلنىڭ يېنىدا تىكىنى بولىدۇ.

مەن سەرۋى قەد ئارزۇسىنى ئەيلەپ چەكەدۇرمەن،
قۇمرى نە ئۇچۇن چەككۇسى سەرۋ ئۈستىدە گۇگۇ.

ئە. يېشىم:
قۇمرى نېمە ئۇچۇن سەرۋى دەرىخى ئۈستىدە سايرايدۇ، شۇنىڭدەك مەنمۇ سەرۋى قامەتنىڭ ئارزۇسىدا ناۋا قىلىمەن. ( يۇ. ئە. 71 ب )

ت: مەنغۇ سەۋرى قامەتكە ئېرىشىش ئارزۇسىدا نالە ـ پەرياد چېكىۋاتىمەن، پاختەك ئۆزى سەرۋى دەرىخىنىڭ ئۈستىدە ئولتۇرۇپمۇ، يەنە نېمە ئۇچۇن « گۇگۇ ـ گۇ » دەپ پىغان چېكىدىغاندۇ؟
دانالار ئىلە ئۆتكەرۇ ئۆمرۈڭنى خوش ئۆتكەر،
قىلغۇسى دىماغىڭنى مۇئەتتەر گۈلى خوشبۇ.

ئە. يېشىم:
خۇددى گۈلنىڭ ھىدى دىمىقىڭنى خوش بۇي قىلغاندەك، دانالار بىلەن ئۆمرۈڭنى خوشال ئۆتكۈزگىن. ( يۇ. ئە. 71 ب )

ت: دانالار بىلەن ئۆتىدىغان ئۆمرۈڭنى خوشال ئۆتكۈزگىنكى، خوشبۇي گۈلنىڭ ھىدى دىمىقىڭنى خوشبۇي قىلىدۇ.
كىمكى ئول گۈل چېھرەنى ئۆزىگە مېھمان ئەيلەدى،
ئۆزىنى ئىسكەندەرۇ جەمشىدى دەۋران ئەيلەدى.

ئە. يېشىم:
كىمكى ئۇ گۈل چېھرىلىكنى يار قىلالىسا، ئۆزىنى دەۋرنىڭ ئىسكەندىرى ۋە جەمشىدى دەپ بىلىدۇ. ( يۇ. ئە. 72 ب )

ت: كىمكى ئۇ گۈل چېھرىلىكنى مېھمان قىلالىسا، ئۆزىنى «دەۋرنىڭ ئىسكەندىرى ۋە جەمشىدى» ھېسابلىسا بولىدۇ.
فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،
كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.

ئە. يېشىم:
ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبىرىم پىراقىدا كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇردى. ( يۇ. ئە. 73 ب )

ت: ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر ئۆزىنىڭ پىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى.
ئول خۇداۋەندىكى باردۇر خالىقى كەۋنۇ مەكان،
ئىشلارىنى گەۋھەرۇ لەئلىنى مەرجان ئەيلەدى.

ئە. يېشىم:
كائىناتنى ياراتقان تەڭرى ئۇنىڭ چىشىنى گۆھەردىن، لېۋىنى مارجاندىن ياراتتى. ( يۇ. ئە. 73 ب )

ت: كائىناتنى ياراتقان پەرۋەردىگار ئۇنىڭ چىشىنى گۆھەردىن، لېۋىنى مارجاندىن قىلىپ يارىتىپتۇ.
ئۆزىنى قىلدى جەھاندا تۇرفە بىر شۆھرەتنەما،
تا سەنىڭ ۋەسفىڭ قەلەندەر ئەلگە دەستان ئەيلەدى.

ئە. يېشىم:

قەلەندەر سېنى تەرپىلەپ، ئەلگە داستان قىلىشقانلىقىدىن ئۆزىمۇ جاھاندا ئاجايىپ شۆھرەت تاپتى. ( يۇ. ئە. 73 ب )

ت: قەلەندەر سېنى تەرپىلەپ، ئەلگە داستان قىلىشقانلىقىدىن بۇيان، جاھاندىكى ئاجايىپ بىر شۆھرەتنەما (شۆھرەت كۆرسەتكۈچى ) بولۇپ قالدى.

نەۋائىيدىن كەيىن مەشھۇرىي شىئرىنى ئوقۇماس كىم،
بۇ بازار ئىچرە باردۇر ھەر مەتائىغا خەرىدارى.

ئە. يېشىم:

نەۋائىدىن كېيىن كىشىلەر مەشھۇرى شېئىرلىرىنى ئوقىماي قالارمۇ، بۇ بازاردا ھەر قانداق مالنىڭ [ئۆزىگە لايىق] خېرىدارى بارغۇ. ( يۇ. ئە. 74 ب )

ت: كىشىلەر نەۋائىيىنىڭكىدىن كېيىن مەشھۇرىي شېئىرلىرىنى ئوقىماي قالارمۇ؟ بۇ بازاردا، ھەر مالنىڭ ئۆزىگە لايىق خېرىدارى بار ـ دە.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى "نەۋائىيدىن كەيىن مەشھۇرىي شىئرىنى ئوقۇماس كىم" دېگەن مىسرانىڭ " نەۋائىدىن كېيىن كىشىلەر مەشھۇرى شېئىرلىرىنى ئوقىماي قالارمۇ" دەپ تەرجىمە قىلىنىشى جايىدا بولمىغان. چۈنكى، "نەۋائىدىن كېيىن " دېگەندە، "نەۋائىي ۋاپاتىدىن كېيىن" چۈشىنىلىپ قېلىش ئېھتىمالى يۇقىرى. ئەمەلىيەتتە، بۇ يەردە دېيىلمەكچى بولغان "نەۋائىي ئەسەرلىرىدىن كېيىن" ئىكەنلىكى ئېنىقتۇر.

سەندىن ئايىرغان دۇنيايى مەككار،
كۆڭلۈمنى ئاندىن ئەمدى ساۋۇتكىل.

ئە. يېشىم:

بۇ مەككار دۇنيا مېنى سەندىن ئايرىۋەتتى، شۇڭا ئەمدى ئۇنىڭدىن كۆڭلۈمنى سوغۇتقىن. ( يۇ. ئە. 74 ب )

ت: مېنى سەندىن ئايرىۋەتكىنى شۇ مەككار دۇنيادۇر، شۇڭا ئەمدى ئۇنىڭدىن كۆڭلۈمنى سوغۇتقىن.

ياكى سەندىن ئايرىۋەتكەن مەككار دۇنيانى ئەمدى كۆڭلۈمدىن يىراق قىلغىن.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتە، " سەندىن ئايىرغان " دېگەن بىرىكمە سۆز " دۇنيايى مەككار " (مەككار دۇنيا) نىڭ ئېنىقلىغۇچىسى قىلىپ بېرىلگەن. ھالبۇكى، بۇ خىل ئېنىق گىرامماتىك مۇناسىۋەتنى ھېچ ئاساسسىزلا بۇزۇپ، " بۇ مەككار دۇنيا مېنى سەندىن ئايرىۋەتتى " دەپ تەرجىمە قىلىش نېمىلا دېگەن بىلەنمۇ توغرا ئەمەستۇر.

سەندىن بۆلەكنى ھەرگىز دەمەسمەن،
ۋەللاھۇ بىللاھ سۆزۈمگەيەتكىل.

ئە. يېشىم:

سەندىن ئۆزگىنى ئەسلا دېمەيمەن، ئەزبىرايى خۇدا سۆزۈمگە ئىشەنگىن. ( يۇ. ئە. 74 ب )

ت: ھەرگىز سەندىن ئۆزگىنى دېمەيمەن، ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، سۆزۈمگە ئىشەنگىن.

ت.س: پارسچە "ئەزبىرايى خۇدا" بىلەن ئەرەبچە " ۋەللاھۇ بىللاھ " چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، ھەممىلا يەردە ئوخشاش ئۇقۇم، تەڭ قىممەتتە ئىشلىتىلمىگەن. ئەسلىي تېكىستتە، " ۋەللاھۇ بىللاھ " دېيىلگەنىكەن، ئۇنى ئەسلىگە سادىق بولغان ھالدا، "ئاللاھ بىلەن قەسەمكى" دەپ تەرجىمە قىلىش لازىم بولىدۇ.

# توققۇزىنچى باب

# بايات مۇقامىنىڭ تېكىستى

(ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم)

## چوڭ نەغمە

### مۇقەددىمە

1 ـ نەچۈك شاد ئولمايىن قىلساڭ نىشانە جانى فىگارىمنى،
سورار يۈز تىل بىلە پەيكانلارىڭ ھالى نىزارىمنى.
ئەبگا جېنىمنى قارىغا ئالساڭ، نېمىشقا شادلانمايكى، كىرپىك ئوقلىرىڭ رەپرەپ ئەھۋالىمنى يۈز خىل تىل ۋە شەكىل بىلەن سوراپ تۇرىدۇ ـ غۇ.

2ـ ئۈيۈم تىيرە ئەمەس چۈن بىسمىلى تىغى نىگاھىڭمەن،
چەراغان قىلغۇسىدۇر ئاھۇلار كۆزى مەزارىمنى.
مېنى كۆزۈڭنىڭ تىغى بىلەن قەتلى قىلغىنىڭ ئۈچۈن، ئۈيۈم يورۇق. كېيىكلەرنىڭ كۆزى مازىرىمنى چىراغ بولۇپ يورۇتقاي.

3ـ ئاچىلۇر تۇفراغىمدىن تا قىيامەت لالەئى ھەسرەت،
خەزان ئولسا بەھارى ئۇمر كۆرمەي گۈلئىزارىمنى.
ئۆمۈر باھارىم گۈل يۈزلۈكۈمنى كۆرمەي خازان بولسا، قەبرەمدىن ئۈنگەن ھەسرەت لالىسى تاكى قىيامەتكىچە ئېچىلىپ تۇرىدۇ.

4ـ زىبەس ئەشكى فۇرۇغ ئەفشان ساچىپ ھىجران تۈنى كۆرگەچ،
كى دەرلەر ئىكى مەشئەل ئىكى چەشمى ئىنتىزارىمنى.
ھىجران تۈنىدە تارام ـ تارام ياش تۆكۈپ يىغلاۋاتقىنىمنى كۆرگەنلەر، يارغا ئىنتىزار بولغان ئىككى كۆزۈمنى « ئىككى مەشئەلمىكىن » دەپ قالىدۇ.

5ـ نەچۈك ئارام ئىستەرسىز مەنى ئاۋارەدىن، ئول شوخ
قاچان قويدى مەنىڭ بىرلەكى ئارامۇ قەرارىمنى.
ئۇ شوخ تىنچ ـ ئاراملىقىمنى قويمىغان تۇرسا، مەن سەرگەرداندىن يەنە قانداقمۇ ئاراملىق ئىستەيسىلەر؟

6ـ تىكىپدۇرلار ماڭا خەيمە ھەۋا ئۈزرە ھۇباب ئاسا،
كى مەن بىلمەيدۇرمەن بۇ رەنگ ھەۋا بىرلە تۇرارىمنى.
كۆك ئۈستىگە مەن ئۈچۈن كۆپۈكتەك لەيلىمە چېدىر تىكىپتۇ، بىراق مەن بۇ خىل ئاتموسفېرادا

قانداق تۇرۇشۇمنى بىلمەيمەن.

7 ـ ئىكى شەھلا كۆزۈڭ نەشئە بەرۇردە ئىكى مەيخانە،
نىگاھى ئىلە مەستانە، ئۇشات جامى خۇمارىمنى.
ئىككى شەھلا كۆزۈڭ ماڭا ئىككى مەيخانىنىڭ ھۇزۇرىنى بېرىدۇ، بىرلا قارىشىڭ بىلەن مەست
قىلىپ، قەدەھكە بولغان خۇمارىمنى باسقىن.

8 ـ ساۋۇر ئۆزنى بۇرۇنراق ئۇز ھەۋادا ئىختىيار ئەيلە،
ساۋۇرسا بىر گۈنى سەلكىن دەمى قويماي غۇبارىمنى.
ئۆزۈڭنى بورۇنراق سورۇپ، ھاۋادا ئەركىن ـ ئازاد ئۇچ؛ كۈنلەردىن بىر كۈنى سالقىن شامال
توزانلىرىمنى قويماي سورىۋەتسە دەيمەن.

9 ـ ھەياتى جاۋىدان تاپماس كىشى ئابىھەيات ئىچسە،
فەنا زۇلماتىدا كۆر خىزردەك مەشھۇرىي زارىمنى.
ـ مەشھۇرىي.
بىچارە مەشھۇرىينى خىزىردەك پانىيلىق قاراڭغۇلۇقىدىن تاپقىن. چۈنكى ئابىھايات ئىچكەن
بىلەنمۇ، ئىنسان مەڭگۈلۈك ھاياتلىققا ئېرىشەلمەيدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى

v — — — v — — — v — — — v — — —

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

— — — v — — — v — — — v — — — v

**تەئەززە**

1 ـ بەيرام گۈنى مەجنۇن كۆڭۈل ھەم شاد ھەم گىريان ئەرۇر،
ھالىمغا ئەل گىريان ئەرۇر، ئاندىن ئول ئاي خەندان ئەرۇر.
بۇ بايرام كۈنىدە، مەجنۇن كۆڭلۈم ھەم خۇشال ھەم قايغۇلۇق: ھالىمغا قاراپ، ئەل يىغلاۋاتىدۇ؛
ئۇ ئاي بولسا، خۇشال تۇرىدۇ .

2 ـ مەن خەستە، خەسدەك، تاڭ ئەمەس، بولسام يولىدا پايمال،
ئول گۈل سەمەندىن سەكرەتىپ جەۋلان ئۈزە جەۋلان ئەرۇر.
مەن خەستە ئۇنىڭ يولىدا خەستەك دەسسىلىپ قېلىۋاتسام، ئەجەبلىنىش بۇياقتا تۇرسۇن، ئۇ گۈل
ئېتىنى سەكرىتىپ، جەۋلان ئۈستىگە جەۋلان قىلىۋاتىدۇ.

3 ـ باشىغا سانجىپ تىترەگۈچ، يۈز ناز ئىلە تارتىپ قىلىچ،
بۇ شەكىل ئىلە كۆرگەن زەمان جانۇ كۆڭۈل لەرزان ئەرۇر.
ئۇنىڭ بېشىغا ئۇتۇغات قاداپ، يۈز خىل ناز بىلەن قىلىچ تارتقانلىقىنى كۆرگەن زامان، كۆڭلۈم

بىلەن جېنىم لەرزىگە كېلىدۇ.

4- كىم رەشكىدىن قىلسام نە تالڭ، ئاھىمنى ئوق، قەددىمنى يا،
بىر يانىغا باغلاپ ساداق، بىر يانىدا قىربان ئەرۇر.
رەشكتىن ئاھىمنى ئوق، قەددىمنى يا قىلسام ئەجەب ئەمەس، چۈنكى ئۇ بىر يېنىغا ساداق باغلاپ، يەنە بىر يېنىغا كامان ئېسىۋاپتۇ.

5- ئەنجۇم ئەمەستۇر ئول كەچە رەۋشەن كۆرۈنگەن، كىم فەلەك
ئول شاھسەۋارىمغا قاراپ يۈز كۆز بىلە ھەيران ئەرۇر.
كېچىسى پارقىراپ كۆرۈنگىنى يۇلتۇزلار ئەمەس، بەلكى چەۋەندازىمىنىڭ گۈزەللىكىگە قاراپ ھەيران قالغان پەلەكنىڭ يۈزلىگەن كۆزىدۇر.

6- دەۋلەتكە مەغرۇر ئولماغىل، ئەي شاھ، گەداغا رەھم قىل،
ئاتىڭ ئاياغى ئاستىدا جىسمىم ئۆيى ۋەيران ئەرۇر.
ئەي شاھ، بايلىقىڭغا مەغرۇرلانما، ئېتىڭنىڭ ئايىغى ئاستىدا ۋۇجۇدۇم ئۆيى ۋەيران بولۇۋاتىدۇ، مەن گادايغا رەھىم قىلغىن.

7- بىلگىل بۇ گۈننى مۇغتەنەم، سەندەك نەچە خەيلى ھەشەم،
بىر - بىرلەپ ئۆتتى دەمبەدەم، بۇ دەھر نە پايان ئەرۇر.
سەندەك قانچىلىغان مەرتىۋىلىكلەر بىر - بىرلەپ ئالەمدىن كېتىشتى، بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق، شۇڭا بۇگۈننى غەنىمەت بىل.

8- ئەيكىم، خەيال ئەيلەپ شەفەق خۇرشىد تابىدىن دەمە،
گەردۇن يۈزىگە ساچراغان قۇربانلاردىن قان ئەرۇر.
ئەي، شەپەقنى « قۇياشنىڭ نۇرىدىن پەيدا بولغان قىزىللىق - قۇ » دەپ ئويلاپ قالما، ئۇ قۇربانلارنىڭ پەلەك يۈزىگە چاچرىغان قېنىدۇر.

9- زەبھىنى ئىسمائىل كەبى قىلغىل قەبۇل رەھم ئەيلەبان،
جانىن فىدا ئەيلەپ بۇ گۈن مەھزۇن ساڭا قۇربان ئەرۇر.
- مەھزۇن.
مەھزۇن بۇگۈن جېنىنى پىدا قىلىپ، خۇددى ئىسمائىلغا ئوخشاش ساڭا قۇربانلىق بولدى، رەھىم ئەيلەپ، ئۇنىڭ قۇربانلىقىنى قوبۇل قىلغىن.
- مەھزۇن.

* * * * *

1- ئەي، تىيرى بارانى غەمىڭ كۆڭلۈمنى پۇر خۇن ئەيلەمىش،
ياشىمنى بەھرەين ئەيلەگەچ رەنگىمى گۈلگۇن ئەيلەمىش.

ئەي، غېمىڭنىڭ ئوق يامغۇرى يۈرىكىمنى قانغا تولدۇردى، كۆزۈمدىن دەريا ـ دەريا ياش ئاققۇزۇپ، رەڭگىمنى گۈلگۈن قىلدى.

2 ـ بولمىش ئەزەلدە قىسمەتىم زەھرى فىراقىڭدىن نەسىب،
ئىچكەچ كۆڭۈلدە جۇش ئۇرۇپ دەردىڭنى ئەفزۇن ئەيلەمىش.

ئەزەلدە ماڭا پىراقىڭنىڭ زەھرى نېسىپ بولغان ئىكەن، ئۇنى ئىچكەچكە دەردىڭ يۈرىكىمدە تېخىمۇ قايناپ تاشتى.

3 ـ كەلدى نەشاتىم دەردىدىن نەچۈن فەنا تۇفراغىغا،
غەم يامغۇرىنى ياغىزىپ جىسمىمنى مەمنۇن ئەيلەمىش.

«ئۇنىڭ دەردىدىن پانىيلىق تۇپرىقىغا يۈزلىنىش نېمىشقا ماڭا خۇشاللىق ئېلىپ كېلىدىغاندۇ» دېسەم، ئەسلىدە ئۇ غەم يامغۇرىنى ياغدۇرۇپ، جىسمىمنى مەمنۇن قىلغانىكەن ـ دە.

4 ـ ھۇببۇل ۋەتەن دەپ كۆڭلۈمە دەردۇ ئەلەم كەلسە نە تاڭ،
غەم لەشكەرى سەردارىغا سىينەمنى مەئمۇن ئەيلەمىش.

ۋەتەن سۆيگۈسىدىن يۈرىكىمگە دەرد ـ ئەلەم كەلسە، ھېچ گەپ ئەمەس. چۈنكى غەم لەشكەرلىرىنىڭ سەردارىغا كۆكرىكىمنى پاناھگاھ قىلىپ ياراتقانىكەن.

5 ـ ئىشقىڭ مەنى بىچارەنى ھەجرىڭدە سەرگەردان قىلىپ،
ۋەسلىڭ تەمەنناسى بىلە جانىمنى مەرھۇن ئەيلەمىش.

ئىشق ـ مۇھەببىتىڭ مەن بىچارىنى ھىجرانىڭدا سەرگەردان قىلىپ، ۋىسال ئارزۇسى بىلەن جېنىمنى گۆرۈگە قويۇشقا مەجبۇرلىدى.

6 ـ بۇ دەردۇ مىھنەتنى بەسى كۆردۈم بەلائى ئىشق ئارا،
بىر ـ بىردىن ئارتۇق دەم بەدەم كۆڭلۈمنى مەھزۇن ئەيلەمىش.

ئىشق بالاسىنىڭ دەرد ـ ئەلەمنى كۆپ تارتتىم، بۇ دەرد ـ ئەلەم بارغانسېرى كۆچىيىپ، كۆڭلۈمنى قايغۇغا تولدۇردى.

7 ـ بۇ تەلبە كۆڭلۈمدۇر زەنەخدانىڭدا ھەبس ئولغان كەبى،
ئانداقكى ھەريان فەرتىدىن مىسرىدا زۇننۇن ئەيلەمىش.

ھەممە يەردە ھەددىدىن ئاشقان زۇنۇن مىسرغا قامالغاندەك، تەلۋە كۆڭلۈممۇ زىنىقىڭغا بەنت بولۇپ قالدى.

8 ـ كۆڭلۈم قۇشى فەرياد ئەتۇر زۇلفۇڭنى كۆرگەچ ناگەھان،
بىر ئەژدەھايى گويىيا مۇرغىغا ئەفسۇن ئەيلەمىش.

مەن چېچىڭنى تاسادىپ كۆرۈپ قالغاندىن بۇيان، كۆڭلۈم قۇشى گويا بىر ئەجدىھا تەرىپىدىن دەم تارتىلمىۋاتقان قۇشتەك پەرياد چېكىدۇ.

تەئەززە چۇشۇرگىسى

9 ـ تاڭ يوق زۇھۇرىينى كۆزىنىڭ ئىشۇەسى مەست ئەيلەسە،
بۇ ئىشق سەھراسىدا يۈز مەندەكنى مەجنۇن ئەيلەمىش.
- زۇھۇرىي.

كۆزىنىڭ ناز ـ كەرەشمىسى مەن زۇھۇرىينى مەست قىلسا ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بۇ ئىشق چۆلىدە، ئۇ مەندەكتىن يۈزنى مەجنۇن قىلىشۇەتكەنىكەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەجەزى مۇسەممەنى سالىم

مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن

- V - - - V - - - V - - - V - -

نۇسخە

1 ـ غۇنچەئى خەندان بىلە ھۆسنۈڭ گۈلى خۇررەم بەھار،
خەتتىڭ ئانداق سەبزەكىم بولغاي ئاڭا خۇررەم بەھار.

غۇنچىدەك لېۋىڭ بىلەن ھۆسنۈڭ باھارنىڭ شوخ ئېچىلغان گۈلىگە ئوخشايدۇ؛ مىيىقىڭ باھار پەسلىدىكى مايسىزارلىقنى ئەسلىتىدۇ.

2 ـ يۈز ئۇزە تەردىن خەتتىڭ گەر باش چەكەر، ئەي گۈل، نە تاڭ،
سەبزەغە بائىسدۇرۇر چۈن بولدى ئەرسە نەم بەھار.

ئەي گۈل، يۈزۈڭدىكى تەرنىڭ كۆچىدىن مىيىق مويلاۋىڭ خەت تارتقان بولسا ئەجەب ئەمەس، چۈنكى باھارنىڭ نېمى مايسىنىڭ ئۆسۈشىگە سەۋەب بولىدۇ ـ غۇ.

3 ـ شادلىغىدىن گۈلشەنى ۋەسلىڭغە يىغلاپ چەكسەم ئاھ ،
ياپما يۈزكىم گۈلگە بولماس يەل ـ ياغىنىدىن غەم بەھار .

ۋىسالىڭ گۈلشىنىگە ئېرىشىش شادلىقىدىن ئاھ چېكىپ يىغلىسام، يۈزۈڭنى يېپىۋالما، چۈنكى گۈل دېگەننىڭ باھارنىڭ يامغۇرى بىلەن شامىلىدىن ئەندىشىسى بولمايدۇ.

4 ـ ئارەزىم ئەكسى يۈزۈڭ ئايىنە تۈشكەن تۇرفەدۇر،
كىم كۆرۈپتۇر ھەم خەزان بىر ئايدا بولغاي ھەم بەھار.

يۈزۈمنىڭ سېنىڭ ئاي يۈزۈڭدە ئەكس ئەتكىنى قىزىق ئىشكى، باھار بىلەن كۈز پەسلىنىڭ بىر ئايدا بولغانلىقىنى كىم كۆرگەن؟

5 ـ ۋايكىم، بىر گۈل خەزانغا سالدى ئەيشىم گۈلبۇنىن،
ئۇشبۇ فەسل ئىچرەكى تاپمىش جۇملە ئالەم بەھار .

ۋاي داد! پۈتۈن ئالەمگە باھار كەلگەن مۇشۇ پەسىلدە، ھايات گۈلۈمنى بىر گۈل يۈزلۈك خازان

قىلىۋەتتى.

6 ـ رەئدۇ سىپل ئەرمەس فىغانۇ ئەشك ئەرۇر بۇ كىم، بۇ يىل،
گۇل يۈزۈڭ كۆرگەچ تۆتار ئۆز ھالىغا ماتەم بەھار.

بۇ چاقماق بىلەن سەل ئەمەس، بەلكى پىغان بىلەن كۆز يېشىدۇركى، بۇ يىلقى باھار گۇلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ ئۆز ھالىغا ماتەم تۇتىۋاتىدۇ.

7 ـ قەسدى بۇلبۇل كۆڭلى قەيدى بولماسا، نەيۇچۇن سالۇر،
باغ شوخى سۇنبۇلى زۇلفىغا پىچۇ خەم بەھار.

ئەگەر باھارنىڭ قەستى بۇلبۇلنىڭ كۆڭلىنى باغلىۋېلىش بولمىسا، نېمە ئۈچۈن باغدىكى شوخ سۇنبۇلنىڭ چېچىدىن ھالقا ياسايدۇ؟

8 ـ گۇل ئەمەس، بۇ باغ تاراجىغا ئانىڭ لەئلىدىن،
ئەيلەدى ئاۋىزە مىھرى دەۋرىغە خاتەم بەھار.

باھار بۇ باغنى تالان ـ تاراج قىلىش ئۈچۈن، گۇلنى ئەمەس، بەلكى ئۇنىڭ ياقۇت لېۋىنى سۇرۇق قىلىپ،قۇياشنىڭ يۈزىگە تامغا باستى.

**نۇسخە چۇشۇرگەسى**

ئەي نەۋائىي، چىن بەھار ئەركىن بۇ، يا خۇد كۆرگۈزۈر،
باغ خەلقىدىن ئۇلۇسقا داۋەرى ئەئزەم بەھار.
ـ نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، بۇ ھەقىقىي باھارمىدۇ ياكى ئۇلۇغ شاھىمىزنىڭ باغ ئەھلى ئارقىلىق، خەلققە كۆرسىتىۋاتقان باھارمىدۇ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v- --v- --v- --v-

**جۇلا**

1 ـ ھەر قاچان لەئلىڭ تەبەسسۇم قىلسا، شەكەر ساچىلۇر،
چۇن تەكەللۇمدىن دەم ئۇرسا، دۇررۇ گەۋھەر ساچىلۇر.

ھەر قاچان تەبەسسۇم قىلساڭ، ياقۇت لېۋىڭدىن شېكەر چېچىلىدۇ؛ گەپ قىلساڭ، تىلىڭدىن ئۈنچە ـ گۆھەر تۆكۈلىدۇ.

2 ـ غالىبا سەن سۇنبۇلۇڭنى تارىدىڭ، ئەي جان، بۇ گۈن،
كىم، نەسىمى سۇبھىدەمدىن ئەنبەرى تەر ساچىلۇر.
ئەي جان، بۈگۈن سۇنبۇل چېچىڭنى تارىدىڭ بولغاي، تاڭ شامىلىدىن نەمخۇش ئەنبەر ھىدى كېلىۋاتىدۇ.

3 ـ ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرەتىندە ھەر كەچە تاڭغا تەگىن،
كۆزلەرىمنىڭ ياشىدىن يەر ئۈزرە ئەختەر ساچىلۇر.
ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرىتىدە، ھەر كېچە تاڭ ئاتقىچە يەريۈزىگە كۆز يېشىمنىڭ يۇلتۇزلىرى تۆكۈلىدۇ.

4 ـ غايەتى ئەئلا مەراتىبدىندۇرۇركىم، ھەر سەھەر،
مەقدەمىڭدە گۈنبەدى ئەفلاكدىن زەر ساچىلۇر.
مەرتىۋەڭنىڭ غايەت يۇقىرىلىقىدىن، ئاسمان گۈمبىزىدىن ھەر سەھەردە قەدىمىڭگە تىللا چېچىلىدۇ.

5 ـ بۇ گەدا ھەسرەت بىلە كۆز مەئدەنىدىن دەم ـ بەدەم،
لەئلىڭ ئۈچۈن ھەر قايان ياقۇتى ئەھمەر ساچىلۇر.
ـ گەدائىي.
بۇ گەدائىي لېۋىڭ ئۈچۈن ھەسرەتلىنىپ، كۆز كانىدىن ھەمىشە ھەر يانغا قىزىل ياقۇت چېچىپ تۇرىدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ

سەنەم

1 ـ يارسىز ئۆمرۈم مېنىڭ
مىڭ ياشاسام بىرگۈنچە يوق.
ئىشق ئوتىنىڭ ئالدىدا
دەۋزەخ ئوتى ئۇچقۇنچە يوق.
ئىشق ئوتى يامان، دادەي،
چىھرايىم سامان، دادەي،
مەندە تاقەت قىلچە يوق.

يارسىز مىڭ يىل ياشىساممۇ، بىر كۈنچىلىك ئەھمىيىتى يوق؛ ئىشق ئوتىنىڭ ئالدىدا، دوزاخ ئوتى ئۇچقۇنچىلىكمۇ كەلمەيدۇ: ۋاي داد، ئىشق ئوتى يامانىكەن، ۋاي داد، چىرايىم ساماندەك سارغىيىپ كەتتى، مەندە قىلچىلىك تاقەت قالمىدى!

2 ـ ئاقمۇ ئايدىڭ كەچەلەر،
ئاپئاقمۇ ئايدىڭ كەچەلەر،
گۈل بىلەن رەيھان پۇرايدۇر
يار يۈرگەن كوچەلەر.
ئايدىڭ كەچەلەر دادەي،
قاراڭغۇ كەچەلەر دادەي،
خۇش پۇراقلىق كوچەلەر.

خۇيمۇ ئاق ئايدىڭ كېچىلەر، ئاپئاق ئايدىڭ كېچىلەر: يار يۈرگەن كوچىلار رەيھان گۈلى پۇرايدۇ: ئايدىڭ كېچىلەر، دادەي، قاراڭغۇ كېچىلەر، دادەي، خۇشپۇراقلىق كوچىلار.

3 ـ يار يۈرگەن كوچەلەرنى
سۇپۇرەي ساچىم بىلەن.
ئوك قولۇمغا جام ئالىپ،
سۇلار سەپەي ياشىم بىلەن.
ھەسرەت چەكەرمەن دادەي،
يىغلاپ ئۆتۈرمەن دادەي،
سۇ سەپىپ ياشىم بىلەن.

- ئۇيغۇرخەلق قوشىقى.

يار يۈرگەن كوچىلارنى چېچىم بىلەن سۇپۇرەي، ئوك قولۇمغا جام ئېلىپ، يېشىم بىلەن سۇلار سېپەي: يېشىمدىن سۇ سېپىپ ھەسرەت چېكىۋاتىمەن، يىغلاپلا ئۆتىۋاتىمەن، ۋاي داد.

**چوڭ سەلىقە**

1 ـ سىنايمۇكىن، سىلايمۇكىن بويى تالىمنى،
بويى تالىم بىلەمدۇركىن مەنىڭ ھالىمنى.
تالدەك زىلۋا بويلۇق يارىمنى سىنايمىكىن، يا سىلايمىكىن، زىلۋا بويلۇقۇم مېنىڭ ئەھۋالىمنى بىلەمدىغاندۇ؟

2 ـ بىلسە بىلسۇن ۋەفادارىم مەنىڭ ھالىمنى،
بىر ئۆزىگە ئەرز ئەتەرمەن ئاھۇ زارىمنى.
ۋاپادارىم مېنىڭ ئەھۋالىمنى بىلسۇن ـ بىلمىسۇن، ئاھۇ زارىمنى بىر ئۆزىگىلا ئېيتىمەن.

3 ـ شۇندىن شۇنغا كەلمىشىم سەن يار ئۇچۇندۇر،
جەۋرۇ جەفا چەكمىشىم دىيدار ئۇچۇندۇر.
ئاشۇ يەردىن مۇشۇ يەرگە كېلىشىم سەن يار ئۈچۈن، جەبىر ـ جاپا چېكىشىم بولسا، دىدار كۆرۈشۈش ئۇچۇندۇر.

4 ـ گۈلىستاندا فەرياد ئۇرۇپ سايرايدۇر بۇلبۇل،

شۇ بۇلبۇلنىڭ سايراماقى گۈلزار ئۈچۈندۇر.

- خەلق قوشىقى.

گۈلىستاندا بۇلبۇل پەرياد ئۇرۇپ سايرايدۇ، شۇ بۇلبۇلنىڭ سايرىشى گۈلزار ئۈچۈندۇر.

## كىچىك سەلىقە

1- كەزەرمەن ۋەسلىڭ ئىزدەپ يىللار ئۆلمىش دەربەدەر ھەريان،
جۇنۇن سەھراسىدىن مەجنۇن مەسەللىك بىخەبەر ھەريان.

ئۇزاق يىللاردىن بېرى ۋەسلىڭنى ئىزدەپ، ئىشىكمۇ ئىشىك كېزىپ يۈرىمەن؛ جۇنۇنلۇق چۆلىدە، مەجنۇنغا ئوخشاش بىھوشىمەن.

2- يۈزۈڭنى ياد ئەتىپ فۇرقەت تۈنىدە ئوتلۇغ ئاھىمدىن،
ئەمەس ئەنجۇم، فەلەك تاقىدا بەند ئۆلمىش شەرەر ھەريان.

جۇدالىق تۈنىدە، يۈزۈڭنى ئەسلەپ چەككەن ئوتلۇق ئاھلىرىم ئۇچقۇنلىرى پەلەك گۈمبىزىنىڭ ھەر يان، ھەر تەرىپىگە ئورناپ قالدىكى، ئۇلارنى يۇلتۇزلارمىكىن دەپ قالما.

3- يۈگۈرماقدىن تالىقدىمكى نەچە سىيمابدەك سەير ئاب،
نەدىنكىم جىلۋە ئەيلەپ ئات ئۈزە ئول سىيمبەر ھەريان.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك گۈزەل ھەر تەرەپكە ئات سېلىپ جىلۋە قىلسا، مەن كەينىدىن خۇددى سىماب ئاققاندەك يۈگۈرۈپ يۈرۈشتىن ھالسىرىدىم.

4- سارىغ چېھرەم بىلە قانلىغ ياشىمغا كۈلمە، ئەي زاھىد،
نىگارىم باشىدىن ھەردەم ساچارمەن لەئلۇ زەر ھەريان.

ئەي زاھىت، سېرىق يۈزۈم بىلەن قانلىق يېشىمغا قاراپ كۈلمە، مەن نىگارىمنىڭ بېشىدىن دائىم قىزىل ياقۇت بىلەن سېرىق ئالتۇن چاچىمەن.

5- لەبىڭ سەرچەشمەسىدىن غافىل ئەردى تەشنەلەب كۆڭلۈم،
نىشان بەلگۈردى خەتتىڭدىنكى فەۋتى نىلۇفەر ھەريان.

تەشنا كۆڭلۈم لېۋىڭ بۇلىقىدىن تېخى غاپىل ئىدى، مىيىقىڭدىكى نىلۇپەر مويلاۋلىرىڭ جىددىي بەلگە بېرىپ، مېنى ئويغاتتى.

6- شەفەق ئەرمەس فەلەك ئۈزرە، قۇياشىم پەردەگە كىرگەچ،
چەكەر ئاھىم يەلى كۆز يولىدىن خۇنى جىگەر ھەريان.

كۆكتىكى قىزىللىق شەپەق ئەمەس، بەلكى ئۇ قۇياشىم پەردە ئىچىگە كىرىپ كەتكەچكە، ئاھىم شامىلى كۆز چانىقىمدىن ئۇچۇرتۇپ چاچقان جىگەر قېنىمدۇر.

7- نە گۈن ئول ئەردىكىم قاشىڭدا چىن كۆردۇم بۇ نە گۈندۇز،
تەبەسسۇم مەۋجى ئەردى لەبلەرىڭدە سەربەسەر ھەريان.

قايسىبىر كۈنى، لەۋلىرىڭدىن پۆتۈنلەي تەبەسسۇم جىلۋىسى مەۋج ئۇرۇپ تۇرغانلىقىنى ئۆز كۆزۈم بىلەن كۆردۈم - دە، بۇ كۈندۈزمۇ ياكى كېچىمۇ، خۇدۇمنى بىلمەيلا قالدىم.

8 - مىژەڭنىڭ ناۋەكىن كۆز ئاتتى، لەئلىڭ كەلتۈرۈپ بىسمىل،
ماڭا مېيلى مەزار ئورنىدا بىتكەن نەيشەكەر ھەريان.

كۆزۈڭ كىرپىك ئوقىنى ئاتتى، لېۋىڭ ئۆلتۈردى، مازىرىمنىڭ قەبرە تاختىسى ئورنىدا، شېكەر قومۇشلىرى ئۈنۈپ چىقتى.

9 - يۈرەكنى چاك ئەتىپ سانسىز تىكەن باغرىمغا سانجىلغان،
مەنىڭ ھالىمغا باقماي كۆزلەرىڭ قىلغاچ نەزەر ھەريان.

كۆزلىرىڭ ئەھۋالىمغا قاراپ قويماي، باشقا جايلارغا نەزەر تاشلىغاچقا، باغرىمغا سانسىز تىكەنلەر سانچىلىپ، يۈرىكىم پارە - پارە بولدى.

10 - جەمالىڭ تالىئىكىم تاپمادى ھەرگىز خەبەر ئاندىن،
خەيال ئەلچىسىدىن گەرچە ئىبەردىم كۆپ خەبەر ھەريان.

گەرچە خىيالىمنى ئەلچى قىلىپ، نۇرغۇن خەۋەر ئەۋەتكەن بولسامۇ، جامالىڭ ئامىتى ئۇنىڭدىن مۇتلەق خەۋەر تاپالمىدى.

11 - ئۇيالىپ قۇمرىيۇ سەرۋى چەمەن گۈلبەرگىدەك تىترەر،
چەمەندە سەرۋى ئازادىمنى كۆرگەچ جىلۋەگەر ھەريان.

چەمەنلىكتە، خۇش قامەت گۈزىلىمنىڭ ھەر يان جىلۋە قىلىپ يۈرگەنلىكىنى كۆرگەن پاختەك بىلەن سەرۋى دەرىخى ھەسەتتىن، گۈلزارلىقتىكى گۈلنىڭ يوپۇرمىقىدەك تىترەپ كېتىشىدۇ.

كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

12 - فۇتۇھى قۇلغا، ئەي شاھ، گاھى - گاھى ئىلتىفات ئەتكىل،
ساچىپ تۇتى كەبى كۆڭلۈمگە لەفزىڭدىن شەكەر ھەريان.
- فۇتۇھىي.

ئەي شاھ، تۇتىدەك كۆڭلۈمگە تىلىڭدىن ھەر دەم شېكەر چېچىپ، مەن فۇتۇھىي قۇلغا پات - پات ئىلتىپات قىلغىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - -   v - - -   v - - -   v - - -

تەئكىد

1 ـ ئافتابدەك ئاي يۈزۈڭگە كۆپدۇر ئەرمانىم مەنىڭ،
ھەر زەمان يادىمغا كىرسەڭ ئۆرتەنۇر جانىم مەنىڭ.

قۇياشتەك نۇرلۇق ئاي يۈزۈڭنى كۆپ ئارزۇ قىلىمەن: ھەمىشە يادىمغا كەلسەڭلا، جېنىم ئۆرتىنىدۇ.

2 ـ بىر نىگاھى قىلدىڭ كۆڭلۈمدىن ئالدىڭ سەبرۇ ھۇش،
ئەمدى ھەجرىڭدە كۆيەرمەن، قالمادى جانىم مەنىڭ.

بىر كۆز تاشلاش بىلەنلا سەۋر ـ تاقەت، ئەس ـ ھوشۇمنى ئالدىڭ: شۇ تۇرۇقى مەندە جان دېگەن نەرسە قالمادى، ئەمدى جۇدالىقىڭدا كۆيۈپ تۈگىشىدىغان بولدۇم.

3 ـ مەن سەنىڭ يادىڭدا ھەر دەم يىغلادىم شامۇ سەھەر،
ئەرشكە يەتتى مەگەر فەريادۇ ئەفغانىم مەنىڭ.

مەن سېنى ياد ئېتىپ، تۈندىن تاڭغىچە توختىماي يىغلىدىم، پەرياد ـ پىغانىم ئەرشكە يەتتىمىغۇ دەيمەن.

4 ـ كۆرمەسەم جانىم كۆيەدۇر، بارغالى يوق تاقەتىم،
يەتكەلى دىدارىڭ ھېچ يوقتۇر بۇ ئىمكانىم مەنىڭ.

دىدارىڭنى كۆرمىسەم، جېنىم كۆيىدۇ، قېشىڭغا بارغىلى مادارىم يوق، ۋىسالىڭغا يېتىشكە بۇ كۈنلەردە ھېچبىر ئىمكانىم يوق.

5 ـ يىغلادىم شامۇ سەھەرلەردە ساڭا فەرياد ئەتىپ،
يەتمەدى ھەرگىز قۇلاقىڭغا بۇ ئەفغانىم مەنىڭ.

سېنى دەپ تۈندىن تاڭغىچە پەرياد ئۇرۇپ يىغلىدىم: بۇ ئەپغانىم قۇلىقىڭغا مۇتلەق يەتمىدى.

6 ـ لۇتف ئەتىپ مىسكىن رىزائىي ھالىغا رەھم ئەيلەگىل،
بىر نەزەر قىلساڭ ماڭا ھېچ يوقتۇر ئەرمانىم مەنىڭ.
ـ رىزائىي.

مەرھەمەت قىلىپ، بىچارە ئەھۋالدىكى رىزائىيغا رەھىم قىلغىن: ماڭا بىر نەزەر قىلساڭ، ھېچبىر ئارمىنىم قالماس ئىدى.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ   ـ ـ v ـ   ـ ـ v ـ   ـ ـ v ـ

## داستان

### بىرىنچى داستان

1- چاھغا  تۇشتۇم كەلىپ ئۇشۇل شەھرى كەنئاندىن،
داغى ھىجران ئەزدى مەنى ئىبنى يەمىنجان.
مەن كۆرمەگەن جەبرۇ جەفا، مىھنەت قالمادى،
زارۇ ھەيران قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان.

ئىبنى يەمىنجان، ئاشۇ كەنئان شەھرىدىن كېلىپ، قۇدۇققا تاشلىنىپ قالدىم، مېنى جۇدالىقنىڭ تېغى ئەزدى؛ مەن كۆرمىگەن جەبىر - جاپا، مۇشەققەتلەر قالمىدى، بۇلار مېنى خار - زار ۋە ھەيران - ھەس قىلدى، ئىبنى يەمىنجان.

2- ئاغالارىم كۆينەكىمنى تارتىپ ئالدىلار،
تۆرت تەرەفدىن كەلىپ ماڭا خەنجەر ئۇردىلار،
ئاخىر مەنى تۇتۇپ كەلىپ، چاھقا سالدىلار،
بەندى زىندان قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان

ئاكىلىرىم كۆينىكىمنى تارتىۋالدى، تۆت تەرەپتىن قورشاپ كېلىپ ماڭا خەنجەر ئۇردى، ئاخىرى تۇتۇپ كېلىپ، قۇدۇققا تاشلىدى - دە، زىندان بەندىسى قىلىۋەتتى، ئىبنى يەمىنجان.

3- قىزىلگۈلدەك تەنىم شۇندا قانغا بويالدى،
ئەل كۆزىدىن يىراق تاشلاپ ئۆچىنى ئالدى،
ئۆلتۈرۈشكە قەسد قىلدىيۇ لەكىن ئۇيالدى،
ئاھ، باغرى قان قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان.

شۇنداق قىلىپ، قىزىلگۈلدەك تېنىم قانغا بويالدى؛ ئەل كۆزىدىن يىراق قىلىپ، ئۆچىنى ئالدى؛ ئۆلتۈرۈشكە قەست قىلدى - يۇ، لېكىن ئۇيالدى؛ ئاھ، مېنى مۇشۇنداق باغرى قان قىلدى، ئىبنى يەمىنجان.

4- ئاغالارىم دۇشمەنلىكىن رەۋشەن بىلدۇرۇپ،
كۆزلەرىمنى تۇفراق بىلە قويىدى تىندۇرۇپ،
ياش گۈلۈمنى جەفا تىغى كەستى سىندۇرۇپ،
بەرگى خەزان قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان.

ئاكىلىرىم دۇشمەنلىكىنى روشەن بىلدۈرۈپ، كۆزلىرىمنى توپا بىلەن تىندۇرىۋەتتى؛ ياش گۈلۈمنى جاپاتىغى كېسىپ - سۇندۇرۇپ، بەرگىخازان ( ياپراق تۆكۈمى ) قىلىۋەتتى، ئىبنى يەمىنجان.

5- ئۇردى - سوقتى چاھقا تاشلاپ، كەلمەي قاشىمغا،
قىيامەتنىڭ كۈنى تۇشتى ئەزىز باشىمغا،
قەبا فەلەك ئوغا سالدى يەگەن ئاشىمغا،

ئەجەب سەرسان قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان.

قېشىمغا يوقلاپ كەلمىگەننىڭ ئۈستىگە، قۇدۇقتا تاشلاپ ئۆردى - سوقتى: ئەزىز بېشىمغا قىيامەتنىڭ كۈنى چۈشتى: قوپال پەلەك يېگەن ئېشىمغا ئوغا سالدى ۋە مېنى ئەجەب سەرسان قىلىۋەتتى، ئىبنى يەمىنجان.

6 - يۇسۇف ئايتۇر: ئوتتا يانىپ كۆيۈپ كۈل بولدۇم،
جۇدالىقتا، سەرسانلىقتا سولغان گۈل بولدۇم،
ئۇلار ساتتى مىسىر ئەلىگە شۇندا قۇل بولدۇم،
ئاللاھ سۇلتان قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان.
- « يۇسۇف - زىلەيخا » داستانىدىن.

يۇسۇف ئېيتىدۇ: مۇشەققەت ئوتىدا كۆيۈپ كۈل بولدۇم: جۇدالىقتا، سەرسانلىقتا، سولغان گۈل بولدۇم: ئۇلار ساتتى مىسىر ئېلىگە شۇندا قۇل بولدۇم: ئاللاھ مېنى سۇلتان قىلدى ، ئىبنى يەمىنجان.

### ئىككىنچى داستان

1 - مەجنۇن بولۇپ، بەيابانىنى گەشت ئەتىپ،
ئۆز - ئۆزۈمدىن بىر سەۋداغا يەتۈشتۇم.
بىر پەرىنىڭ ھەسرەتىدە قان يۇتۇپ،
باغۇ بوستان خۇش ھەۋاغا يەتۈشتۇم.

مەجنۇن بولۇپ، باياۋاننى كېزىپ يۈرۈپ، ئۆز - ئۆزۈمدىن بىر سەۋداغا قالدىم: بىر پەرىنىڭ ھەسرىتىدە قان يۇتۇپ يۈرۈپ، ئاخىرى باغۇ بوستان خۇش ھاۋاغا ئېرىشتىم.

2 - فەسلى زىمىستانىم، بولۇپدۇر يازە،
گۈلشەنى بەھارىم ياتىپدۇر تازە،
بارچەسى سۇرتۇپتۇر يۈزىگە غازە،
بىر ئەجايىب تەماشاغا يەتۈشتۇم.

زىمىستان پەسلىم يازغا ئۆزگىرىپتۇ، باھار گۈلشىنىم پاك - ئېسىل تۇرۇپتۇ، ھەممىسى يۈزىگە ئۇپا - ئەڭلىك سۇرۇپتۇ، ئاجايىپ بىر تاماشاغا مۇيەسسەر بولدۇم.

3 - ئەقلىمنى لال ئەتتى ئاغزى خەيالى،
شەكەردىن شىرىندۇر لەئلىنىڭ بالى،
بىر پەرىدۇر ھۆسنى ھۆرى مىسالى،
ئاھۇ كۆزلۈك دىلرەباغا يەتۈشتۇم.

ئاغزىنىڭ خىيالى ئەقلىمنى لال قىلدى، ياقۇت لېۋىنىڭ قەنتى شېكەردىن شېرىن، ئۆزى بىر پەرىكى ھۆسن - جامالدا ھۆرلەرنى سۇندۇرىدۇ، مەن مۇشۇنداق گۈزەل، ئاھۇ كۆزلۈك بىر دىلرەبانىڭ ۋىسالىغا يېتىشتىم.

4 ـ چەمەن ئىچرە ياتمىش سەف ـ سەف بۇلبۇللەر،
رەنگ بە رەنگ ئاچىلمىش قىرمىزى گۇللەر،
تازە نەۋجەۋانلار ـ گۇل يۈزلى دىلبەر،
سىياھ كۆزلۈك سەمەننىساغا يەتۇشتۇم.

گۇلزارلىقتا بۇلبۇللار سەپ ـ سەپ ئولتۇرغان، قىزىل گۇللەر رەڭمۇرەڭ ئېچىلغان، ياش يىگىتلار، گۇل يۈزلۈك دىلبەرلەر سەير قىلىپ يۈرگەن مۇشۇنداق باغدا، قارا كۆزلۈك گۈزەل بىر قىزنىڭ ۋىسالىغا يېتىشتىم.

5 ـ بىرسى مەلەكدۇر، بىرسى رىزۋان،
گويا كى جەننەتدە ھۇر ئىلە غىلمان،
ھويلايۇ ئايۋانلار، باغ ئىلە بوستان،
تۇرفە باغى مۇسەففاغا يەتۇشتۇم.

بىرسى پەرىشتە، يەنە بىرسى ھۆر، گويا كى جەننەتتىكى ھۆر ـ غىلمانلاردەك يۈرگەن، ھويلا ـ ئاراملار باغ ـ بوستان بىلەن پۈركۈنگەن، مۇشۇنداق ئاجايىپ گۈزەل مەنزىرىلىك بىر باغقا ئېرىشتىم.

6 ـ تەخت ئۈستىدە ياتمىش ئەجەب بىر دىلبەر،
زۇلفىغا بەركىتمىش بەھاسىز گەۋھەر،
شاھى خۇرشىد ئوغلى ـ ئاتىم سەنەۋبەر،
بىر ئەجايىپ مەھلىقاغا يەتۇشتۇم.
ـ « سەنەۋبەر » داستانىدىن.

تەخت ئۈستىدە، چېچىغا بىباھا گۆھەر قىسىۋالغان ئاجايىپ گۈزەل بىر دىلبەر ياتاتتى؛ ئىسمىم سەنەۋبەر، شاھ خۇرشىدنىڭ ئوغلى بولىمەن، مەن ئاجايىپ گۈزەل بىر ئايجامالنىڭ ۋىسالىغا يەتتىم.

## ئۈچىنچى داستان

1 ـ نەتەي مەن ھىچ ئىلاجىم يوق،
گويا پەرۋانەدەك كۆڭلۇم.
بۇ چۆللەردە ياراغىم يوق،
بولۇپ مەستانەدەك كۆڭلۇم.

2 ـ ئاشىقلارنىڭ دەۋاسى يوق،
بۇ چۆللەرنىڭ قاراسى يوق.
بۇ دۇنيانىڭ ۋەفاسى يوق،
گويا ۋىيرانەدەك كۆڭلۇم.

ئاشىقلارنىڭ داۋاسى يوق، بۇ چۆللەرنىڭ پايانى يوق، بۇ دۇنيانىڭ ۋاپاسى يوق، كۆڭلۇم ۋەيرانىلىققا ئوخشايدۇ.

3 ـ ئادەم كۆيگەن ئول ھەۋۋاغا،

تاھىر ئاشىقتۇر زۇھراغا.
يۇسۇف بىلەن زىلەيخاغا،
گوياكى خانەدەك كۆڭلۇم.

ئادەم ئەلەيھىسسالام ئۇ ھاۋا ئانىغا كۆيگەن، تاھىر زۇھراغا ئاشىق ئىدى، شۇ تاپتا، كۆڭلۇم گوياكى يۇسۇف ـ زىلەيخالارنىڭ كۆڭلى بىلەن ئوپئوخشاش دېگۇدەك.

4 ـ ھەمراھلارىم دەريادا زار،
غەرق ئەيلەدى بەھرى خۇنخار.
غەرىبلارغا مۇنداق گۇن بار،
ئەرۇر پەيمانەدەك كۆڭلۇم.

ھەمراھلىرىم دەريادا زار، قانخور دېڭىز ئۇلارنى غەرق قىلدى، غېرىپ ـ مۇساپىرلارغا مۇشۇنداق ئاقىبەت بار، مېنىڭ كۆڭلۇم سەۋرىسى تولغان پەيمانىدەك بولۇپ قالدى.

5 ـ تۇشۇپ چۆللەرگە شاھزادە،
ھەقدىن ئەرۇر بۇ ئىرادە.
يارىم، قويما بۇئارادە،
بولۇپ ھەيرانەدەك كۆڭلۇم.

بىر شاھزادىنىڭ چۆللەردە يۈرۈشى ئاللاھنىڭ ئىرادىسى بىلەن بولىدۇ؛ يارىم، مېنى بۇ ئارىدا ـ بۇ ئەھۋالدا قويمىغىن، كۆڭلۇم ھەيران ـ ھەسلىككە چۈمۈلدى.

6 ـ گۇلرۇخ يۈرەكىنىڭ دەۋاسى،
كۆڭلۇمدە ئىشقىنىڭ ياراسى.
ئاقتى كۆزۈمنىڭ قاراسى،
گويا دىۋانەدەك كۆڭلۇم.

ـ « شاھزادە فەررۇخ ۋە مەلىكە گۇلرۇخ » داستانىدىن.

خەستە يۈرىكىمنىڭ داۋاسى گۇلرۇختۇر، يۈرىكىمدە پەۋەس ئىشق ـ مۇھەببەتنىڭ يارىسى بار، تولا يىغلاپ كۆزۈمنىڭ قارىسى ئېقىپ كەتتى، كۆڭلۇم مەجنۇننىڭكىدەك بولۇپ قالدى.

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب

1 ـ نەچە گۇندۇركى خەبەر تاپمامىشەم سىيمىبەرىمدىن،
نە ئەسەردۇر خەبەرىمدىن، نە خەبەردۇر ئەسەرىمدىن.

نەچچە كۈن بولدى، ئۇ كۈمۈش بەدەننىڭ ھېچقانداق بىر خەۋىرىنى ئالالمىدىم.

2 ـ نەزەرىم ئالىدا ئايسىز كەچەدىن تىيرەراق ئولدى،
ھەجر گۇندۇزلەرى تا باردى قۇياشىم نەزەرىمدىن.

قۇياشىم كۆرۈنمىگەچكە، جۇدالىق كۈندۈزلىرى كۆزۈمگە ئايسىز كېچىدىنمۇ قاراڭغۇ بولۇپ كۆرۈندى.

3- زەخمى قاتىل ئەكەنسەن دەرگە ئەرۇر ھەر بىرى بىر تىل،
تىغى ھەجرى قايۇ پەرگالەكى تىلدى جىگەرىمدىن.

ھىجران خەنجىرى تىلغان جىگىرىمنىڭ ھەربىر پارچىسى ئۇ قاتىلنىڭ زەخمەتلىرىنى شىكايەت قىلغۇچى بىر تىلدۇر.

4- كەلۇرەم ئاھ ئىلە رۇسۋالىغ ئوتى ھەر سارى ساچىپ،
ئافىيەت ئەھلى سەلامەت قوپۇڭۇز رەھگۇزەرىمدىن.

ئاھ ئۇرۇپ، رەسۋالىق ئوتىنى ھەريان چېچىپ كېلىۋاتىمەن، ئەي ساق - ساغلام كىشىلەر، ئۆتەر يولۇمدىن سالامەت كېتىۋېلىڭلار.

5- بۆيلەكىم ئول كۆزى ئافەت يانار ئوت جانىما ئۇردى،
بەرقى ئافەت چاقىلۇر ئالەم ئارا ھەر شەرەرىمدىن.

ئۇ كۆزى ئاپەت جېنىمغا شۇنداق يانار ئوت بىلەن ئۇردىكى، ئۇنىڭدىن چاچرىغان ھەربىر ئۇچقۇن ئالەمگە ئاپەت چاقمىقى بولۇپ چېقىلىدۇ.

6- ئول سىفەت ئىشقۇ جۇنۇن تاغ ئىلە دەشتى ئارا يىتتىم،
كى نە فەرھاد نىشان تاپتى، نە مەجنۇن خەبەرىمدىن.

ئىشق ۋە جۇنۇنلۇق تاغۇ دەشتىدە شۇنداق يوقالدىمكى، يا پەرھاد ئىز - دېرىكىمنى، يا مەجنۇن ئۇچۇر - خەۋىرىمنى ئالالمىدى.

7- دەھر باغىدا ۋەفا نەخلى ئەكىپ بەردى جەفا بەر،
باغبانا، دەكى نە بەر يەگەمەن بۇ سەمەرىمدىن.

دۇنيا بېغىغا ۋاپا كۆچىتىنى تىكسەم، بەرگەن مېۋىسى جاپا بولدى؛ ئەي باغۋەن، ئېيتقىنا، بۇنداق مېۋىدىن نېمە بەھرە ئالىمەن؟

8- ناسىھا، ئىشقۇ جۇنۇندۇر ھۇنەرىم، تەركى بۇيۇرما،
ساڭا ئار ئولسا، ماڭا فەخردۇرۇر بۇ ھۇنەرىمدىن.

ئەي نەسىھەتچى، مېنىڭ ھۇنىرىم ئاشىقلىق بىلەن مەجنۇنلۇق، « ئۇنى تاشلا » دېمە: بۇ ھۇنەر سەن ئۈچۈن نومۇس بولسا، ماڭا ئىپتىخار.

9- ئەي نەۋائىي، باربىان يار، فەنا دەشتىغە تۈشتۈم،
مەگەر ئەۋۋەل قايتسا ئول، مەن قايتقامەن بۇ سەفەرىمدىن.

- نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، يار كەتكەچكە، مەنمۇ پانىيلىق چۆلىگە ماڭدىم. ئەگەر ئۇ ئالدى بىلەن قايتىدىغانلا بولسا، مەنمۇ بۇ سەپىرىمدىن قايتقايمەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەخبۇن

فائىلاتۇن فىئىلاتۇن فىئىلاتۇن فىئىلاتۇن

- - v v    - - v v    - - v v    - - v -

## ئىككىنچى مەشرەب

1 ـ نازەنىنلەر يۈرۈك ئەمدى ئالدىغا،
سەۋغات ئالىڭ، ئەي قىزلار، ئاكام كەلەدۇر.
ئىكىسىگە جانىم بولسۇن سەدىقە،
سەۋغات ئالىڭ، ئەي قىزلار، ئاكام كەلەدۇر.

گۈزەللەر ئەمدى ئالغا قاراپ مېڭىڭلار، ئاكام كېلىدۇ، قىزلار، سوۋغات ئېلىڭلار: ئىككىسىگە جېنىم تەسەددۇق، ئاكام كېلىدۇ، قىزلار سوۋغات ئېلىڭلار.

2 ـ قىلىپ ھەمراھ نەچە ياخشى يىگىتلەرنى،
قەددى شەمشادۇ ھۆسنى تازە گۈللەرنى،
شىكار ئەيلەپ مەرغىزارلىق چۆللەرنى،
سەۋغات ئالىڭ، ئەي قىزلار، ئاكام كەلەدۇر.

ئاكام بىر مۇنچە ياخشى يىگىتلەرنى ۋە يېڭى ئېچىلغان گۈلدەك گۈزەللەرنى ئۆزىگە ھەمراھ قىلىپ، يايلاق ۋە چۆللەردە ئوۋ ئوۋلاپ كېلىۋاتىدۇ، قىزلار سوۋغات ئېلىڭلار.

3 ـ مەنىڭ ئاكام يىگىتلەرنىڭدۇر ئاغاسى،
ئاڭا تەگدى ئەلۇ يۇرتنىڭكى دۇئاسى.
كۆرۈنۈر بىزگە جىلۋە بىرلە قاراسى،
سەۋغات ئالىڭ، ئەي قىزلار، ئاكام كەلەدۇر.

مېنىڭ ئاكام يىگىتلەرنىڭ كاتتىۋېشى، ئۇنىڭغا ئەل ـ يۇرتنىڭ دۇئاسى يەتكەن: ئەنە، جىلۋىلىك قارىسى بىزگە كۆرۈنىۋاتىدۇ، قىزلار سوۋغات ئېلىڭلار، ئاكام كېلىۋاتىدۇ.

4 ـ بىرى بۇلبۇل ئەرۇر، بىرسى غەزەلخان،
بىرى قاپلان ئەرۇر، بىرسى ئارسلان،
بىرى روھى رەۋاندۇر، بىرى تەندە جان،
سەۋغات ئالىڭ، ئەي قىزلار، ئاكام كەلەدۇر.

بىرسى بۇلبۇل، بىرسى ناخشىچى، بىرسى قاپلان، يەنە بىرسى ئارسلان، بىرسى جانلىق روھ، يەنە بىرسى تەندىكى جان، ئاكام كېلىۋاتىدۇ، ئى قىزلار، سوۋغات ئېلىڭلار.

5 ـ قالدىرغاچ دەر: سىزلەر مەنىڭ يولداشىم،
كەچەلەر ھەمدەمىم، گۈندۈز سىرداشىم،
يۈسۈف ، ئەھمەد ئەرۇر ئىكى قارىنداشىم،
سەۋغات ئالىڭ، ئەي قىزلار، ئاكام كەلەدۇر.
ـ « يۈسۈف ۋە ئەھمەد » داستانىدىن.

قالىغاچ ئېيتىدۇ: سىلەر مېنىڭ كېچىلەردە ھەمنەپەس، كۈندۈزلەردە سىرداشلىرىم: يۈسۈف، ئەھمەد مېنىڭ ئىككى قېرىندىشىم: ئەي قىزلار، ئاكام كېلىۋاتىدۇ، سوۋغات ئېلىڭلار.

* * * * *

1 ـ ئاڭلاپ سەنىڭ شول مۇبارەك نامىڭنى،
كۆڭلۇم ئەجەب خۇشھال بولدى نىگارىم.
بىر كۆرۈشكە تەشنا بولدۇم يۈزۈڭنى،
ۋىسالىڭغا يەتكۈزگەي ئول خۇدايىم.

نىگارىم، سېنىڭ شۇ مۇبارەك نامىڭنى ئاڭلاپ، كۆڭلۈم بەكمۇ خۇشال بولدى، چىرايىڭنى بىر كۆرۈشكە تەقەززا بولدۇم، خۇدايىم مېنى ۋىسالىڭغا يەتكۈزگەي.

2 ـ ھەر كىشىنىڭ يارى بولسا يىراقتا،
سامان كەبى سارغارۇرمۇ فىراقتا.
كىشى بۇ خىل دەرد چەكمەسۇن دۇنيادا،
يوللارىڭغا قاراپ قالدىم نىگارىم.

ھەرقانداق ئىنساننىڭ يارى يىراقتا بولسا، چىرايى پىراق دەردىدە ماڭا ئوخشاش ساماندەك سارغىيىپ كېتەمدىغاندۇ؟ ئىنسان دۇنيادا مۇنداق دەردنى تارتمىسۇنكى، نىگارىم، يولۇڭغا قاراپ قالدىم.

3 ـ ئارقامىزدا شۇم رەقىبلەر تولادۇر،
جۇدالىقتىن مەنىڭ دىلىم يارادۇر.
تەشنا كۆڭلۇم ساڭا قاچان قانادۇر،
سەنسىز مەنىڭ يوقدۇر كۆڭۈل ئارامىم.

ئارقىمىزدا شۇم رەقىبلەر تولا، جۇدالىق دەردىدە يۈرىكىم يارا؛ تەشنا كۆڭلۈم ساڭا قاچانمۇ قانار ـ ھە؟! سەن بولمىساڭ، ماڭا كۆڭۈل ئاراملىقى يوقتۇر.

4 ـ قىسمەتلەرىم شولدۇر مەنىڭ ئەي جانان،
مەن قۇلۇڭمەن، كۆڭۈل ئىچرە سەن سۇلتان.
سەن نەلەردە قالدىڭ، ئايا مېھرىبان،
بۇتتى مەنىڭ بارچە سەبرۇ چىدامىم.

ـ « شاھزادە فەررۇخ ۋە مەلىكە گۇلرۇخ » داستانىدىن.

ئەي جانان، مېنىڭ پېشانەمگە پۈتۈلگىنى شۇ: سەن كۆڭلۈمدىكى پادىشاھسەن، مەن سېنىڭ قۇلۇڭمەن؛ ئى مېھرىبانىم، سەن قەيەرلەردە قالدىڭ؟ مېنىڭ پۈتكۈل سەۋر ـ تاقىتىم تۈگىدى.

# بايات مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

بايات مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

بايات مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. بايات مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 147 مىسرا، « داستان » قىسمى ئۈچ داستان 72 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 54 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 273 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 7 ـ ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. بايات مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( ئىككى غەزەل )، مەشھۇرىي ( بىر غەزەل )، مەھزۇن ( بىر غەزەل )، زۇھۇرىي (بىر غەزەل)، گەدائىي ( بىر غەزەل )، فۇتۇھىي (بىر غەزەل) ۋە رىزائىي ( بىر غەزەل ) بولۇپ، جەمئىي 7 شائىرنىڭ 8 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر 8 غەزەلنىڭ 2 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. بۇ ھالدا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ توققۇزىنچىسى بولغان بايات مۇقامى تېكىستلىرىدە، يازما ئەدەبىياتقا تەۋە بولغان كلاسسىك غەزەللەر نىسبەتەن ئاز بولۇپ، خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا تەئەللۇق بولغان خەلق داستانلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى كەڭ ئورۇن ئالغانلىقى كۆرۈلىدۇ.

ئۈچىنچى. بايات مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي ئۈچ داستان بولۇپ، مەزكۇر ئۈچ داستان تەرەننۇم قىلىنغان چاغدا ئوقۇلىدىغان تېكىستلەر ئۈچۈن تۆۋەندىكىلەر بېرىلگەن: بىرىنچى داستاننىڭ تېكىستى خەلق داستانى "يۈسۈپ ۋە زىلەيخا" نىڭ "چاھغا تۇشتۇم كەلىپ ئۇشۇل شەھرى كەنئاندىن، داغى ھىجران ئەزدى مەنى ئېبنى يەمىنجان" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە تۆرت مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان؛ ئىككىنچى داستاننىڭ تېكىستى خەلق داستانى "سەنەۋبەر"نىڭ "مەجنۇن بولۇپ بەيابانىنى گەشت ئەتىپ، ئۆز ئۆزۈمدىن بىر سەۋداغا يەتۇشتۇم" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە تۆرت مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان؛ ئۈچىنچى داستاننىڭ تېكىستى بولسا، خەلق داستانى "شاھزادە فەرروخ ۋە مەلىكە گۇلروخ" نىڭ "نەتەي مەن ھىچ ئىلاجىم يوق، گويا پەرۋانىدەك كۆڭلۇم" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە تۆرت مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان. روشەنكى، بۇ يەردە، بايات مۇقامى "داستان" قىسمىنىڭ تېكىستى ھەممىسى خەلق داستانلىرىدىن ئېلىنغان بولۇش بىلەن بىر چاغدا، تېكىست ھەجمى جەھەتتە باشقا مۇقاملاردىن زور ئىكەنلىكى بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ.

تۆرتىنچى. بايات مۇقامىنىڭ «مەشرەب» قىسمى ئىككى مەشرەبتىن تەركىب تاپقان بولۇپ، بىرىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى ئۈچۈن، بۈيۈك شائىر ئەلىشىر نەۋائىينىڭ "نەچە گۇندۇر خەبەر تاپمامىشەم سىيمبەرىمدىن، نە ئەسەردۇر خەبەرىمدىن، نە خەبەردۇر ئەسەرىمدىن" بېيىتى بىلەن

باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك گۈزەل بىر غەزەلدىن تەشكىل تاپقان؛ ئىككىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى بولسا، خەلق داستانى "يۈسۈف ۋە ئەھمەد" نىڭ "نازەنىنلار يۈرۈك ئەمدى ئالدىغا، سەۋغات ئالىڭ ئى قىزلار، ئاكام كەلەدۇر" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچىسى بىلەن، خەلق داستانى "شاھزادە فەررۇخ ۋە مەلىكە گۈلرۇخ" نىڭ "ئاڭلاپ سەنىڭ شۇل مۇبارەك نامىڭنى، كۆڭلۈم ئەجەب خوشال بولدى نىگارىم" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت كۇپلېت جەمئىي ئون ئالتە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەشكىل تاپقان. دېمەك، مەشرەب قىسمى تېكىستىنىڭ مۇتلەق كۆپ قىسمى خەلق داستانلىرىدىن بولغانلىقىمۇ مەزكۇر بايات مۇقامىدىكى بىر ئالاھىدىلىك سانىلىدۇ.

بەشىنچى. بايات مۇقامى تېكىستىدە، خەلق قوشاقلىرىدىن ئىككى پارچە ئورۇن ئالغان. ئۇلار مەزكۇر مۇقامنىڭ "سەنەم" بۆلىكىدە ئوقۇلىدىغان "يارسىز ئۆمرۈم مەنىڭ، مىڭ ياشاسام بىر گۈنچە يوق" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئۈچ كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە بىر مىسرالىق بىر پارچە بىلەن، "چوڭ سەلىقە" بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىدىغان ۋە "سىنايمۇكىن، سىيلايمۇكىن بويى تالىمنى، بويى تالىم بىلەمدۇركىن مەنىڭ ھالىمنى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت جەمئىي سەككىز مىسرالىق بىر پارچە قوشاقتىن ئىبارەتتۇر.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

توققۇزىنچى مۇقام بايات مۇقامى تېكىستلىرىمۇ باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان. خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگىنىمىزدە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان خاسلىقلارنى كۆزدە تۇتىمىز. ئەمدى، بۇ پاراگرافتا، داڭلىق كلاسسىكلىرىمىزدىن زۇھۇري، گەدائىي ۋە رىزائىي ئۈچەيلەننىڭ غەزەللىرىدىكى ئالاھىدىلىكلەر ھەققىدە نۇقتىلىق توختىلىمىز.

بىرىنچى. شائىر زۇھۇرىينىڭ مەزكۇر بايات مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «تەئەززە» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « ئەي، تىيرى بارانى غەمىڭ كۆڭلۈمنى پۇر خۇن ئەيلەمىش » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك غەزىلىدە، بېرىلگەن ئاشىق «مەن»نىڭ پەقەت بېرىلىپ كۆيگەنلىكى سەۋەبىدىن بېشىغا كەلگەن قىسمەتلەر، مۇھەببەت ئەھلىلىرى ئۈچۈن تونۇشلۇق بولغان تۇرلۇك تارتقۇلۇقلار ۋە ئۇلارغا نىسبەتەن تەقەززا ئاشىق «مەن»نىڭ تۇتقان پوزىتسىيىسى ۋە ئەمەلىي ئىپادىسى قاتارلىقلار پاساھەتلىك تىل بىلەن يارقىن ئىپادىلەنگەن. بۇ غەزەلدە، ئاددى ئۆتكەن زامان ئۈچۈن «-مىش» قوشۇمچىسىنىڭ ئىشلىتىلىشىمۇ، ئەسەرنىڭ كلاسسىكلىق قىممىتىنى نامايان قىلىدىغان بىر خاس ئالاھىدىلىك ھېسابلىنىدۇ. غەزەلنىڭ تېكىستى مۇنداق:

1 ـ ئەي، تىيرى بارانى غەمىڭ كۆڭلۈمنى پۇر خۇن ئەيلەمىش،

ياشىمنى بەھرەيىن ئەيلەگەچ رەنگىمى گۈلگۈن ئەيلەمىش.

يېشىمى: ئەي، غېمىڭنىڭ ئوق يامغۇرى يۈرىكىمنى قانغا تولدۇردى، كۆزۈمدىن دەريا ـ دەريا ياش ئاققۇزۇپ، رەڭگىمنى گۈلگۈن قىلدى.

شەرھ: ئى، مەن كۆيگەن يار! سېنىڭ غېمىڭنىڭ ئوق يامغۇرى يۈرىكىمنى لەختە-لەختە قانغا تولدۇرىۋەتتى، ئىشق ئوتىڭنىڭ ئازابى ئىككى كۆزۈمدىن گويا ئىككى دەريالىق قانلىق ياش

ئاقىۋۇزۇپ، يۈزۈمنى بويىغۇتتى.

2 ـ بولمىش ئەزەلدە قىسمەتىم زەھرى فىراقىڭدىن نەسىب،
ئىچكەچ كۆڭۈلدە جۇش ئۇرۇپ دەردىڭنى ئەفزۇن ئەيلەمىش.

ئەزەلدە ماڭا پىراقىڭنىڭ زەھرى نېسىب بولغان ئىكەن، ئۇنى ئىچكەچكە دەردىڭ يۈرىكىمدە تېخىمۇ قايناپ تاشتى.

شەرھ: قارىغاندا، پېشانەمدىنلا ماڭا سېنىڭ ۋىسالىڭنىڭ شېكىرى ئەمەس، بەلكى پىراقىڭنىڭ زەھرى نېسىب بولغان ئىكەنمۇ دەيمەن، مەن ئۇ زەھەرنى ئىچكەچكە سېنىڭ دەردىڭ يۈرىكىمدە تېخىمۇ جۇش ئۇرۇپ كەتتى، تېخىمۇ يامان دەھشەت بىلەن قايناپ تاشتى.

3 ـ كەلدى نەشاتىم دەردىدىن نەچۇن فەنا تۇفراغىغا،
غەم يامغۇرىنى ياغدىرىپ جىسمىمنى مەمنۇن ئەيلەمىش.

«ئۇنىڭ دەردىدىن پانىيلىق تۇپرىقىغا يۈزلىنىش نېمىشقا ماڭا خۇشاللىق ئېلىپ كېلىدىغاندۇ»

دېسەم، ئەسلىدە ئۇ غەم يامغۇرىنى ياغدۇرۇپ، جىسمىمنى مەمنۇن قىلغانىكەن ـ دە.

شەرھ: بەزىدە ئويلىنىپمۇ قالىمەن: «مەن شۇنچە دەرد تارتىۋاتسام‌مۇ، يەنە نېمىشقا كۆڭلۈم سۆيۈنۈش ئىچىدە تۇرىدۇ، ئۇنىڭ دەردىدىن پانىيلىق تۇپرىقىغا يۈزلىنىش زادى نېمىشقا ماڭا خۇشاللىق ئېلىپ كېلىدىغاندۇ؟ ». مەن بۇنىڭ سەۋەبىنى تاپتىمكى، ئەسلىدە ئۇ ئۇمىقىم غەم يامغۇرىنى ياغدۇرۇپ، قاغجىراپ كەتكەن جىسمىمنى مەزكۇر غەم يامغۇرى بىلەن ياشارتىپ مەمنۇن قىلغانىكەن ـ دە!

4 ـ ھۇببۇل ۋەتەن دەپ كۆڭلۈمە دەردۇ ئەلەم كەلسە نە تالڭ،
غەم لەشكەرى سەردارىغا سىينەمنى مەئمۇن ئەيلەمىش.

ۋەتەن سۆيگۈسىدىن يۈرىكىمگە دەرد ـ ئەلەم كەلسە، ھېچ گەپ ئەمەس. چۈنكى غەم لەشكەرلىرىنىڭ سەردارىغا كۆكرىكىمنى پاناھگاھ قىلىپ ياراتقانىكەن.

شەرھ: «ۋەتەن سۆيگۈسى ئىماندىن كېلىدۇ» دەپ، ئۇ غەم لەشكەرلىرى يۈرىكىمگە توختىماي ھۇجۇم قوزغىسا، بۇنى ھېچبىر ئەجەبلىنەرلىك ئىش ھېسابلىمايمەن. چۈنكى، جانابى ھەق اللەتەئالا مەزكۇر غەم لەشكەرلىرىنىڭ سەردارى بولمىش ئۇ مېنىڭ گۈزەل يارىمغا كۆكرىكىمنى پاناھگاھ قىلىپ ياراتقان تۇرسا، بۇنىڭغا نېمە ئامال ـ ھە؟.

5 ـ ئىشقىڭ مەنى بىچارەنى ھەجرىڭدە سەرگەردان قىلىپ،
ۋەسلىڭ تەمەنناسى بىلە جانىمنى مەرھۇن ئەيلەمىش.

ئىشق ـ مۇھەببىتىڭ مەن بىچارىنى ھىجرانىڭدا سەرگەردان قىلىپ، ۋىسال ئارزۇسى بىلەن جېنىمنى گۆرۈگە قويۇشقا مەجبۇرلىدى.

شەرھ: ئى، ئۇماق يار! سېنىڭ ئىشق ـ مۇھەببىتىڭ مەن بىچارىنى ھىجرانىڭدا سەرسان ۋە سەرگەردان قىلىپ، ئاقىۋەتتە، «مۇرادىمغا يەتسەم» دېگەن ۋىسال ئارزۇسى بىلەن بۇ ناياب جېنىمنى گۆرۈگە (رەھىنگە) قويۇشقا مەجبۇر قىلىۋاتىدۇ جۇمۇ، بۇنى بىلىپ قويغىن!.

6 ـ بۇ دەردۇ مېھنەتنى بەسى كۆردۈم بەلائى ئىشق ئارا،

بىر ـ بىردىن ئارتۇق دەم بەدەم كۆڭلۈمنى مەھزۇن ئەيلەمىش.

ئىشق بالاسىنىڭ دەرد ـ ئەلىمىنى كۆپ تارتتىم، بۇ دەرد ـ ئەلەم بارغانسېرى كۆچىيىپ، كۆڭلۈمنى قايغۇغا تولدۇردى.

شەرھ: كۆرۈپ تۇرۇۋاتىسەن، بىلىپمۇ تۇرۇۋاتىسەن ئى، يارا! سەن سەۋەبكار بولغان ئىشق ـ مۇھەببەت بالاسىنىڭ دەرد ـ ئەلىمىنى مەن بەك كۆپ تارتىپ كەتتىم، يامان يېرى، بۇ دەرد ـ ئەلەم بارغانسېرى كۆچىيىپ، كۆڭلۈمنى غەم ـ قايغۇغا پەۋەس تولدۇرىۋەتتى شۇ تاپتا.

7 ـ بۇ تەلبە كۆڭلۈمدۇر زەنەخدانىڭدا ھەبس ئولغان كەبى،
ئانداقكى ھەريان فەرتەدىن مىسرىدا زۇننۇن ئەيلەمىش.

ھەممە يەردە ھەددىدىن ئاشقان زۇنۇن مىسرغا قامالغاندەك، تەلۋە كۆڭلۈممۇ زىنىقىڭغا بەنت بولۇپ قالدى.

شەرھ: شۇ تۇرۇقتىكى ئەھۋالىمنى مىسال بىلەن چۈشەندۇرسەم، خۇددى ھەممە يەردە ھەددىدىن ئاشقان زۇنۇن ئاقىۋەت مىسىردا ھەبسكە چۈشۈپ قامىلىپ قالغاندەك، مېنىڭ بۇ ھېچنەرسىدىن قورقماس، ھېچنېمە كۆزىگە كۆرۈنمەس بولۇپ كەتكەن تەلۋە كۆڭلۈممۇ ئاقىۋەتتە، ئاشۇ يارىشىملىق زىنىقىڭغا بەنت بولۇپ قالدى،قارا!

8 ـ كۆڭلۈم قۇشى فەرياد ئەتۇر زۇلفۇڭنى كۆرگەچ ناگەھان،
بىر ئەژدەھايى گويىيا مۇرغىغا ئەفسۇن ئەيلەمىش.

مەن چېچىڭنى تاسادىپ كۆرۈپ قالغاندىن بۇيان، كۆڭلۈم قۇشى گويا بىر ئەجدىھا تەرىپىدىن دەم تارتىلىۋاتقان قۇشتەك پەرياد چېكىدۇ.

شەرھ: يەنە دېسەم، مەن سېنىڭ ئاشۇ ئەنبەر ـ ئىپار پۇرايدىغان چېچىڭنى تاسادىپ كۆرۈپ قالغاندىن بۇ يۈزىگە، كۆڭلۈم قۇشى گويا بىر ئەجدىھا تەرىپىدىن دەم تارتىلىۋاتقان قۇشتەك ئىختىيارسىز ھالدا، چېچىڭغا ئىنتىلگەن پېتى پەرياد چېكىدىغان بولۇپ كەتكىنىنى دېسەڭچۇ، تېخى.

9 ـ تاڭ يوق زۇھۇرىينى كۆزىنىڭ ئىشۋەسى مەست ئەيلەسە،
بۇ ئىشق سەھراسىدا يۈز مەندەكنى مەجنۇن ئەيلەمىش.

كۆزىنىڭ ناز ـ كەرەشمىسى مەن زۇھۇرىينى مەست قىلسا ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بۇ ئىشق چۆلىدە، ئۇ مەندەكتىن يۈزنى مەجنۇن قىلىۋەتكەنىكەن.

شەرھ: ئەمدى، سىلەرگە تەسىراتىمنى بايان قىلىپ دېسەم ئى، مۇھەببەت ئەھلى! ئۇ سەنەم قىز ئۆزىنىڭ ناز ـ كەرەشمىلىك بېقىشى بىلەن مەن زۇھۇرىينى مەست قىلىۋەتسە، ھېچ ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس. نېمىشقا دېسەڭلەر، مەن كىرىپ قالغان بۇ ئىشق ـ مۇھەببەت چۆلىدە، بۇرۇن ئۇ سەنەم مەندەكتىن يۈزنى مەجنۇن قىلىۋەتكەنىكەن ئەمەسمۇ؟!.

ئىككىنچى. كلاسسىك شائىرىمىز گەدائىينىڭ مەزكۇر بايات مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «جۇلا» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « ھەر قاچان لەئلىڭ تەبەسسۇم قىلسا، شەكەر ساچىلۇر » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزەلدە، ئاشىق «مەن»نى كۆيدۈرگەن مەشۇقەنىڭ گۈزەل رۇخسارى مەنتىقلىق ئوخشىتىش، تەسەۋۋۇرغا ئۇيغۇن قىياس ۋە ئىنسان تەپەككۇرىغا ماقۇل كېلىدىغان مۇلاھىزىلەر بىلەن تولىمۇ يارقىن، يېقىشلىق قىلىپ ئىپادىلەنگەندۇر. بۇ غەزەل

مۇنداق:

1- ھەر قاچان لەئلىڭ تەبەسسۇم قىلسا، شەكەر ساچىلۇر،
چۇن تەكەللۇمدىن دەم ئۇرسا، دۇررۇ گەۋھەر ساچىلۇر.

يېشىمى: ھەر قاچان تەبەسسۇم قىلساڭ، ياقۇت لېۋىڭدىن شېكەر چېچىلىدۇ؛ گەپ قىلساڭ، تىلىڭدىن ئۈنچە - گۆھەر تۆكۈلىدۇ.

شەرھ: ئى، يار! ئىنسانىي گۈزەللىك سېنىڭ ۋۇجۇدۇڭدا شۇ قەدەر يارقىن ئورۇن ئالغانكى، قاچانىكى سەن شۇنداققىنا بىر تەبەسسۇم قىلىپ قويدۇڭمۇ بولدى، سېنىڭ ئۇ ياقۇت مىسال لېۋىڭدىن بەجايىكى شېكەر چېچىلىدۇ؛ گەپ قىلساڭ، سېنىڭ تىلىڭدىن سۆز-كەلىمە ئەمەس، گويا ئۈنچە - گۆھەر تۆكۈلىدۇكى، سەن بىلەن مۇڭدىشىش ئىنسانغا مىسلىسىز لەززەت بېغىشلايدۇ.

2- غالىبا سەن سۇنبۇلۇڭنى تاردىڭ، ئەي جان، بۇ گۈن،
كىم، نەسىمى سۇبھىدەمدىن ئەنبەرى تەر ساچىلۇر.

ئەي جان، بۈگۈن سۇنبۇل چېچىڭنى تاردىڭ بولغاي، تاڭ شامىلىدىن نەمخۇش ئەنبەر ھىدى كېلىۋاتىدۇ.

شەرھ: سەھەر تۇرسام، تاڭ شامىلى بىلەن نەمخۇش ئەنبەر ھىدى كېلىۋاتىدۇ. ھە، بىلدىم، قارىغاندا، سەن بۈگۈن ئاشۇ ئىپار پۇرايدىغان سۇنبۇل چېچىڭنى تاراپسەن - دە، ئۇمىقىم - ھە؟

3- ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرەتىندە ھەر كەچە تاڭغا تەگىن،
كۆزلەرىمنىڭ ياشىدىن يەر ئۈزرە ئەختەر ساچىلۇر.

ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرىتىدە، ھەر كېچە تاڭ ئاتقىچە يەريۈزىگە كۆز يېشىمنىڭ يۇلتۇزلىرى تۆكۈلىدۇ.

شەرھ: ساڭا دېسەم، گۈزىلىم، ئىشق - ئوتۇڭ مېنى ئاجايىپ ئازابلىماقتا. ئاجايىپ! مەسىلەن، ئاشۇ ئاي كەبى نۇرانە يۈزۈڭنىڭ سېغىنىشلىق ھەسرىتىدە، ھەر كېچە تاكى تاڭ ئاتقىچە يىغلاپ چىقىمەن، بەجايىكى يەريۈزىگە كۆز يېشىمنىڭ يۇلتۇزلىرى تۆكۈلىدۇ.

4- غايەتى ئەئلا مەراتىبدىندۇرۇركىم، ھەر سەھەر،
مەقدەمىڭدە گۈنبەدى ئەفلاكدىن زەر ساچىلۇر.

مەرتىۋەڭنىڭ غايەت يۇقىرىلىقىدىن، ئاسمان گۈمبىزىدىن ھەر سەھەردە قەدىمىڭگە تىللا چېچىلىدۇ.

شەرھ: سەن گۈزەللەرنىڭ سۇلتانىسەنكى، مېنىڭ كۆڭۈل پادىشاھلىقىمدا سېنىڭ مەرتىۋەڭ بەكمۇ يۇقىرى. شۇ ۋەجدىن، سەمىمىي دۇئا قىلىمەنكى، ھەر سەھەردە، سېنىڭ مۇبارەك قەدىمىڭ ئۈچۈن، ئاسمان گۈمبىزىدىن كۈمۈش - تىللا چېچىلغۇسى.

5- بۇ گەدا ھەسرەت بىلە كۆز مەئدەنىدىن دەم - بەدەم،
لەئلىڭ ئۈچۈن ھەر قايان ياقۇتى ئەھمەر ساچىلۇر.

بۇ گەدائىي لېۋىڭ ئۈچۈن ھەسرەتلىنىپ، كۆز كانىدىن ھەمىشە ھەر يانغا قىزىل ياقۇت چېچىپ تۇرىدۇ.

شەرھ: ئاشىق گەدائىي سېنىڭ ياقۇت لېۋىڭنى بەكمۇ سېغىنىدۇ، «مۇرادىمغا بىر يەتسەم - ھە!» دەپ ھەسرەت چېكىدۇ. شۇڭلاشقا، ئۇ ئۆزىنىڭ كۆز كانىدىن دەمبۇدەم قىزىل ياقۇت ئىشلەپچىقىرىپ

تۇرىدۇكى، بۇنى بىلىپ قويغىن ئى، يار!

ئۈچىنچى. شائىر رىزائىيمۇ ئۆزىنىڭ ئۆلۈمسىز ئەمگىكى ئارقىلىق، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلوگىيىسى ئۈچۈن ئۆچمەس تۆھپە قوشقان. ئالايلۇق، ئۇنىڭ مەزكۇر بايات مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «تەئكىد» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « ئافتابدەك ئاي يۈزۈڭگە كۆپدۇر ئەرمانىم مەنىڭ » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە بېيىتلىك قوش قاپىيە، قوش رادىپلىق غەزىلىدە، ساپ مۇھەببەت ئوتىدا كۆيۈۋاتقان بىر ئاشىقنىڭ ئۆز مەشۇقەسىنىڭ ماقۇللۇقىغا ئېرىشىش مۇددىئاسىدا، يۈرىكىنىڭ چوڭقۇر قاتلىمىدىن چىقىرىپ ئېيتقان سەممىي يېلىنىش-يالۋۇرۇشلىرىنى ساپ ئۇيغۇرچە كەلىمىلەر بىلەن يارقىن بايان قىلىپ، ئۆزىنىڭ مۇھەببەت لىرىكىسى يېزىشتىكى يۈكسەك ئىقتىدارىنى نامايان قىلغاندۇر. قېنى، بىللە ئوقۇپ كۆرەيلى:

1- ئافتابدەك ئاي يۈزۈڭگە كۆپدۇر ئەرمانىم مەنىڭ،
هەر زەمان يادىمغا كىرسەڭ ئۆرتەنۇر جانىم مەنىڭ.

يېشىمى: قۇياشتەك نۇرلۇق ئاي يۈزۈڭنى كۆپ ئارزۇ قىلىمەن؛ هەمىشە يادىمغا كەلسەڭلا، جېنىم ئۆرتىنىدۇ.

شەرھ: ئى، يار! سېنىڭ يۈزۈڭ قۇياش كەبى نۇرانەدۇركى، ئۇنىڭ ۋىسالىغا يېتىش يولىدا، مېنىڭ جىق ئارزۇ-ئارمانلىرىم بار. شۇ تۇپەيلىدىن، سەن يادىمغا كەلسەڭلا، جېنىم ئۆرتىنىپ كېتىدۇ گويا.

2- بىر نىگاهى قىلدىڭۇ كۆڭلۈمدىن ئالدىڭ سەبرۇ هۇش،
ئەمدى هەجرىڭدە كۆيەرمەن، قالمادى جانىم مەنىڭ.

بىر كۆز تاشلاش بىلەنلا سەۋر - تاقەت، ئەس - هۇشۇمنى ئالدىڭ؛ شۇ تۇرۇقى مەندە جان دېگەن نەرسە قالمادى، ئەمدى جۇدالىقىڭدا كۆيۈپ تۈگىشىدىغان بولدۇم.

شەرھ: مەن ساڭا كۆيۈپ قالغان ئاشۇ دەقىقىنى دېسەم، سەن بىر كۆز تاشلاش بىلەنلا مېنىڭ سەۋر - تاقەت، ئەس - هۇشۇمنى ئالدىڭ جۇمۇ؛ شۇڭا، ئاشۇ دەقىقىدىن باشلانغان جۇدالىق مېنى ئوت بولۇپ كۆيدۇرمەكتە. راست گېپىمنى ئېيتسام، شۇ تاپتا مەندە جان دېگەن نەرسە قالمىدى، ئەمدى جۇدالىقىڭدا كۆيۈپ تۈگىشىدىغان بولدۇم.

3- مەن سەنىڭ يادىڭدا هەر دەم يىغلادىم شامۇ سەهەر،
ئەرشكە يەتتى مەگەر فەريادۇ ئەفغانىم مەنىڭ.

مەن سېنى ياد ئېتىپ، تۈندىن تاڭغىچە توختىماي يىغلىدىم، پەرياد - پىغانىم ئەرشكە يەتتىمىغۇ دەيمەن.

شەرھ: شۇندىن بۇيانەت، سەن هەر قېتىم كۆز ئالدىمغا كەلسەڭلا، كېچە دېمەي، كۈندۈز دېمەي يىغلايمەنا-يىغلايمەن. مەن كۆتۈرگەن پەرياد-پىغانلار ساداسى بۇ چاغقىچە ئەرشكىمۇ يەتتىمىغۇ دەيمەن، ئەيتاۋۇر.

4- كۆرمەسەم جانىم كۆيەدۇر، بارغالى يوق تاقەتىم،
يەتكەلى دىيدارىڭ هېچ يوقتۇر بۇ ئىمكانىم مەنىڭ.

دىدارىڭنى كۆرمىسەم، جېنىم كۆيىدۇ، قېشىڭغا بارغىلى مادارىم يوق، ۋىسالىڭغا يېتىشكە بۇ

كۆنلەردە ھېچبىر ئىمكانىم يوق.

شەرھ: ئىچ ـ قارنىمنى تۆكۈپلا ئېتەي: «بوپتۇلا، دىدارىنى كۆرمىسەم، كۆرمەيا!» دېسەم، بۇ ناياب جېنىم ئوت ئېلىپ كۆيىدۇ گويا. «چىدىمىغاندىكىن يېنىغا باراي، ئەمىسە!» دېسەم، مادارىم يوق، بارالمايمەن. قارىغاندا، ۋىسالىڭغا يېتىشكە بۇ كۆنلەردە ھېچبىر ئىمكانىم يوق جۇمۇ، گۈزىلىم.

5 ـ يىغلادىم شامۇ سەھەرلەردە ساڭا فەرياد ئەتىپ،
يەتمەدى ھەرگىز قۇلاقىڭغا بۇ ئەفغانىم مەنىڭ.

سېنى دەپ تۈندىن تاڭغىچە پەرياد ئۇرۇپ يىغلىدىم؛ بۇ ئەپغانىم قۇلىقىڭغا مۇتلەق يەتمىدى.

شەرھ: ساڭا كۆيگىنىم راست، سۆيگىنىم بەرھەق. ھىجرانلىقتا، سېغىنىشقا چىدىماي، تۈننى تاڭغا ئۇلاپ، پەرياد ئۇرۇپ يىغلىدىما ـ يىغلىدىم. مىڭ ئەپسۇس، مېنىڭ ئۇ پىغانلىق پەريادلىرىم سېنىڭ قۇلىقىڭغا مۇتلەق يەتمىدى تېخى.

6 ـ لۇتف ئەتىپ مىسكىن رىزائىي ھالىغا رەھم ئەيلەگىل،
بىر نەزەر قىلساڭ ماڭا ھېچ يوقتۇر ئەرمانىم مەنىڭ.

مەرھەمەت قىلىپ، بىچارە ئەھۋالدىكى رىزائىيغا رەھىم قىلغىن: ماڭا بىر نەزەر قىلساڭ، ھېچبىر ئارمىنىم قالماس ئىدى.

شەرھ: ئەمدى، ئىلتىماس مەندىن، تەستىقلاش سەندىن، جېنىم. مەرھەمەت قىلىپ، بۇ قەدەر بىچارە ئەھۋالدىكى مەن رىزائىيغا بىر رەھىم قىلغىن، ئۇنداق قىلماي. ھېچبولمىغاندىمۇ، ماڭا بىر نەزەر سېلىپ قويساڭ، ھېچبىر ئارمىنىم قالماس ئىدى دەيمەن.

مانا ئوقۇپ بولۇپ شۇنى ھېس قىلدۇقكى، شائىر رىزائىينىڭ بۇ غەزىلى دېھقانلىرىمىزمۇ بىر ئاڭلاپلا چۈشىنەلەيدىغان ئاممىباب سۆز ـ كەلىمىلەر بىلەن يېزىلغانلىقى بىلەنمۇ، روشەن ئالاھىدىلىككە ساھىب ئەسەر سانىلىدۇ، ئەلۋەتتە.

# بايات مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشمى ئۈستىدە
# تەلقىنلىق مۇلاھىزە

بايات مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشمى ئۈستىدە، شېئىرىي جۈملىلەر يېشمىنىڭ ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

نەچۇك شاد ئولمايىن قىلساڭ نىشانە جانى فىگارىمنى،
سورار يۈز تىل بىلە پەيكانلىرىڭ ھالى نىزارىمنى.

ئە. يېشىم:

ئوقلىرىڭ زەئىپ ھالىمنى يۈز قېتىملاپ سورايدۇ، جاراھەتلەنگەن جېنىمنى نىشانلىغان تۇرساڭ، مەن نېمىشكە شادلانماي. ("ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى"، 9 - توم، يېشىم قىسمى، 39 - بەت.)

ت: ئەبگا جېنىمنى قارىغا ئالساڭ، نېمىشقا شادلانمايكى، كىرپىك ئوقلىرىڭ رەپرەپ ئەھۋالىمنى يۈز خىل تىل ۋە شەكىل بىلەن سوراپ تۇرىدۇ - غۇ! (ئە ئۇ م ت: 777 - بەت)

ت.س: كۆرۈنۈپ تۇرۇپتۇكى، مەزكۇر بېيىت سەۋەب - نەتىجە مۇناسىۋىتىدىكى قوشما جۈملىدۇر. بىرىنچى جۈملە " نەچۇك شاد ئولمايىن قىلساڭ نىشانە جانى فىگارىمنى " نىڭ مەنىسى "ئەبگا <مەجرۇھ> جېنىمنى نىشانلاپ ئاتساڭ، مەن خۇشال بولىمەن" دېگەن بولىدۇ. ئىككىنچى جۈملە " سورار يۈز تىل بىلە پەيكانلىرىڭ ھالى نىزارىمنى " نىڭ مەنىسى بولسا، "<چۈنكى، مۇشۇ ئېتىشتا>، كىرپىك ئوقلىرىڭ رەپرەپ ئەھۋالىمنى يۈز خىل تىل ۋە شەكىل بىلەن سوراپ تۇرىدۇ ئەمەسمۇ" دېگەن بولىدۇ، خالاس.

ئۆيۈم تىيرە ئەمەس چۈن بىسمىلى تىغى نىگاھىڭمەن،
چىراغان قىلغۇسىدۇر ئاھۇلار كۆزى مەزارىمنى.

ئە. يېشىم:

مېنى كۆزۈڭنىڭ تىغى بىلەن قەتلى قىلغىنىڭ ئۈچۈن ئۆيۈم يورۇق، كېيىكلەرنىڭ كۆزىدىنمۇ مازىرىم يورۇيدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: مېنى كۆزۈڭنىڭ تىغى بىلەن قەتلى قىلغىنىڭ ئۈچۈن، ئۆيۈم يورۇق، كېيىكلەرنىڭ كۆزى مازىرىمنى چىراغ بولۇپ يورۇتقاي.

ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، " چىراغان قىلغۇسىدۇر ئاھۇلار كۆزى مەزارىمنى " مىسراسىنىڭ " كېيىكلەرنىڭ كۆزىدىنمۇ مازىرىم يورۇيدۇ " دەپ تەرجىمە قىلىنىشى مۇۋاپىق ئەمەس. چۈنكى، " چىراغان قىلغۇسىدۇر " سۆزى "چىراغ بولۇپ يورۇتقۇسى" دېگەن بولىدۇ.

ئاچىلۇر تۇفراغىمدىن تا قىيامەت لالەئى ھەسرەت،
خەزان ئولسا بەھارى ئۆمر كۆرمەي گۈلئۈزارىمنى.

ئە. يېشىم:

ئۆمۈر گۈلىستانىم گۈل يۈزلۈكۈمنى كۆرمەي خازان بولسا، قەۋرەمدىن ئۈنگەن ھەسرەت لالىسى قىيامەتكىچە ئېچىلىپ تۇرىدۇ. ( يۇ. ئە. 39 ب )

ت: ئۆمۈر باھارىم گۈل يۈزلۈكۈمنى كۆرمەي خازان بولسا، قەبرەمدىن ئۈنگەن ھەسرەت لالىسى تاكى قىيامەتكىچە ئېچىلىپ تۇرىدۇ.

ت.س: "بەھارى ئۆمر" نىڭ توغرا ۋە ئەينەن تەرجىمىسى "ئۆمۈر باھارى" بولىدۇ. "ئۆمۈر گۈلىستانى" نى چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، "گۈلستانى ئۆمر" دەيدۇ.

نەچۈك ئارام ئىستەرسىز مەنى ئاۋارەدىن ئول شوخ،
قاچان قويدى مەنىڭ بىرلەكى ئارامۇ قەرارىمنى.

ئە. يېشىم:

ئۇ شوخ تىنچ ـ ئاراملىقىمنى قويمىغان تۇرسا، مەن بىچارىدىن يەنە قانداقمۇ ئاراملىق ئىستەيسىلەر؟ ( يۇ. ئە. 39 ب )

ت: ئۇ شوخ تىنچ ـ ئاراملىقىمنى قويمىغان تۇرسا، مەن سەرگەرداندىن يەنە قانداقمۇ ئاراملىق ئىستەيسىلەر؟

تىكىپدۇرلار ماڭا خەيمە ھەۋا ئۈزرە ھۇباب ئاسا،
كى مەن بىلمەيدۇرمەن بۇ رەنگ ھەۋا بىرلە تۇرارىمنى.

ئە. يېشىم:

ھاۋادا مەن ئۈچۈن كۆپۈكتەك چېدىر تىكىپتۇ، بۇنداق ھاۋادا قانداق تۇرۇشۇمنى بىلمەيمەن. ( يۇ. ئە. 39 ـ 40 )

ت: كۆك ئۈستىگە مەن ئۈچۈن كۆپۈكتەك لەيلىمە چېدىر تىكىپتۇ، بىراق مەن بۇ خىل ئاتموسفېرادا قانداق تۇرۇشۇمنى بىلمەيمەن.

ساۋۇر ئۆزنى بۇرۇنراق ئۈز ھەۋادا ئىختىيار ئەيلە،
ساۋۇرسا بىر گۈنى سەلكىن دەمى قويماي غۇبارىمنى.

ئە. يېشىم:

ئۆزۈڭنى بۇرۇنراق سورۇپ، ھاۋادا ئۈچۈشقا ئىنتىلگىن، شامال كۈنلەردىن بىر كۈنى توزانلىرىڭنى سورۇۋەتمەي قالمايدۇ. ( يۇ. ئە)

ت: ئۆزۈڭنى بۇرۇنراق سورۇپ، ھاۋادا ئەركىن ـ ئازادە ئۇچ. كۈنلەردىن بىر كۈنى سالقىن شامال توزانلىرىمنى قويماي سورىۋەتسە، دەيمەن.

ھەياتى جاۋىدان تاپماس كىشى ئابى ھەيات ئىچسە،
فەنا زۇلماتىدا كۆر خىزردەك مەشھۇرى زارىمنى.

ئە. يېشىم:

بىچارە مەشھۇرىنى خىزىردەك يوقلۇق قاراڭغۇلۇقىدىن تاپقىن، چۈنكى ئابىھايات ئىچكەن بىلەنمۇ كىشى مەڭگۈ ھاياتلىققا ئېرىشەلمەيدۇ. ( يۇ. ئە. 40 ب )

ت: بىچارە مەشھۇرىنى خىزىردەك پانىيلىق قاراڭغۇلۇقىدىن تاپقىن. چۈنكى ئابىھايات ئىچكەن

بىلەنمۇ، كىشى مەڭگۈلۈك ھاياتلىققا ئېرىشەلمەيدۇ.

بەيرام گۈنى مەجنۇن كۆڭۈل ھەم شاد ھەم گىريان ئەرۇر،
ھالىمغا ئەل گىريان ئەرۇر ئاندىن ئول گۈل خەندان ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

بۇ بايرام كۈنىدە، مەجنۇن كۆڭلۈم ھەم خۇشال ھەم قايغۇغا چۆمگىنىدەك، كىشىلەر ھالىمغا قاراپ يىغلاشسا، بۇنىڭدىن ئۇ گۈزەل خۇشاللىققا چۆمىدۇ. ( يۇ. ئە. 40 ب )

ت: بۇ بايرام كۈنىدە، مەجنۇن كۆڭلۈم ھەم خۇشال ھەم قايغۇلۇق: ھالىمغا قاراپ، ئەل يىغلاۋاتىدۇ: ئۇ گۈل بولسا، خۇشال تۇرىدۇ.

مەن خەستە خەسدەك تاڭ ئەمەس بولسام يولىدا پايىمال،
ئول گۈل سەمەندىن سەكرەتىپ جەۋلان ئۈزە جەۋلان ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

مەن خەستە ئۇنىڭ يولىدا خەستەك دەسسىلىپ قالسام ئەجەب ئەمەس، چۈنكى ئۇ گۈل يۈزلۈك ئېتىنى سەكرىتىپ، جەۋلان ئۈستىگە جەۋلان قىلىدۇ. ( يۇ. ئە. 40 ب )

ت: مەن خەستە ئۇنىڭ يولىدا خەستەك دەسسىلىپ قېلىۋاتسام، ئەجەبلىنىش بۇ ياقتا تۇرسۇن ، ئۇ گۈل ئېتىنى سەكرىتىپ، جەۋلان ئۈستىگە جەۋلان قىلىۋاتىدۇ.

باشىغا سانجىپ تىترەگۈچ يۈز ناز ئىلە تارتىپ قىلىچ،
بۇ شەكل ئىلە كۆرگەن زەمان جانۇ كۆڭۈل لەرزان ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

ئۇنىڭ بېشىغا ئوتتۇغات قاداپ، ناز بىلەن قىلىچ تارتقانلىقىنى كۆرگەن كۆڭلۈم ۋە جېنىم شۇ زامان لەرزىگە چۈشىدۇ. ( يۇ. ئە. )

ت: ئۇنىڭ بېشىغا ئوتتۇغات قاداپ، يۈز خىل ناز بىلەن قىلىچ تارتقانلىقىنى كۆرگەن زامان، كۆڭلۈم بىلەن جېنىم لەرزىگە كېلىدۇ.

كىم رەشكىدىن قىلسام نە تاڭ ئاھىمنى ئوق قەددىمنى يا،
بىر يانىغا باغلاپ ساداق بىر يانىدا قىربان ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

رەشكتىن ئاھىمنى ئوق، قەددىمنى يا قىلسام ئەجەب ئەمەس، چۈنكى ئۇمۇ بىر يېنىغا ساداق باغلاپ، يەنە بىر يېنىغا كامان ئاسىدۇ. ( يۇ. ئە. 41 ب )

ت: رەشكتىن ئاھىمنى ئوق، قەددىمنى يا قىلسام ئەجەب ئەمەس، چۈنكى ئۇ بىر يېنىغا ساداق باغلاپ، يەنە بىر يېنىغا كامان ئېسىۋاپتۇ.

دەۋلەتكە مەغرۇر ئولماغىل ئەي شاھ گەداغا رەھم قىل،
ئاتىڭ ئاياغى ئاستىدا جىسمىم ئۆيى ۋىران ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

ئەي شاھىم، ئېتىڭىنىڭ ئايىغى ئاستىدا ۋۇجۇد ئۆيى ۋەيران بولۇۋاتقان مەندەك گادايغا رەھىم

قىل، بايلىقىڭغا مەغرۇرلانما. ( يۇ. ئە. 41 ب )

ت: ئەي شاھ، بايلىقىڭغا مەغرۇرلانما، ئېتىڭنىڭ ئايىغى ئاستىدا ۋۇجۇدۇم ئۆيى ۋەيران بولۇۋاتىدۇ، مەن گادايغا رەھىم قىلغىن.

بىلگىل بۇ گۇننى مۇغتەنەم سەندەك نەچە خەيلى ھەشەم،
بىر - بىرلەپ ئۆتتى دەمبەدەم بۇ دەھر نە پايان ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

قانچىلىغان سەندەك مەرتىۋىلىكلەر بىر - بىرلەپ كېتىشتى، بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق، شۇڭا بۇ كۈننى غەنىمەت بىل. ( يۇ. ئە. )

ت: سەندەك قانچىلىغان مەرتىۋىلىكلەر بىر - بىرلەپ ئالەمدىن كېتىشتى، بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق، شۇڭا بۇگۈننى غەنىمەت بىل.

ئەيكىم خەيال ئەيلەپ شەفەق خۇرشىد تابىدىن دەمە،
گەردۇن يۈزىگە ساچراغان قۇربانلاردىن قان ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

ئەي، شەپەقنى قۇياشنىڭ نۇرىدىن [پەيدا بولغان] دەپ ئويلاپ قالما، ئۇ قۇربانلارنىڭ پەلەك يۈزىگە چاچرىغان قېنىدۇر. ( يۇ. ئە.)

ت: ئەي، شەپەقنى « قۇياشنىڭ نۇرىدىن پەيدا بولغان قىزىللىق » دەپ ئويلاپ قالما، ئۇ قۇربانلارنىڭ پەلەك يۈزىگە چاچرىغان قېنىدۇر.

زەبھىنى ئىسمائىل كەبى قىلغىل قەبۇل رەھىم ئەيلەبان،
جاننى فىدا ئەيلەپ بۇ گۇن مەھزۇن ساڭا قۇربان ئەرۇر.

ئە. يېشىم:

مەھزۇن بۈگۈن جېنىنى پىدا قىلىپ، ئىسمائىلغا ئوخشاش ساڭا قۇربان بولدى، رەھىم ئەيلەپ، ئۇنىڭ قۇربانلىقىنى قوبۇل قىلغايسەن. ( يۇ. ئە. 41 ب )

ت: مەھزۇن بۈگۈن جېنىنى پىدا قىلىپ، خۇددى ئىسمائىلغا ئوخشاش ساڭا قۇربانلىق بولدى، رەھىم ئەيلەپ، ئۇنىڭ قۇربانلىقىنى قوبۇل قىلغىن.

ئەي، تىيرى بارانى غەمىڭ كۆڭلۈمنى پۇر خۇن ئەيلەمىش،
ياشىمنى بەھرەيى ئەيلەگەچ رەنگىمى گۈلگۇن ئەيلەمىش.

ئە. يېشىم: ئەي، ئوق يامغۇرىدەك غېمىڭ يۈرىكىمنى قانغا تولدۇردى، كۆزۈمدىن دەريا - دەريا ياش ئاققۇزۇپ، رەڭگىمنى قانغا ئايلاندۇردى. ( يۇ. ئە. 41 ب )

ت: ئەي، غېمىڭنىڭ ئوق يامغۇرى يۈرىكىمنى قانغا تولدۇردى، كۆزۈمدىن دەريا - دەريا ياش ئاققۇزۇپ، رەڭگىمنى گۈلگۈن قىلدى.

كەلدى نەشاتىم دەردىدىن نە چۇن فەنا تۇفراغىغا،
غەم يامغۇرىنى ياغىزىپ جىسمىمنى مەمنۇن ئەيلەمىش.

ئە. يېشىم:
ئۇنىڭ دەردىدىن ماماتلىق تۇپرىقىغا يۈزلىنىش نېمىشقا ماڭا خۇشاللىق ئېلىپ كېلىدىغاندۇ، چۈنكى ئۇ غەم يامغۇرىنى ياغدۇرۇپ، جىسمىمنى شادلاندۇردى. ( يۇ. ئە. 41 ـ 42 ب )
ت: « ئۇنىڭ دەردىدىن پانىيلىق تۇپرىقىغا يۈزلىنىش نېمىشقا ماڭا خۇشاللىق ئېلىپ كېلىدىغاندۇ؟ » دېسەم، ئۇ ئەسلىدە غەم يامغۇرىنى ياغدۇرۇپ، جىسمىمنى مەمنۇن قىلغانىكەن ـ دە.

ھۇببۇل ۋەتەن دەپ كۆڭلۈمە دەردۇ ئەلەم كەلسە نە تاڭ،
غەم لەشكەرى سەردارىغا سىينەمنى مەئمۇن ئەيلەمىش.

ئە. يېشىم:
ۋەتەن ئىشتىياقىدىن يۈرىكىم دەرد ـ ئەلەمگە توشسا ئەجەبلىنەرلىكى يوق، چۈنكى غەم لەشكەرلىرىنىڭ سەردارىغا يۈرىكىمنى قالقان قىلىپ ياراتقان. ( يۇ. ئە. 42 ب )
ت: ۋەتەن سۆيگۈسىدىن يۈرىكىمگە دەرد ـ ئەلەم كەلسە، ھېچ گەپ ئەمەس. چۈنكى غەم لەشكەرلىرىنىڭ سەردارىغا كۆكرىكىمنى پاناھگاھ قىلىپ ياراتقانىكەن.
ئىزاھ: كورۇنۇپ تۇرۇپتۇكى، ئەسلىي يېشىم پۈتۈنلەي خاتا بولۇپ قالغان. چۈنكى، " ئىشتىياق " بىلەن " مۇھەببەت "، " كۆكرەك" بىلەن " يۈرەك" ئىنچىكە ئۇقۇم جەھەتتە ئايرىلاشتۇرۇشتىشكە بولمايدىغان كەلىمىلەردۇر

بۇ تەلبە كۆڭلۈمدۇر زەنەخدانىڭدا ھەبس ئولغان كەبى،
ئانداقكى ھەر يان فەرتىدىن مىسرىدا زۇننۇن ئەيلەمىش.

ئە. يېشىم:
ھەممە يەردە ھەددىدىن ئاشقان زۇنۇننى مىسرغا قامىغاندەك، تەلۋە كۆڭلۈمۇ زىنىقىڭغا بەنت بولۇپ قالدى. ( يۇ. ئە. 42 ب )
ت: خۇددى ھەممە يەردە ھەددىدىن ئاشقان زۇنۇن مىسرغا قامالغاندەك، تەلۋە كۆڭلۈم زىنىقىڭغا بەنت بولۇپ قالدى.
ئىزاھ: "ھەبس ئولماق" سۆزى "قامالماق" دېگەن بولىدۇ. "قامىماق" سۆزىنى چاغاتاي ئۇيغۇرچىسىدا، "ھەبس ئەتمەك" دەيدۇ.

كۆڭلۈم قۇشى فەرياد ئەتۇر زۇلفۇڭنى كۆرگەچ ناگەھان،
بىر ئەژدەھايى گويىيا مۇرغىغا ئەفسۇن ئەيلەمىش.

ئە. يېشىم:
كۆڭلۈم قۇشى چېچىڭنى كۆرگەندە گويا بىر ئەجدىھا تەرىپىدىن دەم تارتىلغان قۇشتەك پەرياد چېكىدۇ. (يۇ. ئە. 42 ب )
ت: مەن تاسادىپ چېچىڭنى كۆرۈپ قالغاندىن بۇيان، كۆڭلۈم قۇشى گويا بىر ئەجدىھا تەرىپىدىن دەم تارتىلىۋاتقان قۇشتەك پەرياد چېكىدۇ.

تاڭ يوق زۇھۇرىينى كۆزىنىڭ ئىشۋەسى مەست ئەيلەسە،
بۇ ئىشق سەھراسىدا يۈز مەندەكنى مەجنۇن ئەيلەمىش.

ئە. يېشىم:
ئۇ نازلىق كۆزى بىلەن زۇھۇرىنى مەست قىلسا ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، ئۇ ئىشق سەھراسىدا مەندەك يۈزلىگەن كىشىلەرنى مەجنۇن قىلىۋەتكەن. ( يۇ. ئە. 42 ب )
ت: كۆزىنىڭ ناز ـ كەرەشمىسى مەن زۇھۇرىينى مەست قىلسا ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بۇ ئىشق چۆلىدە، ئۇ مەندەكتىن يۈزنى مەجنۇن قىلىۋەتكەنىكەن.

يۈز ئۈزە تەردىن خەتتىڭ گەر باش چەكەر ئەي گۇل نە تاڭ،
سەبزەغە بائىسدۇرۇر چۈن بولدى ئەرسە نەم بەھار.

ئە. يېشىم:
ئەي گۇل، يۈزۈڭدىكى تەر بىلەن مىيىقىڭ ئۆسكەن بولسا ئەجەب ئەمەس، چۈنكى باھارنىڭ نەمى مايسىنىڭ ئۆسۈشىگە سەۋەب بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: ئەي گۇل، يۈزۈڭدىكى تەرنىڭ كۆچى بىلەن مىيىق مويلاۋىڭ خەت تارتقان بولسا ئەجەب ئەمەس، چۈنكى باھارنىڭ نەمى مايسىنىڭ ئۆسۈشىگە سەۋەب بولىدۇ ـ غۇ.

شادلىغىدىن گۇلشەنى ۋەسلىڭغە يىغلاپ چەكسەم ئاھ،
ياپما يۈزكىم گۇلگە بولماس يەل ياغىنىدىن غەم بەھار.

ئە. يېشىم:
خۇشاللىقىمدىن ئاھ چېكىپ ۋىسال گۇلشىنىڭگە يىغلىسام، يۈزۈڭنى يېپىۋالما، چۈنكى باھارنىڭ يامغۇرى بىلەن شامىلىدىن گۇلنىڭ ئەندىشىسى يوق. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: ۋىسالىڭ گۇلشىنىگە ئېرىشىش شادلىقىدىن ئاھ چېكىپ يىغلىسام، يۈزۈڭنى يېپىۋالما، چۈنكى گۇل دېگەننىڭ باھارنىڭ يامغۇرى بىلەن شامىلىدىن ئەندىشىسى بولمايدۇ.

ئارەزىڭ ئەكسى يۈزۈڭ ئايىنە تۇشكەن تۇرفەدۇر،
كىم كۆرۈپتۇر ھەم خەزان بىر ئايدا بولغاي ھەم باھار.

ئە. يېشىم:
يۈزۈمنىڭ ئەكسى سېنىڭ يۈزۈڭنىڭ ئەينىكىگە چۈشكىنى ئەجەبلىنەرلىك، باھار بىلەن خازان پەسلىنىڭ بىر ئايدا تەڭ كەلگەنلىكىنى كىم كۆرگەن. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: يۈزۈمنىڭ سېنىڭ ئاي يۈزۈڭدە ئەكس ئەتكىنى قىزىق ئىشكى، باھار بىلەن كۈز پەسلىنىڭ بىر ئايدا بولغانلىقىنى كىم كۆرگەن؟

ۋايكىم بىر گۇل خەزانغا سالدى ئەيشىم گۇلبۇنىن،
ئۇشبۇ فەسل ئىچرەكى تاپمىش جۇملە ئالەم بەھار.

ئە. يېشىم:
ۋاي دات! پۈتۈن ئالەمگە باھار كەلگەن تۇرۇغلۇق، ھايات گۇلۇمنى بىر گۇل يۈزلۈك خازان قىلدى. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: ۋاي داد! پۈتۈن ئالەمگە باھار كەلگەن مۇشۇ پەسىلدە، ھايات گۇلۇمنى بىر گۇل يۈزلۈك خازان قىلىۋەتتى.

رەئدۇ سېل ئەرمەس فىغانۇ ئەشك ئەرۇر بۇكىم بۇ يىل،
گۇل يۈزۈڭ كۆرگەچ تۇتار ئۆز ھالىغا ماتەم بەھار.

ئە. يېشىم:
بۇ چاقماق بىلەن سەل ئەمەس، بەلكى پىغان بىلەن كۆز يېشى، يەنى بۇ يىلقى باھارنىڭ گۇلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ ئۆز ھالىغا ماتەم تۇتقانلىقىدۇر. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: بۇ چاقماق بىلەن سەل ئەمەس، بەلكى پىغان بىلەن كۆز يېشىدۇركى، بۇ يىلقى باھار گۇلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ، ئۆز ھالىغا ماتەم تۇتىۋاتىدۇ.

قەسدى بۇلبۇل كۆڭلى قەيدى بولماسا نەيۈچۈن سالۇر،
باغ شوخى سۇنبۇلى زۇلفىغا پىچۇ خەم بەھار.

ئە. يېشىم:
ئەگەر قەستى بۇلبۇلنىڭ كۆڭلىنى باغلىۋېلىش بولمىسا، نېمە ئۈچۈن باھار باغدىكى شوخ سۇمبۇلنىڭ چېچىدىن ھالقا ياسايدۇ. ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: ئەگەر باھارنىڭ قەستى بۇلبۇلنىڭ كۆڭلىنى باغلىۋېلىش بولمىسا، نېمە ئۈچۈن باغدىكى شوخ سۇمبۇلنىڭ چېچىدىن ھالقا ياسايدۇ؟

گۇل ئەمەس بۇ باغ تاراجىغا ئانىڭ لەئلىدىن،
ئەيلەدى ئاۋىزە مىھرى دەۋرىغە خاتەم بەھار.

ئە. يېشىم:
بۇ گۇل ئەمەس، باغنى تالان - تاراج قىلىش ئۈچۈن باھار ئۇنىڭ قۇياشتەك يۈزىگە ياقۇتتەك لېۋىنى تامغا قىلدى. ( يۇ. ئە. 43 - 44 ب )
ت: باھار بۇ باغنى تالان - تاراج قىلىش ئۈچۈن، گۇلنى ئەمەس، بەلكى ئۇنىڭ ياقۇت لېۋىنى سۇرۇق قىلىپ، قۇياشنىڭ يۈزىگە تامغا باستى.

ئەي نەۋائىي چىن بەھار ئەركىن بۇ يا خۇد كۆرگۈزۈر،
باغ خەلقىدىن ئۇلۇسقا داۋەرى ئەئزەم بەھار.

ئە. يېشىم:
ئەي نەۋائىي، بۇ چىن باھارمىدۇ ياكى ئۇلۇغ شاھىمىزنىڭ باغ ئەھلىدىن خەلققە كۆرسەتكەن باھارمىدۇ. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: ئەي نەۋائىي، بۇ ھەقىقىي باھارمىدۇ ياكى ئۇلۇغ شاھىمىز باغ ئەھلى ئارقىلىق، خەلققە كۆرسىتىۋاتقان باھارمىدۇ؟

ھەر قاچان لەئلىڭ تەبەسسۇم قىلسا شەكەر ساچىلۇر،
چۇن تەكەللۇمىدىن دەم ئۇرسا دۇررۇ گەۋھەر ساچىلۇر.

ئە. يېشىم:
قاچانكى تەبەسسۇم قىلساڭ ياقۇت لېۋىڭدىن شېكەر چېچىلىدۇ، سۆزلىسەڭ تىلىڭدىن ئۈنچە - گۆھەر چېچىلىدۇ. ( يۇ. ئە. 44ب)
ت: ھەر قاچان تەبەسسۇم قىلساڭ، ياقۇت لېۋىڭدىن شېكەر چېچىلىدۇ: گەپ قىلساڭ، تىلىڭدىن

ئۈنچە ـ گۆھەر تۆكۈلىدۇ.

ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرىتىندە ھەر كېچە تاڭغا تەگىن،
كۆزلەرىمنىڭ ياشىدىن يەر ئۈزرە ئەختەر ساچىلۇر.

ئە. يېشىم:
ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرىتىدە كۆز ياشلىرىمدىن يەرگە تۈندىن تاڭغىچە يۇلتۇز تۆكۈلىدۇ. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: ئاي يۈزۈڭنىڭ ھەسرىتىدە، ھەر كېچە تاڭ ئاتقىچە يەر يۈزىگە كۆز يېشىمنىڭ يۇلتۇزلىرى تۆكۈلىدۇ.

بۇ گەدا ھەسرەت بىلە كۆز مەئدەنىدىن دەمبەدەم،
لەئلىڭ ئۈچۈن ھەر قايان ياقۇتى ئەھمەر ساچىلۇر.

ئە. يېشىم:
بۇ گەدايى، ھەسرەت بىلەن كۆز كانىدىن لېۋىڭ ئۈچۈن دائىم ئەتراپقا قىزىل ياقۇت چاچىدۇ. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: بۇ گەدائىي لېۋىڭ ئۈچۈن ھەسرەتلىنىپ، كۆز كانىدىن ھەممىشە ھەر يانغا قىزىل ياقۇت چېچىپ تۇرىدۇ.

يۈزۈڭنى ياد ئەتىپ فۇرقەت تۈنىدە ئوتلۇغ ئاھىمدىن،
ئەمەس ئەنجۇم فەلەك تاقىدا بەند ئولمىش شەرەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
يۈزۈڭنى ئەسلەپ، ھىجرانلىق تۈنىدە چەككەن ئوتلۇق ئاھىمنى يۇلتۇزمىكىن دەپ قالما، ئۇ پەلەك گۈمبىزىنىڭ تەرەپ ـ تەرەپىگە ئورناپ قالغان ئاھىم ئۇچقۇنلىرىدۇر. ( يۇ. ئە. 45 ب )
ت: جۇدالىق تۈنىدە، يۈزۈڭنى ئەسلەپ چەككەن ئوتلۇق ئاھلىرىم ئۇچقۇنلىرى پەلەك گۈمبىزىنىڭ ھەر يان، ھەر تەرىپىگە ئورناپ قالدىكى، ئۇلارنى يۇلتۇزلارمىكىن دەپ قالما.

يۈگۈرماقدىن تالىقدىمكى نەچە سىيمابدەك سەير ئاب،
نەدىنكىم جىلۋە ئەيلەپ ئات ئۈزە ئول سىيمبەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
ئۇ كۈمۈش تەنلىك گۈزەل ھەر تەرەپكە ئات سېلىپ جىلۋە قىلغانلىقتىن، سىماپتەك چۆرگۈلۈپ يۈگۈرۈشتىن ھالسىرىدىم. ( يۇ. ئە. 45 ب )
ت: ئۇ كۈمۈش تەنلىك گۈزەل ھەر تەرەپكە ئات سېلىپ جىلۋە قىلسا، مەن كەينىدىن خۇددى سىماپ ئاققاندەك يۈگۈرۈپ يۈرۈشتىن ھالسىرىدىم.

لەبىڭ سەرچەشمەسىدىن غافىل ئەردى تەشنە لەب كۆڭلۈم،
نىشان بەلگۈردى خەتتىڭدىنكى فەۋتى نىلۇفەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
تەشنا كۆڭلۈم لېۋىڭ بۇلىقىنىڭ بويلىرىدىن خەۋەرسىز ئىدى، ھەر تەرەپكە چۆكۈپ تۇرغان نىلۇپەر

مىيىقىڭدىن خەۋەر بەردى. ( يۇ. ئە. 45 ب )
ت: تەشنا كۆڭلۈم لېۋىڭ بولىقىدىن تېخى غاپىل ئىدى، مىيىقىڭدىكى نىلۇپەر مويلاۋلىرىڭ جىددي بەلگە بېرىپ، مېنى ئويغاتتى.

شەفەق ئەرمەس فەلەك ئۈزرە قۇياشىم پەردەگە كىرگەچ،
چەكەر ئاھىم يەلى كۆز يولىدىن خۇنى جىگەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
كۆكتىكى شەپەق ئەمەس، بەلكى ئۇ قۇياشىم پەردىگە كىرگەندە ئاھىم شامىلى چاچقان كۆز يولۇمدىكى جىگەر قېنىمدۇر. ( يۇ. ئە. 45 ب )
ت: كۆكتىكى قىزىللىق شەپەق ئەمەس، بەلكى ئۇ قۇياشىم پەردە ئىچىگە كىرىپ كەتكەچكە، ئاھىم شامىلى كۆز چانىقىمدىن ئۇچۇرتۇپ چاچقان جىگەر قېنىمدۇر.

نە گۈن ئول ئەردىكىم قاشىڭدا چىن كۆردۈم بۇ نە گۈندۈز،
تەبەسسۇم مەۋجى ئەردى لەبلەرىڭدە سەربەسەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
لەۋلىرىڭدە دائىم تەبەسسۇم جىلۋىلىنىپ تۇراتتى، بىراق قانداق كۈن ئىدىكىن، بىر كۈنى قوشۇماڭنىڭ تۈرۈلگەنلىكىنى كۆردۈم. ( يۇ. ئە. 45 ب )
ت: قايسىبىر كۈنى، لەۋلىرىڭدىن پۈتۈنلەي تەبەسسۇم جىلۋىسى مەۋج ئۇرۇپ تۇرغانلىقىنى ئۆز كۆزۈم بىلەن كۆردۈم - دە، بۇ كۈندۈزمۇ ياكى كېچىمۇ، خۇدۇمنى بىلمەيلا قالدىم.

مىژەڭنىڭ ناۋەكىن كۆز ئاتتى لەئلىڭ كەلتۈرۈپ بىسمىل،
ماڭا مىيلى مەزار ئۈرنىدا بىتكەن نەيشەكەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
كۆزۈڭ كىرپىك ئوقىنى ئاتتى، لېۋىڭ ئۆلتۈردى، شۇڭا مازىرىمدىن شېكەر قومۇشلىرى ئۈنۈپ چىقتى. ( يۇ. ئە. 45 ب )
ت: كۆزۈڭ كىرپىك ئوقىنى ئاتتى، لېۋىڭ ئۆلتۈردى، مازىرىمدىن قەبرە تاختىسىنىڭ ئورنىدا، شېكەر قومۇشلىرى ئۈنۈپ چىقتى.

جەمالىڭ تالئىكىم تاپمادى ھەرگىز خەبەر ئاندىن،
خەيال ئەلچىسىدىن گەرچە ئىبەردىم كۆپ خەبەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
گەرچە خىيالىمنى ئەلچى قىلىپ كۆپ خەۋەرلەرنى ئەۋەتكەن بولساممۇ، جامالىڭ قىسمىتى ئۇنىڭدىن ھەرگىز خەۋەر تاپالمىدى. ( يۇ. ئە. 46 ب )
ت: گەرچە خىيالىمنى ئەلچى قىلىپ، نۇرغۇن خەۋەر ئەۋەتكەن بولساممۇ، جامالىڭ ئامىتى ئۇنىڭدىن مۇتلەق خەۋەر تاپالمىدى.

ئۇيالىپ قۇمرىيۇ سەرۋى چەمەن گۈلبەرگىدەك تىترەر،
چەمەندە سەرۋى ئازادىمنى كۆرگەچ جىلۋەگەر ھەر يان.

ئە. يېشىم:
چىمەنلىكتە خۇش قامەت گۈزەللىرىنىڭ ھەر ياندا جىلۋە قىلىشۋاتقانلىقىنى كۆرگەن قۇمرى، سەرۋى ۋە چىمەنلەر گۈلنىڭ يوپۇرمىقىدەك تىترەيدۇ. ( يۇ. ئە 46 ب )
ت: چىمەنلىكتە، خۇش قامەت گۈزەللىرىنىڭ ھەر يان جىلۋە قىلىپ يۈرگەنلىكىنى كۆرگەن پاختەك بىلەن سەرۋى دەرىخى ھەسەتتىن، گۈلزارلىقتىكى گۈلنىڭ يوپۇرمىقىدەك تىترەپ كېتىشىدۇ.

فۇتۇھىي قۇلغا ئەي شاھ گاھى - گاھى ئىلتىفات ئەتكىل،
ساچىپ تۇتى كەبى كۆڭلۈمگە لەفزىڭدىن شەكەر ھەر يان

ئە. يېشىم:
ئەي شاھىم، فۇتۇھى قۇلۇڭغا پات - پات ئىلتىپات قىلىپ، كۆڭلۈمگە تىلىڭدىن تۇتىدەك شېكەر چاچقىن. ( يۇ. ئە. 46 ب )
ت: ئەي شاھ، تۇتىدەك كۆڭلۈمگە تىلىڭدىن ھەر دەم شېكەر چېچىپ، مەن فۇتۇھىي قۇلغا پات - پات ئىلتىپات قىلغىن.

بىر نىگاھى قىلدىڭۇ كۆڭلۈمدىن ئالدىڭ سەبرۇ ھۇش،
ئەمدى ھەجرىڭدە كۆيەرمەن قالمادى جانىم مېنىڭ.

ئە. يېشىم:
بىر كۆز تاشلىشىڭ بىلەن سەۋر - تاقەت، ئەس - ھوشۇمنى يوقاتتىڭ. ھىجرانىڭدا كۆيۈپ جېنىم ئاز قالدى. ( يۇ. ئە. 46 ب)
ت: بىر كۆز تاشلاش بىلەنلا سەۋر - تاقەت، ئەس - ھوشۇمنى ئالدىڭ، شۇ تۇرۇقى مەندە جان دېگەن نەرسە قالمىدى، ئەمدى جۇدالىقىڭدا كۆيۈپ تۈگىشىدىغان بولدۇم.

مەن سەنىڭ يادىڭدا ھەر دەم يىغلادىم شامۇ سەھەر،
ئەرشكە يەتتى مەگەر فەريادۇ ئەفغانىم مېنىڭ.

ئە. يېشىم:
سېنى يادلاپ تۈندىن تاڭغىچە يىغلايمەن، پەرياد - پىغانىم ئەرشكە يەتتى. ( يۇ. ئە. 46 ب )
ت: سېنى ياد ئېتىپ، تۈندىن تاڭغىچە توختىماي يىغلىدىم، پەرياد - پىغانىم ئەرشكە يەتتىغۇ دەيمەن.

كۆرمەسەم جانىم كۆيەدۇر بارغالى يوق تاقەتىم،
يەتكەلى دىيدارىڭ ھىچ يوقتۇر بۇ ئىمكانىم مېنىڭ.

ئە. يېشىم:
دىدارىڭنى كۆرمىسەم جېنىم كۆيىدۇ، بارغىلى مادارىم يوق، ۋىسالىڭغا يېتىشكە ئىمكانىم يوق. ( يۇ. ئە. 46 ب )
ت: دىدارىڭنى كۆرمىسەم جېنىم كۆيىدۇ، قېشىڭغا بارغىلى مادارىم يوق، ۋىسالىڭغا يېتىشكە بۇ كۈنلەردە ھېچبىر ئىمكانىم يوق.

يىغلادىم شامۇ سەھەرلەردە ساڭا فەرياد ئەتىپ،
يەتمەدى ھەرگىز قۇلاقىڭغا بۇ ئەفغانىم مەنىڭ.

ئە. يېشىم:
تۇندىن تاڭغىچە پەرياد ئۇرۇپ ساڭا يىغلىدىم. بۇ ئەپغانلىرىم ئەسلا قۇلىقىڭغا يەتمىدى. ( يۇ. ئە. 46 ب )
ت: سېنى دەپ تۇندىن تاڭغىچە پەرياد ئۇرۇپ يىغلىدىم، بۇ ئەپغانىم قۇلىقىڭغا مۇتلەق يەتمىدى.

لۇتف ئەتىپ مىسكىن رىزائىي ھالىغا رەھم ئەيلەگىل،
بىر نەزەر قىلساڭ ماڭا ھىچ يوقتۇر ئەرمانىم مەنىڭ.

ئە. يېشىم:
مەرھەمەت قىلىپ مىسكىن رىزائىنىڭ ھالىغا باق، ماڭا بىر نەزەر قىلساڭ ھېچبىر ئارمىنىم يوق ئىدى. ( يۇ. ئە. 46 ب )
ت: مەرھەمەت قىلىپ، بىچارە ئەھۋالدىكى مەن رىزائىيغا رەھىم قىلغىن؛ ماڭا بىر نەزەر قىلساڭ، ھېچبىر ئارمىنىم قالماس ئىدى.

نەچە گۇندۇزكى خەبەر تاپمامىشەم سىيمبەرىمدىن،
نە ئەسەردۇر خەبەرىمدىن نە خەبەردۇر ئەسەرىمدىن.

ئە. يېشىم:
نەچچە كۈن بولدى، ئۇ كۈمۈش بەدەندىن خەۋەر تاپالمىدىم، يا خەۋىرىمدىن ئەسەر يوق، يا ئەسىرىمدىن خەۋەر يوق. ( يۇ. ئە 47 ب )
ت: نەچچە كۈن بولدى، ئۇ كۈمۈش بەدەننىڭ ھېچقانداق بىر خەۋىرىنى ئالالمىدىم.
ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى " نە ئەسەردۇر خەبەرىمدىن نە خەبەردۇر ئەسەرىمدىن " دېگەن مىسرانىڭ مەناسى "مۇتلەق خەۋەر تاپالمىدىم، ھېچبىر ئۇچۇرىنى ئالالمىدىم" دېگەن بولىدۇ. بۇ يەرگە بېرىلگەن ئەسلىي يېشىمدىكى "يا خەۋىرىمدىن ئەسەر يوق، يا ئەسىرىمدىن خەۋەر يوق" دېگەن جۈملىلەر بەكلا تۇزسىز گەپ بولۇپ قالغان.

زەخمى قاتىل ئەكەنىن دەرگە ئەرۇر ھەر بىرى بىر تىل،
تىغى ھەجرى قايۇ پەرگالەكى تىلدى جىگەرىمدىن.

ئە. يېشىم:
ھىجران خەنجىرى تىلغان جىگىرىمنىڭ ھەر بىر پارچىسى ئۇ قاتىلنىڭ زەخمەتلىرىنى ئېيتقۇچى تىلدۇر. ( يۇ. ئە. 47 ب )
ت: ھىجران خەنجىرى تىلغان جىگىرىمنىڭ ھەر بىر پارچىسى ئۇ قاتىلنىڭ زەخمەتلىرى ئۈستىدىن شىكايەت قىلغۇچى بىر تىلدۇر.

بۆيلەكىم ئول كۆزى ئافەت يانار ئوت جانىما ئۇردى،
بەرقى ئافەت چاقىلۇر ئالەم ئارا ھەر شەرارىمدىن.

ئە. يېشىم:
ئۇ كۆزى ئاپەت جېنىمغا يەنە شۇنداق ئوت چاچتىكى، جېنىمدىن چىققان ھەر بىر ئۇچقۇندىن

ئالەمگە ئاپەت چاقمىقى چېقىلىدۇ. ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت: ئۇ كۆزى ئاپەت جېنىمغا شۇنداق بىر يانار ئوت بىلەن ئۇردىكى، ئۇنىڭدىن چاچرىغان ھەر بىر ئۇچقۇن ئالەمگە ئاپەت چاقمىقى بولۇپ چېقىلىدۇ.

ئول سىفەت ئىشقۇ جۇنۇن تاغ ئىلە دەشتى ئارا يىتتىم،
كى نە فەرھاد نىشان تاپتى نە مەجنۇن خەبەرىمدىن.

ئە. يېشىم:

ئىشق ۋە جۇنۇنلۇق تاغۇ دەشتىدە شۇنداق يوقالدىمكى، يا پەرھاد نىشانەمنى، ياكى مەجنۇن خەۋىرىمنى تاپالمىدى. ( يۇ. ئە. 47 ب)

ت: ئىشق ۋە جۇنۇنلۇق تاغۇ دەشتىدە شۇنداق يوقالدىمكى، يا پەرھاد ئىز - دېرىكمنى، يا مەجنۇن ئۇچۇر - خەۋىرىمنى ئالالمىدى.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى " كى نە فەرھاد نىشان تاپتى نە مەجنۇن خەبەرىمدىن " دېگەن مىسرانىڭ " يا پەرھاد نىشانەمنى، ياكى مەجنۇن خەۋىرىمنى تاپالمىدى " دەپ تەرجىمە قىلىنىشى تازا توغرا بولمىغان. چۈنكى، ھازىرقى بەدىئىي ئۇيغۇرچىدا، "ئۇ مېنىڭ نىشانەمنى تاپتى ۋە ئۇ مېنىڭ خەۋىرىمنى تاپتى" دېيىلمەيدۇ.

ئەي نەۋائىي، باربان يار فەنا دەشتىغە تۈشتۈم،
مەگەر ئەۋۋەل قايتسا ئول مەن قايتقامەن بۇ سەفەرىمدىن.

ئە. يېشىم:

ئەي نەۋائىي، يار قېشىغا بارىمەن دەپ، يوقلۇلۇش دەشتىگە كىرىپ قالدىم، ئەگەر ئۇ ئالدى بىلەن قايتىدىغانلا بولسا، مەنمۇ بۇ سەپىرىمدىن قايتاتتىم. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: ئەي نەۋائىي، يار كەتكەچكە، مەنمۇ پانىيلىق دەشتىگە ماڭدىم، ئەگەر ئۇ ئالدى بىلەن قايتىدىغانلا بولسا، مەنمۇ بۇ سەپىرىمدىن قايتقايمەن.

ت.س: ئەسلىي يېشىمدىكى" يارنىڭ قېشىغا بارىمەن دەپ، يوقلۇلۇش دەشتىگە كىرىپ قالدىم " دېگەن تەرجىمە توغرا بولمىغان. چۈنكى، بۇ يەردە، " باربان يار " ( يار كەتتى) سەۋەبنى، " فەنا دەشتىغە تۈشتۈم " ( شۇڭا مەن فەنا دەشتىگە قاراپ ماڭدىم) بولسا، نەتىجىنى ئىپادىلەپ تۇرۇپتۇ.

# ئونىنچى باب

# نەۋا مۇقامىنىڭ تېكىستى

## (ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم)

### چوڭ نەغمە
### مۇقەددىمە

1 ـ بەلا دەشتى ئارا مەجنۇن مەنىڭدەك كۆرمەمىش دەۋران،
قۇيۇندەك ھەر زەمان بىر كۆرمەگەن ۋادىدا سەرگەردان.
بالايىئاپەت دەشتىدە مەجنۇنمۇ مېنىڭدەك دەۋران سۈرۈپ باققان ئەمەس، بۇ ۋادىدا ھەمىشە قۇيۇندەك پىرقىراپ يۈرگەن مەندەك سەرگەردانىنىمۇ كۆرگەن ئەمەس.

2 ـ نە ئەندۇھۇ مەلالىمغا بەلىيىيەت دەشتىدەك غايەت،
نە سەۋدايۇ جۇنۇنۇمغا مەلامەت بەھرىدەك پايان.
قايغۇ ۋە بىئاراملىقىم بالا ـ قازا دەشتىدەك چەكسىز، سەۋدايىلىقىم ۋە ساراڭلىقىمغا تاپا ـ تەنىلەر دېڭىزدەك پايانسىز.

3 ـ تونۇم دەيجۇر، ئۆزۈم رەنجۇر، ئىچىم غەمناكۇ باغرىم چاك،
تىلىم لالۇ تەنىم بىيھال، ئىشىم ئەفغان، سىرىشكىم قان.
كېچەم قاپقاراڭغۇ، ئۆزەم خەستە، ئىچىم غەملىك، باغرىم چاك، تىلىم تۇتۇق، جىسمىم ئاجىز، ئىشىم ئاھ ـ زار، كۆز يېشىم قاندۇر.

4 ـ زەئىفۇ دەردۇ غەم پىشە، نەھىفۇ مىھنەت ئەندىشە،
زەلىلۇ بىسەرۇ سامان قەتىيلى خەنجەرى ھىجران.
زەئىپلىك، دەرد ـ ئەلەم ھۈنىرىم، ئاجىزلىق، مۇشەققەت مېنىڭ ئەندىشەم؛ ھىجران خەنجىرى بىلەن ئۆلتۈرۈلگەن، ھېچكىمى، ھېچنېمىسى يوق بىر خارۇ زارمەن.

5 ـ فىغانىمدىن فەلەك غەمكىن، سىرىشكىمدىن جەھان رەڭگىن،
نە دەردىم ئوتىغا تەسكىن، نە ھەجرىم دەردىغە دەرمان.
پىغانىمدىن پەلەك غەمگە چۆكىدۇ، كۆز يېشىمدىن جاھان قىزىرىپ كېتىدۇ، يا دەردىم ئوتىغا تەسكىن ـ تەسەللى يوق، ياكى جۇدالىق دەردىمگە دورا تېپىلمايدۇ.

6 ـ باشىم غەم تاشىدىن پارە، تەنىم ھەجر ئوقىدىن يارە،
كۆڭۈل بۇ يارەغە چارە تاپارغا تاپمايىن ئىمكان.
بېشىم غەم تېشىنىڭ زەربىسىدىن پارە ـ پارە بولدى، تېنىم ھىجران ئوقى تېگىپ يارىلاندى،

كۆڭلۈم بۇ يارا ـ جاراھەتنى داۋالاشنىڭ چارىسىنى تاپالماي ئاۋارە.

7 ـ كۆزۈم نەملىق، بويۇم خەملىق، ئىچىم ئەندۇھى ماتەملىق،
نە ھەمدەملىق، نە مەھرەملىق تاپىپ بۇ مىھنەتى پىنھان.
كۆزۈم ياشتىن نەملەنگەن، قەددىم پۈكۈلگەن، ئىچىم ماتەم قايغۇسىغا تولغان، بۇ يوشۇرۇن دەردىمگە ھەمدەم ۋە سىرداش نەدە؟

8 ـ ماڭا نە يارۇ نە ھەمدەم، ماڭا نە دوستۇ نە مەھرەم،
ماڭا نە چارە نە مەرھەم، ماڭا نە سەبرۇ نە ئەمان.
مېنىڭ يا يار ـ ھەمدىمىم، يا سىرداش دوستۇم يوق؛ يا چارەم يا دورام يوق، يا سەۋر ـ تاقىتىم يوق ياكى تىنچ ـ ئاراملىقىم يوق.

9 ـ ھەم ئەھۋالى تەباھىمدىن ھەم ئاھى سۇبھىگاھىمدىن،
ھەم ئۇتلۇغ دۇدى ئاھىمدىن قارارىپ كۇلبەئى ئەھزان.
خاراب ھالىمدىن، سەھەردە چەككەن ئاھۇ زارىمدىن، ئوتلۇق ئاھىمنىڭ تۈتۈنىدىن غەمكىن ھۇجرام قارىيىپ كەتتى.

10 ـ فەلەك رەھزەن، زەمان دۇشمەن، بەدەن رەۋزەن ئۇزە رەۋزەن،
قالىپ جان ھەسرەتىدىن تەن، چىقىپ تەن كىشۋەرىدىن جان.
پەلەك قاراقچى، زامان دۇشمەن، بەدەن ئۆتمۇ تۆشۈك؛ تەن جان ھەسرىتىدىن قالدى، جان تەن يۇرتىدىن چىقىپ كەتتى.

11 ـ نەۋائىي بولسا مىھنەت كۆپ، ئىچەكۈر جامى ئىشرەت كۆپ،
نەچە بولسا سوئۇبەت كۆپ بولۇر ۋەھدەت مەيى ئاسان.
ـ نەۋائىي.
نەۋائىي، مۇشەققەت كۆپ بولسا، شادلىق شارابىنى جىق ئىچىپ باق: قىيىنچىلىق قانچە كۆپ بولسا، ۋەھدەت شارابىنى ئىچىش شۇنچە ئاسان بولىدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
- - - v - - - v - - - v - - - v

**تەئەززە**

1 ـ ۋاھكى بولدۇم ئىشق ئارا بىر بىۋەفاغا مۇبتەلا،
بولماسۇن ئەھلى ۋەفا مۇنداق بەلاغا مۇبتەلاغە.

ئاھ، مەن ئىشق - مۇھەببەت ئارا شۇنداق بىر ۋاپاسىزغا گىرىپتار بولدۇمكى، ۋاپا ئەھلى مۇنداق بالاغا مۇپتىلا بولمىسۇن.

2 - ئاشلاغاي مەجنۇنلۇغۇ بىدىللىغىمنى ھەر كىشى،
كىم بولۇپتۇر بىر پەرىۋەش دىلرەباغا مۇبتەلا.

مېنىڭ غەمكىن ۋە مەجنۇنلۇقۇمنى بىلگەن ھەر قانداق بىر ئادەم: « بۇ بىر پەرى سۈپەت دىلرەبانىڭ مۇھەببەت بالاسىغا گىرىپتار بولۇپتۇ » دەپ قالىدۇ.

3 - زاھىدا، رۇسۋالىغىم تەئن ئەيلەدىڭ، جەھد ئەيلەكىم،
بولماغايسەن ئول كۆزۈ قاشى قاراغا مۇبتەلا.

ئەي زاھىت، رەسۋالىقىمنى تەنە قىلىشنىغۇ قىلدىڭ، ئەمما سەن ئۆزۈڭ ئاشۇنداق قارا كۆز، قارا قاشقا مۇپتىلا بولغاندا، رەسۋا بولماسلىق ئۈچۈن تىرىشىپ باققىنا - قېنى!

4 - بولمايىن بىگانە يارۇ ئاشنادىن چارە يوق،
خاھ بول بىگانەغە خاھ ئاشناغە مۇبتەلا.

خاھى يات، خاھى يېقىنلارنىڭ مۇھەببەت بالاسىغا مۇپتىلا بولغاندىن كېيىن، يار - دوستلاردىن يىراقلاشماي، باشقا ئامال يوق.

5 - پادشاھ بىرلە گەدا ھالىغا كۆلسە نە ئەجەب،
بولسە مەن يەڭلىغ گەدايى پادشاھغا مۇبتەلا.

مەندەك بىر گاداي گۈزەللىك پادشاھىنىڭ مۇھەببىتىگە مۇپتىلا بولۇپ قالسا، پادشاھمۇ گادايمۇ ئۇنىڭ ھالىغا كۈلۈپ كەتسە، ئەجەبلىنىش كەتمەيدۇ - دە!

6 - بولمىش ئول كافىر غەمى دىۋانە كۆڭلۈمدىن مەلۇل،
ھېچ كافىر بولماسۇن مەن مۇبتەلاغا مۇبتەلا.

مېنىڭ سەۋدا كۆڭلۈمنىڭ غېمى دەردىدىن ئۇ كاپىر بولۇپ كېتىپتۇكى، مەن مۇپتىلا بولغان ئىشقا ھېچبىر كاپىر گىرىپتار بولۇپ قالمىسۇن.

7 - ساقىيا، مەي تۇتكى دەردىنىڭ ئىلاجى بادەدۇر،
ھەجردىن كىم بولسا دەردى بىدەۋاغا مۇبتەلا.

كىم جۇدالىق دەردىگە مۇپتىلا بولغان بولسا، داۋاسىز دەردكە قالغان بولىدۇ، ھالبۇكى دەردنى پەقەت قەدەھ داۋالايدۇ، ئى ساقىي، مەي تۇتقىن!

8 - كىر خەرابات ئىچرە - يۇ بول رىندلەر ۋابەستەسى،
خانەقاھدا بولغاچە ئەھلى رىياغە مۇبتەلا.

خانىقادا ساختىپەز - رىياكارلار بىلەن بولغىچە، مەيخانىغا كىرىپ، ئۇ يەردىكى ئىچەرمەنلەرگە قوشۇلۇپ كەت.

9- ئەي نەۋائىي، يانا ئول بەد ئەھددىن بولسام خەلاس،
ئەھد قىلدىمكىم، يانا بولماي ياناغا مۇبتەلا.
- نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، « ئۇ ۋەدىسىدە تۇرمايدىغاندىن قوتۇلسام، يەنە شۇنىڭغا ئوخشاش بىرسىگە مۇپتىلا بولۇپ قالماي - جۇمۇ » دەپ ئۆز - ئۆزۈمگە ۋەدە قىلدىم.

### تەئەززە چۇشۇرگىسى

ئەي نەۋائىي، يانا ئول بەد ئەھددىن بولسام خەلاس،
ئەھد قىلدىمكىم، يانا بولماي ياناغا مۇبتەلا.
- نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، « ئۇ ۋەدىسىدە تۇرمايدىغاندىن قوتۇلسام، يەنە شۇنىڭغا ئوخشاش بىرسىگە مۇپتىلا بولۇپ قالماي - جۇمۇ » دەپ ئۆز - ئۆزۈمگە ۋەدە قىلدىم.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -    - - v -    - - v -    - - v -

### نۇسخە

1- دىلرەبا، ۋەسلىڭنى ئىزدەپ بىنەۋا بولدۇم نەتەي،
بۇ كۆڭۈل ئاخىر فىراقىڭدا گەدا بولدۇم نەتەي.

دىلرەبا، قانداق قىلارمەن، ۋەسلىڭنى ئىزدەپ يوقسۇل بولدۇم: بۇ كۆڭۈلنىڭ ئارقىسىغا كىرىپ، پىراقىڭدا گاداي بولدۇم.

2- ئاھكىم، ھىجران ئوتى ئاخىر مەنى قىلدى كەباب،
ھەجرۇ فۇرقەتدە كۆيۈپ ئەمدى ئەدا بولدۇم نەتەي.

ئاھ، ھىجران ئوتى ئاخىر مېنى كاۋاپ قىلدى، ئايرىلىق ۋە جۇدالىق ئوتىدا كۆيۈپ، ئەمدى تۈگىشىدىغان بولدۇم، قانداق قىلارمەن؟

3- گۈلدىن ئايرىلغان كەبى بۇلبۇل مەسەللىك ئۇن چەكىپ،
ۋا دەرىغ، مەن يار ۋەسلىدىن جۇدا بولدۇم نەتەي.

گۈلدىن ئايرىلغان بۇلبۇلدەك پىغان چېكىپلا يۈرىمەن، ۋاي ئىسىت، مەن يار ۋەسلىدىن جۇدا بولدۇم، ئەمدى قانداقمۇ قىلارمەن؟

4- مەن فەقىر دىلخەستەگە رەھم ئەيلە ئەي شاھى جەھان،

كۆرگەلى ۋەسلىڭنى زارۇ بىقەرار بولدۇم نەتەي.

ئەي جاھاننىڭ شاھى، ۋەسلىڭگە بەكمۇ ئىنتىزار بولدۇم، نېمە ئامال، مەن دىلى سۇنۇق پېقىرغا رەھىم قىلغىن.

5- ھەر گۇنى مەندىن ۋەفا، ئاندىن جەفا ئۇزرە جەفا،
مەن فەقىر ئول بىۋەفاغە مۇبتەلا بولدۇم نەتەي.

مەن ھەمىشە ئۇنىڭغا ۋاپادارلىق قىلىمەن، ئەمما ئۇ ماڭا دائىم جاپا ئۈستىگە جاپا قىلىدۇ. مەن مۇشۇنداق بىر ۋاپاسىزغا مۇپتىلا بولۇپتىمەن، ئەمدى قانداق قىلاي.

6- ئول پەرى رۇخسارىغا بولسۇن ئەگەر يۈز جان فىدا،
جانىما بىردۇر ئەگەر، يۈز جان فىدا بولدۇم نەتەي.

ئۇ پەرىنىڭ رۇخسارىغا بىر ئەمەس، يۈز جان بولسىمۇ، پىدا بولسۇن! گەرچە مېنىڭ بىرلا جېنىم بولسىمۇ، يۈز جانلىق پىداكارلىق كۆرسەتتىم، ئەمدى يەنە قانداق قىلسام بولاتتى؟

نۇسخە چۇشۇرگەسى

7- سالىھىي گۇلچېھرەنىڭ كويىدا بولمىش بىنەۋا،
دەردى ھىجرانغا گىرىفتارى بەلا بولدۇم نەتەي.
- سالىھىي.

مەن سالىھىي، ئۇ گۈل يۈزلۈكنىڭ كوچىسىدا يوقسۇل بولدۇم، ئۇنىڭ بالادەك ھىجران دەردىگە گىرىپتار بولۇپ قالدىم، قانداق قىلارمەن.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
-v-   --v-   --v-   --v-

جۇلا

1- نەمەنگاندىن كەتەر بولسام مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟
غەرىبلىق شەھرىدە ئولسام مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟

نەمەنگاندىن كەتكۈدەك بولسام، مېنىڭ يوقلىغۇچۇم بارمۇ، غېرىبلىق شەھىرىدە يۈرسەم، مېنىڭ يوقلىغۇچۇم بارمۇ؟

2- قەنى قەۋمۇ قارىنداشىم، بۇ يولدا بولسا يولداشىم،
كۆزۈمدىن ئاقىزىپ ياشىم، مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟

قېنى، مېنىڭ قوۋم - قېرىنداشىم ، بۇ يولدا ماڭا ھەمراھ بولسا بولاتتىغۇ؟ كۆزۈمدىن ياش ئاققۇزۇپلا يۈرىمەن، مېنى يوقلايدىغان ئادىمىم بارمۇ؟

3 ـ مۇھەببەت شەربەتىن ئىچتىم، قازاندەك قايناباب تاشتىم،
بۇ فانىي دۇنيادىن كەچتىم، مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟
مۇھەببەت شارابىدىن ئىچتىم، قازاندەك قايىندىم، تاشتىم: بۇ پانىي دۇنيادىن كەچتىم، مېنى يوقلايدىغان كىشىم بارمۇ؟

4 ـ تۇرارغا تاقەتىم يوقتۇر، يۇرەرگە ھالەتىم يوقتۇر،
يۇرەكتە ئىشق ئوتى چوقدۇر، مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟
توختاپ تۇرۇشقا تاقىتىم يوق، ماڭغۇدەك ئەھۋالىم يوق، يۈرىكىمدە ئىشق ئوتى ئۇلغىيىپ كەتتى، مېنى يوقلايدىغان كىشىم بارمۇ؟

5 ـ قەرارىم يوق تۇراي دەسەم، نەمەنگاندا يۇرەي دەسەم،
جەھاننى سەير ئەتىپ كەزسەم، مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟
نەمەنگاندا تۇرۇپۇرەي دېسەم، تۇرالغۇ جايىم يوق، جاھان كېزىپ چىقىپ كەتسەم، مېنىڭ يوقلىغۇچۇم بارمۇ؟

6 ـ بۇ مىسكىن زار مەشرەبنى كىشى ھالىنى بىلمەيدۇر،
بۇ يەردىن باش ئالىپ كەتسەم، مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟
ـ مەشرەب.
بۇ خارۇ زار، بىچارە مەشرەبنىڭ ئەھۋالىنى بىر كىشى بىلمەيدۇ، بۇ يەردىن بېشىمنى ئېلىپلا چىقىپ كەتسەم، مېنى يوقلايدىغان ئادىمىم بارمۇ؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
– – – v – – – v – – – v – – – v

سەنەم

1 ـ مەن بارايمۇكىن ئاندا، ياركەلەمدۇركىن بۇندا،
يارغا يار كەرەك بولسا، قول سالىپ كەلەر مۇندا.
مەن ئۇ يەرگە بارايمىكىن، ياكى يار بۇ يەرگە كېلەمدىكىن؟ يارغا يار كېرەك بولسا، قول سېلىپ مېڭىپ، بۇ يەرگە كېلەر.

2 ـ ئاق لەيلى، قىزىل لەيلى، يارنىڭ بارمۇكىن مەيلى،
بولسا ـ بولماسا مەيلى، مەن يارنىڭ قەلەندەرى.
ئاق لەيلى، قىزىل لەيلى، يارنىڭ بارمىكىن مەيلى. يارنىڭ مەيلى بولسا ـ بولمىسا، چاتاق يوق، مەن ھامان يارنىڭ قەلەندىرى.

3 - يار دەيمەن - يانا دەيمەن، ئۆلمەسە كەلەر دەيمەن،
مەنىڭ تارتقان دەردىمنى كۆڭلىدە بىلەر دەيمەن.
« يارىم، يارىم » دەپلا يۈرىمەن، ئۆلۈپ كەتمىسە، كېلەر دەيمەن؛ مېنىڭ تارتقان دەردىمنى كۆڭلىدە بىلىدىغاندۇ دەيمەن.

4 - يارىم كەلەر قول سالىپ، توغرا - توغرا يول ئالىپ،
قايەردىن چىقىپ كەللە، يۈرەكىمگە ئوت سالىپ.
- خەلق قوشاقلىرىدىن.
يارىم قول سېلىپ مېڭىپ، توپتوغرا ماڭا قاراپ كېلىۋاتىدۇ. ئامرىقىم، يۈرىكىمگە ئوت سېلىپ، قەيەردىن چىقىپ كەلدىلە؟

## چوڭ سەلىقە

1 - ئۇ مەھەللەدىن بۇ مەھەللەگە ئويناي دەپ كەلدىم،
ياخشى دەمسىز، يامان دەمسىز، سىناي دەپ كەلدىم.
ئۇ مەھەللىدىن بۇ مەھەللىگە ئويناي دەپ كەلدىم، ياخشى دەمسىز، يامان دەمسىز، سىناي دەپ كەلدىم.

2 - ئۇ مەھەللەدىن بۇ مەھەللەگە يولى بارمۇكىن،
يار ئاغرىقى بولۇپ قالدىم، دارى بارمۇكىن.
ئۇ مەھەللىدىن بۇ مەھەللىگە بېرىپ - كېلىدىغان يول بارمىكىن؛ يار ئاغرىقى بولۇپ قالدىم، دورا بارمىكىن.

3 - تال چىبىقتەك بويلارىڭغا زەۋقۇم كەلەدۇر،
ئەرتە - ئاقشام باراي دەسەم قورققۇم كەلەدۇر.
تال چىۋىقتەك بويلىرىڭغا زوقۇم كېلىدۇ؛ ئەتە - ئاخشام باراي دېسەم، قورققۇم كېلىدۇ.

4 - يۈرەكىمنىڭ ياراسى كۆپ دەرمانىم يوقتۇر،
شول يارىمنى كۆرۈپ ئالسام، ئەرمانىم يوقتۇر.
- خەلق قوشاقلارىدىن.
يۈرىكىمنىڭ يارىسى كۆپ، ئەمما دورام يوق. شۇ يارىمنى كۆرۈۋالسام، ئارمانىم يوق.

## كىچىك سەلىقە

1 - بەھار ئولدىيۇ ئاچىلدى يۈزۈڭدىن پەردە گۈلزارىڭ،
يەتىشدى غۇنچەنىڭ دەۋرى، زەمانى قالمادى خارىڭ.
باھار كەلدى - يۇ، يۈزۈڭ گۈلزارىنىڭ پەردىسى ئېچىلدى؛ ئەمدى تىكەننىڭ ۋاقتى ئۆتتى،

غۇنچىنىڭ دەۋرى يېتىپ كەلدى.

2 ـ گۈلىستان تۈرى قۇدس ئولدى، بەھارنىڭ نۇرى نارىندىن،
كەل، ئەي مۇسا، كۆر ئاسارىن شۈكردە نۇر ئىلە نارىڭ.
باھارنىڭ ئوتلۇق ئاپتىپى شاراپىتىدىن گۈلىستان مۇقەددەس تۇر تېغىغا ئايلاندى. ئەي مۇسا، كەل، ئوت بىلەن نۇرنىڭ ئىز ـ ئەسەرلىرىنى تەشەككۇر بىلەن كۆرۈۋال.

3 ـ فەرەھدىن غۇنچەنىڭ گۈلگۈن ياناغى كۈلدى، ئاچىلدى،
كى مەنزۇرى يەنە گۈلدۇر چەمەندە بۇلبۇلى زارىڭ.
خۇشاللىقتىن غۇنچىنىڭ رەڭدار ياڭىقى كۈلۈپ ئېچىلدىكى، چىمەنلىكتە بىچارە بۇلبۇلغا ياقىدىغىنى يەنىلا گۈلدۇر.

4 ـ چەچەكلەر مۇختەلىف ئەلۋان، نە مەئنادۇر ئانى بىلكىم،
بوياقچى بەرمەمىش چۇنكىم بۇ ئەنۋارىڭ، بۇ ئەزھارىڭ.
چېچەكلەرنىڭ ئوخشىمىغان رەڭلەردە ئېچىلىشىنىڭ نېمە مەنە ئۇقتۇرىدىغانلىقىنى بىلىپ قويۇشۇڭ كېرەك. چۈنكى بۇ نۇرلار ۋە بۇ گۈللەر بوياقچىنىڭ رەڭ بېرىشى بىلەن شۇنداق رەڭدار بولغان ئەمەس.

5 ـ ئەبىيرىندىن چەمەن، كۆركىم، نە دەپ ئىفاقە كەلتۈرمىش،
كىم ئولمىش بۇيى ئەترىندىن مەشامى تازە ئەتتارىڭ.
قارىغىنا، چىمەنزالىقتىكى خۇشبۇيلۇق نېمىشقا ئىنسانىنى روھلاندۇرىدۇ؟ بۇ ئەتتارىڭنىڭ دىللارنى جانلاندۇرغۇچ ساپ ئەتىرى ھىدىدىن بولغان.

6 ـ نە ئەنبەردۇر تۈتەن، يا رەب، شەقايىق مىجمەرىندىنكىم،
كى بۇيىندىن ئانىڭ قەدرى ساچىلمىش مۇشكى تاتارىڭ.
يا پەرۋەردىگار، ئادراسمان ئىسرىقدىنىدا تۈتەۋاتقان قانداق ئەنبەركى، ئۇنىڭدىن ئەڭ خۇش بۇي ئىپارنىڭ قەدىر ـ قىممىتى چېچىلىۋاتىدۇ.

7 ـ كەل، ئەي سىيمىن بەدەن ساقىي، ماڭا سۇن جامى سەھبايى،
كى كەلدى رەۋنەقى گۈلگۈن دەمەي گۈلرەنگى خەممارىڭ.
كەل، ئەي كۈمۈش بەدەن ساقىي، ماڭ قىزىل مەيگە تولغان جامنى سۇنغىنكى، « قىزىلنىڭ خېرىدارى بارمۇ؟ » دېمەيلا، روناق قىزىلگۈل پەسلى كېلىپ قالدى.

8 ـ ئەگەرچە سۇنبۇلۇ نەرگىس بەيانى « كۇنتۇ كەنز » ئەيلەر،
قاچان « بەل ھەم ئەزەل » بىلسۇن ئىشاراتىن بۇ ئەسرارىڭ.
گەرچە سۇنبۇل بىلەن نەرگىس « مەن خەزىنە ئىدىم » دېگەن ھەدىسنى بايان قىلىپ تۇرسىمۇ، ئۇنىڭ « شۇنداقلا، ئەزەلدىن بېرى » دېگەن ئۇقۇمغا ئىشارەت قىلىدىغان بىر سىر ئىكەنلىكىنى كىم چۈشەنگەن؟

9 ـ بۇ گۇن گەر ئالىمۇل غەيبىنىڭ ۋۇجۇدىن كۆرمەك ئىستەرسەن،
رەياھىن ئۈش بەيان ئەيلەر زۇھۇرىن چەرخى سەييارىڭ.
ئەگەر بۈگۈن غايىباتلار ئالەمىنىڭ ۋۇجۇدىنى كۆرمەكچى بولساڭ، ئاشۇ گۈللەرمۇ كۆكتىكى سەييارەلەرنىڭ قانداق پەيدا بولغانلىقىنى بايان قىلىپ بېرەلەيدۇ.

10 ـ بۇ مۇسىقادىن ئەي سامىئ، ساڭا گەر نەرسە كەشف ئولدى،
مەقامىڭ بەيان ئەيلە، ئۇسۇلىن كۆرسەت ئەدۋارىڭ.
ئەي ئاڭلىغۇچى، ساڭا بۇ مۇزىكىدىن بىرەر نەرسە ھاسىل بولغان بولسا، مۇقامىڭنى بايان قىل، پەدە ـ نوتىلىرىڭنىڭ ئۇسۇلىنى كۆرسەت.

كىچىك سەلىقە چۇشۇرگۇسى

11 ـ ئەگەر سەۋسەن كەبى ئەبكەم ئەمەسسەن، نۇتقا كەل، سۆيلە
بۇ ھەرفۇ نۇقتە تەركىبى نە يەردىندۇر بۇ گۇفتارىڭ.
ئەگەر سەۋسەندەك تىلسىز بولمىساڭ، زۇۋانغا كېلىپ سۆزلەپ باق، قېنى: گەپ قەيەردىن چىقىدۇ ۋە ئۇنىڭ ھەرپ ـ چېكىتلىرى نېمىلەردىن تەركىب تاپقان؟

تەئكىد

12 ـ جەھان جەنناتى ئەدن ئولمىش، ئانىڭ سەھنىندە ھۇرىلەر
بەزەنمىش ھۇللەدىن بوستان، كۆزى ئاچىلمىش ئەشجارىڭ.
جاھان گويا جەننەتلەر كەبى بولدى، ئەنە ئۇنىڭ سەھنىسىدە ھۆرلەر يۈرىدۇ، بوستانلار نەپىس كىيىملەر بىلەن بېزەندى، دەرەخلەر چېچەكلەپ، يوپۇرماق چىقاردى.

13 ـ بۇ گۇن بازار ئەتەر گۇلشەن سەمەندىن، لالەيۇ گۇلدىن،
غەنىمەت كۆركى، بەش گۇندۇر تەماشاسى بۇ بازارىڭ.
بۈگۈن گۈلشەنلەر لالە ۋە ياسىمەن گۈللىرى بىلەن بازاردەك ئاۋاتلاشتى، بۇ بازارنىڭ تاماشاسى پەقەت بەش كۈنلۈكتۇر، ئۇنى غەنىمەت بىل.

14 ـ نەسىمىنىڭ سۆزى گەرچە دەمى ئىيسادۇر، ئەي مۇنكىر،
ساڭا كار ئەيلەمەس نەچۇن كى، يوقدۇر ھەققە ئىقرارىڭ.
ـ نەسىمى.
ئەي ئىنكار قىلغۇچى، نەسىمىنىڭ سۆزى گەرچە ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دەم ـ نەپەسىدەك ھاياتبەخش بولسىمۇ، ساڭا كار قىلمايدۇ، چۈنكى سەن ھەقنى تونۇمايسەن ـ دە.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - -  v - - -  v - - -  v - - -

## داستان

### بىرىنچى داستان

1 ـ دادۇ فەرياد شۇم فەلەكنىڭ دەستىدىن،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۇر ئوخشايمەن.
ئىلاجىم يوق قاراقچىلار قەسدىدىن،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۇر ئوخشايمەن.

شۇم پەلەكنىڭ زۇلمى دەستىدىن داد ـ پەرياد! يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن؛ قاراقچىلارنىڭ قەستىگە ئامال قىلالمىدىم، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

2ـ مەن نەيلەيىن نازۇك قولۇم باغلاندى،
ھەجر ئوتىدا يۈرەك ـ باغرىم داغلاندى.
قاراقچىلار ئۆلتۈرگەلى چاغلاندى،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۇر ئوخشايمەن.

مەن قانداق قىلارمەن، نازۇك قولۇم باغلاندى، ھىجران ئوتىدا يۈرەك ـ باغرىم داغلاندى، قاراقچىلار مېنى ئۆلتۈرگىلى تەييارلىنىۋاتىدۇ، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

3ـ بۇ جانىمغا قەسد قىلدى قاراقچى ئافەت،
مەنىڭ مۇندىن قۇتۇلماغىم يوقتۇر سەلامەت.
گويا بۇ گۇن بولدى ماڭا روزى قىيامەت،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۇر ئوخشايمەن.

بۇ جېنىمغا قاراقچى ئاپەت قەست قىلدى، بۇنىڭدىن سالامەت قۇتۇلالمىغىدەكمەن، بۇگۈن گويا مەن ئۈچۈن قىيامەت كۈنى بولدى، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

4ـ مەن يارىمدىن جۇدا بولدۇم نەيلەيىن،
ئىشق يولىندا ئەدا بولدۇم نەيلەيىن.
ئاچىلماغان گۇلدەك سولدۇم نەيلەيىن،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۇر ئوخشايمەن.

قانداق قىلارمەن، مەن يارىمدىن جۇدا بولدۇم، ئىشق ـ مۇھەببەت يولىدا تۈگەشتىم، ئېچىلماي تۇرۇپلا سولغان گۇلدەك بولدۇم، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

5ـ ئاشىق بولۇپ مۇرادىمغا يەتمەدىم،
بۇلبۇل بولۇپ گۇلىستانىڭ كەزمەدىم.

باغبان بولۇپ ئالما - ئانارىڭ ئۈزمەدىم،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.

ئاشىق بولۇپ مۇرادىمغا يېتەلمىدىم، بۇلبۇل بولۇپ گۈلىستانىڭنى كېزىپ باقمىدىم، باغۋەن بولۇپ ئالما - ئانىرىڭنى ئۈزمىدىم، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

6 - ياقامنى چاك ئەتىپ ئەيلەسەم فەرياد،
بۇزۇلسۇن، يىقىلسۇن بۇ چەرخى ناشاد.
قاراقچىلار قولىدا بولغايمەن بەرباد،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.

ياقامنى يىرتىپ تۇرۇپ پەرياد ئەيلىسەم، بۇ خاپىغان پەلەك كۆمتۈرۈلۈپ چۇشسۇن، ۋەيران بولسۇن؛ قاراقچىلارنىڭ قولىدا بەربات بولۇپ كەتتىم، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

7 - غەرىبجاننىڭ پىرى جۇنەيد باغدادىي،
ئانىڭ ئۇچۇن ساڭا قىلدىم فەريادى.
قاراقچىلار ئىلكىدىن قىلغىل ئازادىي،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.
- «غەرىب - سەنەم» داستانىدىن.

ئى، جۇنەيد باغدادىي، سەن مەن غەرىبجاننىڭ پىرى بولغانلىقىڭ ئۇچۇن، ساڭا نالە- پەرياد قىلىۋاتىمەن، مېنى قاراقچىلارنىڭ قولىدىن ئازاد قىلغىن. بولمىسا، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن.

## ئىككىنچى داستان

1 - بۇلبۇلى بىيچارەسەن، گۈل ئىشقىدا فەرياد قىل،
ئاشىقى سەرگەشتە بولساڭ، ئۇيقۇنى بىيدار قىل،
تىنمايىن شامۇ سەھەرلەر يارنى سەن ياد قىل،
بۇ بۇزۇلغان دىل ئۆيىنى سەن كەلىپ ئاباد قىل،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.

بىچارە بۇلبۇلسەن، گۈل ئىشقىدا نالە - پەرياد قىل؛ سەرگەردان ئاشىق بولساڭ، ئۇيقۇنى تاشلا، كېچە - كۈندۈز يارنى ياد قىل؛ بۇ بۇزۇلغان كۆڭۈل ئۆيىنى سەن كېلىپ ئاۋات قىل؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن.

2 - ھەر كىشى مۇنداغ بەلالار بىرلە بولسا بىشۇمار،
قالماغايلار تەندە دەرمان، زەررە ياڭلىغ ئىختىيار،
تىترەشۇر روھى سىمابدەك تەندە جانى بىقەرار،
يار ئۇ يەردە زار يىغلار، مەن بۇ يەردە ئىنتىزار،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.

ھەرقانداق ئادەم مۇشۇنداق سان ـ ساناقسىز دەرد ـ بالاغا قالسا، تېنىدە جان، ئۆزىدە ئازراقمۇ ئىختىيارلىق قالمايدۇ، جېنى ئىزتىراپلىقتا تىترەيدۇ؛ يارىم ئۇ يەردە زار ـ زار يىغلايدۇ، مەن بۇ يەردە ئىنتىزار بولىۋاتىمەن؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن.

3 ـ قويمادى ئۆز ھالىمە، گەردۈنى بىگەردانىمەن،
ھەجر دەشتىدە قۇيۇندەك زارۇ سەرگەردانىمەن،
جانىم ئالدى بۇ تەنىمدىن قىلدى بىدەرمانىمەن،
ئاشىقى شەيدا بولۇبان بىسەرۇ سامانىمەن،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.

چۆگىلەپ تۇرىدىغان پەلەك مېنى ئۆز ئىختىيارىمغا قويمىدى، جۇدالىق چۆلىدە قۇيۇن تازدەك سەرگەردان بولۇپ يۈرىمەن؛ ھىجرانلىق گويا جېنىمنى ئالدى، پۈت ـ قولدا جان قالمىدى؛ مەپتۇن ئاشىق بولۇپ، ئېغىر ئازابقا قالدىم؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن.

4 ـ تىغى بىدادى فەلەك يەرگە ئاقۇزدى قانىمى،
بىلمەدىم ھىجران غەمىدە سۇد بىلە نۇقسانىمى،
يىغلاشۇر كۆكتە مەلەكلەر ئىشتىپ ئەفغانىمى،
جانىم چىقماستىن بۇرۇن بارىپ كۆرەي شول يارىمى،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.

پەلەكنىڭ رەھىمسىز تىغى قېنىمنى يەرگە ئاققۇزدى؛ جۇدالىق غېمىدە توغرا ـ خاتالىقىمنى بىلمەيلا قالدىم؛ ئاسماندىكى پەرىشتىلەر نالە ـ پىغانىمنى ئاڭلاپ يىغلاپ كېتىۋاتىدۇ؛ جېنىم چىقىپ كېتىشتىن بۇرۇن، شۇ يارىمنى بىر كۆرىۋالاي؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن.

5 ـ ئەۋۋەلا مەكتەب ئۆيىگە كىرمەس ئەردىم كاشكى،
مېھرنى ۋەيران كۆڭۈلگە بەرمەس ئەردىم كاشكى،
شەرت ئەتىپ ئول بۇسەلەرنى ئالماس ئەردىم كاشكى،
ئىشق ئوتىغا مەن ئۆزۈمنى سالماس ئەردىم كاشكى،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.

بىلگەن بولسام كاشكى، باشتىلا مەكتەپكە كىرمىسەم بوپتىكەن، بۇ ھالدا، دىل مېھرىمنى ۋەيران كۆڭۈلگە بەرمەستىم؛ ئۇ سۆيۈكلەرنى شەرت بىلەن قوبۇل قىلماستىم؛ مۇھەببەت ئوتىغا ئۆزۈمنى سالماستىم؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن.

6 ـ بىر مۇئەللىمسەن زەمانە شۇھرەتىدىن باكەرەم،
دەرگاھىڭغا باش قويۇپ، يارىم ۋىسالىن ئىستەرەم،
مەي ئورنىدا ماڭا مىڭ ئاغۇ ئىچۈردى دەردۇ غەم،
تەلمۈرۈپ دائىم گەدادەك يارنى ئىستەر شاھ سەنەم،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.
ـ « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن.

زامانىمىزدا يۇكسەك شۆھرەتكە ئىگە بىر مۇئەللىمسەنكى، بوسۇغاڭغا باش قويۇپ، يارىمنىڭ ۋىسالىنى تىلەيمەن؛ دەرد ۋە غەملەر ماڭا مەي ئورنىدا زەھەرئىچۈردى؛ مەن شاھسەنەم ھەممىشە تىلەمچىدەك تەلمۈرۈپ يارنى ئىزدەيمەنكى، جېنىم موللام، گۆزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v -    - - v -    - - v -    - - v -

## ئۈچىنچى داستان

1 ـ دۇئا يەتكۈر، سەبا يارىمغا سەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە،
سەھەر سەير ئەيلەسەڭ سۈيى چەمەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ئەي تاڭ شامىلى، ئەتىگەندە چىمەن تەرەپكە سەيلە قىلىشقا بارساڭ، يارىمغا تىلىكىمنى يەتكۈزگىن، ئەلۋەتتە.

2 ـ شەھىدى گەر بەرىنى ئىشقدۇرمەن داغ ئىلكىدىن،
چۇ لالە يافراغىدىن قىل كەفەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ئىشق جاراھەتلىرى تۈپەيلىدىن ئالىي شېھىت مەرتىۋىسىگە يەتتىم، شۇڭا مېنىڭ كېپىنىمنى لالە ياپرىقىدىن قىلغىن، ئەلۋەتتە.

3 ـ كۆزۈم ياشى گاھى گۈلگۈنۇ گاھى قىرمىزى ئەيلەر،
تەماشا ئەيلەسۇن ئول سىيمتەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

كۆز ياشلىرىم بەزىدە گۈلرەڭ، بەزىدە قىپقىزىل بولۇپ ئاقىدۇ، ئۇ كۈمۈش تەنلىك گۈزىلىم ئەلۋەتتە كېلىپ بىر تاماشا قىلىپ باقسۇن.

4 ـ خەتا سەھراسىدىن سۇنبۇلنى ھەرگىز بىزگە كەلتۈرمەڭ،
يىبەرگىل ئاھۇيى مۇشكى خوتەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ماڭا ھەرگىز خەتا ( تۈركىيىنىڭ سۈرىيە بىلەن چېگراداش بىر رايونى ) سەھراسىدىكى سۇنبۇلنى ئەمەس، بەلكى خوتەن كېيىكىنىڭ ئىپارىنى ئەۋەتكىن، ئەلۋەتتە.

5 ـ پەرىشاندۇر كۆڭۈل تا كاكۇلۇڭ تارىدىن ئايرىلدى،
دەماغ ئاشۇفتە بولغاي بىۋەتەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

چېچىڭنىڭ تېلىدىن ئايرىلىپ قالغاندىن بېرى، كۆڭلۈم پەرىشان. دېمىسىمۇ، ۋەتەنسىزلىك دېگەن ئادەمنى ئېسەنكىرىتىپ ئالىجوقا قىلىۋېتىدۇ.

6 ـ بەھارى ئارەزىڭ تاپتى تەراۋەت ئەمدى خەت چىقسۇن،
بە رەنگى ئەرغەۋانۇ ياسەمەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ھۆسنۈڭنىڭ نەۋ باھارى كەلدى، ئەمدى ئەلۋەتتە ئۈنىڭغا ئەرغىۋان ۋە ياسۇمەن گۈللىرى رەڭگىدىكى مىيىق ( ئەمدىلا خەت تارتقان مويلاۋ ) چىقىسۇن.

7- جۇنۇن تۈغيانىدىن دىۋانەمەن زەنجىر كەلتۈرگەي،
مۇرۇۋۋەتدىن چۇ زۈلفى پۇرشىكەن، ئەلبەتتە - ئەلبەتتە.
سەۋدايىلىقى ھەددىدىن ئاشقان مەجنۇنمەن، مەرتلىك قىلىپ، تولغام - تولغام چاچلىرى بىلەن مېنى زەنجىرلەپ قويسۇن، ئەلۋەتتە.

8- قارا بەختىم بىلەن بۇ كەچە چەندان گۇفتىگۇ قىلدىم،
يارۇتۇڭلار چىراغى ئەنجۇمەن، ئەلبەتتە - ئەلبەتتە.
قارا بەختىم بىلەن بۇ كېچە ناھايىتى كۆپ مۇڭدىشىۋالدىم، ئەمدى ئولتۇرۇشنىڭ چىرىغىنى ياندۇرۇپ قويۇڭلار، ئەلۋەتتە.

9- زەلىلىيگە شەفائەت ئەيلەگەي دەپ كۆپ ئۈمىدىم بار،
كۆلاھۇ خىرقەئى ۋەيسى قىرەن، ئەلبەتتە - ئەلبەتتە.
- زەلىلىي.
ئەلۋەتتە، مەن زەلىلىيگە ۋەيسى قىرەن( خەلىفە ئەبۇ بەكرى ۋە ئۇمەر زامانلىرىدا ياشىغان بۇيۇك زات ) نىڭ كۇلا - جەندىسى شاپائەت قىلار، دېگەن ئۈمىدىم بار.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - -  v - - -  v - - -  v - - -

تۆرتىنچى داستان

1- ئاقچى ئانا، غەمسىز باشىم،
غەمخانە بولدى نەيلەيىن.
بىر سۆز بىرلە ئاشنا يارىم،
بىيگانە بولدى نەيلەيىن.
ئاقچى ئانا، غەمسىز بېشىم غەم ئۆيى بولۇپ قالدى، قانداق قىلارمەن: ئاشنا يارىم بىر ئېغىز گەپ بىلەنلا بىگانە بولۇپ كەتتى، قانداق قىلارمەن؟

2- مەن كەلدىم يارنى سوراقلاپ،
يار قاچتى مەندىن يىراقلاپ،
يۈرەكىمنى ئوتقا داغلاپ،
پىنھانە بولدى نەيلەيىن.
مەن يارنى يوقلاپ كەلسەم، ئۇ مەندىن قېچىۋالدى؛ يۈرىكىمنى ئىشق ئوتىدا داغلاپ،

يوشۇرۇنىۋالدى، قانداق قىلاي؟

3- تاتلىغدۇر ئاغزىنىڭ بالى،
تەگدى يىراقلىق شامالى،
يارنىڭ باردۇر بىر خەيالى،
گۇمانە بولدى نەيلەيىن.

ئەڭ تاتلىقى ئۇنىڭ ئېغىزىنىڭ ھەسلى ئىدى، ئەمدى ئۇنىڭغا يىراقلىق شاملى تەگدى؛ كۆڭلۈمگە «يارنىڭ باشقا بىرەر خىيالى بارمۇ نېمە» دېگەن گۇمان چۈشتى، قانداق قىلارمەن؟

4- يار ئۈچۈن كۆڭلۈم بۇزۇلدى،
ئەزەلدە شۇنداق يازىلدى،
ئەمدى ئۇمىدىم ئۈزۈلدى،
پەيمانە تولدى نەيلەيىن.

يار ئۈچۈن كۆڭلۈم بۇزۇلدى، كىم بىلىر، پېشانەمگە ئەزەلدە شۇنداق يېزىلغان بولغىيدى؛ ئەمدى ئۈمىدىم ئۈزۈلدى، سەۋرى - تاقەت قاچام تولدى، قانداق قىلاي؟

5- سەنەم يىغلار ئۇشبۇ سائەت،
كۆڭلۈمدە قالمادى تاقەت،
مىھنەتدە سالغان ئىمارەت،
ۋەيرانە بولدى نەيلەيىن.

سەنەم: «شۇ تاپتا كۆڭلۈمدە تاقەت قالمىدى، جاپا - مۇشەققەتتە سالغان مۇھەببەت ئىمارىتى ۋەيران بولدى، قانداق قىلارمەن» دەپ يىغلايدۇ.

6- شاھ سەنەم قىز يارنى ئىزدەر،
ھەمكىم ئۆزى يارغا كۆيەر،
يارنىڭ كۆڭلى باشقانى دەر،
سەرسانە بولدى نەيلەيىن.
- «غەرىب - سەنەم» داستانىدىن.

شاھ سەنەم قىز يارنى ئىزدەيدۇ، شۇنداقلا ئۆز يارىغا كۆيىدۇ. يارنىڭ كۆڭلى باشقىنى دېگەچ، سەرسان بولدى، قانداق قىلاي؟

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب

1- كۆرمەسەم بىردەم جەمالىڭنى جەھانىنى نەيلەيىن،
بولماسا يادىڭ كۆڭۈلدە جىسمۇ جانىنى نەيلەيىن.

جامالىڭنى بىردەم كۆرمىسەم، جاھاننى نېمە قىلاي؛ كۆڭلۈمدە خىيالىڭ بولمىسا، تەن بىلەن

جاننى نېمە قىلاي؟

2- تا ئاچىپ زۇلفۇڭنى سۇنبۇلدەك پەرىشان ئەيلەدىڭ،
بىقەرار دىۋانەئىمىدۇرمەن، مەكاننى نەيلەيىن.

سۇنبۇلدەك چېچىڭنى شۇنداق يېيىۋېدىڭ، مەن بىر تاقەتسىز مەجنۇنغا ئايلىنىپ قالدىم، ئەمدى ماكاننى نېمە قىلاي؟

3- لەئلى سىيرابىڭنى ئەيلەپ ئارزۇ، گەر چىقسا جان،
خىزر سۈيىدىن ھەياتى جاۋىدانى نەيلەيىن.

ئەگەر تاتلىق لېۋىڭنىڭ ئارزۇسىدا جېنىم چىقىپ كەتسە، مەڭگۈلۈك ھاياتقا ئېرىشتۈرگۈچى خىزىر سۈيىنىڭ نېمە ئەھمىيىتى قالىدۇ؟

4- گۈشەئى ۋىيرانەنى تۇتتۇم ۋىسالىڭ يادىدا،
ئەمدىكىم جەننەتتە باغۇ بوستاننى نەيلەيىن.

ۋىسالىڭ ئارزۇسىدا، ۋەيرانىلىقنىڭ بىر بۇرجىكىنى ماكان قىلدىم، ئەمدى جەننەتنىڭ باغۇ بوستاننى نېمە قىلاي؟

5- كىرفىكىم بىرلە سۇپۇرەي كۆز ياشىمدىن سۇ سەپىپ،
چىقساڭ، ئەي، گۈلباغ تەماشاغا گاۋجاننى نەيلەيىن.

ئەي گۈزەل، ئەگەر تاماشا قىلغىلى چىقساڭ، بۇ ئەرزىمەس جېنىمنى سەندىن ئاياپ نېمە قىلىمەن؟ كۆز يېشىمنى سۇ قىلىپ سېپىپ، كىرپىكىم بىلەن يولۇڭنى سۇپۇرەي.

6- تولدى قان بىرلە كۆڭۈل جامى خۇمارىم رەنجىدىن،
ساقىيا، مەي بەرمەسەڭ، يۇتماي بۇ قاننى نەيلەيىن.

خۇمارىم زەخمىتىدىن كۆڭۈل جامى قانغا تولدى. ئەي ساقىي، ئەگەر مەي بەرمىسەڭ، ئەمدى شۇ قاننى يۇتماي قانداق قىلىمەن؟

7- دەرگاھىڭدىن سۈرمە مەھزۇننى يىراق، رەھىم ئەيلەبان،
ئاندا بىر ئىتدۇرمەن، ئۆزگە ئاستاننى نەيلەيىن.
- مەھزۇن.

رەھىم قىلىپ، مەھزۇننى دەرگاھىڭدىن يىراققا قوغلىما، مەن ئۇ يەردە بىر ئىتمەنكى، باشقا بوسۇغىنى خاھلىمايمەن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

-v -   - - v -   - - v -   - - v -

* * * * *

1 ـ يار مەنى يامان دەيدۇر، بىلمەيمەن يامانلىقنى،
كەچ ياتىپ سەھەر قوپۇپ تىلەيمەن ئەمانلىقنى.
يار مېنى « يامان » دەيدۇ، ئەمما مەن يامانلىق قىلىشنى بىلمەيمەن: كەچ يېتىپ سەھەر قوپۇپ، تىنچ ـ ئامانلىقنى تىلەيمەن.

2 ـ ئاتام مەنى، ئانام مەنى جەفا ئەمگەك بىلەن باققان،
ئەزىز باشىمنى ياد ئەيلەپ مەزارلارغا چىراغ ياققان.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.
ئاتا ـ ئانام مېنى جاپا ـ مۇشەققەتتە باققان، ئەزىز بېشىمنىڭ ئامانلىقىغا ئاتاپ، مازارلارغا چىراغ ياققان.

## ئىككىنچى مەشرەب

### بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ فەسلى نەۋبەھاردا گۈل كەبى ئاچىلغان قىز،
مىسلى كاكۈلى سۈنبۈل ھەر تەرەف ساچىلغان قىز.
باھار پەسلىدە گۈلدەك ئېچىلغان، سۈنبۈلدەك چاچلىرى ھەر تەرەپكە چېچىلىپ تۇرغان قىز .

2 ـ بادە ئىچتىم زەۋقىدە مەيدە ئەكسىنى كۆردۈم،
ھۆسن باغىدا تەنھا ئولتۇرۇر خىرمان قىز.
ئۇنىڭ زوقىدا مەي ئىچتىم، مەيدە شولىسىنى كۆردۈم، ئۇ قىز ھۆسن بېغىدا يالغۇز ۋە بىخىرامان ئولتۇرىدۇ.

3 ـ شۇم رەقىبلەر جىھەتىدىن بولمادى يۈزىن كۆرمەك،
بۇلۇت ئىچرە ئاي مۇزمەر، زۇلفى ئىچرە پىنھان قىز.
شۇم رەقىبلەرنىڭ توسقۇنلىقىدىن يۈزىنى كۆرۈش مۇمكىن بولمىدى، ئاي بۇلۇت ئىچىگە يوشۇرۇنغاندەك، ئۇ قىزمۇ چاچلىرى ئىچىگە يوشۇرۇنۇپتۇ.

4 ـ كۆز ئۇچى بىلە باقتى، تەگدى تىيرى مىژگانى،
سىينەم ئۇزرە پەيكانى رەخنە قىلدى ۋىيران قىز.
ئۇ قىز كۆز ئۇچى بىلەن بېقىۋىدى، كىرپىك ئوقى يۈرىكىمگە تېگىپ، تېشىپ ئۆتتى ـ دە، ۋەيران قىلدى.

5 ـ مەن دەدىم: ئايا دىلبەر، لەبلەرىڭ گۈلى ئەھمەر،
سەدەقەئى جەمالىڭدىن غۇنچە ئەيلە ئىھسان قىز.
مەن ئۇ قىزغا: « ئەي دىلبەر، لېۋىڭ قىزىلگۈلگە ئوخشايدىكەن، جامالىڭنىڭ سەدىقىسى ئۈچۈن،

بىر تال غۇنچە مەرھەمەت قىلساڭ » دېدىم.

6 ـ خىفچەئى نىھالىدا ئىككى مىيۋەنى كۆردۈم،
ياكى سانگۇلاچ ئالما ياكى ئىككى رۇممان قىز.

ئۇ قىزنىڭ يۇمران نوتىدەك گەۋدىسىدە، ئىككى مېۋىنى كۆردۈم، ئۇلار ياكى ساڭگىلاپ تۇرغان ئالما، ياكى ئىككى دانە ئانار.

7 ـ نافەئى بەدەندۇر خۇب، قىز ئەرۇر بەسى مەرغۇب،
بولسا قىز بىلە ۋاسىل، دەردىغەكى دەرمان قىز.

ئۇ ۋۇجۇدىدىن ئىپار ھىدى كېلىپ تۇرىدىغان ئىنتايىن يېقىملىق قىز: دەردكە دەرمان بولىدىغان شۇنداق قىزنىڭ ۋىسالىغا يېتىش نېسىپ بولسا.

8 ـ رەھم ئەيلە، ئەي مەھۋەش، تۇشتى جانىمە ئاتەش،
نەۋبەتمي نىھالىڭغا بولدى ئەشقەئى بىجان قىز .

ئەي ئاي يۈزلۈك قىز، جېنىمغا ئىشق ئوتى چۈشۈپ، يۇمران كۆچەت تېنىڭگە ھەشقىپىچەكتەك چىرمىشىپ قالدىم، نەۋبەتىيگە رەھىم قىلغىن.

ـ نەۋبەتمي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى ئەخرەب
مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن مەفئۇلۇ مەفائىيلۇن
ـ ـ ـ v v ـ ـ ـ ـ ـ v v ـ ـ

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ سۇغا سالسا سۇ كۆتۇرمەس مىسقال تەمۇرنى،
ئالتۇن بەرىپ ئالىپ بولماس قالغان كۆڭۈلنى.

مىسقالچىلىك تۆمۈرنى سۇغا سالسا، سۇ كۆتۈرەلمەيدۇ، تۆمۈر چۆكۈپ كېتىدۇ: بىر ئىنسانىنىڭ يەنە بىرسىدىن كۆڭلى قالسا، ئالتۇن بېرىپمۇ، ئۇنى قايتىدىن قولغا كەلتۈرگىلى بولمايدۇ.

2 ـ مەن ئاتىمنى باغدا دەسەم، تۇرۇپتۇر سايدا،
بىر ئاتادىن يەتى ئەدۇق، بىرسىمىز قايدا.

مەن ئېتىمنى « باغدا » دەپ ئويلىسام، سايدا تۇرۇپتۇ: بىز بىر ئاتىدىن ئەسلىدە يەتتە بالا ئىدۇق، ئالتىمىز تۇرىمىز، يەنە بىرسىمىز نەدە؟

3 ـ ئارفا ـ بۇغداي سامانىنى سەلكىن ئايرىيدۇر،
ئۇرۇق تۇغقان قارىنداشنى ئۆلۈم ئايرىيدۇر.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.

ئارپا ـ بۇغداي سامىنىنى سەلكىن ئايرىيدۇ، ئۇرۇق ـ تۇغقان قېرىنداشنى ئۆلۈم ئايرىيدۇ.

# نەۋا مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

نەۋا مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

نەۋا مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. نەۋا مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 110 مىسرا، « داستان » قىسمى تۆرت داستان 94 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 40 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 244 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 10 - ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. نەۋا مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( ئىككى غەزەل )، مەشرەب (بىر غەزەل)، زەلىلىي (بىر غەزەل)، نەسىمىي (بىر غەزەل)، مەھزۇن (بىر غەزەل)، نەۋبەتىي (بىر غەزەل) ۋە سالىھىي (بىر غەزەل) بولۇپ، جەمئىي 7 شائىرنىڭ 8 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر 8 غەزەلنىڭ 2 دانىسىنى ئەلشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. بۇ ھالدا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئونىنچىسى بولغان نەۋا مۇقامى تېكىستلىرىدە، خۇددى بايات مۇقامىغا ئوخشاشلا يازما ئەدەبىياتقا تەئەللۇق بولغان كلاسسىك شېئىرلارنىڭ نىسبەتەن ئاز بولۇپ، ئېغىز ئەدەبىياتىغا خاس بولغان خەلق داستانلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى كۆرۈنەرلىك ھالدا كۆپ ئورۇن ئالغانلىقى مەلۇم بولىدۇ.

ئۈچىنچى. نەۋا مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي تۆرت داستان بولۇپ، بىرىنچى داستاننىڭ تېكىستى ئۈچۈن، ئۇيغۇر ئېغىز ئەدەبىياتىغا تەئەللۇق بولغان مەشھۇر خەلق داستانى "غېرىب ۋە سەنەم" نىڭ "دادۇ فەرياد شۇم فەلەكنىڭ دەستىدىن، يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە سەككىز مىسرالىق چوڭ بىر پارچىسى ئوقۇلىدۇ؛ ئىككىنچى داستاننىڭ تېكىستىدە، يەنە "غېرىب ۋە سەنەم" داستانىنىڭ "بۇلبۇلى بىچارەسەن گۈل ئىشقىدا فەرياد قىل، ئاشىقى سەرگەشتە بولساڭ، ئۇيقۇنى بىدار قىل" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە تۆرت مىسرالىق بىر پارچىسى ئوقۇلىدۇ؛ ئۈچىنچى داستاننىڭ تېكىستىدە، كلاسسىك شائىرىمىز زەلىلىينىڭ "دۇئا يەتكۈر سەبا يارىمغا سەن ئەلبەتتە، ئەلبەتتە، سەھەر سەير ئەيلەسەڭ سۈيى چەمەن ئەلبەتتە، ئەلبەتتە" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك گۈزەل بىر غەزىلى تەرەننۇم قىلىنىدۇ؛ تۆرتىنچى داستاننىڭ تېكىستىدە بولسا، يەنە خەلق داستانى"غېرىب ۋە سەنەم" نىڭ "ئاقچى ئانا غەمسىز باشىم، غەمخانە بولدى نەيلەيىن" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە تۆرت مىسرالىق بىر پارچىسى ئوقۇلىدۇ. دېمەك، مەزكۇر مۇقامدىكى تۆرت داستان تېكىستىنىڭ ئۈچىنى مەشھۇر « غېرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن پارچىلار تەشكىل قىلغان بولىدۇكى، بۇ ھال ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىدىكى ئورنى ۋە سالمىقى بىلەن گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان « غېرىب ۋە سەنەم » داستانىنىڭ

مەزكۇر نەۋا مۇقامىدىمۇ ئۆزىنىڭ تېكىشلىك ئورنىنى ئىگىلەپ تۇرغانلىقى ئالاھىدە كۆزگە چېلىقىپ تۇرىدۇ.

تۆرتىنچى. نەۋا مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەبتىن تەركىب تاپقان. بىرىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستىدە، شائىر مەھزۇنىنىڭ "كۆرمەسەم بىردەم جەمالىڭنى جەھاننى نەيلەيىن، بولماسا يادىڭ كۆڭۈلدە جىسمۇ جانىنى نەيلەيىن" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك بىر غەزىلى بىلەن، خەلق قوشاقلىرىدىن "يار مەنى يامان دەيدۇر بىلمەيمەن يامانلىقنى، كەچ ياتىپ سەھەر قوپۇپ تىلەيمەن ئامانلىقنى" مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان ئىككى بېيىت تۆرت مىسرالىق بىر پارچە ئوقۇلىدۇ. ئىككىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستىدە بولسا، شائىر نەۋبەتىينىڭ "فەسلى نەۋ بەھارىدا گۈل كەبى ئاچىلغان قىز، مىسلى كاكۇلى سۇنبۇل ھەر تەرەف ساچىلغان قىز" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز بېيىتلىك تىلى لەۋەن بىر غەزىلى بىلەن، ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىن "سۇغا سالسا سۇ كۆتەرمەس مىسقال تەمۇرنى، ئالتۇن بەرىپ ئالىپ بولماس قالغان كۆڭۈلنى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئۈچ بېيىت جەمئىي ئالتە مىسرالىق بىر پارچە ئوقۇلىدۇ.

بەشىنچى. نەۋا مۇقامىنىڭ "سەنەم" بۆلىكىنىڭ تېكىستى ئۈچۈن خەلق قوشاقلىرىدىن "مەن بارايمۇكىن ئاندا يار كەلەمدۇركىن بۇندا، يارغا يار كەرەك بولسا، قول سالىپ كەلەر مۇندا" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت جەمئىي سەككىز مىسرالىق بىر پارچە قوبۇل قىلىنغان. ئۇندىن باشقا، مەزكۇر مۇقامنىڭ "چوڭ سەلىقە" بۆلىكىنىڭ تېكىستىدىمۇ خەلق قوشاقلىرىدىن "ئۇ مەھەللەدىن بۇ مەھەللەگە ئويناي دەپ كەلدىم، ياخشى دەمىسىز يامان دەمىسىز سىناي دەپ كەلدىم" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت جەمئىي سەككىز مىسرالىق بىر پارچە يارقىن كۈي بىلەن شوخ ئوقۇلىدۇ. دېمەك، مەزكۇر نەۋا مۇقامىنىڭ تېكىستىدە، خەلق قوشاقلىرىدىن تۆرت پارچە ئورۇن ئالغان.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

ئونىنچى مۇقام نەۋا مۇقامى تېكىستلىرىمۇ باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان. خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگەندە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان خاسلىقلار كۆزدە تۇتۇلىدۇ. ئەمدى، بۇ پاراگرافتا، داڭقلىق كلاسسىكلىرىمىزدىن نەسىمىي بىلەن سالىھىينىڭ غەزەللىرى ئۈستىدە، نۇقتىلىق مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز.

بىرىنچى. شائىر نەسىمىينىڭ مەزكۇر نەۋا مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «كىچىك سەلىقە» ۋە «تەئكىد» بۆلەكلىرىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن «بەھار ئولدىيۇ ئاچىلدى يۈزۈڭدىن پەردە گۈلزارىڭ» مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان جەمئىي ئون تۆرت بېيىتلىك غەزىلىدە، ئىسلامى شەرىپ ئەقىدىسى بويىچە، جانابى ھەق ئاللاھۇتەئالا تەرىپىدىن يارىتىلغان بۇ تەبىئەت ۋە كائىنات، باھار پەسلىنىڭ كېلىشى بىلەن ئۇنىڭدا روياپقا چىقىدىغان قايتىدىن گۈللىنىش ۋە يېڭىدىن جانلىنىش شائىرنىڭ مەزمۇت ئىمان ـ ئېتىقادىنىڭ ئاساسىدا، يارقىن ۋە پاساھەتلىك رەۋىشتە تەسۋىرلەنگەندۇر.

بۇ نادىر غەزەلنىڭ ترانسكرىپسىيىلىك تېكىستى مۇنداق:

1 ـ بەھار ئولدىيۇ ئاچىلدى يۈزۈڭدىن پەردە گۈلزارىڭ،
يەتىشدى غۇنچەنىڭ دەۋرى، زەمانى قالمادى خارىڭ.

يېشىمى: باھار كەلدى ـ يۇ، يۈزۈڭ گۈلزارىنىڭ پەردىسى ئېچىلدى: ئەمدى تىكەننىڭ ۋاقتى ئۆتتى، غۇنچىنىڭ دەۋرى يېتىپ كەلدى.

شەرھ: ئى، سىر ـ ئەسرار بىلەن تولغان تىلسىم تەبىئەت! باھار پەسلى كەلدى ـ يۇ، سېنىڭ يۈزۈڭ گۈلزارىنىڭ چۈمبەت ـ پەردىسى ئېچىلدى. سېنىڭ گۈلزار يۈزۈڭنىڭ پەردىسى ئېچىلدى دېمەك، «تىكەننىڭ ۋاقتى ئۆتتى، ئەمدى گۈل ـ غۇنچىنىڭ دەۋرى كەلدى» دېمەكتۇر.

2 ـ گۈلىستان تۇرى قۇدس ئولدى، بەھارنىڭ نۇرى نارىندىن،
كەل، ئەي مۇسا، كۆر ئاسارىن شۈكردە نۇر ئىلە نارىڭ.

باھارنىڭ ئوتلۇق ئاپتىپى شاراپىتىدىن گۈلىستان مۇقەددەس تۇر تېغىغا ئايلاندى. ئەي مۇسا، كەل، ئوت بىلەن نۇرنىڭ ئىز ـ ئەسەرلىرىنى تەشەككۇر بىلەن كۆرۈۋال.

شەرھ: باھار گۈزەل، باھار خاسىيەتلىكتۇركى، باھارنىڭ ئوتلۇق ئاپتىپى شاراپىتىدىن مۇقەددەس تۇر تېغى گۈلىستانلىققا ئايلاندى. بۇ ھالدا، ئى، مۇسا كەلىمۇللاھ! بۇ گۈزەل نۇر پەسلى شاراپىتىدىن گۈلىستانلىققا ئايلانغان تۇر تېغىغا كەلگىن ـ دە، ئوت بىلەن نۇرنىڭ ئىز ـ ئەسەرلىرىنى ئاللەغا تەشەككۇر ئېيتىش بىلەن كۆرۈۋال.

3 ـ فەرەھدىن غۇنچەنىڭ گۈلگۈن ياناغى كۈلدى، ئاچىلدى،
كى مەنزۇرى يەنە گۈلدۇر چەمەندە بۇلبۇلى زارىڭ.

خۇشاللىقتىن غۇنچىنىڭ رەڭدار ياڭىقى كۈلۈپ ئېچىلدىكى، چىمەنلىكتە بىچارە بۇلبۇلغا ياقىدىغىنى يەنىلا گۈلدۇر.

شەرھ: بۇ گۈزەل تەبىئەتتە، باھار شادلىقىدىن غۇنچىنىڭ رەڭدار ياڭىقى كۈلۈپ ئېچىلدىكى، چىمەنلىكتە كۈتۈپ زارىققان ئۇ بۇلبۇلغا ياقىدىغىنى يەنىلا گۈلدۇر.

4 ـ چەچەكلەر مۇختەلىف ئەلۋان، نە مەئنادۇر ئانى بىلكىم،
بوياقچى بەرمەمىش چۈنكىم بۇ ئەنۋارىڭ، بۇ ئەزھارىڭ.

چېچەكلەرنىڭ ئوخشىمىغان رەڭلەردە ئېچىلىشىنىڭ نېمە مەنە ئۇقتۇرىدىغانلىقىنى بىلىپ قويۇشۇڭ كېرەك. چۈنكى بۇ نۇرلار ۋە بۇ گۈللەر بوياقچىنىڭ رەڭ بېرىشى بىلەن شۇنداق رەڭدار بولغان ئەمەس.

شەرھ: باھار پەسلىنىڭ يېتىپ كېلىشى بىلەنلا، تەبىئەت قوينىدىكى گۈل ـ چېچەكلەرنىڭ تۈرلۈك ـ تۈمەن رەڭلەردە ئېچىلىپ كېتىشىنىڭ نېمە مەنە ئۇقتۇرىدىغانلىقىنى بىلىپ قويۇشۇڭ كېرەك ئى، ئىنسان! چۈنكى بۇ نۇرلار ۋە بۇ گۈللەر قانداقتۇر ئادەتتىكى بىر بوياقچىنىڭ رەڭ بېرىشى ۋە بويىشى بىلەن شۇنداق رەڭدار بولغان ئەمەسكى!

5 ـ ئەبىيرىندىن چەمەن، كۆركەم، نە دەپ ئىفاقە كەلتۇرمىش،
كىم ئولمىش بۇيى ئەترىندىن مەشامى تازە ئەتتارىڭ.

قارىغىنا، چىمەنزارلىقتىكى خۇشبۇيلۇق نېمىشقا ئىنسانىنى روھلاندۇرىدۇ؟ بۇ ئەتتارىڭنىڭ دىللارنى جانلاندۇرغۇچ ساپ ئەترى ھىدىدىن بولغان.

شەرھ: تەبىئەت گۈزەل، ئۇنىڭ قوينىدىكى جانلىقلارنىڭ ۋۇجۇدى ۋە تۈرلۈك ئىپادىسى ئارقىلىق كۆرسىتىلىدىغان ھېكمەتلەر سىرلىقتۇر. ئالايلۇق، چىمەنزالىقتىكى خۇشبۇيلۇق ئىنسانىنىڭ تېنىگە ياقىدۇ ۋە جېنىنى روھلاندۇرىدۇ، ئۇنى يايرىتىدۇ؟ بۇ ئاشۇ خۇشبۇيلۇقلارنى ئاپىرىدە قىلغۇچى ئەتتارىڭنىڭ كارامىتىدىن، يەنى ئۇنىڭ دىللارنى جانلاندۇرغۇچ ساپ ئەترى ھىدىدىن بولغاندۇر.

6 ـ نە ئەنبەردۇر تۇتەن، يا رەب، شەقايىق مىجمەرىندىنكىم،
كى بۇيىندىن ئانىڭ قەدرى ساچىلمىش مۇشكى تاتارىڭ.

يا پەرۋەردىگار، ئادراسمان ئىسرىقدىنىدا تۇتەۋاتقان قانداق ئەنبەركى، ئۇنىڭدىن ئەڭ خۇش بۇي ئىپارنىڭ قەدىر ـ قىممىتى چېچىلىۋاتىدۇ.

شەرھ: ئى، تەربىيەتچى ئىگىمىز! ئاۋۇ ئادراسمان ئىسرىقدىنىدا تۇتەۋاتقان قانداق ئەنبەركى، ئۇنىڭدىن ئەڭ خۇش بۇي ئىپارنىڭ قەدىر ـ قىممىتى چېچىلىۋاتىدۇ. بىزگە شۇ ھەقتە بىلىك بەرسەڭ ئىكەن.

7 ـ كەل، ئەي سىيمىن بەدەن ساقىي، ماڭا سۇن جامى سەھبايى،
كى كەلدى رەۋنەقى گۈلگۈن دەمەي گۈلرەنگى خەممارىڭ.

كەل، ئەي كۈمۈش بەدەن ساقىي، ماڭ قىزىل مەيگە تولغان جامنى سۇنغىنكى، « قىزىلنىڭ خېرىدارى بارمۇ؟ » دېمەيلا، روناق قىزىلگۈل پەسلى كېلىپ قالدى.

شەرھ: كەلگىن، ئى، كۈمۈش بەدەن ساقىي، ماڭ قىزىل مەيگە تولغان بىر قەدەھ سۇنغىنكى، «قىزىلنىڭ خېرىدارى بارمۇ؟ » دەپ سوراپ بولغىچىلا، پارلاق قىزىلگۈل پەسلى كېلىپ قالدى. دېمەككى، دەم غەنىمەت، دۇنيا ياشامىڭدىكى ھەر ئان، ھەر زامانىنى قەدىرلە، ھەر پەسىل، ھەر چاغدا، شۇ چاغىنىڭ مۇناسىپ ئىشىنى قىل، ئىشلە!

8 ـ ئەگەرچە سۇنبۇلۇ نەرگىس بەيانى « كۇنتۇ كەنز » ئەيلەر،
قاچان « بەل ھەم ئەزەل » بىلسۇن ئىشاراتىن بۇ ئەسرارىڭ.

گەرچە سۇنبۇل بىلەن نەرگىس « مەن خەزىنە ئىدىم » دېگەن ھەدىسنى بايان قىلىپ تۇرسىمۇ، ئۇنىڭ « شۇنداقلا، ئەزەلدىن بېرى » دېگەن ئۇقۇمغا ئىشارەت قىلىدىغان بىر سىر ئىكەنلىكىنى كىم چۈشەنگەن؟

شەرھ: بىلىك ئىگىسى بىلدۇرمىگىچە سىر ـ ئەسرارلارنىڭ تېگىگە يېتىپ بولالمايسەنكى، گەرچە سۇنبۇل بىلەن نەرگىس ئۆزلىرىنىڭ مەۋجۇدلۇقى ۋە ھەر پەسىلدىكى مۇناسىپ ئىپادە ـ ئەمەلىيەتلىرى ئارقىلىق، پەيغەمبەر ئەلەيھىسسالامنىڭ « مەن خەزىنە ئىدىم » دېگەن شاراپەتلىك ھەدىس ـ سۆزىنى بايان قىلىپ تۇرسىمۇ، ئۇنىڭ « شۇنداقلا، ئەزەلدىن بېرى » دېگەن ئۇقۇمغا ئىشارەت قىلىدىغان بىر سىر ئىكەنلىكىنى بۈيۈك ئالىم بىلدۇرمىگىچە كىم چۈشەنگەن؟

9 ـ بۇ گۈن گەر ئالىمۇل غەيبىنىڭ ۋۇجۇدىن كۆرمەك ئىستەرسەن،
رەياھىن ئۇش بەيان ئەيلەر زۇھۇرىن چەرخى سەييارىڭ.

ئەگەر بۈگۈن غايىباتلار ئالىمىنىڭ ۋۇجۇدىنى كۆرمەكچى بولساڭ، ئاشۇ گۈللەرمۇ كۆكتىكى سەييارەلەرنىڭ قانداق پەيدا بولغانلىقىنى بايان قىلىپ بېرەلەيدۇ.

شەرھ: ئەگەر سەن بۇگۈنكى كۈندە، بۇ ئالەمدىكى پۈتكۈل غايىباتلارنىڭ سىرلىرىنى بىلگۈچى ئالىمنىڭ ۋۇجۇدىنى كۆرمەكچى، تېگى - تەكتىنى بىلىپ يەتمەكچى بولساڭ، بۇ ھېچبىر تەس ئىش ئەمەسكى، ئاشۇ زېمىندە پورەكلەپ ئېچىلىپ تۇرغان گۈللەرمۇ كۆكتىكى سەييارەلەرنىڭ قانداق پەيدا بولغانلىقىنى بايان قىلىپ بېرەلەيدۇ.

10 - بۇ مۇسىقادىن ئەي سامىئ، ساڭا گەر نەرسە كەشف ئۇلدى،
مەقامىڭ بەيان ئەيلە، ئۇسۇلىن كۆرسەت ئەدۋارىڭ.

ئەي ئاڭلىغۇچى، ساڭا بۇ مۇزىكىدىن بىرەر نەرسە ھاسىل بولغان بولسا، مۇقامىڭنى بايان قىل، پەدە - نوتىلىرىڭنىڭ ئۇسۇلىنى كۆرسەت.

شەرھ: ئى، مۇقام مەستانىسى ئاڭلىغۇچى! ئەگەر ساڭا بۇ مۇزىكىنى ئاڭلاشتىن بىرەر نەرسە ھاسىل بولغان بولسا، بىرەر نەرسە ئاڭقىرالىغان بولساڭ، ھېس قىلغانلىرىڭنى بايان قىلىپ باق، سەنمۇ پەدە - نوتىلىرىڭنى سازلاپ باققىن. مېنىڭ يۇقىرىدا دېگەنلىرىم قۇلىقىڭغا ياققان بولسا، تەسىراتىڭنى سۆزلەپ باققىن، قېنى!

11 - ئەگەر سەۋسەن كەبى ئەبكەم ئەمەسسەن، نۇتقا كەل، سۆيلە
بۇ ھەرفۇ نۇقتە تەركىبى نە يەردىندۇر بۇ گۇفتارىڭ.

ئەگەر سەۋسەندەك تىلسىز بولمىساڭ، زۇۋانغا كېلىپ سۆزلەپ باق، قېنى: گەپ قەيەردىن چىقىدۇ ۋە ئۇنىڭ ھەرپ - چېكىتلىرى نېمىلەردىن تەركىب تاپقان؟

شەرھ: ئىنسان ياخشى تەپەككۇر قىلىشى لازىم، تەپەككۇر ئارقىلىق، ئىلىم ئۆگىنىش، ئىرپان ئېگىلەش ئارقىلىق، ئۆزىنى، ئۆزگىنى ۋە دۇنيادىكى ئىشلارنى چۈشىنىپ - بىلىپ، ئاڭلىق ياشىشى كېرەكتۇركى، ئەگەر سەن سەۋسەندەك تىلسىز ھايۋان بولمىساڭلا، زۇۋانغا كېلىپ سۆزلەپ باققىن، قېنى: گەپ قەيەردىن چىقىدۇ ۋە ئۇنىڭ ھەرپ - چېكىتلىرى نېمىلەردىن تەركىب تاپقان؟

12 - جەھان جەنناتى ئەدن ئولمىش، ئانىڭ سەھنىندە ھۇرىلەر
بەزەنمىش ھۇللەدىن بوستان، كۆزى ئاچىلمىش ئەشجارىڭ.

جاھان گويا جەننەتلەر كەبى بولدى، ئەنە ئۇنىڭ سەھنىسىدە ھۆرلەر يۈرىدۇ، بوستانلار نەپىس كىيىملەر بىلەن بېزەندى، دەرەخلەر چېچەكلەپ، يوپۇرماق چىقاردى.

شەرھ: قارىغىنا! باھار پەسلىنىڭ كېلىشى بىلەن تەڭ، كائىنات جانلاندى، ياشاردى. جاھان يېشىلچىلىق ۋە گۈل - گىياھلار بىلەن گويا جەننەتلەر كەبى بولدى، ئەنە ئۇنىڭ سەھنىسىدە ھۆرلەر يۈرىدۇ، بوستانلار نەپىس كىيىملەر بىلەن بېزەندى، دەرەخلەر چېچەكلەپ، يوپۇرماق چىقاردى.

13 - بۇ گۈن بازار ئەتەر گۈلشەن سەمەندىن، لالەيۇ گۈلدىن،
غەنىمەت كۆركى، بەش گۈندۇر تەماشاسى بۇ بازارىڭ.

بۈگۈن گۈلشەنلەر لالە ۋە ياسىمەن گۈللىرى بىلەن بازاردەك ئاۋاتلاشتى، بۇ بازارنىڭ تاماشاسى پەقەت بەش كۈنلۈكتۇر، ئۇنى غەنىمەت بىل.

شەرھ: شۇنداق، باھار كەلدى، ھايات قايتىدىن جانلاندى، بۈگۈن گۈلشەنلەر لالە ۋە ياسىمەن گۈللىرى بىلەن تولۇپ، بازاردەك ئاۋاتلاشتى، ۋاھالەنكى، بۇ بازارنىڭ تاماشاسى پەقەت بەش كۈنلۈكتۇر، ئى، ئىنسان! ئۇنى غەنىمەت بىل: ئىلىم بىلەن، سالىھ - ياخشى ئىش - ئەمەل بىلەن،

ئەمگەك بىلەن ھاياتىڭنى ئەھمىيەتلىك قىل.

14 ـ نەسىمىينىڭ سۆزى گەرچە دەمى ئىيسادۇر، ئەي مۇنكىر،
ساڭا كار ئەيلەمەس نەچۈن كى، يوقدۇر ھەققە ئىقرارىڭ.

ئەي ئىنكار قىلغۇچى، نەسىمىينىڭ سۆزى گەرچە ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دەم ـ نەپەسىدەك ھاياتبەخش بولسىمۇ، ساڭا كار قىلمايدۇ، چۈنكى سەن ھەقنى تونۇمايسەن ـ دە.

شەرھ: دەرۋەقە، بۇ جاھاندا، ھەقنى ـ ھەقىقەتنى ئىنكار قىلغۇچىلارمۇ بار، بۇ سۆز شۇلارغا بولسۇن: ھەي، ئىنكار قىلغۇچى مەخلۇق! مەن نەسىمىينىڭ يۇقىرىدا دېگەنلىرى گەرچە ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دەم ـ نەپەسىدەك ھاياتبەخش بولسىمۇ، ساڭا كار قىلمايدۇ، چۈنكى سەن ھەقنى تونۇمايسەن ـ دە!

قىسقىسى، ياراتمىش ۋە يارالمىش توغرىسىدىكى پەلسەپىۋى پىكىرلەرنى غەزەل شەكلىدە شۇ قەدەر گۈزەل ئىپادىلەپ بەرگەن تالانتلىق شائىر نەسىمىي مەڭگۈ رەھمەت بىلەن خاتىرىلەنگۈسى. ئوخشاشلا، بۇ غەزەلنى گۈزەل ئاھاڭ بىلەن ئەسىرلەر بويى تەرەننۇم قىلىپ، كۈي ـ ناۋا قىلىپ كەلگەن ئۇيغۇر نەۋا مۇقامى ئەبەدىلئەبەد ئەزىزلەنگۈسى!

ئىككىنچى. شائىر سالىھىينىڭ مەزكۇر نەۋا مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «نۇسخە» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « دىلرەبا، ۋەسلىڭنى ئىزدەپ بىنەۋا بولدۇم نەتەي » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلىدە بولسا، سۆيگەن ياردىن جۇدا بولغان بىر ئاشىقنىڭ كەچۈرمىشلىرى، يا پىراق ئازابىدىن قۇتۇلالماي، يا ۋىسال يولىنى تاپالماي گاڭگىراپ قالغان ھالىتى تولىمۇ يەڭگىل بولغان خەلق تىلى بىلەن يارقىن بايان قىلىنغان. «قانداق قىلاي، قانداق قىلارمەن ئەمدى» ئۇقۇمىدىكى «نەتەي» قاتما سۆزى قاپىيە قىلىنغان بۇ غەزەل شائىر سالىھىينىڭ غەزەل يېزىش ئىقتىدارىنى نامايان قىلغان ھالدا، ئەسىرلەر بويى زىكر قىلىنىۋاتقانلىقىنىڭ ئۆزىمۇ بىر خاسلىق بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. مەزكۇر غەزەلنىڭ تېكىستى مۇنداق:

1 ـ دىلرەبا، ۋەسلىڭنى ئىزدەپ بىنەۋا بولدۇم نەتەي،
بۇ كۆڭۈل ئاخىر فىراقىڭدا گەدا بولدۇم نەتەي.

يېشىمى: دىلرەبا، قانداق قىلارمەن، ۋەسلىڭنى ئىزدەپ يوقسۇل بولدۇم: بۇ كۆڭۈلنىڭ ئارقىسىغا كىرىپ، پىراقىڭدا گاداي بولدۇم.

شەرھ: ئى، دىلنى مەھلىيا قىلغۇچى يار! ۋىسالىڭغا ئېرىشىش يولىدا سوكۇلداپ يۈرۈپ نامراتلىشىپ كەتتىم: كۆڭۈلنىڭ ئارقىسىغا كىرىپ ساڭا مۇھەببەت ئىزھار قىلىپ تاشلاپتىكەنمەن، ۋىسالىڭدىن نېسىۋىسىز قېلىپ، پىراقىڭدا تىلەمچى بولۇپ كەتتىم مانا، ئەمدى قانداقمۇ قىلارمەن؟

2 ـ ئاھكىم، ھىجران ئوتى ئاخىر مەنى قىلدى كەباب،
ھەجرۇ فۇرقەتدە كۆيۈپ ئەمدى ئەدا بولدۇم نەتەي.

ئاھ، ھىجران ئوتى ئاخىر مېنى كاۋاپ قىلدى، ئايرىلىق ۋە جۇدالىق ئوتىدا كۆيۈپ، ئەمدى تۈگىشىدىغان بولدۇم، قانداق قىلارمەن؟

شەرھ: ئاھ! ھىجران ئوتى دېگەن شۇ قەدەر كۈچلۈك بولىدىكەنكى، ئاخىر مېنى كاۋاپ قىلىۋەتتى گويا. مەن بۇ جۇدالىق ۋە ئايرىلىق ئوتىدا كۆيۈۋېرىپ، ئاخىرى ئۆلۈپ تۈگىشىدىغان ئوخشايمەن.

ئۇنداقتا، زادى قانداق قىلارمەن، ئەمدى ؟

3 ـ گۈلدىن ئايرىلغان كەبى بۇلبۇل مەسەللىك ئون چەكىپ،
ۋا دەرىغ، مەن يار ۋەسلىدىن جۇدا بولدۇم نەتەي.

گۈلدىن ئايرىلغان بۇلبۇلدەك پىغان چېكىپلا يۈرىمەن، ۋاي ئېسىت، مەن يار ۋەسلىدىن جۇدا بولدۇم، ئەمدى قانداقمۇ قىلارمەن؟

شەرھ: ئەھۋالىم ناھايىتىمۇ رەيرەپ، خۇددى گۈلشەندىن ئايرىلىپ قالغان بۇلبۇلغا ئوخشاش پىغان چېكىپ سايراپلا يۈرىمەن، سۆزلەپلا يۈرىمەن. ۋاي، ئېسىت! قارىغاندا، مەن ئۇ يارنىڭ ۋىسالىغا مەڭگۈ يېتەلمەيدىغان ئوخشايمەن، ۋايەي، قانداق قىلارمەن، ئەمدى؟!

4 ـ مەن فەقىر دىلخەستەگە رەھم ئەيلە ئەي شاھى جەھان،
كۆرگەلى ۋەسلىڭنى زارۇ بىقەرار بولدۇم نەتەي.

ئەي جاھاننىڭ شاھى، ۋەسلىڭگە بەكمۇ ئىنتىزار بولدۇم، نېمە ئامال، مەن دىلى سۇنۇق پېقىرغا رەھىم قىلغىن.

شەرھ: ئى، جاھاننىڭ پادىشاھى دېسەممۇ ئەرزىگىدەك گۈزىلىم! ۋىسالىڭغا يېتىش ئۈمىدىدە بەكمۇ زارىقتىم، سەۋرى ـ تاقىتىمنىمۇ يوقاتتىم. ئۇنداق قىلمىغىن، قارا، مەن دىلى سۇنۇق يوقسۇلغا بىر رەھىم قىلىپ قويغىن!

5 ـ ھەر گۇنى مەندىن ۋەفا، ئاندىن جەفا ئۇزرە جەفا،
مەن فەقىر ئول بىۋەفاغە مۇبتەلا بولدۇم نەتەي.

مەن ھەمىشە ئۇنىڭغا ۋاپادارلىق قىلىمەن، ئەمما ئۇ ماڭا دائىم جاپا ئۈستىگە جاپا قىلىدۇ. مەن مۇشۇنداق بىر ۋاپاسىزغا مۇپتىلا بولۇپتىمەن، ئەمدى قانداق قىلاي.

شەرھ: ئى، خالايىقلار! مەن ھەمىشە ئۇ سەنەمگە ۋاپادارلىق قىلىمەن، ئەمما دەل بۇنىڭ ئەكسىچە، ئۇ گۈزەل ماڭا دائىم جاپا ئۈستىگە جاپا قىلىدۇ. قاراڭلار، مەن مۇشۇنداق بىر ۋاپاسىزغا مۇپتىلا بولۇپتىمەن، ئەمدى قانداق قىلاي؟

6 ـ ئول پەرى رۇخسارىغا بولسۇن ئەگەر يۈز جان فىدا،
جانىما بىردۇر ئەگەر، يۈز جان فىدا بولدۇم نەتەي.

ئۇ پەرىنىڭ رۇخسارىغا بىر ئەمەس، يۈز جان بولسىمۇ، پىدا بولسۇن! گەرچە مېنىڭ بىرلا جېنىم بولسىمۇ، يۈز جانلىق پىداكارلىق كۆرسەتتىم، ئەمدى يەنە قانداق قىلسام بولاتتى؟

شەرھ: ۋىسالىغا يېتىدىغانلا ئىش بولسا، ئۇ پەرى سۈپەت گۈزەل ئۈچۈن، بىر ئەمەس، يۈز جان كېرەك بولسىمۇ، ئارقامغا قارىمايلا پىدا قىلىۋېتىمەن. ئەمەلىيەتتىمۇ، گەرچە مېنىڭ بىرلا جېنىم بولسىمۇ، مۇشۇ چاغقىچە يۈز جانلىق پىداكارلىق كۆرسىتىپ بولدۇم، ئەمدى، يەنە قانداق قىلسام بولاتتىكىنە؟

7 ـ سالىھىي گۈلچېھرەنىڭ كويىدا بولمىش بىنەۋا،
دەردى ھىجرانغا گىرىفتارى بەلا بولدۇم نەتەي.

مەن سالىھىي، ئۇ گۈل يۈزلۈكنىڭ كوچىسىدا يوقسۇل بولدۇم، ئۇنىڭ بالادەك ھىجران دەردىگە

گىرىپتار بولۇپ قالدىم، قانداق قىلارمەن.

شەرھ: ھەي، تەلەيسىزلىك! مەن سالىھمي، ئۇ گۇل يۈزلۈكنىڭ كوچىسىدا پىرقىراپ يۈرۈپ، يوقسۇل بولۇپ كەتتىم، مەن ئۇنىڭ ھېچكىم دۇچار بولۇپ باقمىغان بالايىئەزىم ھىجران دەردىگە گىرىپتار بولۇپ قاپتىكەنمەن ـ دە، قانداق قىلارمەن، ئەمدى؟!

# نەۋا مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

# تەلقىنلىق مۇلاھىزە

نەۋا مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە، شېئىري جۈملىلەر يېشىمىنىڭ ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

فىغانىمدىن فەلەك غەمكىن سىرىشكىمدىن جەھان رەنگىن،
نە دەردىم ئوتىغا تەسكىن نە ھەجرىم دەردىغە دەرمان.

ئە. يېشىم:
پىغانىمدىن پەلەك غەمگە چۆكتى، كۆز يېشىمدىن جاھان قىزىرىپ كەتتى، يا دەردىم ئوتى پەسەيمەيدۇ، ياكى دەردىمگە دەرمان تېپىلمايدۇ. ( "ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى"10، - توم، يېشىم قىسمى، 39 - بەت )

ت: پىغانىمدىن پەلەك غەمكىن : قانلىق كۆز يېشىمدىن جاھان رەڭدار، يا دەردىم ئوتىغا تەسكىن - تەسەللى يوق، يا دەردىمگە دورا - شىپالىق يوق.(ئە ئۇ م ت :520 - بەت)

ت.س: روشەنكى، مەزكۇر بېيىت جەمئىي تۆرت دانە ئىسىم جۈملىسىدىن تەركىپ تاپقان. شۇڭا، ئەسلىگە سادىق بولغان ھالدا، بىزمۇ ئىسىم جۈملىسى پېتى يېشىم بەرسەك، ئەسلىي تىل پاساھىتىنى ساقلاپ قالغان بولىمىزكى، مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدىكىدەك پېئىل جۈملىسىگە ئايلاندۇرۇۋېتىشنىڭ ھېچبىر ئاساسى ۋە ئەھمىيىتى يوقتۇر.

باشىم غەم تاشىدىن پارە تەنىم ھەجر ئوقىدىن يارە،
كۆڭۈل بۇ ياراغا چارە تاپارغا تاپمايىن ئىمكان.

ئە. يېشىم:
بېشىم غەم تېشىنىڭ زەربىسىدىن پارە - پارە بولدى، تېنىم ھىجران ئوقى بىلەن يارىلاندى. كۆڭلۈمدىكى جاراھەتلەرنى داۋالاشنىڭ چارىسىنى تاپالمىدىم. ( يۇ. ئە. 40 ب )

ت: بېشىم غەم تېشىنىڭ زەربىسىدىن پارە - پارە بولدى، تېنىم ھىجران ئوقى تېگىپ يارىلاندى، كۆڭلۈم بۇ يارا - جاراھەتنى داۋالاشنىڭ چارىسىنى تاپالماي ئاۋارە.

ت.س: " كۆڭۈل بۇ ياراغا چارە تاپارغا تاپمايىن ئىمكان " دېگەن مىسرانى گراماتىك تەھلىل قىلساق، ئۇنىڭ ئىگىسى "مەن" ئەمەس، بەلكى "كۆڭۈل" دۇر. شۇنىڭ ئۈچۈن، مەزكۇر مىسرانىڭ تەرجىمىسى " كۆڭلۈم بۇ يارا - جاراھەتنى داۋالاشنىڭ چارىسىنى تاپالماي ئاۋارە " بولغاندىلا، ئاندىن، ئاپتورنىڭ دېگىنىگە جىپسا كېلىدۇ.

فەلەك رەھزەن زەمان دۈشمەن بەدەن رەۋزەن ئۈزە رەۋزەن،
قالىپ جان ھەسرەتىدىن تەن چىقىپ تەن كىشۋەرىدىن جان.

ئە. يېشىم:
پەلەك قاراقچى، زامان دۈشمەن، بەدىنىم ئۆتمۈتۆشۈك، جان تەن يۇرتىدىن چىقىپ كەتتى، تېنىم

جان ھەسرىتىدە قالدى. ( يۇ. ئە. 40 ب )

ت: پەلەك قاراقچى، زامان دۈشمەن، بەدەن ئۆتمۈتۆشۈك، تەن جان ھەسرىتىنى قىلمايدىغان بولدى، جان تەن يۇرتىدىن چىقىپ كەتتى.

ت.س: " قالىپ جان ھەسرەتىدىن تەن" دېگەن جۈملىنىڭ مەزكۇر ئەسلىي يېشىمىدە، " تېنىم جان ھەسرىتىدە قالدى " دەپ تەرجىمە قىلىنىشى توغرا بولمىغان. ئەسلىگە سادىق بولغان ھالدا، " تەن ئەمدى جاننىڭ ھەسرىتىنى قىلمايدىغان بولدى" دەپ تەرجىمە قىلىنغاندا، ئاندىن توغرا بولىدۇ.

نەۋائى بولسا مىھنەت كۆپ ئىچە كۆر جامى ئىشرەت كۆپ،
نەچە بولسا سوئۇبەت كۆپ بولۇر ۋەھدەت مەيى ئاسان

ئە. يېشىم:

نەۋائى، مۇشەققەت كۆپ بولغانسېرى، شادلىق شارابىنى شۇنچە كۆپ ئىچ، مۇشكۇلۇڭ قانچە كۆپ بولسۇن ئۇنى ۋەھدەت شارابى ئاسان قىلىدۇ. ( يۇ. ئە. 40 ب )

ت: نەۋائىي، مۇشەققەت كۆپ بولسا، شادلىق شارابىنى جىق ئىچىپ باق: قىيىنچىلىق قانچە كۆپ بولسا، ۋەھدەت شارابىنى ئىچىش شۇنچە ئاسان بولىدۇ.

ۋاھكى بولدۇم ئىشق ئارا بىر بىۋەفاغا مۇبتەلا،
بولماسۇن ئەھلى ۋەفا مۇنداق بەلاغا مۇبتەلا.

ئە. يېشىم:

ئاھ، مەن شۇنداق بىر بىۋاپاغا مۇپتىلا بولدۇمكى، ۋاپا ئەھلى بۇنداق بالاغا مۇپتىلا بولمىسۇن. ( يۇ. ئە. 41 ب )

ت: ئاھ، مەن ئىشق ـ مۇھەببەت ئارا شۇنداق بىر بىۋاپاغا گىرىپتار بولدۇمكى، ۋاپا ئەھلى مۇنداق بالاغا مۇپتىلا بولمىسۇن.

ئاڭلاغاي مەجنۇنلۇغۇ بىدىللىغىمنى ھەر كىشى،
كىم بولۇپتۇر بىر پەرىۋەش دىلرەباغا مۇبتەلا.

ئە. يېشىم:

مېنىڭ مەجنۇنلۇق، ئاجىزلىقىمنى كۆرگەن كىشىلەر بۇ بىر پەرى سۈپەت دىلرەباغا مۇپتىلا بولغان ئوخشايدۇ، دەپ قالىدۇ. ( يۇ. ئە)

ت: مېنىڭ مەجنۇنلۇق ۋە غەمكىنلىكىمنى كۆرگەن ھەر قانداق بىر ئادەم: « بۇ بىر پەرى سۈپەت دىلرەبانىڭ مۇھەببىتىگە مۇپتىلا بوپتۇ » دەپ قالىدۇ.

زاھىدا رۇسۋالىغىم تەئن ئەيلەدىڭ جەھد ئەيلەكىم،
بولماغايسەن ئول كۆزۈ قاشى قاراغا مۇبتەلا.

ئە. يېشىم:

ئەي زاھىت، رەسۋالىقىمنى تاپا قىلىشتا كۆچەپ كەتتىڭ، سەنمۇ يەنە شۇنداق قاراكۆز، قاراقاشقا مۇپتىلا بولۇپ قالما. ( يۇ. ئە. )

ت: ئەي زاھىت، رەسۋالىقىمنى تەنە قىلىشنىغۇ قىلدىڭ، ئەمما سەن ئۆزۈڭ ئاشۇنداق قاراكۆز،

قاراقاشقا مۇپتىلا بولغاندا، رەسۋا بولماسلىقتا تىرىشىپ باقىمنا، قېنى!

بولمايىن بىگانە يارۇ ئاشنادىن چارە يوق،
خاھ بول بىگانەغە خاھ ئاشناغا مۇبتەلا.

ئە. يېشىم:
خاھى يات، خاھى يېقىنلارغا مۇپتىلا بول، ئاخىر يار ـ دوستلاردىن يىراقلاشماي مۇمكىن ئەمەس. ( يۇ. ئە. 41 ب )
ت: خاھى يات، خاھى يېقىنلارنىڭ مۇھەببەت بالاسىغا مۇپتىلا بولغاندىن كېيىن، يار ـ دوستلاردىن يىراقلاشماي، باشقا چارە يوق.

بولمىش ئول كافىر غەمى دىۋانە كۆڭلۈمدىن مەلۇل،
ھېچ كافىر بولماسۇن مەن مۇبتەلاغا مۇبتەلا.

ئە. يېشىم:
مېنىڭ سەۋدا كۆڭلۈمنىڭ غېمىدىن كاپىرمۇ قايغۇرىدۇ، مەندەك مۇپتىلاغا ھېچبىر كاپىر يولۇقۇپ قالمىسۇن. ( يۇ. ئە. 41 ب )
ت: مېنىڭ سەۋدا كۆڭلۈمنىڭ غېمى دەردىدىن ئۇ كاپىر بولۇپ كېتىپتۇكى، مەن مۇپتىلا بولغان ئىشقا ھېچبىر كاپىر گىرىپتار بولۇپ قالمىسۇن.

ساقىيا مەي تۇتكى دەردنىڭ ئىلاجى بادەدۇر،
ھەجردىن كىم بولسا دەردى بىدەۋاغا مۇبتەلا.

ئە. يېشىم:
ئەي ساقى، مەي تۇت، ھىجرانلىقتا داۋاسىز دەردكە يولۇققانلارنىڭ دەردىگە مەي داۋا بولىدۇ. ( يۇ. ئە. 41 ب )
ت: كىم جۇدالىق دەردىگە مۇپتىلا بولسا، داۋاسىز دەردكە قالغان بولىدۇ. ھالبۇكى دەردنى پەقەت قەدەھ داۋالايدۇ، ئەي ساقىي، مەي تۇتقىن.

ئەي نەۋائىي يانا ئول بەد ئەھددىن بولسام خەلاس،
ئەھد قىلدىمكىم يانا بولماي ياناغا مۇبتەلا.

ئە. يېشىم:
ئەي نەۋائى، ۋەدىسىدە تۇرمايدىغانلاردىن قۇتۇلسام، يەنە باشقا بىرسىگە مۇپتىلا بولۇپ قالماي، دەپ ئۆز ـ ئۆزۈمگە قەسەم قىلدىم. ( يۇ. ئە. 41 ب )
ت: ئەي نەۋائىي، « ئۇ ۋەدىسىدە تۇرمايدىغاندىن قۇتۇلسام، شۇنىڭغا ئوخشاش يەنە بىرسىگە مۇپتىلا بولۇپ قالماي، جۇمۇ » دەپ ئۆز ـ ئۆزۈمگە ۋەدە قىلدىم.

دىلرەبا ۋەسلىڭنى ئىزدەپ بىنەۋا بولدۇم نەتەي،
بۇ كۆڭۈل ئاخىر فىراقىدا گەدا بولدۇم نەتەي.

ئە. يېشىم:
ئەي دىلبەر، قانداق قىلاي، ۋەسلىڭنى دەپ بىناۋا بولدۇم، پىراقىڭدا گاداي بولدۇم. ( يۇ. ئە. 42

ب )

ت: دىلرەبا، قانداق قىلارمەن، ۋىسالىڭنى ئىزدەپ يوقسۇل بولدۇم: بۇ كۆڭۈلنىڭ ئارقىسىغا كىرىپ، پىراقىڭدا گاداي بولۇپ كەتتىم.

ئاھكىم ھىجران ئوتى ئاخىر مەنى قىلدى كەباب،
ھەجرۇ فۇرقەتدە كۆيۈپ ئەمدى ئەدا بولدۇم نەتەي.

ئە. يېشىم:

ئاھ، ئاخىر مېنى ھىجران ئوتى كاۋاپ قىلدى، ئىلاجىم يوق، پۇرقەت ئوتىدا كۆيۈپ تۈگەيدىغان بولدۇم. ( يۈ. ئە. 42 ب )

ت: ئاھ، ھىجران ئوتى ئاخىر مېنى كاۋاپ قىلدى، قانداق قىلارمەن، ئايرىلىق ۋە جۇدالىق ئوتىدا كۆيۈپ تۈگىشىدىغان بولدۇم.

ھەر گۈنى مەندىن ۋەفا ئاندىن جەفا ئۇزرە جەفا،
مەن فەقىر ئول بىۋەفاغا مۇبتەلا بولدۇم نەتەي.

ئە. يېشىم:

چارەم يوق، مەن پېقىر ئۇ بىۋاپاغا مۇپتىلا بولدۇم، لېكىن مەن ئۇنىڭغا ۋاپا قىلسام، ئۇ دائىم جاپا ئۈستىگە جاپا قىلىۋاتىدۇ. ( يۈ. ئە. 42 ب )

ت: مەن ھەمىشە ئۇنىڭغا ۋاپادارلىق قىلىمەن. ئەمما ئۇ ماڭا دائىم جاپا ئۈستىگە جاپا قىلىدۇ. مەن مۇشۇنداق بىر ۋاپاسىزغا مۇپتىلا بولۇپتىمەن، ئەمدى قانداق قىلاي؟

ئول پەرى رۇخسارىغا بولسۇن ئەگەر يۈز جان فىدا،
جانىما بىردۇر ئەگەر يۈز جان فىدا بولدۇم نەتەي.

ئە. يېشىم:

قانداق قىلاي، ھېلىغۇ جېنىم بىر، ئەگەر يۈز جېنىم بولغىنىدىمۇ ئۇ پەرى يۈزلۈككە پىدا قىلغان بولار ئىدىم. ( يۈ. ئە. 42 ب )

ت: ئۇ پەرىنىڭ رۇخسارىغا بىر ئەمەس، يۈز جان بولسىمۇ، پىدا بولسۇن! گەرچە مېنىڭ بىر جېنىم بولسىمۇ، يۈز جانلىق پىداكارلىق كۆرسەتتىم، يەنە قانداق قىلسام بولاتتى؟

سالىھىي گۈلچېھرەنىڭ كويىدا بولمىش بىنەۋا،
دەردۇ ھىجرانغا گىرىفتارى بەلا بولدۇم نەتەي.

ئە. يېشىم:

سالىھى، ئۇ گۈل يۈزلۈكنىڭ كوچىسىدا بىناۋا بولدۇم، ئۇنىڭ بالادەك ھىجران دەردىگە گىرىپتار بولۇپ قالدىم. ( يۈ. ئە. )

ت: مەن سالىھىي، ئۇ گۈل يۈزلۈكنىڭ كوچىسىدا بىناۋا بولدۇم، ئۇنىڭ دەردىگە ۋە جۇدالىقىغا قاتتىق گىرىپتار بولدۇم، ئەمدى قانداق قىلارمەن؟

قەرارىم يوق تۇراي دەسەم، نەمەنگاندا يۈرەي دەسەم،
جەھاننى سەير ئەتىپ كەزسەم، مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ.

ئە. يېشىم:
نەمەنگاندا تۇرۇۋېرەي دېسەم سەۋر - قارارىم يوق، جاھان كېزىپ چىقىپ كەتسەم، مېنىڭ يوقلىغۇچۇم بارمۇ؟ ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: نەمەنگاندا تۇرۇۋېرەي دېسەم، تۇرالغۇ جايىم يوق. جاھان كېزىپ چىقىپ كەتسەم، مېنىڭ يوقلىغۇچۇم بارمۇ؟

بۇ مىسكىن زار مەشرەبنى كىشى ھالىنى بىلمەيدۇر،
بۇ يەردىن باش ئالىپ كەتسەم مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟

ئە. يېشىم:
بۇ خارۇ زار بولغان بىچارە مەشرەبنىڭ ھېچ كىشى ھالىغا يەتمەيدۇ. بۇ يەردىن بېشىمنى ئېلىپ چىقىپ كەتسەم مېنى يوقلايدىغانلار بارمۇ؟ ( يۇ. ئە. 43 ب )
ت: بۇ خارۇ زار بىچارە مەشرەبنىڭ ئەھۋالىنى ھېچ كىشى بىلمەيدۇ. بۇ يەردىن بېشىمنى ئېلىپلا چىقىپ كەتسەم، مېنى يوقلايدىغان ئادىمىم بارمۇ؟

بەھار ئولدىيۇ ئاچىلدى يۈزۈڭدىن پەردە گۈلزارىڭ،
يەتىشدى غۇنچەنىڭ دەۋرى زەمانى قالمادى خارىڭ

ئە. يېشىم:
باھار كېلىپ، يۈزۈڭ گۈلزارىنىڭ پەردىسى ئېچىلدى، غۇنچىنىڭ دەۋرى كەلدى، تىكىنىڭ بىر پەسكە يوقالدى. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: باھار كەلدى - يۇ، يۈزۈڭ گۈلزارىنىڭ پەردىسى ئېچىلدى. ئەمدى تىكەننىڭ ۋاقتى ئۆتتى، غۇنچىنىڭ دەۋرى كەلدى.

گۈلىستان تۈرى قۇدس ئولدى بەھارىڭ نۇرى نارىندىن،
كەل ئەي مۇسا كۆر ئاسارىن شۇكردە نۇر ئىلە نارىڭ.

ئە. يېشىم:
باھارنىڭ نۇرلۇق ئاپتىپىدىن گۈلىستان مۇقەددەس تۇر تېغىغا ئايلاندى. ئەي مۇسا، كەل، ئوت بىلەن نۇرنىڭ سىرلىرىنى بۇ سۆھبەتتىن كۆرۈۋال. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: باھارنىڭ نۇرلۇق ئاپتىپى شاراپىتىدىن گۈلىستان مۇقەددەس تۇر تېغىغا ئايلاندى. ئەي مۇسا، كەل، ئوت بىلەن نۇرنىڭ ئىز - ئەسەرلىرىنى تەشەككۇر بىلەن كۆرۈۋال.

فەرەھدىن غۇنچەنىڭ گۈلگۈن ياناغى كۆلدى ئاچىلدى،
كى مەنزۇرى يانە گۈلدۇر چەمەندە بۇلبۇلى زارىڭ.

ئە. يېشىم:
خۇشاللىقتىن غۇنچىنىڭ گۈلگۈن رۇخسارى كۈلۈپ ئېچىلدى، چۈنكى چىمەنلىكتە بىچارە بۇلبۇلغا ياقىدىغىنى يەنىلا گۈلدۇر. ( يۇ. ئە. 44 ب )
ت: خۇشاللىقتىن غۇنچىنىڭ گۈلگۈن ياڭىقى كۈلۈپ ئېچىلدىكى، چىمەنلىكتە بىچارە بۇلبۇلغا ياقىدىغىنى يەنىلا گۈلدۇر.

چەچەكلەر مۇختەلىف ئەلۋان نە مەئنادۇر ئانى بىلكىم،
بوياقچى بەرمەمىش چۈنكىم بۇ ئەنۋارىڭ بۇ ئەزھارىڭ.

ئە. يېشىم:
چېچەكلەرنىڭ ئوخشىمىغان رەڭلەردە ئېچىلغانلىقىنىڭ تېگىدە نېمە مەنا بارلىقىنى بىلىپ قويۇشۇڭ كېرەك، چۈنكى بۇياقچىمۇ بۇ نۇرلار ۋە بۇ گۈللەرگە رەڭ بېرەلمەيدۇ ئەمەسمۇ. ( يۇ. ئە. 44 ب )

ت: چېچەكلەرنىڭ ئوخشىمىغان رەڭلەردە ئېچىلىشىنىڭ نېمە مەنە ئۇقتۇرىدىغانلىقىنى بىلىپ قويۇشۇڭ كېرەك. چۈنكى بۇ نۇرلار ۋە بۇ گۈللەر بوياقچىنىڭ رەڭ بېرىشى بىلەن شۇنداق رەڭدار بولغان ئەمەس - دە!

ئەبىرىندىن چەمەن كۆركىم نە دەپ ئىفاقە كەلتۈرمىش،
كىم ئولمىش بۇيى ئەترىندىن مەشامى تازە ئەتتارىڭ.

ئە. يېشىم:
قارا، چىمەن نېمىشكە دۇنيانى ئۆزىنىڭ ئىپار ھىدىغا تولدۇرۇدۇ. شۇنىڭ ئۈچۈنكى ئەتتارنىڭ ساپ ئەترى ھىدىدىن دىللارغا شادلىق يېتىدۇ. ( يۇ. ئە. 44 ب )

ت: قارىغىنا، چىمەنزارلىقتىكى خۇشبۇيلۇق نېمىشقا ئىنسانىنى روھلاندۇرىدۇ؟ بۇ - ئەتتارىڭنىڭ دىللارنى جانلاندۇرغۇچ ساپ ئەترى ھىدىدىن بولغاندۇر.

نە ئەنبەردۇر تۇتەن يا رەب شەقايىق مەجمەرىندىنكىم،
كى بۇيىندىن ئانىڭ قەدرى ساچىلمىش مۇشكى تاتارىڭ.

ئە. يېشىم:
ئەي ئىگەم، بەختىسىزلەرنىڭ ئىسرىقدىنىدا تۇتەۋاتقان قانداق ئەنبەر، ئۇنىڭدىن قىممەت باھالىق ئەڭ خۇشبۇي ئىپارنىڭ ھىدى چېچىلىۋاتىدۇ. ( يۇ. ئە. 44 ب )

ت: يا پەرۋەردىگار، ئادراسمان ئىسرىقدىنىدا تۇتەۋاتقان قانداق ئەنبەركى، ئۇنىڭدىن ئەڭ خۇشبۇي ئىپارنىڭ قەدىر - قىممىتى چېچىلىۋاتىدۇ.

كەل ئەي سىيمىن بەدەن ساقىي ماڭا سۇن جامى سەھبانى،
كى كەلدى رەۋنەقى گۈلگۈن دەمەي گۈلرەنگى خەممارىڭ.

ئە. يېشىم:
كەل، ئەي كۈمۈش تەنلىك ساقى، ماڭا قىزىل مەيگە تولغان جامىڭنى تۇت، چۈنكى گۈل رەڭلىك مەيگە خۇمارىڭ بارمۇ دېمەيلا، گۈل پەسلى تېخىمۇ گۈزەللىشىپ كېتىۋاتىدۇ. ( يۇ. ئە. 44 - 45 ب )

ت: كەل، ئەي كۈمۈش بەدەن ساقىي، ماڭا قىزىل مەيگە تولغان جامنى سۇنغىنكى، « قىزىلنىڭ خېرىدارى بارمۇ ؟ » دېمەيلا، روناق قىزىلگۈل پەسلى كېلىپ قالدى.

ئەگەرچە سۇنبۇلۇ نەرگىس بەيانى « كۇنتۇ كەنز » ئەيلەر،
قاچان « بەل ھەم ئەزەل » بىلسۇن ئىشارەتىن بۇ ئەسرارىڭ.

ئە. يېشىم:
گەرچە سۇنبۇل بىلەن نەرگىس « مەن خەزىنىمەن » دېگەن ھەدىسنى بايان قىلسىمۇ، ئەزەلدىن

بېرى بۇ سىرلارنىڭ ئىشارىتىنى كىم چۈشەنگەن. ( يۇ. ئە. 45 ب )

ت: گەرچە سۇنبۇل بىلەن نەرگىس « مەن خەزىنە ئىدىم » دېگەن ھەدىسنى بايان قىلىپ تۇرسىمۇ، ئۇنىڭ « شۇنداقلا ئەزەلدىن بېرى » دېگەن ئۇقۇمغا ئىشارەت بىر سىر ئىكەنلىكىنى كىم چۈشەنگەن؟

بۇ گۇن گەر ئالىمۇل غەيبنىڭ ۋۇجۇدىن كۆرمەك ئىستەرسەن،
رەياھىن ئۈش بەيان ئەيلەر زۇھۇرىن چەرخى سەييارىڭ.

ئە. يېشىم:

بۇگۈن ئەگەر غايىپلار ئالىمىنىڭ ۋۇجۇدىنى كۆرمەكچى بولساڭ، كۆكتىكى سەييارەلەرنىڭ قانداق پەيدا بولغانلىقىنى پەقەت رەيھانلا بايان قىلىپ بېرىدۇ. ( يۇ. ئە. 45 ب )

ت: بۈگۈن ئەگەر غايىباتلار ئالىمىنىڭ ۋۇجۇدىنى كۆرمەكچى بولساڭ، ئاشۇ گۈللەرمۇ كۆكتىكى سەييارەلەرنىڭ قانداق پەيدا بولغانلىقىنى بايان قىلىپ بېرەلەيدۇ.

ئەگەر سەۋسەن كەبى ئەبكەم ئەمەسسەن نۇتقا كەل سۆيلە،
بۇ ھەرفۇ نۇقتە تەركىبى نە يەردىندۇر بۇ گۇفتارىڭ.

ئە. يېشىم:

ئەگەر سەۋسەندەك تىلسىز بولمىساڭ، زۇۋانغا كېلىپ سۆزلەپ باق، بۇ سۆزلىرىڭنىڭ ھەرپ ۋە چېكىتلىرى نېمەلەردىن تەركىب تاپقان؟ ( يۇ. ئە. 45 ب )

ت: ئەگەر سەۋسەندەك تىلسىز بولمىساڭ، زۇۋانغا كېلىپ سۆزلەپ باق، قېنى: گەپ قەيەردىن چىقىدۇ؟ ئۇنىڭ ھەرپ - چېكىتلىرى نېمىلەردىن تەركىب تاپقان؟

جەھان جەنناتى ئەدن ئولمىش ئانىڭ سەھنىندە ھۇرىلەر،
بەزەنمىش ھۇللەدىن بوستان كۆزى ئاچىلمىش ئەشجارىڭ.

ئە. يېشىم:

جاھان جەننەتكە ئوخشىدى. ئۇنىڭ سەھنىسىدىكى ھۆرلەر بېزەندى، بوستانلار نەپىس كىيىملەرنى كىيدى، دەرەخلەر چېچەكلەپ، يوپۇرماق چىقاردى. ( يۇ. ئە. 45 ب )

ت: جاھان گويا جەننەتلەر كەبى بولدى ، ئەنە ئۇنىڭ سەھنىسىدە ھۆرلەر يۈرىدۇ، بوستانلار نەپىس كىيىملەر بىلەن بېزەندى ، دەرەخلەر چېچەكلەپ، يوپۇرماق چىقاردى.

پەرىشاندۇر كۆڭۈل تا كاكۇلۇڭ تارىدىن ئايرىلدى،
دىماغ ئاشۇفتە بولغاي بىۋەتەن ئەلبەتتە - ئەلبەتتە.

ئە. يېشىم:

چېچىڭنىڭ قىلىدىن ئايرىلىپ قالغاندىن بېرى كۆڭلۈم پەرىشان بولدى، ۋەتەنسىزلىك كىشىنى ئەلبەتتە دىۋانە قىلىۋېتىدۇ. ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت: چېچىڭنىڭ تېلىدىن ئايرىلىپ قالغاندىن بېرى، كۆڭلۈم پەرىشان. دېمىسىمۇ، ۋەتەنسىزلىك دېگەن ئادەمنى ئېسەنكىرىتىپ ئالىجوقا قىلىۋېتىدۇ.

جۇنۇن تۇغيانىدىن دىۋانىمەن زەنجىر كەلتۇرگەي،

مۇرۇۋۋەتدىن چۇ زۇلفى پۇر شىكەن ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ئە. يېشىم:

سەۋدايىلىقىم ھەددىدىن ئاشقان دىۋانىمەن، مەرھەمەت قىلىپ تولغام ـ تولغام چاچلىرىڭنى ئەلۋەتتە ماڭا زەنجىر قىلغايسەن. ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت: سەۋدايىلىقىم ھەددىدىن ئاشقان مەجنۇنمەن، مەرتلىك قىلىپ، تولغام ـ تولغام چاچلىرى بىلەن مېنى زەنجىرلەپ قويسۇن، ئەلۋەتتە.

قارا بەختىم بىلەن بۇ كەچە چەندان گۇفتىگۇ قىلدىم،
يارۇتۇڭلار چىراغى ئەنجۇمەن ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ئە. يېشىم:

بۇ كېچىدە قارا بەختىم بىلەن شۇنچە كۆپ سۆھبەتلەشتىم، مەجلىسنىڭ چىرىغىنى تېزرەك ياندۇرۇپ قويساڭلارچۇ! ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت: قارا بەختىم بىلەن بۇ كېچە ناھايىتى كۆپ مۇڭدىشىۋالدىم، ئەمدى ئولتۇرۇشنىڭ چىرىغىنى ياندۇرۇپ قويۇڭلار، ئەلۋەتتە.

لەئلى سىيرابىڭنى ئەيلەپ ئارزۇ گەر چىقسا جان،
خىزر سۇيىدىن ھەياتى جاۋىدانىنى نەيلەيىن.

ئە. يېشىم:

لېۋىڭ سۈيىنىڭ ئارزۇسىدا جېنىم چىققان تۇرسا، مەڭگۈلۈك ھاياتقا ئېرىشتۈرگۈچى خىزىر سۈيىنى نېمە قىلاي. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: ئەگەر تاتلىق لېۋىڭ ئارزۇسىدا جېنىم چىقىپ كەتسە، مەڭگۈلۈك ھاياتقا ئېرىشتۈرگۈچى خىزىر سۈيىنىڭ نېمە ئەھمىيىتى قالىدۇ؟

گۇشەئى ۋەيرانەنى تۇتتۇم ۋىسالىڭ يادىدا،
ئەمدىكىم جەننەتتە باغۇ بوستانىنى نەيلەيىن.

ئە. يېشىم:

ۋىسالىڭ ئارزۇسىدا ۋەيرانىلارنى ماكان قىلدىم، ئەمدى ماڭا جەننەتنىڭ باغۇ بوستانلىرى كېرەك ئەمەس. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: ۋىسالىڭ ئارزۇسىدا، ۋەيرانىلىقنىڭ بىر بۇرجىكىنى ماكان قىلدىم، ئەمدى جەننەتنىڭ باغۇ بوستانىنى نېمە قىلاي؟

كىرپىكىم بىرلە سۇپۇرەي كۆز ياشىمدىن سۇ سەپىپ،
چىقساڭ ئەي گۇلباغ تەماشاغا گاۋ جانىنى نەيلەيىن.

ئە. يېشىم:

ئەگەر « گۇلباغ » نى تاماشا قىلغىلى چىقساڭ « گۇجان » نى نېمە قىلاي، كىرپىكىم بىلەن يولۇڭنى سۇپۇرۇپ، كۆز يېشىم بىلەن سۇ چاچاي. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: ئەي گۈزەل، ئەگەر تاماشا قىلغىلى چىقساڭ، بۇ ئەرزىمەس جېنىمنى سەندىن ئاياپ نېمە قىلىمەن؟ كۆز يېشىمنى سۇ قىلىپ چېچىپ، كىرپىكىم بىلەن يولۇڭنى سۇپۇرەي.

ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمگە ئىشلىگۈچى " چىقساڭ ئەي گۈلباغ تەماشاغا گاۋ جاننى نەيلەيىن " دېگەن مىسرانى مۇتلەق چۈشەنمىگەنلىكى ئۈچۈن، ئاشۇنداق ماقامدا يوق گەپ بىلەن تەرجىمە قىلغان. دېمەك، يېشىم بەرگۈچى ئۈچۈن، شېئىرىي جۈملىلەردىكى سۆزلەملەرنىڭ ئايرىم ئۇقۇم ـ مەنىلىرىنى بىلىش ۋە چۈشىنىپ يېتىش تولىمۇ مۇھىمدۇر.

تولدى قان بىرلە كۆڭۈل جامى خۇمارىم رەنجىدىن،
ساقىيا مەي بەرمەسەڭ يۇتماي بۇ قاننى نەيلەيىن.

ئە. يېشىم:
كۆڭۈل جامىم خۇمارلىك زەخمىتىدىن قانغا تولدى، ئەي ساقى، [ ئەگەر] مەي بەرمىسەڭ، شۇ قاننى يۇتماي ئىلاجىم يوق. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: خۇمارىم زەخمىتىدىن كۆڭۈل جامى قانغا تولدى. ئەي ساقىي، ئەگەر مەي بەرمىسەڭ، ئەمدى شۇ قاننى يۇتماي قانداق قىلىمەن؟

ت.س: " تولدى قان بىرلە كۆڭۈل جامى خۇمارىم رەنجىدىن " دېگەن مىسراغا جۈملە تەھلىلى يۈرگۈزسەك، "كۆڭۈل جامى" ئىگە، "قان بىرلە تولدى" خەۋەر، " خۇمارىم رەنجىدىن " بولسا، جۈملىنىڭ ھالەت بۆلىكى بولىدۇ. بۇ ھالدا، مەزكۇر شېئىرىي جۈملىنىڭ تەرجىمىسى " خۇمارىم زەخمىتىدىن (مېنىڭ خۇمارىمنىڭ قاتتىقلىقىدىن) كۆڭۈل جامى قانغا تولدى " بولىدۇ. خالاس.

خىفچەئى نىھالىدا ئىكى مىۋەنى كۆردۈم،
ياكى سانگۇلاچ ئالما ياكى ئىكى رۇمان قىز.

ئە. يېشىم:
ئۇ قىزنىڭ يۇمران نوتىسىدا مېۋىنى كۆردۈم، ئۇ ياكى غەزىمەت ئالما، ياكى ئىككى تال ئانار. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: ئۇ قىزنىڭ يۇمران نوتىدەك گەۋدىسىدە، ئىككى مېۋىنى كۆردۈم، ئۇلارنى ياكى ساڭگىلاپ تۇرغان ئالما، ياكى ئىككى دانە ئانار، دېسە بولىدۇ.

ت.س: ئەسلىي يېشىمدىكى " ئۇ قىزنىڭ يۇمران نوتىسىدا مېۋىنى كۆردۈم " دېگەن جۈملىنىڭ نېقەدەر پاساھەتسىز ۋە داڭقان پۇتى گەپ بولۇپ قالغانلىقى ئۆز ئۆزىدىن مەلۇمدۇر. يەنە دېسەك، ئىككى نەرسىنى كۆرسىتىشتە، بىرلىك ئالمىشى "ئۇ" نى ئىشلىتىشمۇ قائىدىسىزلىككە ياتىدۇ.

# ئون بىرىنچى باب

# مۇشاۋەرەك مۇقامىنىڭ تېكىستى

( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

چوڭ نەغمە

مۇقەددىمە

1 ـ مۇزەھھەب ئەيلەگەن پەيكانلارىڭ جىسمىم ئارا ھەريان،
دەمە باش چەكتىمكىم، چەكتى زەبانە شۇئلەئى ھىجران.
ئالتۇن ھەل بېرىلگەن كىرپىك ئوقلىرىڭ تەرە بارمۇدۇر پ ـ تەرەپتىن جىسمىمغا قادالغاندى.
ئەمدى ئۇ ئوقلار ۋۇجۇدۇمدىن ھىجران ئوتىنىڭ يالقۇنى بولۇپ باش كۆتۈرۈپ چىقتى.

2 ـ قاچان پەيكان كۆرۈنگەي، ھەجر ئوتىنىڭ شۇئلەسى بولسا،
ئانى تارتىپ چىقارماق زەخم ئىچىدىن ئىمكان.
ھىجران ئوتى لاۋۇلداپ تۇرغان ئەھۋالدا، ئوق قاچان كۆرۈنەر؟ ئۇنى يارا ئىچىدىن تارتىپ چىقىرىۋېلىشنىڭ مۇمكىنچىلىكى بارمىدۇ؟

3 ـ نە تاش ئاتىپ تەنىمنى زەخم قىلساڭ، غەمگە قالۇرمەن،
مۇڭا نە باغلاي ئانى، قايدا باغلاي، دەپ مەنى ئۇريان.
تاش ئېتىپ تېنىمنى زەخىملەندۇرسەڭ، مەن يالىڭاچ: « ئۇنىڭغا نېمە تاڭاي، قەيەردىن تاڭاي » دەپ نېمە غەم قىلىمەن؟

4 ـ بەلا دەشتىدە كۆرگەن ۋەھشىي مەجنۇننى، مەنى داغى
خىرەد ئەھلى قاشىندا تەلبە كۆرگەندەك، قالۇر ھەيران.
بالايىئاپەت دەشتىدە، مەجنۇن بىلەن مېنى كۆرگەن ۋەھشىي ھايۋانلار ھوشى بار ئادەمنىڭ قېشىدا ساراڭنى كۆرگەن ئادەملەردەك ھەيران قالىدۇ.

5 ـ سۆڭەكلەرنى تەنىمدىن بىر بىر ئايىردى غەمى ھەجرىڭ،
مەھەلدۇر ئىتلارىڭنى ئەيلەسەم كۆلبەم ئارا مېھمان.
جۇدالىقىڭنىڭ غېمى سۆڭەكلىرىمنى تېنىمدىن بىر ـ بىرلەپ ئاجرىتىۋەتتى، مۇشۇ پۇرسەتتە ئىتلىرىڭنى ئۆيۈمدە مېھمان قىلىۋالسام بولغىدەك.

6 ـ نە مەن قالغۇم، نە سەن باقىي، زەمانى كەلگىل، ئەي ساقىي،
قەدەھ دەۋرىنى خۇش تۇتكىم، ۋەفاسىزدۇر بەسى دەۋران.
ئەي ساقىي، مەنمۇ ئالەمدىن كېتىمەن، سەنمۇ مەڭگۇ قالمايسەن، دۇنيا بەك ۋاپاسىز، بىردەم

بولسىمۇ كەل، قەدەھنى ئايلاندۇرۇپ تۇرغىنىمىز غەنىمەت.

7- ۋەفاسىزدۇر زەمان ئەھلى، زەماندا نە ۋەفا بولغاي،
ۋەفا ئەھلى بۇلاردىن گەر ۋەفا ئىستەر، ئەرۇر نادان.

زامان ئەھلى ۋاپاسىز تۇرسا، بۇ زاماندا ۋاپا نېمە ئىش قىلىدۇ؟ ۋاپا ئەھلى ئەگەر بۇلاردىن ۋاپا ئۈمىد قىلسا، نادانلىق قىلغان بولىدۇ.

8- خۇشا، دەير ئىچرە مەيخانە، تولا ئىلكىمدە پەيمانە،
مەنۇ ئەھلى فەنا ئاغزىدا: « كۇللۇ مەن ئالەيھە فان ».

جاھان ئۆزى بىر مەيخانا، قولۇمدا مەيگە تولغان قەدەھ، مەن ۋە ئۆزلۈكىمنى يوقاتقانلارنىڭ ئېغىزىمىزدىن چىقىدىغىنى ئوخشاشلا « ھەممە يوقىلىدۇ » دېگەن سۆزدۇر، خوشە!

9- فەنا دەيرىدە سائىللىقنى سۇلتانلىقدىن ئارتۇق تۇت،
كى ئۆلمەكلىكدە تەڭدۇرلار ئەگەر سائىل ۋە گەر سۇلتان.

بۇ تۈگەيدىغان دۇنيادا، تىلەمچىلىكنى پادىشاھلىقتىن ئارتۇق بىل، ئۆلگەندىن كېيىن، تىلەمچىمۇ پادىشاھمۇ بەرىبىر تەڭ بولىدۇ.

10- جەھان ئىچرە كىشىنىڭ چۈن يوقىيۇ بارى يەكساندۇر،
نە فەررۇخ كىمسەدۇر كۆرگەن جەھان بارۇ يوقىن يەكسان.

دۇنيادا بىر ئىنسان بار بولسىمۇ، يوق بولسىمۇ ئوخشاش. ھالبۇكى جاھاننىڭ بار - يوقىنى ئوخشاش كۆرگەن ئىنسان نېمە دېگەن بەختىيار ئىنسان - ھە!

11- نەۋائىي، ئۆزنى خۇش تۇتكىم، كىشىگە دەھر ئىشى باردۇر،
ئەگەر مۇشكىل تۇتار، مۇشكىل، ۋەگەر ئاسان تۇتار، ئاسان.
- نەۋائىي.

نەۋائىي، ئۆزۈڭنى خۇش تۇت، دۇنيانىڭ ئىشلىرى دېگەن بىر ئىنسان ئۇچۇن ئېيتقاندا، مۇشكۇل دېسە مۇشكۇل، ئاسان دېسە ئاسان بولىدىغان گەپ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن
v - - -  v - - -  v - - -  v - - -

**تەئەززە**

1- ئەي نەۋباھارى ئارەزىڭ سۇبھىغا جانپەرۋەر ھەۋا،
ئاندىن گۈلۈ بۇلبۇل تاپىپ يۈز بەرگ بىرلە مىڭ نەۋا.

ئەي، جامالىڭنىڭ باش باھارى تاڭ سەھەرنى جانلاندۇردى؛ ئۇنىڭدىن گۈل يۈزلەپ ياپراق، بۇلبۇل

مىڭلاپ ناۋا تاپتى.

2 ـ تۇبايۇ شاخى سىدرەدۇر كويۇڭ گىياھى، نەگەكىم،
ئۇششاق ئەشكۇ ئاھىدىن ھەردەم تاپار سۇيۇ ھەۋا.

كوچاڭدىكى گىياھلار خۇددى جەننەتتىكى تۇبا ۋە سىدرە دەرەخلىرىدەك ياشنىدى. چۈنكى ئۇ ئاشىقلارنىڭ كۆز يېشىدىن سۇ ئىچىپ، ئاھىدىن ھاۋالانغان ـ دە.

3 ـ زەھرى فىراقىڭدىن قايۇ ئاشىقكى بولدى تەلخكام،
نۇشى ۋىسالىڭ يەتمەسە ئىيسا ئاڭا تاپماس دەۋا.

پىراقىڭنىڭ زەھرى تۇپەيلىدىن قايسىبىر ئاشىق بولمىسۇن ئازابلانسا، ۋىسالىڭ شەربىتى بولمىغىچە، ئۇنى ئىيسا پەيغەمبەرمۇ داۋالىيالمايدۇ.

4 ـ چۇن قازىيۇل ھاجاتسەن، دەئۋايى مىھرىڭ قىلغالى
دەردۇ فىراق ئەندۇھىدىن كەلتۇرمىشەم ئىكى گۇۋاھ.

سەن ھاجەتلەرنى راۋا قىلغۇچىسەن، مەن مېھرىڭ ئۈستىدىن ئەرز ـ شىكايەت قىلىش ئۈچۈن، دەرد بىلەن پىراق قايغۇسىدىن ئىبارەت ئىككى گۇۋاھچى باشلاپ كەلدىم.

5 ـ قىلماي قەبۇل ئىجادنىڭ ئىمكانى يوق، سوڭرا يەنە،
مەقبۇلنى رەد ئەيلەمەك لۇتفۇڭدىن ئولغايمۇ رەۋا.

قوبۇل قىلماي تۇرۇپ، ئىجاد قىلىش، يارىتىش مۇمكىن ئەمەس؛ يەنە دېسەك، ياقتۇرغىنىڭنى قوغلىۋېتىش، سېنىڭ ئىلتىپات ـ مەرھەمەت ئۆلچىمىڭگە توغرا كېلەرمۇ؟

6 ـ زاھىد، كۆڭۈلنىڭ خىلۋەتىن مەتلۇبى غەيرىدىن ئارىت،
سەن سەير قىلساڭ قىل، كەرەك كۆڭۈلگە بولسا ئاشنا.

ئەي زاھىت، كۆڭۈل بوشلۇقىنى غەيرى تەلەپلەردىن تازىلا، كۆڭلۈڭ خىلۋەتنى تارتسا، سەيلە قىلغىن.

7 ـ دەسەڭ، نەۋائىي، جان ئارا مەھبۇب بولغاي جىلۋەگەر،
ئەۋۋەل كۆڭۈل كۆزگۈسىدىن مەھۋ ئەيلە نەقشى ماسىۋا.
ـ نەۋائىي.

نەۋائىي، سۆيگەن يار جېنىم ئارا جىلۋىلەنسۇن دېسەڭ، ئالدى بىلەن كۆڭۈل ئەينىكىدىن باشقىلارنىڭ سىماسىنى تازىلىۋەتكىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەجەزى مۇسەممەنى سالىم

مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن مۇستەفئىلۇن

– v – –   – v – –   – v – –   – v – –

* * * * * *

1 ـ رەھىم ئەيلەسەڭچۇ دىۋانەلەرغە،
ئىشقىڭدا بولغان ئەفسانەلەرغە.
ئىشق ـ مۇھەببىتىڭ تۈپەيلىدىن سۆز ـ چۆچەككە قالغان مەجنۇنغا رەھىم قىلساڭچۇ.

2 ـ ئەيلەپ جۇدالىق، ئەي ھەمنىشىنىم،
قىلدىڭ جەفالار ھەمخانەلەرغە.
ئەي ھەمراھىم، جۇدالىقىڭ دەردىگە سېلىپ، مەندەك دوستۇڭغا جاپا قىلدىڭ.

3 ـ كۆيدۈرمە جانىم رەشك ئوتى بىرلە،
ئاچىپ يۈزۈڭنى بىگانەلەرغە.
يۈزۈڭنى ئېچىپ ياتلارغا كۆرسىتىپ، رەشك ئوتىدا جېنىمنى كۆيدۈرمە.

4 ـ سەجدە قىلاي دەپ شىرىن بۇتۇمغا،
باردىم سوراغلاپ بۇتخانەلەرغە،
گۈزەل بۇتۇم ( سەنەمىم ) غا سەجدە قىلاي دەپ، ئىزدەپ ـ سوراپ بۇتخانىلارغا باردىم.

5 ـ مەيگۈن لەبىڭدىن بىر بۇسە بەرگىل،
سىنسۇن خۇمارى، مەستانەلەرغە.
مەي رەڭلىك لېۋىڭگە بىرنى سۆيدۈرگىن، مەن مەستانەڭنىڭ خۇمارى بېسىلسۇن.

6 ـ ھەردەم تىلەرمەن ھۆسنى كەمالىڭ،
ئۇرۇپ باشىمنى ئاستانەلەرغە.
تىلەيمەن.ھەمىشە بوسۇغاڭغا باش ئۇرغان ( باش قويغان ) ھالدا، ھۆسن ـ جامالىڭنىڭ كامالىتىنى.

7 ـ ياندۇر، كۆيەيىن، خىلۋەت ئىچىندە،
شەمئى جەمالىڭ پەرۋانەلەرغە.
خىلۋەتتە جامالىڭنىڭ شامىنى ياندۇرغىن، ئۇنىڭدا پەرۋانىلاردەك كۆيەي.

8 ـ ئىشقىڭنى گەنجى ۋەيران كۆڭۈلدە،
قويساڭ تۇرارمۇ كاشانەلەرغە.
ئىشقىڭ بايلىقى ۋەيرانە كۆڭلۈمدە ساقلىنىۋاتىدۇ، ئۇنى باشقا يەرلەردە قويساڭ تۇرارمىدى؟

9 ـ ئەي مەيفۇرۇشۇم، بىر كاسە مەي بەر،
كەلدى ھۇۋەيدا مەيخانەلەرغە.
ـ ھۇۋەيدا.

ھۆۋەيدا مەيخانىغا كەلدى، ئەي مەيپۇرۇشۇم، ئۇنىڭغا بىر كاسا مەي بەرگىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم
فەئىلۇن فەئۇلۇن فەئىلۇن فەئۇلۇن
- - v    - -    - - v    - -

* * * * *

1ـ فەلەكدىن ياخشىلىق يەتكەي دەبان، كۆڭلۈگىنى شاد ئەتمە،
يامانلىقكىم يەتەر، ھالا ئۇنۇت، ئۆتكەننى ياد ئەتمە.
« پەلەكتىن ياخشىلىق كېلىدۇ » دەپ كۆڭلۈگىنى خۇش قىلىپ ئولتۇرما؛ يامانلىق يەتكەن بولسا، ئۇنى دەرھال ئۇنتۇپ كەت، ئۆتكەن ئىشلارنى ئەسلىمە.

2ـ زەمانە ئەھلىدىن گەر يۈز قۇياشچە كۆرگۈزۈپسەن مىھر،
ۋەفا زىنھار كىم بىر زەررە چاغلىغ ئىئتىماد ئەتمە.
ئەگەر زامانە ئەھلىگە يۈز قۇياشچىلىك مېھىر - شەپقەت كۆرسەتكەن بولساڭمۇ، ئۇلاردىن بىر زەررە چاغلىق ۋاپا مۇتلەق كۈتمە.

3ـ نۇجۇمۇ چەرخ دەپ ئۆكمە گەدانى بەخيالىق شالىن،
تۇتۇننى چەرخ، ئۇچقۇنلارنى ئەنجۇم ئىئتىقاد ئەتمە.
گادايىنىڭ ياماق چاپىنىنى « پەلەك ۋە يۇلتۇز » دەپ ئويلىما، تۇتۇننى « ئاسمان »، ئۇچقۇنلارنى « يۇلتۇز » دەپ ئەقىدە قىلما.

4ـ فەنا ئەھلى ئاياغىن تۇفراغى شەرھىن يازار ئولساڭ،
قاراغىمنى ھەل ئەيلە، ئەي رەفىق، ئۆزگە مىداد ئەتمە.
ئەي دوست، ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار ئەھلىنىڭ ئايىغى ئاستىدىكى توپىنىڭ شەرھىنى يازماقچى بولساڭ، كۆز قارىچۇقۇمنى سىياھ قىل، باشقا سىياھلارنى ئىشلەتمە.

5ـ مىداد ئەتكەن قاراغىمنى قىلىبان كىرپىكىم خامە،
كۆزۈمنىڭ پەردەسىندىن ئۆزگە كاغەزگە سەۋاد ئەتمە.
كۆز قارىچۇقۇمدىن ياسالغان سىياھقا، كىرپىكىمنى قەلەم قىل، كۆزۈمنىڭ پەردىسىدىن باشقا قەغەزگە خەت يازما.

6ـ قىلىپ سالىھ ئەمەل كەسبى شىئارىڭنى سەلاھ ئەتكىل،
ۋەلې فاسىد خەيالىڭ بىرلە ھەر دەم بىر فەساد ئەتمە.
ياخشى ئىشلارنى قىل، ياخشى كەسىپكە ئادەتلەنگىن، لېكىن بۇزۇق خىياللار بىلەن ھە دېسە، پىتنە- پاسات قىلما.

7- چۇ بىلدىڭ رىزق ئەزەل مەقسۇم، چەكمە دوستىدىن مىھنەت،
قەزادىن خارىج ئەرمەس ئىش، ئەدۇۋغا ئىنقىياد ئەتمە.

ئۆزەڭگە مەلۇم، رىزىق دېگەن ئەزەلدە تەقسىملەنگەن بولىدۇ، شۇڭا دوستىنىڭ مېھنىتىنى تارتما؛ ھەر قانداق ئىش تەقدىردىن تاشقىرى بولمايدۇ، شۇڭا ئۇنى دۈشمەندىن كۆرمە.

8- تىلەرسەن فەقر دەشتىن قەتئ قىلغايسەن ئەرەنلەردەك،
باغىر سۇ قىل، يۈرەك پەرگالەسىدىن ئۆزگە زاد ئەتمە.

« يوقسۇزلۇق دەشتىنى ئەرلەردەك بېسىپ ئۆتىمەن » دېسەڭ، باغرىڭنى سۇ قىل، يۈرىكىڭ پارچىسىدىن باشقىنى ئوزۇق قىلما.

## تەئەززە چۇشۇرگىسى

9- نەۋائىي، ئىستەسەڭ ئۇقبا مۇرادىن، نامۇراد ئولغىل،
ئەگەر دۇنيا مۇرادى يوقتۇرۇر، ئۆزنى مۇراد ئەتمە.

ئەي نەۋائىي، ئەگەر ئاخىرەتنىڭ مۇرادىنى ئارزۇ قىلساڭ، باشقا ئارزۇلاردىن كەچ؛ ئەگەر سەندە بۇ دۇنيا ئارزۇسى بولمىسا، ئۆزلۈكۈڭدىن ( ئۆزۈڭدىن ) كەچكىن.

- نەۋائىي.

## ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - -   v - - -   v - - -   v - - -

## نۇسخە

1- ئەي جەفا داغى بىلە كۆڭلۈمنى ئەفگار ئەيلەگەن،
گۈل ياڭاقىڭ شەۋقىدۇر يۈزۈمنى گۈلزار ئەيلەگەن.

ئەي جاپا تىغى بىلەن يۈرىكىمنى مەجرۇھ قىلغان يار، يۈزۈمنى گۈلزارغا ئايلاندۇرغان نەرسە گۈلدەك مەڭزىڭنىڭ ئىشتىياقىدۇر.

2- جەۋھەرى فەرد ئاغزىڭىزدەك خۇردەبىنلەر زېھنىنە،
سالمادى شىرىن خەيالى، يوقنى ئول بار ئەيلەگەن.

يوقنى بار قىلغان ئۇ ئاللاھ ئېغىزىڭىزدەك ئاشۇنداق يىگانە جەۋھەرنىڭ شېرىن خىيالىنى زېرەك كىشىلەرنىڭ زېھنىگە سالماپتۇ.

3- بىر نەفەسدە ئۆلگەي ئەردىم فۇرقەتىڭنىڭ دەردىدىن،
ۋەسل ئۈمىدىدۇر ماڭا ئۆلمەكنى دۇشۋار ئەيلەگەن.

جۇدالىقىڭنىڭ دەردىنى دېسەم، بىر نەپەستىلا ئۆلگەن بولاتتىم، بىراق ۋىسالىڭنىڭ ئۈمىدى ماڭا

ئۆلۈمنى مۇشكۈل قىلدى.

4 ـ ئەقلۇ دىنى بولماسۇن دەدى مەنى بىچارەدە،
ئول قاراقچى كۆزلەرىڭنى مەستۇ ئەييار ئەيلەگەن.
ئاشۇ قاراقچى كۆزلىرىڭنى مەست (خۇمار كۆز) ۋە ئەييار قىلىپ ياراتقۇچى، مەن بىچارىدە ئەقىل ۋە دىنىنى بولمىسۇن دەپتىكەن.

5 ـ مەن فەلەكنىڭ گەردىشىندىن بولمامىشمەن ناتەۋان،
يارنىڭ سۆيمەسلىكىدۇر جانىمە كار ئەيلەگەن.
مەن پەلەكنىڭ گەردىشى تۈپەيلىدىن ناتىۋان بولغان ئەمەس، جېنىمغا تەسىر قىلغىنى،مېنى بۇ ھالغا چۈشۈرۈپ قويغىنى يارنىڭ سۆيمەسلىكىدۇر.

6 ـ جانۇ دىل باردى ئەدەم سارى سەنىڭ ئاغزىڭ ئۈچۈن،
ئول ئاغىز فىكرىدۇر ئەلگە دۇنيانى تار ئەيلەگەن.
سېنىڭ ئاغزىڭنىڭ دەردىدىن جان ۋە كۆڭۈل يوقىلىش تەرىپىگە قاراپ يۈزلەندى؛ كىشىلەرگە بۇ دۇنيانى تار قىلغان نەرسىمۇ يەنە ئاشۇ ئېغىزىڭنىڭ خىيالىدۇر.

7 ـ ئۆزگەدىن قىلمام شىكايەتكىم، ئەزىزىم كۆزىدە،
ئوتغا تۈشكۈر بۇ كۆڭۈلدۇر لۇتفىينى خار ئەيلەگەن.
باشقىسىدىن شىكايەت قىلمايمەن، ئۇ ئەزىزىمنىڭ كۆزى ئالدىدا مەن لۇتفىينى خار قىلغان نەرسە ئوتقا چۈشكۈر مۇشۇ كۆڭلۈمدۇر .

### نۇسخە چۈشۈرگىسى

ئۆزگەدىن قىلمام شىكايەتكىم، ئەزىزىم كۆزىدە،
ئوتغا تۈشكۈر بۇ كۆڭۈلدۇر لۇتفىينى خار ئەيلەگەن.
ـ لۇتفىي.
باشقىسىدىن شىكايەت قىلمايمەن، ئۇ ئەزىزىمنىڭ كۆزى ئالدىدا مەن لۇتفىينى خار قىلغان نەرسە ئوتقا چۈشكۈر مۇشۇ كۆڭلۈمدۇر.

ۋەزنى ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- ۷ -　　- - ۷ -　　- - ۷ -　　- - ۷ -

### جۇلا

1 ـ باردى دەيدۇر، ياندى دەيدۇر مەنىڭ يارىمنى،

ئەگىز دابان ئاشتى دەيدۇر بويى تالىمنى.

مېنىڭ يارىمنى « ماڭدى، كېيىن يېنىپ كەلدى » دەيدۇ، زىلۋا بويلۇقۇمنى « ئېگىز داۋان ئاشتى » دەيدۇ.

2- ئەگىز دابان ئاشماغۇنچە مەنزىل كۆرۈنمەس،
قارا يورغا مىنمەگۈنچە چۆللەر كەزىلمەس.

ئېگىز داۋاننى ئاشمىغىچە مەنزىل كۆرۈنمەيدۇ، قارا يورغا مىنىپ ئاتلانمىغىچە چۆللەرنى كېزىپ چىققىلى بولمايدۇ.

3- باردى دەيدۇر، ياندى دەيدۇر، مەيلىم ئۆزەمىنىڭ،
سەكسەن قامچى ئۇرغان بىلەن يارىم ئۆزەمىنىڭ.
- خەلق قوشاقلىرىدىن.

باردى دەيدۇ، ياندى دەيدۇ، مەيلىم ئۆزۈمىنىڭ، سەكسەن قامچا ئۇرغان بىلەن يارىم ئۆزۈمىنىڭ.

سەنەم

1- لۇتف ئەتەي دەپ ۋەئدە ئول دىلدار قىلمايدۇر ھەنوز،
غۇنچەدەك قان باغلاغان كۆڭلۇم ئاچىلمايدۇر ھەنوز.

يا ئۇ دىلدار مۇشۇ چاغقىچە « مەرھەمەت قىلاي » دەپ ۋەدە قىلمايدۇ، يا غۇنچىدەك قان ئۇيۇپ قالغان كۆڭلۇم تېخىچە ئېچىلمايدۇ.

2- فاش بولدى ئەلگە ئەھۋالىم، نە تەدبىر ئەيلەيىن،
خەلق بىلدى ھالەتىمنى، يار بىلمەيدۇر ھەنوز.

ئەھۋالىم ئەلگە ئاشكارىلىنىپ بولدى، خەلق ئاشىق ھالىتىمنى بىلدى، ئەمما يارىم تېخىچە بىلمەيدۇ، قانداق قىلسام بولار؟

3- ساقىيا، ئىشرەت مەيىدىن جۇرئەئى لۇتف ئەيلەگىل،
خەستە كۆڭلۇمغە خۇمارىدىن ئايىلمايدۇر ھەنوز .

ئەي ساقىي، خەستە كۆڭلۇم ئۇنىڭ خۇمارىدىن تېخىچە ئۆزىگە كېلەلمەيۋاتىدۇ، مەرھەمەت قىلىپ ئىشرەت شارابىدىن بىر يۇتۇملا بەرگىن.

4- تۇبايۇ شەمشاد قەددىن باغ ئارا كۆرمەك نە سۇد،
سەرۋى يەڭلىغ قەددى دىلجويى تاپىلمايدۇر ھەنوز.

ئۇ كۆڭۈلنى مەھلىيا قىلغۇچى سەرۋى قامەتلىك يارنى تېخىچە تاپالمايۋاتسام، باغدىكى تۇبا بىلەن شەمشاد دەرىخىنىڭ قامىتىنى كۆرگىنىمنىڭ نېمە پايدىسى؟

5- سەبر قىلغىل، ئەي رەشىدىي، ئاي يۈزىنىڭ دەۋرىدە،

بەندەگە ئازادلىق خەتتى بىتىلمەيدۇر ھەنۇز .

- رەشىدىي.

ئەي رەشىدىي، سەۋر قىلغىن، چۈنكى ئۇنىڭ ئاي يۈزىنىڭ سەھىپىسىگە « قۇلغا ئازادلىق » خېتى تېخى يېزىلمىدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v -    - - v -    - - v -    - - v -

**چوڭ سەلىقە**

1- مەنىڭ رازى دىلى زارىم فەراۋاندۇر، بىتىپ بولماس،

كى ئىشق ئەفسانەسىنى دەفتەر ئۇزرە شەرھ ئەتىپ بولماس.

مېنىڭ نالە - زارلىق كۆڭۈل سىرلىرىم ئاجايىپ كۆپ، ئەمما ئۇنى يازغىلى بولمايدۇ. چۈنكى ئىشق دېگەننى يېزىق بىلەن دەپتەرگە يېزىپ، چۈشەندۇرۇپ بولغىلى بولمايدۇ.

2- تىكەنسىز گۈل، سەدەفسىز دۇرر، مۇشەققەتسىز ھۈنەر يوقتۇر،

رىيازەت چەكمەگۈنچە يار ۋەسلىگە يەتىپ بولماس.

تىكەنسىز گۈل، سەدەپسىز گۆھەر، مۇشەققەتسىز ھۈنەر يوق؛ رىيازەت چەكمەي تۇرۇپ، يارنىڭ ۋىسالىغا يەتكىلى بولمايدۇ.

3- خەدەنگى تىيرى مىژگانىڭ تەگىپ سىينەمغە جاھ بولدى،

كۆڭۈل زەخمىن ئاچىپ بەدەردلەرگە كۆرسەتىپ بولماس.

كىرپىك ئوقۇڭ تېگىپ، مەيدەمگە ئورناپ قالدى. ۋاھالەنكى يۈرەكنىڭ جاراھىتىنى ئېچىپ، دەردسىزلەرگە كۆرسەتكىلى بولمايدۇ.

4- ئۇشۇنداق مۇستەفانى ئۇشبۇ ئالەمدىن فەنا قىلدى،

خۇداغا بۇ سەبەبدىن، ئەي بەرادەر، بەھس ئەتىپ بولماس.

ئەي بۇرادەر، شۇنداق ئۇلۇغ پەيغەمبەرنىمۇ بۇ دۇنيادىن ئېلىپ كەتتىكى، بۇنىڭ ئۈچۈن، ئاللاھ بىلەن مۇنازىرىلەشكىلى بولمايدۇ.

5- ئۇزاق ئەرمىش ئۇشۇل زىيبا سەنەمنىڭ قەسرى، ئەي مەشرەب،

ئەگەر مىڭ يىل جەدەل قىلسالڭ، ئۇ مەنزىلگە يەتىپ بولماس.

- مەشرەب.

ئەي مەشرەب، ئۇ سەنەمنىڭ قەسرى ناھايىتى يىراقتىمىش. ئەگەر مىڭ يىل جېدەل قىلساڭمۇ، ئۇ مەنزىلگە يەتكىلى بولمايدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

- - - v    - - - v    - - - v    - - - v

## بىرىنچى كىچىك سەلىقە

1 ـ نە چارە، ئەي كۆكۈل، ھەر گۇن يەتەر دەردۇ بەلا بىزگە،
جەفادىن ئۆزگە ھىچ ئىش يازمادى كىلكى قەزا بىزگە.
ئەي كۆكۈل، ماڭا ھەر كۇنى دەردۇ بالا كېلىپ تۇرىدۇ. قارىغاندا، تەقدىر قەلىمى مەن ئۇچۇن، جاپادىن باشقا نەرسە يازماپتۇ، بۇنىڭغا نىمە چارە؟

2 ـ نەسىب ئەتمىش فەلەك خۇنابەئى ھەسرەتنى غەم بىرلە،
كۆرەرمۇ بادەئى ئىشرەتنى ئول ھەرگىز رەۋا بىزگە.
پەلەك غەم بىلەن ھەسرەت زەردابىنى نېسىۋە قىلىپتۇ، ھالبۇكى ئۇ ئەمدى ماڭا ئىشرەت شارابىنى ھەرگىز راۋا كۆرمەيدۇ.

3 ـ تەھى پەيمانەدىن ئاۋارە بولدۇڭ دەرسەن، ئەي ناسىھ،
فەنا دەيرىدە قىلغان بىنەۋالىقدۇر نەۋا بىزگە.
ئەي نەسىھەتچى، مېنى قەدەھنىڭ ساقىندىسى ئۇچۇن ئاۋارە بولدۇڭ دەيسەن، بىراق پانىيلىق مەيخانىسىدىكى نامراتلىقنىڭ ئۆزى مەن ئۇچۇن بىر خىل ئوزۇقتۇر .

4 ـ تەمەننادۇر خەرابات ئەھلى ئىچرە خاكسار ئولماق،
كەرەكمەس دەھر ئەلىنىڭ بەزمىدە ئىززۇ ئەئلا بىزگە.
زامان ئەھلى بەزمىسىدىكى ئەزىزلىك ۋە يۇقىرى مەرتىۋىنىڭ كېرىكى يوق، مەيخانە ئەھلى ئىچىدە تويا ـ تۇپراق بولۇپ كېتىش مېنىڭ ئارزۇيۇمدۇر .

5 ـ سەنى بىزدەك قىلىپ، بىزنى سەنىڭدەك قىلسا ھەم تاڭ يوق،
خەتا ئەرمىش مەلامەت قىلما، ئەي زاھىد، تولا بىزگە.
ئەي زاھىت، كۆنلەرنىڭ بىر كۇنى ئاللاھ سېنى مەندەك قىلىپ، مېنى سېنىڭدەك قىلىپ قويسىمۇ ئەجەب ئەمەسكى، مېنى تولا ئەيىبلىسەڭ، خاتالاشىسەن، جۇمۇ!

6 ـ بەسى ئەردى، ئاھ، ئول دارۇل بەقانىڭ راھەتى بىردەم،
نە قىسمەت ئەردى، بۇ دارۇل فەنادا يۇز جەفا بىزگە.
ماڭا ئۇ مەڭگۇلۇك ئالەمنىڭ بىردەملىك راھەتى يېتىپ ئاشاتتى، ئاھ، بۇ نىمە قىسمەت ئىكىن ـ تاڭ؟ بۇ پانىي دۇنيادا يۇز جاپاغا قالدىم.

7 ـ نە ئەيش ئولغاي ئۆتۈپ گۇل فەسلى، ئەي مەھزۇن، بۇ باغ ئىچرە،
بولۇپدۇر ھەر نەفەس يۇز خارى مېھنەت مۇبتەلا بىزگە.
ـ مەھزۇن.
ئەي مەھزۇن، بۇ باغدا نىمە راھەت بولسۇنكى، گۇل پەسلى ئۆتۈپ كەتتى، ھەر نەپەستە يۇز مۇشەققەت تىكىنىگە مۇپتىلا بولۇۋاتىسەن .

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - - v - - - v - - - v - - -

## ئىككىنچى كىچىك سەلىقە

1 ـ دىلبەرا، مەن زارنىڭ كۆڭلىنى سەن شاد ئەيلەگىل،

يۈز تۈمەنمىڭ قايغۇدىن بىر يولى ئازاد ئەيلەگىل.

ئەي دىلبەر، مەن خار ـ زارنىڭ كۆڭلىنى سەن خۇشال قىلغىن، مېنى يۈز تۈمەنمىڭ قايغۇدىن بىر يولىلا ئازاد قىلغىن.

2 ـ كۆپ رەقىب تەئنە ئەتىپ خۇنابە يۇتتۇردى ماڭا،

ئادىل ئولساڭ ئۇل ئەدۇۋنى قەتلى جەللاد ئەيلەگىل.

كۆپلىگەن رەقىبلەر تەنە قىلىپ، ئەيىبلەپ مېنى قان يۇتقۇزدى، ئادىل بولساڭ ئاشۇ دۈشمەنلىرىمنى جاللاتقا بوغۇزلىتىۋەتكىن.

3 ـ قەتلى ئولسا ئول ئەدۇۋلار سەيرى گۈلشەن ئەيلەلى.

تالى مەجنۇن قامەتىڭنى باغدا شەمشاد ئەيلەگىل.

دۈشمەنلەر ئۆلتۈرۈلگەندىن كېيىن، گۈلشەنلەرنى سەيلى قىلايلى، مەجنۇن تالدەك قامىتىڭنى باغدا شەمشاد دەرىخىدەك جىلۋىلەندۈرگىن.

4 ـ گۈلنى كۆرسەم، بىخۇد ئولسام، ئىشق زارىدىن داغى،

ھەم بەرىپ لەئلىڭ گۈلابىدىنكى ئىمداد ئەيلەگىل.

گۈلنى كۆرۈپلا، ئىشقىنىڭ كۈچىدىن يەنە ھۇشۇمدىن كېتىپ قالسام، ياقۇت لېۋىڭدىن گۈلاب ئىچۈرۈپ بولىسمۇ، مېنى قۇتقۇزغىن.

5 ـ ئىكىمىزنى باغدا كۆرسە شۇم رەقىبلەر رەشك ئەتەر،

ئىلتىفات ئەيلەپ ماڭا، دۈشمەننى ناشاد ئەيلەگىل.

ئىككىمىزنى باغدا كۆرسە، شۇم رەقىبلەر ھەسەت قىلىدۇ؛ ماڭا ئىلتىپات قىلىپ، دۈشمەننى دەردكە قويغىن.

6 ـ بادە بەرگىل، سىبغارۇر قويماي بىلالى قەترەئى،

ھەم بۇزۇلغان كۆڭلىنى مەي بىرلە ئاباد ئەيلەگىل.

ـ بىلال نازىم.

شاراب بەرگىن، بىلال ئۇنى بىر تامچىمۇ قالدۇرماي سۈمۈرىۋېتىدۇ، ئۇنىڭ ۋەيرانە كۆڭلىنى مەي بىلەن ئاۋات قىلغىن.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v -    - - v -    - - v -    - - v -

*   *   *   *   *

1 ـ لەبىڭ ئەكسى گۆزۈم ياشىنى مەيتەك لالەگۇن ئەتدى،

زەنەخدانىڭ مۇرادۇم دەستىگاھىن سەرنىگۇن ئەتدى،

لېۋىڭنىڭ ئەكسى كۆز يېشىمنى مەيدەك قىزارتىۋەتتى، زىناقلىرىڭ ئارزۇ ئارمانىمنىڭ ئاساسىنى ئاستىن ـ ئۈستۈن قىلىۋەتتى.

2 ـ ئۆزىن نىسبەت قىلۇردى زۇلفۇڭا زەنجىر ھەر سائەت،

بۇ سەۋدالار ئانى سەر ھەلقەئى ئەھلى جۇنۇن ئەتدى.

بىر چاغلاردا، كۆڭلۈم زەنجىرى دائىم ئۆزىنى چېچىڭغا سېلىشتۇراتتى، بۇ سەۋدالار ئۇنى مەجنۇنلارنىڭ كاتتىبېشىغا ئايلاندۇرۇپ قويدى.

3 ـ ئانىڭتەككىم پەرىشانلىق زىياسىن ئارتۇرۇر شەمئىن،

باڭا جەۋرۈڭ زىياد ئولماق، ساڭا مەيلەم فۇزۇن ئەتدى.

شام كۆيۈپ يېيىلغانسېرى نۇرى كۆچەيگەندەك، ماڭا قىلىدىغان جەۋرىڭ كۆپەيگەنسېرى، ساڭا بولغان مەيلىم تېخىمۇ ئاشتى.

4 ـ مىژەڭ خەنجەرلەرىن گۆڭلەم باسار باغرىنا ۋەھم ئەتمەز،

ئاڭا جادۇ گۆزۈڭ گوياكى تەئلىمى فۇسۇن ئەتدى.

يۈرىكىم كىرپىكىڭ خەنجەرلىرىنى ۋەھىمە قىلماستىن باغرىغا باسىدۇ؛ ئۇنىڭغا جادۇ كۆزۈڭ بەلكى ئەپسۇن ئوقۇشنى ئۆگەتكەن بولسا كېرەك.

5 ـ بەقايى سۇرەتى شىرىن ئىچۈن تەۋفىق مىئمارى،

بىنايى ئىشقى فەرھادۇڭ ئەساسىن بىستۇن ئەتدى.

تەقدىر بىناكارى شىرىن گۈزەللىكىنىڭ مەڭگۈلۈك مۇھەببەتكە نائىل بولۇشى ئۈچۈن، فەرھاد ئىشق بىناسىنىڭ ئاساسىنى بىستۇن ( غايەت مۇستەھكەم ) قىلغانىكەن.

6 ـ ساڭا ئەكسۇڭ مۇقابىل دۇردىغىچۇن لافى ھۇسن ئەيلەر،

ئانى جام ئىچرە غەيرەت غەرقەئى گىردابى خۇن ئەتدى.

ئەكسىڭ ساڭا ئۇدۇلمۇ ئۇدۇل تۇرالىغانلىقى ئۈچۈنلا گۈزەللىكتىن لاپ ئۇرغانىدى، كۇندەشلىك ئۇنى جام ئىچىدە قان گىردابىغا غەرق قىلىۋەتتى.

7 ـ فۇزۇلىيدەن سەباتۇ سەبرۇ جەۋرۇ قەھر ئاز ئىستە،

كىم ئول بىچارەنى دەردۇ غەمۇڭ بىھەد زەبۇن ئەتدى.

ـ فۇزۇلىي.

فۇزۇلىدىن چىدام، سەۋر ـ تاقەت، جەۋر ۋە غەزەپنى ئاز ئىستىگىن، چۈنكى ئۇ بىچارىنى دەرد ۋە غېمىڭ بەكمۇ ئاجىزلاشتۇرىۋەتتى.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى   ھەزەجى  مۇسەممەنى سالىم
مەفائىيلۇن  مەفائىيلۇن  مەفائىيلۇن  مەفائىيلۇن
v – – –    v – – –    v – – –    v – – –

**ئىككىنچى كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى**

دىلبەرا، مەن زارنىڭ كۆڭلىنى سەن شاد ئەيلەگىل،
يۈز تۇمەنمىڭ قايغۇدىن بىر يولى ئازاد ئەيلەگىل.
ئەي دىلبەر، مەن خار ـ زارنىڭ كۆڭلىنى سەن خۇشال قىلغىن؛ مېنى يۈز تۇمەنمىڭ قايغۇدىن بىر يولىلا ئازاد قىلغىن.
ـ بىلال نازىم.

**تەئكىد**

1 ـ بارچەلەرغە شادلىق يەتتى، ماڭا كەلدى فىراق،
تەھ ـ بەتەھ كۆڭلۈمنى قان قىلدى مەنىڭ دەردى فىراق.
ھەممەيلەنگە شادلىق كەلسە، ماڭا پىراق كەلدى؛ جۇدالىق دەردى يۈرىكىمنى قاتمۇ قات قانغا توشتۇردى.

2 ـ لەھزە ـ لەھزە ئۆرتەنىپ كۆڭلۈم مۇدام ئەيلەر فىغان،
نالە ئەيلەركىم جەرەسدەك يەتتى بۇ گەردى فىراق.
جۇدالىق ئازابى دادىغا يەتكەنلىكتىن، كۆڭلۈم دەممۇ دەم ئۆرتىنىپ، ھەمىشە قوڭغۇراقتەك نالە ـ پىغان چېكىدۇ.

3 ـ تالىئىمنىڭ يوقلۇغى باشىمغا كەلتۇردى ئەلەم،
بۇ مەنىڭ شورىيدە بەختىم يەتكۈرۈپ بەردى فىراق.
تەلىيىمنىڭ يوقلۇقىدىن بېشىمغا دەرد ـ ئەلەم كەلدى؛ بۇ شورلۇق بەختىم ماڭا پىراق ئازابىنى تېپىپ بەدى.

4 ـ بارچەغە سۇبھى تۇلۇئ قىلدى، ماڭا ھىجرانى شام،
شادلىقنى ئۆزگەگە، كۇلفەتنى كەلتۇردى فىراق.
ھەممىگە تاڭ ئاتسا، مەن ھىجران كېچىسىنىڭ قاراڭغۇلۇقىدا قالدىم؛ پىراق ماڭا كۇلپەت ئېلىپ كەلدى، باشقىلارغا بولسا، شادلىق.

5 ـ بۇ غەرىبنىڭ كۆڭلى ھەرگىز شادلىقنى خوشلاماس،
غۇربەت ئىچرە شادلىق بولغايمۇدۇر، دەردى فىراق.
غەرىبىي.
بۇ غەرىبىنىڭ كۆڭلى مۇتلەق خۇشال بولاي دېمەيدۇ، پىراق دەردى قاپلىغان غۇربەتچىلىكتە، خۇشاللىق بولاتتىمۇ- ھە؟

- غەرىبىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v - - - v - - - v - - - v -

داستان

بىرىنچى داستان

1 ـ مەنى سورساڭ پەرىلەرنىڭ خانىمەن،
جايىم شەھرى شەبىستاندىن كەلۇرمەن.
فەھم ئەيلەسەڭ جىن شەھرىنىڭ خانىمەن،
خەزانى يوق گۈلىستاندىن كەلۇرمەن.
مېنى سورىساڭ، پەرىلەرنىڭ خانىمەن، يۇرتۇم شەبىستاندىن شەھرىدىن كېلىۋاتىمەن؛ بىلسەڭ، جىن شەھرىنىڭ خانىمەن، غازاڭ بولمىغان گۈلىستاندىن كېلىمەن.

2 ـ ئۇزرانىڭ ھەمدەمى دەريادا جايى،
ئالەمنى كۆيدۇردى ۋامىقنىڭ ئاھى،
ئاتىمنى سورساڭ پەرىلەر شاھى،
ياقۇتلۇق، گەۋھەرلىك كاندىن كەلۇرمەن.
ئۇزرانىڭ ھەمدىمى دەريادا ئاقتى، ۋامىقنىڭ ئاھ - پەريادى ئالەمنى كۆيدۇردى؛ مېنى «پەرىلەر شاھى» دەيدۇ، ياقۇتلۇق، گۆھەرلىك كاندىن كېلىمەن.

3 ـ ئەگەر ئاشكار ئەيلەسەم سىررى نىھانىم،
بەش يۈز يىللىق يول بولۇر مەنىڭ مەكانىم،
مەنىڭ ئاتىم پەرىدۇر، يوقتۇر مەكانىم،
بىلسەڭ شەھرى شەبىستاندىن كەلۇرمەن.
مەخپىيەتلىكىمنى ئاشكارىلىسام، مېنىڭ ماكانىم بەش يۈز يىللىق ئۇزاقتا، ئىسمىم پەرى، تۇرالغۇم يوق، بىلسەڭ، شەبىستان شەھرىدىن كېلىمەن.

4- شەھىرىمىزدە باردۇر ئالتۇن - كۈمۈشلەر،
سەنى ئاشىق، بىزنى مەئشۇق دەمىشلەر،
مەن پەرىمەن، مەندە مەكان نە ئىشلەر،
بىلسەڭ شەھرى شەبىستاندىن كەلۇرمەن.

شەھىرىمىزدىن ئالتۇن - كۈمۈشلەر چىقىدۇ. كىشىلەر سېنى « ئاشىق » ، مېنى بولسا، « مەشۇق » دەيدىكەن: مەن بىر پەرى تۇرسام، مېنىڭ تۇرالغۇ جايىم نېمە ئىش قىلسۇن؟ بىلسەڭ، مەن شەبىستان شەھرىدىن كېلىمەن.

5- شاھرۇخ شاھنىڭ قىزىمەن، ئاتىم بىر گۈلدۇر،
غەمىمدىن پەرىلەر شەيدا بۇلبۇلدۇر،
تا ئۆلگۈنچە قىلغان قەرارىم شۇلدۇر،
فەھم ئەيلەسەڭ شەبىستاندىن كەلۇرمەن.
- « ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان » داستانىدىن.

مەن شاھرۇخ شاھنىڭ قىزىمەن، ئىسمىم بىر گۈلدۇر، مېنىڭ غېمىمدىن پەرىلەر شەيدا بۇلبۇلدەك نالە - پىغان قىلىشىدۇ: تا ئۆلگىچە گېپىمدىن يانمايمەن: بىلسەڭ، شەبىستان شەھرىدىن كېلىمەن.

## ئىككىنچى داستان

1- ھەسەن ۋەزىر ئۆلدى دەپ، ساغا سۆيەندىم،
بارغىل بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.
بويۇڭ كۆرۈپ بىر نەچە يىل قۇۋاندىم،
بارغىل بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

ھەسەن ۋەزىر ئۆلۈپ كەتكەندىن كېيىن، ساڭا تاياندىم، بارغىن بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم: چوڭ بولغىنىڭنى كۆرۈپ، بىر نەچچە يىل قۇۋاندىم، بارغىن بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

2- بىر يار ئۈچۈن كۆپتىن قانلار يۇتارسەن،
يات يەرلەرگە مەنى تاشلاپ كەتەرسەن،
غەۋۋاس بولۇپ ئىشق بەھرىغە چۆمەرسەن،
بارغىل بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

بىر يار ئۈچۈن كۆپتىن بۇيان قان يۇتتۇۋاتىسەن، مېنى تاشلاپ يات يەرلەرگە كېتىدىغان بولدۇڭ: غەۋۋاس بولۇپ ئىشق دېڭىزىغا چۆمىدىغان بولدۇڭ، بارغىن بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

3- كۆزۈمنىڭ گەۋھەرى دۇررۇم سەن ئەدىڭ،
فىردەۋسى بىھىشتتە ھۇرۇم سەن ئەدىڭ،
بەختىمنىڭ چىراغى نۇرۇم سەن ئەدىڭ،
بارغىل بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

سەن كۆزۈمنىڭ گۆھىرى، دۇردانەم ئىدىڭ: بەختىمنىڭ چىرىغى، نۇرۇم جەننەتتىكى ھۆرۈممۇ سەن

ئېيدىڭ. بارغىن بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

4ـ كەتەر بولدۇڭ ئەمدى يىراق يەرلەرغە،
مۇرۇۋۋەت ئەيلەگىل ئاجىز قۇللەرغا،
سەلام ئايتغىل بىزنى سوراغانلارغا،
بارغىل بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.
ـ « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن.

ئەمدى يىراق يەرلەرگە كېتىدىغان بولدۇڭ، ئاجىز قۇللارغا مەردانىلىق قىلغىن، بىزنى سورىغانلارغا سالام ئېيتقىن. خەير، بارغىن بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

## ئۈچىنچى داستان

1ـ قايغۇ ـ ھەسرەت بىلەن ئۆمر
ئۆتكەن بارمۇ، بىلگەن بارمۇ؟
بۇ دۇنيادا مىھنەت تارتىپ،
ئۆتكەن بارمۇ، بىلگەن بارمۇ؟

ئۆمۈر دېگەن مۇشۇنداق قايغۇ ـ ھەسرەت بىلەن ئۆتكەن بارمۇ؟ بۇ دۇنيادا جاپا تارتىپ، مۇشۇنداقلا ئۆتكەن بارمۇ، بۇنى بىلگەن بارمۇ؟

2ـ ئۆمرۈم ئۆتتى ھەسرەت بىلەن،
ئىشق يولىدا مىھنەت بىلەن،
يارىم قالدى زۇلمەت بىلەن،
يارنى كۆرمەي ئۆتكەن بارمۇ؟

ئۆمرۈم ھەسرەت ئىچىدە ، ئىشق ـ مۇھەببەت يولىدا جاپا تارتىش بىلەن ئۆتتى: يارىم زۇلمەت ئىچىدە قالدى، يارنى كۆرمەيمۇ ئۆتكەن بارمۇ؟

3ـ جۇدالىقنىڭ دەردى يامان،
ھىجران ئوتى قىلدى سامان،
ئاشىقلارنى قىلدى ۋەيران،
مۇرادىغا يەتكەن بارمۇ؟

جۇدالىقنىڭ دەردى يامان ئىكەن، ھىجران ئوتى چىرايىمنى سامان قىلدى، ئۇ باشقا ئاشىقلارنىمۇ ۋەيران قىلدى، بۇ كويدا زادى مۇرادىغا يەتكەن بارمۇ؟

4ـ بۇ دۇنياغا كۆڭۈل بەرمە،
ھەجر ئوتىغا ئۆزۈڭ ئۇرما،
بىۋەفانىڭ يولىن يۇرمە،
ئۆز يارىغا يەتكەن بارمۇ؟
ـ « شاھزادە نىزامىددىن ئاخۇن ـ مەلىكە رەئناخان » داستانىدىن.

بۇ دۇنياغا كۆڭۈل بەرمە، جۇدالىق ئوتىغا ئۆزۈڭنى ئۇرما؛ بىۋاپالىق يولىغا ماڭما، ئىشق-مۇھەببەتتە ئۆز يارىنىڭ ۋىسالىغا يەتكەن بارمۇ؟

## تۆرتىنچى داستان

1- ئەي پەرىزادى زەمانىم، خاتىرىمنى شاد قىل،

بۇ بۇزۇق كۆڭلۈمنى سەن لۇتفۇڭ بىلە ئاباد قىل،

ئەي زامانىمنىڭ پەرىزاتى، دىلىمنى شاد قىل؛ ۋەيران بولغان كۆڭلۈمنى مەرھەمىتىڭ بىلەن ئاۋات قىل.

2- دىلبەرىم مەكتەبدەيۇ مەن يول ئارادا مۇنتەزىر،

ئەي مۇئەللىم، بىر زەمان ئۇل سەرۋىنى ئازاد قىل.

دىلبىرىم مەكتەپتە، مەن ئۇنىڭ يولىدا ئىنتىزار، ئەي مۇئەللىم، ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزىلىمنى بىردەم ئارام ئېلىشقا قويۇۋەتكىن.

3- گەر مۇسۇلمانزادە بولساڭ، ئەي ماھى نا مېھرىبان،

شۇم رەقىبى بەد دىيانەت جانىغە بىيداد قىل.

ئەي باغرى تاش دىلبىرىم، ئەگەر مۇسۇلمان بالىسى بولساڭ، بۇ زۇلۇمنى دىيانەتسىز شۇم رەقىبىنىڭ جېنىغا سال.

4- پادىشاھى ھۇسن بولدۇڭ، ئەي ماھى شىرىن زەبان،

ئەمدى سەن لۇتفۇ كەرەم بىرلە مەنى فەرھاد قىل.

ئەي شېرىن سۆزلۈكۈم، سەن گۈزەللىك پادىشاھى بولدۇڭ، ئەمدى مەرھەمىتىڭ بىلەن مېنى فەرھاد قىلغىن.

5- ئەيلەدىڭ جەۋرۇ جەفا بىيھەد قەلەندەر جانىغا،

ئەمدى سەن رەسمىي مۇھەببەتنى ماڭا ئىرشاد قىل.

- قەلەندەر.

قەلەندەرنىڭ جېنىغا ھېسابسىز جاپا - مۇشەققەتلەرنى سالدىڭ، ئەمدى مېنى ھەقىقىي مۇھەببەتنىڭ تەرەپكە يېتەكلە.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەقسۇر

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلان

- v - -    - v - -    - v - -    - ~

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب

1 ـ كەلمەدى يار، كەلمەدى، نە بولدى ئول يار كەلمەدى،
ئاتىنىڭ ئاياغى سۇندى، بولدى بەھانە، كەلمەدى.
يارغا نېمە بولدىكىن كەلمىدى، ئېتىنىڭ پۇتى سۇنۇپ كەتكىنى باھانە بولدى بولغاي، كەلمىدى.

2 ـ ئاتىنىڭ ئاياغى سۇنسا، ئات ئالىپ مىنمەسمەدى،
يار كۆڭلى ياردا بولسا، بىر كەلىپ كۆرمەسمەدى.
ئېتىنىڭ پۇتى سۇنۇپ كەتكەن بولسا، باشقا ئات ئېلىپ مىنسە بولمىدىمۇ؟ يارنىڭ ئۆز يارىغا كۆڭلى بولسا، بىر كېلىپ كۆرمەسمىدى؟

3 ـ يارنى كەلىپتۇر دەسە ، يۈگرەپ چىقاي باشىم بىلەن،
يار يۈرگەن كوچالارغا سۇ سەپەي ياشىم بىلەن.
يارنى « كەپتۇ » دېسە، بېشىم بىلەن يۈگۈرۈپ چىقاي، يار ماڭغان كوچىلارغا كۆز يېشىم بىلەن سۇ سېپەي.

* * * * *

4 ـ لەبىڭنى لالەدىن دەرلەر، تىشىڭنى ئۈنچەدىن دەرلەر،
قولۇڭنى گەر سالىپ كەلسەڭ، بۇ كىمنىڭ دىلبەرى دەرلەر.
كىشىلەر سېنىڭ لېۋىڭنى « لالە گۈلى »، چىشىڭنى بولسا، « ئۈنچە » دەيدۇ، قول سېلىپ مېڭىپ كېلىدىغان بولساڭ، « پاھ، بۇ كىمنىڭ دىلبىرى؟ » دەيدۇ.

5 ـ ئەجەبمۇ كەلمەدىڭ يارىم، يولۇڭغا بارغۇدەك بولدۇم،
قولۇمغا قوش پىچاق ئالىپ، يۈرەكنى يارغۇدەك بولدۇم.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.
يارىم، ئەجەبمۇ بىر كەلمىدىڭ، تەقەززا بولغىنىمدىن كېلىدىغان يولۇڭغا بارغىدەك بولدۇم؛ ھەتتا قولۇمغا قوش پىچاق ئېلىپ، يۈرىكىمنى يېرىۋەتكىدەك بولدۇم.

* * * * *

6 ـ يارنىڭ يۆلەكى ياردىن، يارى بولماسا قايدىن،
خەفچە دەك بويى زىلۋا، شىرىن سۆزلەرى ئاندىن.
يار دېگەننى يار يۆلەيدۇ، ئىنسانىنىڭ يارى بولمىسا قانداق بولىدۇ؟ بىزنىڭ يارنىڭ بويى تالدەك زىلۋا، گەپ ـ سۆزلىرى ھەممىدىن شېرىن.

7 ـ يارىمنىڭ بويى زىلۋا، زىلۋا بويىدا گۈل بار،

شىرىن سۆزلەرى تاتلىق، ئايدەك يۈزىدە خال بار.

يارىمنىڭ بويى زىلۋا، زىلۋا بويىدا گۈل مىسال بىر گۈزەللىك بار؛ چۈچۈك سۆزلىرى تاتلىق، ئايدەك يۈزىدە خال بار.

8 ـ ئايغا ئوخشاتاي يارىم،گۈنگە ئوخشاتاي يارىم،
بويلۇرۇڭ سەنىڭ زىلۋا، كىمگە ئوخشاتاي يارىم.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.

يارىم، سېنى ئايغا ئوخشاتسام بولۇرمۇ، كۈنگە ئوخشاتسام بولۇرمۇ؟ سېنىڭ زىلۋا بويلىرىڭنى زادى كىمگە ئوخشاتسام بولۇر؟

## ئىككىنچى مەشرەب

1 ـ قارا ـ قارا قاشلارىڭغا قاتساڭچۇ مەنى،
قارا قاشىنىڭ بازارىدا ساتساڭچۇ مەنى.

قاپقارا قاشلىرىڭغا مېنى قوشىۋەتسەڭچۇ، مېنى قارا قاشلار بازىرىغا ئاپىرىپ سېتىۋەتسەڭچۇ.

2 ـ قارا قاشىنىڭ بازارىدا ئالماسا ئەگەر،
كىرپىكىڭنى ئوقيا قىلىپ ئاتساڭچۇ مەنى.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.

ئەگەر قارا قاشلار بازىرىدا بىر كىم مېنى ئالمىسا، كىرپىكىڭنى ئوقيا قىلىپ ئېتىۋەتسەڭچۇ.

*          *          *          *          *

1 ـ قايسى بىر ئازارىن ئايتاي جانىمە ئەغيارنىڭ،
قايسى بىر ئاغرىتقانىڭ كۆڭلۈمنى دەي دىلدارنىڭ.

ياتلارنىڭ جېنىمغا سالغان ئازابلىرىدىن قايسى بىرىنى ئېيتاي؟ دىلدارىمدىن كۆرگەن كۆڭۈل رەنجىشلىرىمدىن قايسى بىرىنى دەي؟

2 ـ قايسى بىر بىرەھلىغىنى تالىئى گۇمراھىنىڭ،
قايسى بىر كەجرەۋلىغىنى چەرخى كەجرەفتارنىڭ.

ئازغۇن قىسمەتنىڭ قايسى بىر يولسىزلىقلىرىنى ئېيتاي، كاج پەلەكنىڭ قايسى بىر تەتۈرلۈكلىرىنى دەپ تۈگىتەي؟

3 ـ قايسى ھەسرەت بىرلە ئەرمانىن ۋەفاسىز ۋەسلىنىڭ،
قايسى مىھنەت بىرلە رەنجىن فۇرقەتى خۇنخارنىڭ.

ۋاپا قىلمىغان ۋىسالنىڭ قايسى بىر ھەسرەت ۋە ئارمانلىرىنى دەي، قانخور پىراقنىڭ قايسى بىر جاپا ـ مۇشەققەتلىرىنى سۆزلەپ تۈگىتەي؟

4- غۇربەت ئىچرە، ئەي كۆكۈل، ئەلدىن ۋەفا ئىستەرنى قوي،
چۇن ۋەفاسىن كۆرمەدىڭ ھەرگىز دىيارۇ يارنىڭ.

ئەي كۆكۈل، بۇ غۇربەتچىلىكتە ئەلدىن ۋاپا ئىزدەشنى قوي، چۇنكى سەن يا ياردىن ۋەيا دىياردىن مۇتلەق ۋاپا كۆرمىدىڭ ئەمەسمۇ؟

5- بابۇر، ئول گۇل جەۋر ئەتەر، ئەغياردىن نە ياخشىلىق،
گۇلنىڭ ئازارى بۇ بولسا، ۋاھ، نە بولغاي خارنىڭ.
- بابۇر.

ئەي بابۇر، ئۇ گۇل جاپا سالغان يەردە، ياتلاردىن نېمە ياخشىلىق كەلسۇن؟ گۇلنىڭ ئازارى بۇ بولسا، تىكەننىڭ قانداق بولۇپ كېتەر - ھە؟

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەقسۇر
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلان
~ -    - - v -    - - v -    - - v -

# مۇشاۋەرەك مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 162 مىسرا، «داستان» قىسمى تۆرت داستان 62 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئىككى مەشرەب 30 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 254 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 9- ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي ( ئۈچ غەزەل )، لۇتفىي (بىر غەزەل)، مەشرەب (بىر غەزەل)، فۇزۇلىي (بىر غەزەل)، بىلال نازىم ( بىر غەزەل )، رەشىدىي ( بىر غەزەل )، بابۇر (بىر غەزەل)، مەھزۇن ( بىر غەزەل )، قەلەندەر ( بىر غەزەل )، ھۇۋەيدا ( بىر غەزەل ) ۋە غەرىبىي ( بىر غەزەل ) بولۇپ، جەمئىي 11 شائىرنىڭ 13 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر 13 غەزەلنىڭ 3 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. قالغان 10 كلاسسىك شائىرنىڭ بىر پارچىدىن غەزىلى ئورۇن ئالغان بولۇپ، بۇ ھالدا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئون بىرىنچىسى بولغان مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىرىدە، كلاسسىك غەزەللەرنىڭ خېلى سالماقنى ئىگىلەپ كەلگەنلىكى كۆرۈلىدۇ.

ئۈچىنچى. مۇشاۋەرەك مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي تۆرت داستان ئورۇن ئالغان، ئۇلارنىڭ ئىچىدە، بىرىنچى داستاننىڭ تېكىستى خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا خاس بولغان مەشھۇر "ھۆرلىقا ۋە ھەمراجان" داستانىنىڭ "مەنى سورىساڭ پەرىلەرنىڭ خانىمەن، جايىم شەھرى شەبىستاندىن كەلدۇرمەن" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت كۇپلېت جەمئىي ئون ئالتە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەشكىل تاپقان؛ ئىككىنچى داستاننىڭ تېكىستى داڭقلىق "غەرىب ۋە سەنەم" داستانىنىڭ "ھەسەن ۋەزىر ئۇلدى دەپ ساڭا سۆيەندىم، بارغىل بالام بىر اللەغا تاپشۇردۇم" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت كۇپلېت جەمئىي ئون ئالتە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان؛ ئۈچىنچى داستاننىڭ تېكىستى ئۇيغۇر خەلقى ئىچىدە كەڭ تارقالغان خەلق داستانى "شاھزادە نىزامىدىندىن ۋە مەلىكە رەئناخان" نىڭ "قايغۇ- ھەسرەت بىلەن ئۆمر ئۆتكەن بارمۇ، بىلگەن بارمۇ" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت كۇپلېت جەمئىي ئون ئالتە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەشكىل تاپقان؛ تۆرتىنچى داستاننىڭ تېكىستى بولسا، ئاتاقلىق شائىر قەلەندەرنىڭ "ئەي پەرىزادى زەمانىيم خاتىرىمنى شاد قىل، بۇ بۇزۇق كۆڭلۈمنى سەن لۇتفۇڭ بىلە ئاباد قىل" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك گۈزەل بىر غەزىلىدىن تەركىب تاپقان. دېمەك، مەزكۇر مۇشاۋەرەك مۇقامىنىڭ داستان قىسمىدىكى تېكىستىنىڭ تۆرتتىن ئۈچ بۆلىكىنى خەلق داستانلىرى ئىگىلىگەندۇر.

تۆرتىنچى. مۇشاۋەرەك مۇقامىنىڭ « مەشرەب » قىسمىدىمۇ كۆپچىلىك مۇقاملارنىڭكىگە ئوخشاش ئىككى مەشرەب تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن. بىرىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى "كەلمەدى يار كەلمەدى نە بولدى ئول يار كەلمەدى، ئاتىنىڭ ئاياغى سۇندى بولدى بەھانە كەلمەدى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئۈچ بېيىت جەمئىي ئالتە مىسرالىق ئىككى پارچە خەلق قوشىقى بىلەن، يەنە ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىنىڭ "لەبىڭنى لالەدىن دەرلەر تىشىڭنى ئۈنچەدىن دەرلەر، قولۇڭنى گەر سالىپ كەلسەڭ، بۇ كىمنىڭ دىلبەرى دەرلەر" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىت جەمئىي ئون مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان. ئىككىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى بولسا، "قارا-قارا قاشلارىڭغا قاتساڭچۇ مەنى، قاراقاشنىڭ بازارىدا ساتساڭچۇ مەنى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئىككى بېيىت جەمئىي تۆرت مىسرالىق بىر پارچە خەلق قوشىقى بىلەن، شائىر بابۇرنىڭ "قايسى بىر ئازارىن ئايتاي جانىمە ئەغيارنىڭ، قايسى بىر ئاغرىتقانىڭ كۆڭلۈمنى دەي دىلدارنىڭ" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك تولىمۇ لەۋەن بىر پارچە غەزىلىدىن تەركىب تاپقاندۇر.

بەشىنچى. مۇشاۋەرەك مۇقامىنىڭ "جۇلا" بۆلىكىنىڭ تېكىستىمۇ "باردى دەيدۇر ياندى دەيدۇر مەنىڭ يارىمنى، ئەگىز دابان ئاشتى دەيدۇر مەنىڭ تالىمنى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئۈچ بېيىت جەمئىي ئالتە مىسرالىق بىر خەلق قوشىقىدىن تەركىب تاپقان. دېمەك، مەزكۇر مۇقامنىڭ تېكىستىدە، ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىدىن جەمئىي بەش پارچە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەنلىكى كۆرۈلىدۇ.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

ئون بىرىنچى مۇقام مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىرىمۇ باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان. خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگىنىمىزدە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان خاسلىقلارنى كۆزدە تۇتىمىز. ئەمدى، بۇ پاراگرافتا، كلاسسىكلىرىمىزدىن فۇزۇلىي، رەشىيدىي ۋە غەرىبىيلەرنىڭ غەزەللىرى ئۈستىدە نۇقتىلىق توختىلىمىز.

بىرىنچى. شائىر فۇزۇلىينىڭ مەزكۇر مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «كىچىك سەلقە» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « لەبىڭ ئەكسى گۆزۈم ياشىنى مەيتەك لالەگۈن ئەتدى » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزىلىدە، ئاشىق يىگىت «مەن»نى كۆيدۈرگەن مەشۇقەنىڭ ۋۇجۇدىدىكى گۈزەللىك كۆزنىكى ھېسابلىنىدىغان يۈز، كۆز، لەۋ، چاچ قاتارلىق ئۈزۈۋ-ئەزالارنىڭ ئاشۇ كۆيۈش دەقىقىسىدىكى ئاشىقنىڭ سەزگۈسىدە قانداق تەسىرات بىلەن مەھبۇب بولغانلىقى يېتىك پاساھەتلىك كەلىمىلەر بىلەن تولىمۇ گۈزەل ئىپادىلەنگەن. ئاندىن، بۇ غەزەلدە قوللىنىلغان «گۆز، گۆڭۈل، دۇرماق، باڭا، گۆڭلەم، مۇرادۇم، جەۋرۈڭ، مەيلەم، فەرھادۇڭ، ئەكسۇڭ، غەمۇڭ» قاتارلىق سۆز-كەلىمىلەر، شۇنداقلا «زۇلفۇڭا» سۆزىدىكى «-ئا» يۆنىلىش كېلىش قوشۇمچىسى، «فۇزۇلىيدەن» كەلىمىسىدىكى «-دەن» چىقىش كېلىش قوشۇمچىسى قاتارلىقلارمۇ شائىر فۇزۇلىي تىلىدىكى خاس ئالاھىدىلىكلەردىن سانىلىدۇ، ئەلۋەتتە.

بۇ غەزەلنىڭ ترانسكرىپسىيىلىك تولۇق تېكىستى مۇنداق:

1 ـ لەبىڭ ئەكسى گۆزۈم ياشىنى مەيتەك لالەگۇن ئەتدى،
زەنەخدانىڭ مۇرادۇم دەستىگاھىن سەرنىگۇن ئەتدى،

لېۋىڭنىڭ ئەكسى كۆز يېشىمنى مەيدەك قىزارتىۋەتتى، زىناقلىرىڭ ئارزۇ ئارمانىمنىڭ ئاساسىنى ئاستىن ـ ئۈستۈن قىلىۋەتتى.

شەرھ: سېنىڭ ۋۇجۇدۇڭ ئۇنى كۆرگەن ئىنساندا شۇ قەدەر كۈچلۈك ئىنكاس قوزغايدىكەنكى، ياقۇتتەك قىزىل لېۋىڭنىڭ شولىسى كۆز يېشىمنى ئۆزىدەكلا قىپقىزىل قىلىۋەتتى؛ يۈزۈڭدىكى زىنىقىڭ بولسا، مېنىڭ ئەسلىدىكى ئارزۇ ـ ئارمانلىرىمنى ئۇل ـ ئاساسىدىن قومۇرۇپ، ئاغدۇرۇپ تاشلىدى.

2 ـ ئۆزىن نىسبەت قىلۇردى زۇلفۇڭا زەنجىر ھەر سائەت،
بۇ سەۋدالار ئانى سەر ھەلقەئى ئەھلى جۇنۇن ئەتدى.

بىر چاغلاردا، كۆڭلۈم زەنجىرى دائىم ئۆزىنى چېچىڭغا سېلىشتۇراتتى، بۇ سەۋدالار ئۇنى مەجنۇنلارنىڭ كاتتىبېشىغا ئايلاندۇرۇپ قويدى.

3 ـ ئانىڭتەككىم پەرىشانلىق زىياسىن ئارتۇرۇر شەمئىن،
باڭا جەۋرۈڭ زىياد ئولماق، ساڭا مەيلەم فۇزۇن ئەتدى.

شام كۆيۈپ يېپىلغانسېرى نۇرى كۈچەيگەندەك، ماڭا قىلىدىغان جەۋرىڭ كۆپەيگەنسېرى، ساڭا بولغان مەيلىم تېخىمۇ ئاشتى.

شەرھ: بۇ دۇنيادا قانداق ئىش سادىر بولمايدۇ دەيسەن. ئەسلىدە، ماڭا ئۇنچىۋالا جەۋر ـ زۇلۇم قىلمىساڭ بولاتتى. ئەمما قىلدىڭ، قىلغاندىمۇ چېكىدىن ئاشۇرۇپ قىلدىڭ. «ئىش چېكىگە يەتسە، ئۆزىنىڭ ئەكسىگە قايتىدۇ» دېگەندەك، ئەسلىدە، سېنىڭ سالغان جەبىرىڭ، قىلغان زۇلمۇڭ مېنىڭ ساڭا بولغان ئۆچمەنلىكىمنى ئاشۇرسا بولاتتى، ئەمما شۇ ئاندىكى ئەمەلىيەت شۇكى، شام كۆيۈپ ـ كۆيۈپ يېپىلغانسېرى نۇرى كۈچەيگەندەك، سېنىڭ ماڭا قىلىدىغان جەبىرىڭ، سالىدىغان جاپايىڭ كۆپەيگەنسېرى، ساڭا بولغان مەيلىم تېخىمۇ ئېشىپ بارماقتا.

4 ـ مىژەڭ خەنجەرلەرىن گۆڭلۈم باسار باغرىنا ۋەھم ئەتمەز،
ئاڭا جادۇ گۆزۈڭ گوياكى تەئلىمى فۇسۇن ئەتدى.

يۈرىكىم كىرپىكىڭ خەنجەرلىرىنى ۋەھىمە قىلماستىن باغرىغا باسىدۇ: ئۇنىڭغا جادۇ كۆزۈڭ بەلكى ئەپسۇن ئوقۇشنى ئۆگەتكەن بولسا كېرەك.

شەرھ: يەنە دېسەم، جادۇ كۆزۈڭ يۈرىكىمگە ئەپسۇن ئوقۇشنى ئۆگىتىپ قويدىمىكىن ـ تاڭ، ھېچ بىلمىدىم، شۇ ئاندا، يۈرىكىم سېنىڭ كىرپىكىڭ خەنجەرلىرىنى ھېچ قورقماستىن باغرىغا باسىدىغان بولۇپ كەتتى، قارا.

5 ـ بەقايى سۇرەتى شىرىن ئىچۇن تەۋفىق مىئمارى،
بىنايى ئىشقى فەرھادۇڭ ئەساسىن بىستۇن ئەتدى.

تەقدىر بىناكارى شېرىن گۈزەللىكىنىڭ مەڭگۈلۈك بولۇشى ئۈچۈن، فەرھاد ئىشق بىناسىنىڭ ئاساسىنى بىستۇن (غايەت مۇستەھكەم) قىلغانىكەن.

شەرھ: ئېيتىشلارغا قارىغاندا، ئۆز زامانىسىدا، قىسمەت بىناكارى شېرىن گۈزەللىكىنىڭ

مەڭگۈلۈك مۇھەببەتكە نائىل بولۇشى ئۈچۈن، فەرھاد ئىشق بىناسىنىڭ ئاساسىنى بىستۇن قىلغانىكەنمىش. دېمەككى، مېنىڭ يۈرىكىمنىڭ سېنىڭ كىرپىك خەنجەرلىرىڭدىن قورقماس بولۇپ كېتىشىمۇ، مۇھەببىتىمنىڭ كۈچلۈك ۋە قورقۇمسىز ئىكەنلىكىنىڭ دەلىلىدۇر.

6 ـ ساقىا ئەكسۇڭ مۇقابىل دۇردىغىچۇن لافى ھۇسن ئەيلەر،
ئانى جام ئىچرە غەيرەت غەرقەئى گىردابى خۇن ئەتدى.

ئەكسىڭ ساقىا ئۇدۇلىمۇ ئۇدۇل تۇرالىغانلىقى ئۈچۈنلا گۈزەللىكتىن لاپ ئۇرغانىدى، كۈندەشلىك ئۇنى جام ئىچىدە قان گىردابىغا غەرق قىلىۋەتتى.

شەرھ: ئۆتكەنلەردە، سۇدىكى شولاڭ ساقىا ئۇدۇلىمۇ ئۇدۇل تۇرالىغانلىقى ئۈچۈنلا، ئۆزىنىڭ گۈزەللىكىدىن لاپ ئۇرغانىدى، كېيىنچە، كۈندەشلىك ئۇنى جام ئىچىدە قان گىردابىغا غەرق قىلىۋەتتى.

7 ـ فۇزۇلىيدەن سەباتۇ سەبرۇ جەۋرۇ قەھر ئاز ئىستە،
كىم ئول بىچارەنى دەردۇ غەمۇڭ بىھەد زەبۇن ئەتدى.

فۇزۇلىدىن چىدام، سەۋر ـ تاقەت، جەۋر ۋە غەزەپنى ئاز ئىستىگىن، چۈنكى ئۇ بىچارىنى دەرد ۋە غېمىڭ بەكمۇ ئاجىزلاشتۇرىۋەتتى.

شەرھ: ئى، ئومىقىم! مەن فۇزۇلىدىن مەيلى «چىدام، سەۋر ـ تاقەت» دېگەنلەرنى بولسۇن ۋە مەيلى «جەۋر ۋە غەزەپ» ئاتىلىدىغانلارنى بولسۇن ئاز تەلەپ قىلغىن، چۈنكى مەن بىچارىنى سېنىڭ دەردىڭ بىلەن غېمىڭ بەكمۇ ئاجىزلاشتۇرىۋەتتى ـ دە.

ئىككىنچى. شائىر رەشىيدىينىڭ مەزكۇر مۇشاۋرەك مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «سەنەم» بۆلىكىدە ئېپتىخار بىلەن ئوقۇلۇپ كەلگەن « لۇتف ئەتەي دەپ ۋەئدە ئول دىلدار قىلمايدۇر ھەنۇز » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزىلىدە، ئوتلۇق يىگىت «مەن»نىڭ دىلنى مەھلىيا قىلغۇچى بىر گۈزەلگە ئاشىق بولۇپ قالغانلىقى، بىراق ئۇ مەشۇقەنىڭ مەزكۇر ئاشىق يىگىتنىڭ كۈچلۈك مۇھەببىتىنى تېخىچە تولۇق ھېس قىلىپ كېتەلمەيۋاتقانلىقىنى ۋە شۇ سەۋەبدىن «مەن»نىڭ بەكمۇ ئازابلىنىپ كېتىۋاتقانلىقى قاتارلىق كۆڭۈل ئىپادە ئايرىنتىلىرى لەۋەن سۆز ـ كەلىمىلەر بىلەن تولىمۇ پاساھەتلىك تەسۋىرلەنگەن. «تېخىچە، تا ھازىرغىچە، ھالا» ئۇقۇمىنى بىلدۈرىدىغان «ھەنۇز» كەلىمىسى تۇراقلىق قاپىيە قىلىنغان بۇ غەزەل ئوخشىتىش، مۇبالىغە قاتارلىق ئىستىلىستىكىلىق ۋاسىتىلەردىن بەكمۇ جايىدا قوللىنىلغانلىقى، تىلىنىڭ يەڭگىل، راۋان ۋە ئېغىزغا كىرىشىملىك ئەۋرىشىم بولۇشى بىلەنمۇ، شائىر رەشىدىينىڭ شېئىرىيەت بابىدىكى ئىستىدادىغا مىسال ـ ئۆرنەك بولالايدىغان بىر ئەسەر ھېسابلىنىدۇ.

بۇ غەزەلنىڭ ترانسكرىپسىيىلىك تېكىستى مۇنۇلار:

1 ـ لۇتف ئەتەي دەپ ۋەئدە ئول دىلدار قىلمايدۇر ھەنۇز،
غۇنچەدەك قان باغلاغان كۆڭلۈم ئاچىلمايدۇر ھەنۇز.

يېشىمى: يا ئۇ دىلدار مۇشۇ چاغقىچە « مەرھەمەت قىلاي » دەپ ۋەدە قىلمايدۇ، يا غۇنچىدەك قان ئۇيۇپ قالغان كۆڭلۈم تېخىچە ئېچىلمايدۇ.

شەرھ: مەن كۆڭلۈمنى شۇنچە ئوچۇق ئىزھار قىلغان ۋە كۈچلۈك مۇھەببىتىمنى دادىغا يەتكۈزۈپ ئىپادىلىگەن بولساممۇ، يا ئۇ دىلنى مەھلىيا قىلغۇچى گۈزىلىم مۇشۇ چاغقىچە « بوپتۇ، مەرھەمەت

قىلاي » دەپ ۋەدە قىلمىدى، يا غۇنچىدەك قان ئۇيۇپ قالغان بۇ يۈرىكىم شادلانمىدى.

2 ـ فاش بولدى ئەلگە ئەھۋالىم، نە تەدبىر ئەيلەيىن،
خەلق بىلدى ھالەتىمنى، يار بىلمەيدۇر ھەنۇز.

ئەھۋالىم ئەلگە ئاشكارىلىنىپ بولدى، خەلق ئاشىق ھالىتىمنى بىلدى، ئەمما يارىم تېخىچە بىلمەيدۇ، قانداق قىلسام بولار؟

شەرھ: مېنىڭ ئۇ گۈزەلگە كۆيۈپ قالغانلىقىمنى خەلقئالەم بىلىپ بولغىلى نەۋاخ. بىراق، ئۇ سۆيۈملۈكۈم كۆڭلۈمنى تېخىچە چۈشىنىپ بولالمايۋاتىدۇ، ئەستا، قانداق قىلسام بولۇر ئەمدى؟

3 ـ ساقىيا، ئىشرەت مەيىدىن جۇرئەئى لۇتف ئەيلەگىل،
خەستە كۆڭلۈمغە خۇماردىن ئايىلمايدۇر ھەنۇز .

ئەي ساقىي، خەستە كۆڭلۈم ئۇنىڭ خۇماردىن تېخىچە ئۈزىگە كېلەلمەيۋاتىدۇ، مەرھەمەت قىلىپ ئىشرەت شارابىدىن بىر يۇتۇملا بەرگىن.

شەرھ: ئى، ئولتۇرۇش ئەھلىنى شاراپ بىلەن سۇغارغۇچى! ئۇ سەنەمنىڭ ئىشق ـ مۇھەببىتى دەردىدىن بىمار بولۇپ قالغان بۇ كۆڭلۈم ئۇ يارنى سېغىنىش خۇماردىن تېخىچە ئۈزىگە كېلەلمەيۋاتىدۇ، مەرھەمەت قىلىپ، قولۇڭدىكى ئىشرەت ـ ياشاش شارابىدىن بىر يۇتۇملا بەرگىن.

4 ـ تۇبايۇ شەمشاد قەددىن باغ ئارا كۆرمەك نە سۇد،
سەرۋى يەڭلىغ قەددى دىلجويى تاپىلمايدۇر ھەنۇز.

ئۇ كۆڭۈلنى مەھلىيا قىلغۇچى سەرۋى قامەتلىك يارنى تېخىچە تاپالمايۋاتسام، باغدىكى تۇبا بىلەن شەمشاد دەرىخىنىڭ قامىتىنى كۆرگىنىمنىڭ نېمە پايدىسى؟

شەرھ: تۇبا ۋە شەمشاد دەرەخلىرى دېگەن ناھايىتىمۇ گۈزەل گىياھلار ئىكەنلىكى ئەمەلىيەتتۇ. بىراق، مېنىڭ ئۇ گۈزىلىم خۇددى سەرۋى دەرىخىدەك خۇشپىچىم ئىدى. ھالبۇكى، ئۇ كۆڭۈلنى مەھلىيا قىلغۇچى سەرۋى قامەتلىك يارنى تېخىچە تاپالمايۋاتسام، باغدىكى تۇبا بىلەن شەمشاد دەرىخىنىڭ قامىتىنى تاماشا قىلغىنىمنىڭ نېمە پايدىسى؟

5 ـ سەبر قىلغىل، ئەي رەشىدىي، ئاي يۈزىنىڭ دەۋرىدە،
بەندەگە ئازادلىق خەتتى بىتىلمەيدۇر ھەنۇز .

ئەي رەشىدىي، سەۋر قىلغىن، چۈنكى ئۇنىڭ ئاي يۈزىنىڭ سەھىپىسىگە « قۇلغا ئازادلىق » خېتى تېخى يېزىلمىدى.

شەرھ: ئۇنىمۇ دەيسەن، بۇنىمۇ دەيسەن، ئى، رەشىدىي! يەنىلا سەبر قىلغىن ـ دە. چۈنكى، ئۇ گۈزىلىڭنىڭ ئايدەك يۈزى سەھىپىسىگە «قۇلغا ئازادلىق بېرىلىدۇ» دېگەن خەت تېخى يېزىلماپتۇ ئەمەسمۇ.

ئۈچىنچى. شائىر غەرىبىينىڭ مەزكۇر مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «تەئكىد» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « بارچەلەرغە شادلىق يەتتى، ماڭا كەلدى فىراق » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان بەش بېيىتلىك غەزىلىدە، ساپ مۇھەببەت ئۇچۇن ئۆزىنى پىدا قىلغان ئاشىق «مەن»نىڭ ۋىسالدىن نېسىۋىسىز قېلىپ، پىراق ـ جۇدالىق دەردىدە پۇچىلىنىۋاتقانلىقى ۋە بۇ خىل تەلەيسىزلىككە قايىل بولمىغان ئاشىقنىڭ سەمىمىي ۋە يوللۇق ئاغرىنىشلىرى مۇناسىپ ئاچچىق

ھېس-تۇيغۇنى ئىپادىلەيدىغان سۆز-كەلىمىلەر بىلەن دەل جايىدا قىلىپ تەسۋىرلەنگەن. «ئايرىلىق» ئۇقۇمىدىكى «فىراق» كەلىمىسى تۇراقلىق قاپىيە قىلىنغان بۇ غەزەلدە، «تەھ-بەتەھ قان بولماق»، «لەھزە-لەھزە ئۆرتەنمەك» دېگەنگە ئوخشاش كۆچەيتىش ئۇقۇمىنى بىلدۈرىدىغان جۈپلەنمە سۆزلەر، شۇنداقلا «جەرەستەك» (قوڭغۇراقتەك)، «سۇبھى تولۇئ» (ئاتقان تاڭ)، «ھىجرانى شام» (زۇلمەت باسقان جۇدالىق) قاتارلىق قىياسلىما-ئوخشاتما بېرىكمىلەر تولىمۇ جايىدا قوللىنىلغان. قېنى، بۇ غەزەلنى بىرلىكتە مۇتالىئە قىلىپ كۆرەيلى:

1- بارچەلەرغە شادلىق يەتتى، ماڭا كەلدى فىراق،
تەھ - بەتەھ كۆڭلۈمنى قان قىلدى مەنىڭ دەردى فىراق.

يېشىمى: ھەممەيلەنگە شادلىق كەلسە، ماڭا پىراق كەلدى: جۇدالىق دەردى يۈرىكىمنى قاتمۇ قات قانغا تۇشتۇردى.

شەرھ: ھەي، تەڭشەلمىگەن جاھان! ھەممە ئادەمگە شادىيانىلىق پۇرسىتى كەلسە، مەن بىچارىگە ئايرىلىق-پىراق قىسمىتى كەلدى-يا. شۇ تاپتا، ئايرىلىق دەردى يۈرىكىمنى غاجاپ، قاتمۇقات قانغا تولدۇرىۋەتتى مانا.

2- لەھزە - لەھزە ئۆرتەنىپ كۆڭلۈم مۇدام ئەيلەر فىغان،
نالە ئەيلەركىم جەرەسدەك يەتتى بۇ گەردى فىراق.

جۇدالىق ئازابى دادىغا يەتكەنلىكتىن، كۆڭلۈم دەممۇ دەم ئۆرتىنىپ، ھەمىشە قوڭغۇراقتەك نالە - پىغان چېكىدۇ.

شەرھ: ئازاب چېكىگە يەتكەن چاغدا، ئىنسان ۋۇجۇدىدا غەيرىي-غەيرىي ناخۇش سېزىملار پەيدا بولىدىغان گەپكەن. قاراڭلار، ئايرىلىق ئازابى ۋاي-دادىغا يەتكەنلىكتىن، يۈرىكىم دەممۇ دەم ئۆرتىنىپ، ھەمىشە قوڭغۇراقتەك نالە - پىغان چېكىدىغان بولۇپ قالدى.

3- تالىئىمنىڭ يوقلۇغى باشىمغا كەلتۈردى ئەلەم،
بۇ مەنىڭ شورىيدە بەختىم يەتكۈرۈپ بەردى فىراق.

تەلىيىمنىڭ يوقلۇقىدىن بېشىمغا دەرد - ئەلەم كەلدى: بۇ شورلۇق بەختىم ماڭا پىراق ئازابىنى تېپىپ بەدى.

شەرھ: مەن زادى نېمە ئۈچۈن بۇ قەدەر تەلەيسىزدۇرمەن-ھە؟ تەلىيىمنىڭ يوقلۇقىدىن بېشىمغا مۇشۇنداق دەرد - ئەلەم كەلدى؛ شور پېشانىلىقىم ماڭا پىراق-ئايرىلىق ئازابىنى تېپىپ بەردى.

4- بارچەغە سۇبھى تۇلۇئ قىلدى، ماڭا ھىجرانى شام،
شادلىقنى ئۆزگەگە، كۆلفەتنى كەلتۈردى فىراق.

ھەممىگە تاڭ ئاتسا، مەن ھىجران كېچىسىنىڭ قاراڭغۇلۇقىدا قالدىم: پىراق ماڭا كۆلپەت ئېلىپ كەلدى، باشقىلارغا بولسا، شادلىق.

شەرھ: يەنە شۇ تەلەيسىزلىكىمنىڭ كاساپىتى بۇكى، ھەممە ئادەمگە تاڭ ئاتسا، ماڭا نېسىپ بولغىنى ھىجران كېچىسىنىڭ قاراڭغۇلۇقى بولدى؛ پىراق-ئايرىلىق ماڭا كۆلپەت ئېلىپ كەلدى-يۇ، باشقىلارغا بولسا، شادلىق كەلتۈردى گويا.

5- بۇ غەرىبىنىڭ كۆڭلى ھەرگىز شادلىقنى خوشلاماس،
غۇربەت ئىچرە شادلىق بولغايمۇدۇر، دەردى فىراق.

بۇ غەرىبىنىڭ كۆڭلى مۇتلەق خۇشال بولاي دېمەيدۇ، پىراق دەردى قاپلىغان غۇربەتچىلىكتە ، خۇشاللىق بولامتىمۇ- ھە؟

شەرھ: مەن غەرىبىيدىن ئىبارەت بۇ غېرىپ-ماساپىرنىڭ كۆڭلى شۇ ئەھۋالدا ھېچ خۇشال بولاي دېمەيدۇ، ۋاھالەنكى، دېمىسىمۇ، پىراق-ئايرىلىق دەردى قاپلىغان غۇربەتچىلىك دېگەندە، خۇشاللىق بولامتىمۇ- ھە؟

خۇلاسە قىلىپ ئېيتقاندا، ئالدىنقى پاراگرافتا بايان قىلىپ ئۆتكىنىمىزدەك، مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستلىرىدە، ئاتاقلىق كلاسسىكلىرىمىزدىن ئەلىشىر نەۋائىي، ئوبەيدۇللاھ لۇتفىي، شاھمەشرەب، فۇزۇلىي، بىلال نازىم، رەشىدىي، بابۇر، مەھزۇن، قەلەندەر، ھۇۋەيدا ۋە غەرىبىي بولۇپ، جەمئىي ئون بىر شائىرنىڭ ئون ئۈچ پارچە غەزىلى ئوقۇلۇپ كەلگەن. مەزكۇر 13 غەزەلنىڭ 3 دانىسىنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغان. قالغان 10 كلاسسىك شائىرنىڭ بىر پارچىدىن غەزىلى ئورۇن ئالغان. بىز بۇ يەردە، پەقەت فۇزۇلىي، رەشىيدىي ۋە غەرىبىي بولۇپ، ئۈچ كلاسسىك شائىرنىڭ ئۆرنەك غەزەللىرى ئۈستىدىلا نۇقتىلىق توختىلىپ ئۆتتۇق، خالاس.

# مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

## تەلقىنلىق مۇلاھىزە

مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە، شېئىرىي جۈملىلەر يېشىمىنىڭ ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

مۇزەھھەب ئەيلەگەن پەيكانلارىڭ جىسمىم ئارا ھەر يان،
دەمە باش چەكتىكىم چەكتى زەبانە شۇئلەئى ھىجران.

ئە. يېشىم:
ئالتۇن ھەل بېرىلگەن ئوقلىرىڭ جىسمىمغا قادالدى، جىسمىمدىن باش چىقارغىنى ئاشۇ ئوقلارمىكىن دەپ قالما، ئۇ ھىجران ئوتىنىڭ يالقۇنى. ( "ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى"، 11 - توم، يېشىم قىسمى، 45 - بەت )
ت: ئالتۇن ھەل بېرىلگەن كىرپىك ئوقلىرىڭ جىسمىمنىڭ ھەممە يېرىگە قادالغاندى، ئۇلار ئەمدى ۋۇجۇدۇمدىن ھىجران ئوتىنىڭ يالقۇنى بولۇپ باش كۆتۈرۈپ چىقتى.
ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى "مۇزەھھەب ئەيلەگەن پەيكانلارىڭ جىسمىم ئارا ھەر يان" دېگەن مىسرانىڭ " ئالتۇن ھەل بېرىلگەن ئوقلىرىڭ جىسمىمغا قادالدى " دەپ تەرجىمە قىلىنىشى بەكمۇ چولتا ۋە تۇتۇق بولۇپ قالغان. چۈنكى، بۇ يەردىكى "پەيكان" ھەر قانداق بىر ئوق ئەمەس، بەلكى " كىرپىك ئوقى" دۇر. يەنە دېسەك، " جىسمىم ئارا ھەر يان" نىڭ " جىسمىمغا قادالدى" دەپلا تەرجىمە قىلىنىشى، " ھەر يان" (ھەممە يېرىگە، تەرەپ - تەرىپىگە) نىڭ تاشلىۋېتىلىشى مۇتلەق توغرا بولمىغاندۇر.

قاچان پەيكان كۆرۈنگەي ھەجر ئوتىنىڭ شۇئلەسى بولسا،
ئانى تارتىپ چىقارماق زەخم ئىچىدىن بارمۇدۇر ئىمكان.

ئە. يېشىم:
ھىجران ئوتى لاۋۇلداپ تۇرغان يەردىكى ئوق قاچان كۆرۈنەر؟ ئۇنى يارا ئىچىدىن تارتىپ چىقىرىۋېلىشنىڭ ئامالى بارمىدۇر. ( يۇ. ئە.)
ت: ھىجران ئوتى لاۋۇلداپ تۇرغان ئەھۋالدا، كىرپىك ئوقى قاچان كۆرۈنەر؟ ئۇنى يارا ئىچىدىن تارتىپ چىقىرىۋېلىشنىڭ مۇمكىنچىلىكى بارمىدۇ؟

بەلا دەشتىدە كۆرگەن ۋەھشىي مەجنۇننى مەنى داغى،
خىرەد ئەھلى قاشىندا تەلبە كۆرگەندەك قالۇر ھەيران.

ئە. يېشىم:
بالا دەشتىدە مەجنۇننى ۋە مېنى كۆرگەن ۋەھشى ھايۋانلار ھۇشى بار ئادەمنىڭ قېشىدا ساراڭنى كۆرگەندەك ھەيران قالىدۇ. ( يۇ. ئە. 45 ب )
ت: بالايىئاپەت دەشتىدە مەجنۇن بىلەن مېنى كۆرگەن ۋەھشىي ھايۋانلار ھۇشى بار ئادەمنىڭ

قېشىدا ساراڭنى كۆرگەن ئادەملەردەك ھەيران قالىدۇ.

نە مەن قالغۇم نە سەن باقىي زەمانى كەلگىل ئەي ساقىي،
قەدەھ دەۋرىنى خۇش تۇتكىم ۋەفاسىزدۇر بەسى دەۋران.

ئە. يېشىم:

ئەي ساقى، مەنمۇ كېتىمەن، سەنمۇ قالمايسەن، دەۋران بەك ۋاپاسىز، ۋاقتىدا كەل، قەدەھنى ئايلاندۇرۇپ تۇرغىنىمىز غەنىمەت. ( يۇ. ئە. 45 ـ 46 ب )

ت: ئەي ساقىي، مەنمۇ ئالەمدىن كېتىمەن، سەنمۇ مەڭگۇ قالمايسەن، دۇنيا بەك ۋاپاسىز، بىر دەم بولسىمۇ كەل، قەدەھنى ئايلاندۇرۇپ تۇرغىنىمىز غەنىمەت.

ۋەفاسىزدۇر زەمان ئەھلى زەماندا نە ۋەفا بولغاي،
ۋەفا ئەھلى بۇلاردىن گەر ۋەفا ئىستەر ئەرۇر نادان.

ئە. يېشىم:

زامان ئەھلى ۋاپاسىز تۇرسا، بۇ زاماندا نېمە ۋاپا بولسۇن، ۋاپا ئەھلى بۇلاردىن ۋاپا ئىستىسە بۇ نادانلىقتۇر. ( يۇ. ئە. 46 ب )

ت: زامان ئەھلى ۋاپاسىز تۇرسا، بۇ زاماندا ۋاپا نېمە ئىش قىلسۇن؟ ئەگەر ۋاپا ئەھلى بۇلاردىن ۋاپا ئىستىسە، نادانلىق قىلغان بولىدۇ.

خۇشا دەير ئىچرە مەيخانە تولا ئىلكىمدە پەيمانە،
مەنۇ ئەھلى فەنا ئاغزىدا: « كۇللۇ مەن ئالەيھا فان ».

ئە. يېشىم:

نېمە دېگەن ياخشى، جاھان ئۆزى بىر مەيخانا، قولۇمدا بولسا ( مەيگە ) تولغان قەدەھ، مەن ۋە ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلارنىڭ تىلىدىن چىقىۋاتقىنى « ھەممە نەرسە يوقىلىدۇ » دېگەن سۆزدۇر. ( يۇ. ئە. 46 ب )

ت: جاھان ئۆزى بىر مەيخانا، قولۇمدا مەيگە تولغان قەدەھ، مەن ۋە ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلارنىڭ ئېغىمىزدىن چىقىدىغىنى ئوخشاشلا « ھەممە يوقىلىدۇ » دېگەن سۆزدۇر، خوشە!

جەھان ئىچرە كىشىنىڭ چۈن يوقىيۇ بارى يەكساندۇر،
نە فەررۇخ كىمسەدۇر كۆرگەن جەھان بارۇ يوقىن يەكسان.

ئە. يېشىم:

دۇنيادا كىشىلەرنىڭ بار بولۇشى ياكى يوق بولۇشى ئوخشاش بىر گەپ، جاھاننىڭ بار يوقىنى ئوخشاش كۆرگەن بەختىيار كىشىدۇر. ( يۇ. ئە. 46 ب )

ت: بىر ئىنساننىڭ دۇنيادا بار بولۇشى ياكى يوق بولۇشى ئوخشاش بىر گەپ، جاھاننىڭ بار ـ يوقىنى ئوخشاش كۆرگەن ئىنسان نېمە دېگەن بەختىيار ئىنسان ـ ھە!

ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى " نە فەررۇخ كىمسەدۇر" دېگەن سۆزنىڭ تولىمۇ ھاياجان بىلەن ئېيتىلىۋاتقانلىقى ئېنىق. بۇ ھالدا، ئۇنىڭ "بەختىيار كىشىدۇر" دەپلا تەرجىمە قىلىنىشى بەك جانسىز ۋە تونسىز بولۇپ قالغان.

نەۋائىي ئۆزنى خوش تۇتكىم كىشىگە دەھر ئىشى باردۇر،
ئەگەر مۇشكىل تۇتار مۇشكىل ۋە گەر ئاسان تۇتار ئاسان.

ئە. يېشىم:

نەۋائىي ئۆزۈڭنى خوش تۇت، دۇنيانىڭ ئىشلىرىنى كىشىلەر مۇشكۇل دېسە مۇشكۇل ئاسان دېسە ئاسان. ( يۇ. ئە. 46 ب )

ت: نەۋائىي ئۆزۈڭنى خوش تۇت، دۇنيانىڭ ئىشلىرى دېگەن بىر ئىنسان ئۈچۈن ئېيتقاندا، مۇشكۇل دېسە مۇشكۇل، ئاسان دېسە ئاسان بولىدىغان گەپ.

ت.س: مەزكۇر بېيىتتىكى "كىشىگە دەھر ئىشى باردۇر" جۈملىسىنىڭ "كىشىلەر" دەپ، كۆپلۈك بىلەن تەرجىمە قىلىنىشى ئەمەلىيەتتە، شېئىرىي جۈملىنىڭ ئۇقۇمىنى خۇنۇكلاشتۇرۇۋەتكەن. ئۇنى پەقەت " دۇنيانىڭ ئىشلىرى دېگەن بىر ئىنسان ئۈچۈن ئېيتقاندا " دەپ تەرجىمە قىلغاندىلا، ئاندىن دۇرۇس بولىدۇ.

زەھرى فىراقىڭدىن قايۇ ئاشىقكى بولدى تەلخكام،
نوشى ۋىسالىڭ يەتمەسە ئىيسا ئاڭا تاپماس دەۋا.

ئە. يېشىم:

پىراقىڭ زەھرىدىن قايسى ئاشىق ئازابلانغان ئىكەن، ئۇنىڭغا ۋىسالىڭ شەربىتى بولمىسا، ئىيسا پەيغەمبەرمۇ داۋالىيالمايدۇ. ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت:پىراقىڭنىڭ زەھرى تۇپەيلىدىن قايسىبىر ئاشىق بولمىسۇن ئازابلانسا، ۋىسالىڭ شەربىتى بولمىغىچە، ئىيسا پەيغەمبەرمۇ ئۇنى داۋالىيالمايدۇ.

چۇن قازىيۇل ھاجاتسەن دەئۋايى مېھرىڭ قىلغالى،
دەردۇ فىراق ئەندۇھىدىن كەلتۇرمىشەم ئىكى گۇۋاھ.

ئە. يېشىم:

سەن ھاجەتلەرنى راۋا قىلغۇچىسەن، مەن مېھرىڭنىڭ دەۋاسى ئۈچۈن دەرد ۋە پىراق قايغۇسىدىن ئىككى گۇۋاھچى باشلاپ كەلدىم. ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت: سەن ھاجەتلەرنى راۋا قىلغۇچىسەن، مەن مېھرىڭنىڭ ئۈستىدىن ئەرز ـ شىكايەت قىلىش ئۈچۈن، دەرد بىلەن پىراق قايغۇسىدىن ئىبارەت ئىككى گۇۋاھچى باشلاپ كەلدىم.

قىلماي قەبۇل ئىجادىنىڭ ئىمكانى يوق سوڭرا يەنە،
مەقبۇلنى رەد ئەيلەمەك لۇتفۇڭدىن ئولغايمۇ رەۋا.

ئە. يېشىم:

قوبۇل قىلماي تۇرۇپ، يارىتىشىنىڭ ئىمكانى يوق ئىدى، ئارقىدىنلا ياقتۇرغىنىڭنى قوغلاش، سېنىڭ لۇتپى ـ مەرھەمەت ئۆلچىمىڭگە توغرا كېلەمدۇ؟ ( يۇ. ئە. 47 ب )

ت: قوبۇل قىلماي تۇرۇپ، ئىجاد قىلىش، يارىتىش مۇمكىن ئەمەس. يەنە دېسەك، ياقتۇرغىنىڭنى قوغلىۋېتىش، سېنىڭ ئىلتىپات ـ مەرھەمەت ئۆلچىمىڭگە توغرا كېلەرمۇ؟

دەسەڭ نەۋائىي جان ئارا مەھبۇب بولغاي جىلۋەگەر،
ئەۋۋەل كۆڭۈل كۆزگۈسىدىن مەھۋ ئەيلە نەقشى ماسىۋا.

ئە. يېشىم:
نەۋائىي، جېنىمنىڭ ئارىسىدا مەھبۇبۇم جىلۋىلەنسۇن دېسەڭ، ئالدى بىلەن كۆڭلۈك ئەينىكىدىن باشقىلارنىڭ سۈرىتىنى تازىلا. ( يۇ. ئە. 47 ب )
ت: نەۋائىي، سۆيگەن يار جان ئارا جىلۋىلەنسۇن دېسەڭ، ئالدى بىلەن، كۆڭۈل ئەينىكىدىن باشقىلارنىڭ سىيماسىنى تازىلىۋەت!

رەھىم ئەيلەسەڭچۇ دىۋانەلەرگە،
ئىشقىڭدا بولغان ئەفسانەلەرگە.

ئە. يېشىم:
ئىشقىڭدا سۆز - چۆچەك بولۇپ قالغان دىۋانەڭگە رەھىم قىلساڭچۇ. ( يۇ. ئە. 47 ب )
ت: ئىشق - مۇھەببىتىڭ تۈپەيلىدىن سۆز - چۆچەككە قالغان مەجنۇنغا رەھىم قىلساڭچۇ.

ھەردەم تىلەرمەن ھۆسنى كەمالىڭ،
ئۇرۇپ باشىمنى ئاستانەلەرغە.

ئە. يېشىم:
تولغان ھۆسن - جامالىڭنى تىلەپ، ئاستانەڭگە دائىم بېشىمنى ئۇردۇم. ( يۇ. ئە. 48 ب )
ت: ھەمىشە بوسۇغاڭغا باش ئۇرغان ( باش قويغان ) ھالدا، ھۆسن - جامالىڭنىڭ كامالىتىنى تىلەيمەن.

ئەي مەيفۇرۇشۇم بىر كاسە مەي بەر،
كەلدى ھۇۋەيدا مەيخانەلەرگە.

ئە. يېشىم:
ھۇۋەيدا مەيخانەڭگە كەلدى، ئەي مەيپۇرۇشۇم، ئۇنىڭغا بىر قەدەھ مەي بەرگىن. ( يۇ. ئە. 48 ب )
ت: ھۇۋەيدا مەيخانىغا كەلدى، ئەي مەيپۇرۇشۇم، ئۇنىڭغا بىر كاسا مەي بەرگىن.

فەلەكتىن ياخشىلىق يەتكەي دەبان كۆڭلۈمگىنى شاد ئەتمە،
يامانلىقكىم يەتەر ھالا ئۇنۇت ئۆتكەننى ياد ئەتمە.

ئە. يېشىم:
پەلەكتىن ياخشىلىق كېلىدۇ دەپ خوشاللانما، يامانلىق يەتكەن بولسا، ئۇنى ھازىر ئۇنۇت، ئۆتكەن ئىشلارنى ئەسلىمە. ( يۇ. ئە. )
ت: « پەلەكتىن ياخشىلىق كېلىدۇ » دەپ كۆڭلۈڭنى خۇش قىلىپ ئولتۇرما، يامانلىق يەتكەن بولسا، ئۇنى دەرھال ئۇنتۇپ كەت، ئۆتكەن ئىشلارنى ئەسلىمە.

نۇجۇمۇ چەرخ دەپ ئۆكمە گەدانى بەخيالىق شالىن،
تۇتۇننى چەرخ ئۇچقۇنلارنى ئەنجۇم ئىئتىقاد ئەتمە.

ئە. يېشىم:
گادايىنىڭ جىيەكلىك چاپىنىنى پەلەك ۋە يۇلتۇز دەپ ئويلىما، تۇتۇننى كۆك، ئۇچقۇنلارنى يۇلتۇز دەپ بىلسەڭ يېڭىلىشىسەن. ( يۇ. ئە. 48 ب )

ت: گادايىنىڭ ياماق چاپىنىنى « پەلەك ۋە يۇلتۇز » دەپ ئويلىما، تۇتۇنىنى « ئاسمان »، ئۇچقۇنلارنى بولسا، « يۇلتۇز » دەپ ئەقىدە قىلما.

فەنا ئەھلى ئاياغىن تۇفراغى شەرھىن يازار ئولساڭ،
قاراغىمنى سىياھ ئەيلە ئەي رەفىق ئۆزگە مىداد ئەتمە.

ئە. يېشىم:

ئەي دوست، فەنا ئەھلىنىڭ ئاياق ئاستىدىكى تۇپراقنىڭ شەرھىسىنى يازماقچى بولساڭ، كۆز قارىچۇقۇمنى سىياھ قىل، باشقا سىياھلارنى ئىشلەتمە. ( يۇ. ئە. 48 ـ 49 ب )

ت: ئەي دوست، ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار ئەھلىنىڭ ئايىغى ئاستىدىكى توپىنىڭ شەرھىسىنى يازماقچى بولساڭ، كۆز قارىچۇقۇمنى سىياھ قىل، باشقا سىياھلارنى ئىشلەتمە.

مىداد ئەتكەن قاراغىمنى قىلىبان كىرپىكىم خامە،
كۆزۈمنىڭ پەردەسىندىن ئۆزگە كاغەزگە سەۋاد ئەتمە.

ئە. يېشىم:

كۆز قارىچۇقۇم بىلەن ياسالغان سىياھقا، كىرپىكىمنى قەلەم قىل، كۆزۈمنىڭ پەردىسىدىن باشقا قەغەز ئىشلەتمە. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: كۆز قارىچۇقۇمدىن ياسالغان سىياھقا، كىرپىكىمنى قەلەم قىل، كۆزۈمنىڭ پەردىسىدىن باشقا قەغەزگە خەت يازما.

چۇ بىلدىڭ رىزق ئەرۇر مەقسۇم چەكمە دوستدىن مىھنەت،
قەزادىن خارىج ئەرمەس ئىش ئەدۇۋغا ئىنقىياد ئەتمە.

ئە. يېشىم:

ئۆزەڭگە مەلۇم، سېنىڭ رىسقىڭ ئەزەلدە تەقسىملەنگەن،شۇڭا دوستىنىڭ مىننىتىنى تارتما، ھەر قانداق ئىش تەقدىردىن تاشقىرى ئەمەس، شۇڭا ئۇنى دۈشمەندىن كۆرۈۋەرمە. ( يۇ. ئە. )

ت: ئۆزەڭگە مەلۇم، رىزىق دېگەن ئەزەلدە تەقسىملەنگەن بولىدۇ، شۇڭا دوستىنىڭ مېھنىتىنى تارتما. ھەر قانداق ئىش تەقدىردىن تاشقىرى بولمايدۇ ، شۇڭا ئۇنى دۈشمەندىن كۆرمە.

تىلەرسەن فەقر دەشتىن قەتئ قىلغايسەن ئەرەنلەردەك،
باغىر سۇ قىل يۈرەك پەرگالەسىدىن ئۆزگە زاد ئەتمە.

ئە. يېشىم:

پېقىرلىق دەشتىنى باتۇرلارچە كېزىپ چىقىمەن دېسەڭ، باغرىڭنى سۇ قىلغىن، يۈرىكىڭ پارىسىدىن باشقىنى ئوزۇق قىلما.(يۇ. ئە.)

ت: « پېقىرلىق دەشتىنى ئەرلەردەك بېسىپ ئۆتىمەن » دېسەڭ، باغرىڭنى سۇ قىلغىن، يۈرىكىڭ پارچىسىدىن باشقىنى ئوزۇق قىلما.

ئەي جەفا داغى بىلە كۆڭلۈمنى ئەفگار ئەيلەگەن،
گۇل ياڭاقىڭ شەۋقىدىن يۈزۈمنى گۈلزار ئەيلەگەن.

ئە. يېشىم:

ئەي، جاپا يارىسى بىلەن كۆڭلۈمنى مەجرۇھ قىلدىڭ، گۈلدەك رۇخسارىڭنىڭ ئىشتىياقى يۈزۈمنى گۈلزارغا ئايلاندۇردى. ( يۇ. ئە. 50 ب )

ت: ئەي جاپا تىغى بىلەن يۈرىكىمنى مەجرۇھ قىلغان يار، يۈزۈمنى گۈلزارغا ئايلاندۇرغان نەرسە گۈلدەك مەڭزىڭنىڭ ئىشتىياقىدۇر.

جەۋھەرى فەرد ئاغزىڭىزدەك خۇردەبىنلەر زىھنىنە،
سالمادى شىرىن خەيالى يوقنى ئول بار ئەيلەگەن.

ئە. يېشىم:

يوقنى بار قىلغان ئۇ تەڭرى زىرەك كىشىلەرنىڭ زىھنىگە يىگانە جەۋھەرگە ئوخشاش شىرىن خىيالنى سالمىدى. ( يۇ. ئە. 50 ب )

ت: يوقنى بار قىلغان ئۇ ئاللاھ ئېغىزىڭىزدەك ئاشۇنداق يىگانە جەۋھەرنىڭ شىرىن خىيالىنى زىرەك كىشىلەرنىڭ زىھنىگە سالماپتۇ.

لۇتف ئەتەي دەپ ۋەئدە ئول دىلدار قىلمايدۇر ھەنۇز،
غۇنچەدەك قان باغلاغان كۆڭلۈم ئاچىلمايدۇر ھەنۇز.

ئە. يېشىم:

ئۇ دىلبىرىم مەرھەمەت قىلاي دەپ ھېچبىر ۋەدە قىلمايدۇ، غۇنچىدەك قان ئۇيۇپ قالغان كۆڭلۈم ھېچ ئېچىلاي دېمەيدۇ. ( يۇ. ئە. 51 ب )

ت: يا ئۇ دىلدار تېخىچە « مەرھەمەت قىلاي » دەپ ۋەدە قىلمايدۇ، يا غۇنچىدەك قان ئۇيۇپ قالغان كۆڭلۈم ھالا ئېچىلمايدۇ.

فاش بولدى ئەلگە ئەھۋالىم نە تەدبىر ئەيلەيىن،
خەلق بىلدى ھالەتىمنى يار بىلمەيدۇر ھەنۇز.

ئە. يېشىم:

نېمە ئامال، ئەھۋالىم ئەلگە ئاشكارىلىنىپ بولدى، خەلق ھالىتىمنى بىلدى، ئەمما يارىم تېخىچە بىلمەيدۇ. ( يۇ. ئە. 51 ب )

ت: ئەھۋالىم ئەلگە ئاشكارىلىنىپ بولدى، خەلق ئاشىق ھالىتىمنى بىلدى، ئەمما يار تېخىچە بىلمەيدۇ، قانداق قىلسام بولار؟

سەبر قىلغىل ئەي رەشىدي ئاي يۈزىنىڭ دەۋرىدە،
بەندەگە ئازادلىق خەتتى بىتىلمەيدۇر ھەنۇز.

ئە. يېشىم:

ئەي رەشىدى، سەۋر قىلغىن، چۈنكى ئۇنىڭ ئاي يۈزىنىڭ سەھىپىسىدە تېخىچە قۇللارغا ئازادلىق خېتى يېزىلمىدى. ( يۇ. ئە. 51 ب )

ت: ئەي رەشىدي، سەۋر قىلغىن، چۈنكى ئۇنىڭ ئاي يۈزىنىڭ سەھىپىسىگە تېخىچە « قۇلغا ئازادلىق » خېتى يېزىلمىدى.

مەنىڭ رازى دىلى زارىم فەراۋاندۇر بىتىپ بولماس،

كى ئىشق ئەفسانەسىنى دەفتەر ئۈزرە شەرھ ئەتىپ بولماس.

ئە. يېشىم:
كۆڭۈل سىرلىرىمنى يېزىپ تۈگەتكىلى بولمايدۇ، ئىشق ئەپسانىسىنى دەپتەردە چۈشەندۈرۈپ بولغىلى بولمايدۇ.( 52 ب )
ت: مېنىڭ نالە ـ زارلىق كۆڭۈل سىرلىرىم ناھايىتى كۆپ، ئەمما ئۇنى يازغىلى بولمايدۇ. چۈنكى ئىشق دېگەننى يېزىق بىلەن دەپتەرگە يېزىپ، چۈشەندۈرۈپ بولغىلى بولمايدۇ.

خەدەنگى تىيرى مىژگانىڭ تەگىپ سىينەمغە جاھ بولدى،
كۆڭۈل زەخمىن ئاچىپ بىدەردلەرگە كۆرسەتىپ بولماس.

ئە. يېشىم:
كىرپىك ئوقلىرىڭ تېگىپ كۆكسۈمدىن ئورۇن ئالدى، يۈرەكنىڭ جاراھىتىنى ئېچىپ دەردى يوقلارغا كۆرسەتكىلى بولمايدۇ. ( يۇ. ئە. 52 ب )
ت: كىرپىك ئوقۇڭ تېگىپ، مەيدەمگە ئورناپ قالدى. يۈرەكنىڭ جاراھىتىنى ئېچىپ، دەردسىزلەرگە كۆرسەتكىلى بولمايدۇ.

نە چارە ئەي كۆڭۈل ھەر گۈن يەتەر دەردۇ بەلا بىزگە،
جەفادىن ئۆزگە ھىچ ئىش يازمادى كىلكى قەزا بىزگە.

ئە. يېشىم:
ئەي كۆڭۈل، بىزگە ھەر كۈنى دەردۇ بالا يېتىپ تۇرىدۇ، بۇنىڭغا نېمە چارە، تەقدىر قەلىمى بىزگە جاپادىن باشقىنى يازماپتۇ. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: ئەي كۆڭۈل، ماڭا ھەر كۈنى دەردۇبالا كېلىپ تۇرىدۇ. قارىغاندا، تەقدىر قەلىمى مەن ئۈچۈن، جاپادىن باشقا نەرسە يازماپتۇ، بۇنىڭغا نېمە چارە؟

نەسىب ئەتمىش فەلەك خۇنابەئى ھەسرەتنى غەم بىرلە،
كۆرەرمۇ بادەئى ئىشرەتنى ئول ھەرگىز رەۋا بىزگە.

ئە. يېشىم:
پەلەك بىزگە غەم بىلەن ھەسرەت زەردابىنى نېسىۋە قىلغان تۇرسا، ئۇ بىزگە ئىشرەت شارابىنى راۋا كۆرەمدۇ؟! ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: پەلەك غەم بىلەن ھەسرەت زەردابىنى نېسىۋە قىلىپتۇ، ھالبۇكى ئۇ ئەمدى ماڭا ئىشرەت شارابىنى ھەرگىز راۋا كۆرمەيدۇ.

تەھى پەيمانەدىن ئاۋارە بولدۇڭ دەرسەن ئەي ناسىھ،
فەنا دەيرىدە قىلغان بىنەۋالىقدۇر نەۋا بىزگە.

ئە. يېشىم:
ئەي نەسىھەتچى، مېنى قۇرۇق قەدەھ ئۈچۈن ئاۋارە بولدۇڭ دەيسەن، فەنا مەيخانىسىدىكى مۇرادسىزلىقنىڭ ئۆزى بىزنىڭ نېسىۋىمىزدۇر. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: ئەي نەسىھەتچى، مېنى قەدەھنىڭ ساقىندىسى ئۈچۈن ئاۋارە بولدۇڭ دەيسەن، بىراق پانىيلىق مەيخانىسىدىكى نامراتلىقنىڭ ئۆزى مەن ئۈچۈن بىر خىل ئوزۇقتۇر.

تەمەنندادۇر خەرابات ئەھلى ئىچرە خاكسار ئولماق،
كەرەكمەس دەھر ئەلىنىڭ بەزمىدە ئىززۇ ئەئلا بىزگە.

ئە. يېشىم:
بىزگە زامان ئەھلىنىڭ بەزمىسىدىكى يۇقىرى مەرتىۋىنىڭ كېرىكى يوق، مەيخانا ئەھلى ئىچىدە توپا - تۇپراق بولۇپ كېتىش بىزنىڭ ئارزۇيىمىز. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: زامان ئەھلىنىڭ بەزمىسىدىكى ئەزىزلىك ۋە يۇقىرى مەرتىۋىنىڭ كېرىكى يوق، مەيخانا ئەھلى ئىچىدە توپا - تۇپراق بولۇپ كېتىش مېنىڭ ئارزۇيۇمدۇر.

سەنى بىزدەك قىلىپ بىزنى سەنىڭدەك قىلسا ھەم تاڭ يوق،
خەتا ئەرمىش مەلامەت قىلما ئەي زاھىد تولا بىزگە.

ئە. يېشىم:
ئەي زاھىت، ( تەڭرى ) سېنى بىزدەك قىلىپ، بىزنى سېنىڭدەك قىلىپ قويسىمۇ ئەجەب ئەمەس، بىزگە تولا مالامەت قىلساڭ خاتالىشىسەن. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: ئەي زاھىت، كۆنلەرنىڭ بىر كۈنى ئاللاھ سېنى مەندەك قىلىپ، مېنى سېنىڭدەك قىلىپ قويسىمۇ ئەجەب ئەمەسكى، مېنى تولا ئەيىبلىسەڭ خاتالىشىسەن، جۇمۇ!

بەسى ئەردى ئاھ ئول دارۇل بەقانىڭ راھەتى بىر دەم،
نە قىسمەت ئەردى بۇ دارۇل فەنادا يۈز جەفا بىزگە.

ئە. يېشىم:
بىزگە ئۇ ئالەمنىڭ بىر دەملىك راھىتى يېتەرلىك ئىدى، ئاھ، بۇ نېمە قىسمەت ئىكىن، بۇ دۇنيادا يۈزلىگەن جاپاغا دۇچار بولىۋاتىمىز. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: ماڭا ئۇ مەڭگۈلۈك ئالەمنىڭ بىر دەملىك راھىتى يېتىپ ئاشاتتى، ئاھ، بۇ نېمە قىسمەت ئىكىن - تاڭ؟ بۇ پانىي دۇنيادا يۈز جاپاغا قالدىم.

نە ئەيش ئولغاي ئۆتۈپ گۈل فەسلى ئەي مەھزۇن بۇ باغ ئىچرە،
بولۇپتۇر ھەر نەفەس يۈز خارى تىكەن مۇبتەلا بىزگە.

ئە. يېشىم:
ئەي مەھزۇن بۇ باغدا نېمە راھەت بولسۇن، گۈل پەسلى ئۆتۈپ كېتىپتۇ، بىز ھەر نەپەستە يۈزلەپ مۇشەققەت تىكەنلىرىگە مۇپتىلا بولىۋاتىمىز. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: ئەي مەھزۇن، بۇ باغدا نېمە راھەت بولسۇنكى، گۈل پەسلى ئۆتۈپ كەتتى، ھەر نەپەستە يۈز مۇشەققەت تىكىنىگە مۇپتىلا بولىۋاتىسەن.

دىلبەرا مەن زارنىڭ كۆڭلىنى سەن شاد ئەيلەگىل،
يۈز تۈمەنىڭ قايغۇدىن بىر يولى ئازاد ئەيلەگىل.

ئە. يېشىم:
ئەي دىلبەر، مەن بىچارىنىڭ كۆڭلىنى خۇشال قىل ۋە تۈمەنمىڭلىغان قايغۇلاردىن بىر يولىلا ئازاد قىلغىن. ( 54 ب )

ت: ئەي دىلبەر، مەن خار ـ زارنىڭ كۆڭلىنى سەن خۇشال قىلغىن، يۈز تۇمەنمىڭ قايغۇدىن بىر يولىلا ئازاد قىلغىن.

لەھزە ـ لەھزە ئۆرتەنىپ كۆڭلۈم مۇدام ئەيلەر فىغان،
نالە ئەيلەركىم جەرەسدەك يەتتى بۇ گەردى فىراق.

ئە. يېشىم:

پىراق توزانلىرى يەتكەنلىكتىن كۆڭلۈم دەممۇ دەم ئۆرتىنىپ، دائىم قوڭغۇراقتەك نالە ـ پىغان چېكىمەن. ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: پىراق ئازابى دادىغا يەتكەنلىكتىن، كۆڭلۈم دەممۇ دەم ئۆرتىنىپ، ھەممىشە قوڭغۇراقتەك نالە ـ پىغان چېكىدۇ.

بارچەغە سۇبھى تۇلۇئ قىلدى ماڭا ھىجرانى شام،
شادلىقنى ئۆزگەگە كۇلفەتنى كەلتۇردى فىراق.

ئە. يېشىم:

بارچىگە تاڭ ئاتسا، مەن ھىجران كېچىسىنىڭ قاراڭغۇلۇقىدا قالدىم. باشقىلار شادلىققا ئېرىشسە، پىراق ماڭا كۇلپەت ئېلىپ كەلدى. ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: ھەممىگە تاڭ ئاتسا، مەن ھىجران كېچىسىنىڭ قاراڭغۇلۇقىدا قالدىم، پىراق ماڭا كۇلپەت ئېلىپ كەلدى، باشقىلارغا بولسا، شادلىق.

بۇ غەرىبىنىڭ كۆڭلى ھەرگىز شادلىقنى خۇشلاماس،
غۇربەت ئىچرە شادلىق بولغايمىدۇر دەردى فىراق.

ئە. يېشىم:

غەرىبىنىڭ كۆڭلى ھەرگىز خۇشال بولاي دېمەيدۇ، غۇربەتتە پىراق دەردى بولماي، خۇشاللىق بولاتتىمۇ؟ ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: غەرىبىينىڭ كۆڭلى مۇتلەق خۇشال بولاي دېمەيدۇ، پىراق دەردى قاپلىغان غۇربەتچىلىكتە، خۇشاللىق بولاتتىمۇ، ئەمىسە؟

قايسى بىر بىرەھلىغىنى تالىئى گۇمراھىنىڭ،
قايسى بىر كەجرەۋلىغىنى چەرخى كەجرەفتارنىڭ.

ئە. يېشىم:

ئېزىققان تەلىيىمنىڭ قايسى بىر يولسىزلىقلىرىنى ئېيتاي، قايسى بىر تەتۈرلۈكلىرىنى دەپ تۈگىتەي. ( يۇ. ئە. 58 ب )

ت: ئازغۇن قىسمىتىمنىڭ قايسى بىر يولسىزلىقلىرىنى ئېيتاي، كاج پەلەكنىڭ قايسى بىر تەتۈرلۈكلىرىنى دەپ تۈگىتەي.

ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، " قايسى بىر كەجرەۋلىغىنى چەرخى كەجرەفتارنىڭ " دېگەن مىسرانى " قايسى بىر تەتۈرلۈكلىرىنى دەپ تۈگىتەي " دەپ تەرجىمە قىلىپ، "چەرخى كەجرەفتارنىڭ" دېگەن سۆزنىڭ " كاج پەلەكنىڭ " دېگەن تەرجىمىسىنى چۈشۈرۈپ قويۇش مۇتلەق توغرا بولمىغان.

غۇربەت ئىچرە ئەي كۆڭۈل ئەلدىن ۋەفا ئىستەرنى قوي،
چۈن ۋەفاسىن كۆرمەدىڭ ھەرگىز دىيارۇ يارنىڭ.

ئە. يېشىم:
ئەي كۆڭۈل، بۇ غۇربەتچىلىكتە ئەلدىن ۋاپا ئىزدەشنى قوي، چۈنكى سەن يار ۋە دىيارىڭنىڭمۇ ۋاپاسىنى كۆرمىدىڭ ئەمەسمۇ؟ ( يۇ. ئە. 58 ب )
ت: ئەي كۆڭۈل، بۇ غۇربەتچىلىكتە ئەلدىن ۋاپا ئىزدەشنى قوي، چۈنكى سەن يا ياردىن ۋە يا دىياردىن مۇتلەق ۋاپا كۆرمىدىڭ ئەمەسمۇ؟
ت.س: مەزكۇر ئەسلىي يېشىمدە، " چۈن ۋەفاسىن كۆرمەدىڭ ھەرگىز دىيارۇ يارنىڭ " دېگەن مىسرانىڭ تەرجىمىسىنى " چۈنكى سەن يار ۋە دىيارىڭنىڭمۇ ۋاپاسىنى كۆرمىدىڭ ئەمەسمۇ؟" دەپ بېرىپ، "ھەرگىز" سۆزىنىڭ تەرجىمىسىنى چۈشۈرۈپ قويغانلىقتىن، جۈملە جانسىز، مەزمۇن نۇقسانلىق بولۇپ قالغان.

بابۇر ئول گۈل جەۋر ئەتەر ئەغياردىن نە ياخشىلىق،
گۈلنىڭ ئازارى بۇ بولسا ۋاھ نە بولغاي خارنىڭ.

ئە. يېشىم:
ئەي بابىر، ئۇ گۈلۈمدىن جاپا يەتكەن يەردە ياتلاردىن نىمە ياخشىلىق كەلسۇن، گۈلنىڭ ئازابى بۇنچىلىك بولغان يەردە، تىكەننىڭ قانداق بولماقچىدى؟ ( يۇ. ئە. 59 ب )
ت: ئەي بابۇر، ئۇ گۈل جاپا سالغان يەردە، ياتلاردىن نىمە ياخشىلىق كەلسۇن؟ گۈلنىڭ ئازابى بۇ بولسا، تىكەننىڭ قانداق بولۇپ كېتەر ـ ھە!؟
ت.س: ئەسلىي تېكىستتە، "ئول گۈل" دېيىلگەنىكەن، تەرجىمىدە، ئەينەن قىلىپ، "ئۇ گۈل" دېيىش لازىم بولىدۇ. "گۈلنىڭ ئازارى بۇ بولسا، ۋاھ نە بولغاي خارنىڭ" دېگەن مىسرادا، "نە بولغاي" سۆزىنىڭ تەرجىمىسى "نىمە بولۇر، ياكى قانداق بولۇپ كېتەرـ ھە؟" بولغاندا، ئاندىن شېئىرنىڭ بىر پۈتۈن ئەسلىي مەزمۇنىغا ئۇيغۇن كېلىدۇ.

# ئون ئىككىنچى باب

# ئىراق مۇقامىنىڭ تېكىستى

( ترانسكرىپسىيە ۋە يېشىم )

## چوڭ نەغمە

### مۇقەددىمە

1- كىرمەگەيمەن جەننەتۇل مەئۋاغە دىلبەر بولماسا،
شىشەپۇشى تۇشمەگەي دەرياغا گەۋھەر بولماسا.

دىلبەر بولمىسا، جەننەتتەك جايغىمۇ كىرمەيمەن، گۆھەر بولمىغان دەرياغا غەۋۋاسمۇ چۈشمەيدۇغۇ.

2- خالۇ خەتتىنىڭ سىپاھىدىن جەھانگىر ئولدى يار،
ۋەرنە، شاھ ئىقلىمىنى ئالغايمۇ لەشكەر بولماسا.

يار ئۆزىنىڭ خال ۋە مىيىق لەشكەرلىرى بىلەن جاھانگىر بولدى، لەشكىرى بولمىغان شاھ بىرەر مەملىكەتنى قانداقمۇ ئالالىسۇن؟

3- بولمادى مەئلۇم ھىكمەت ئەھلىغە سەيرى قەمەر،
ئاسمانى نىلگۇن سەھنىدە ئەختەر بولماسا.

نىل رەڭ ئاسمان سەھنىسىدە يۇلتۇزلار بولمىغىنىدا ئىدى، ئاينىڭ دەۋر قىلىپ ئايلىنىشىنى دانىشمەنلەر بىلەلمىگەن بولاتتى.

4- تاپماغاي ئەردى رەۋاجى قىسسەئى ئابىھەيات،
زۇلمەت ئىچرە نەچە يىل خىزرۇ سىكەندەر بولماسا.

ئەگەر خىزىر پەيغەمبەر بىلەن ئىسكەندەر ئابىھايات ئىستەپ، زۇلمەتتە نەچچە يىللاپ يۈرمىگەن بولسا، ئابىھايات توغرىسىدىكى قىسسە بۇ قەدەر تەسىرلىك بولۇپ تارقالمىغان بولاتتى.

5- سوھبەتى ساھىبدىلان گەرم ئولدى، زاھىد تۇرماغىل،
خىرمەنى ئاتەشكە كىم كىرگەي سەمەندەر بولماسا.

زاھىت، ئاقكۆڭۈللەرنىڭ سۆھبىتى قىزىپ كەتتى، بىر چەتتە قاراپ تۇرما؛ ئەگەر سەمەندەر بولمىسا، ئوتنىڭ ئىچىگە كىم كىرەلەيدۇ؟

6- ھۇيى بۇ ژۇلىدە مولاردىن چۇ دىلگىر ئولماغىز،
زاھىر ئولماس زىينەتى شەھرى قەلەندەر بولماسا.

چېچى يەلكىسىگە چۈشۈپ تۇرغانلارنىڭ « ھۇ ئاللاھ » سېلىنىشلىرىدىن خاپا بولماڭ، چۈنكى

قەلەندەر بولمىسا، شەھەرنىڭ زىننىتى گەۋدىلەنمەيدۇ.

7 ـ نەقشىبەندىيلەرگە نەقشى بورىيايى بەسدۇرۇر،
ئەتلەسى گەردۇن ئەگەر بالىنۇ بىستەر بولماسا.
نەقشىبەندىيلەرگە ئاسماننىڭ كۆرپە ـ ياستۇقلىرى بولمىسىمۇ، بىر پارچە بورا بولسىلا كۇپايە.

8 ـ ئەژدەھايى بىيشەنى ھەيبەتدەكىم قىلغاي خەراب،
دۇلدۇل ئۇزرە نەئرەئى ئاۋازى ھەيدەر بولماسا.
ئەگەر دۇلدۇل ئۈستىدە ھەيۋەت بىلەن نەرە تارتىپ تۇرغان شىرى ھەيدەر بولمىغىنىدا، جاڭگالدىكى ئەجدىھانى كىم خاراب قىلالايتتى؟

9 ـ ئەي زەلىلىي، كەچەيۇ گۈندۈز ئىشىم دىيۋانەلىك،
تا جۇنۇن ئىقلىمىدىن مۇلكى مۇسەخخەر بولماسا.
ـ زەلىلىي.
ئەي زەلىلىي، تاكى جۇنۇن ئىقلىمىدىن بىرەر مەملىكەتنى ئىشغال قىلمىغىچە، مەجنۇنلۇق دائىمىي ئىشىم بولىدۇ.
ـ زەلىلىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ

تەئەززە

1 ـ ئوتمۇ ھەم بار، گۈلمۇ ھەم بار يارنىڭ رۇخسارىدا،
يامۇ ھەم بار، ئوقمۇ ھەم بار ئول كۆزى خۇنخارىدا.
يارنىڭ رۇخسارىدا، ئوتمۇ بار ھەم گۈلمۇ بار، قانخور كۆزىدە يامۇ بار ھەم ئوقمۇ بار.

2 ـ زەئفەران ھەم، مۇشىك ھەم، ئەنبەرمۇ ھەم، سۇنبۇلمۇ ھەم،
جانمۇ ھەم، ئىيمانمۇ ھەم ئول لەئلى شەكەر بارىدا.
ئاشۇ شېكەر تۆكۈلۈپ تۇرغان لېۋىدە، زەپەرمۇ، ئىپارمۇ، ئەنبەرمۇ، سۇنبۇلمۇ ، جانمۇ، ئىمانمۇ ھەممىسى بار.

3 ـ زۇلمى ھەم، رەھمەتمۇ ھەم، فۇرقەتمۇ ھەم، ئىشرەتمۇ ھەم،
زەھر ھەم، شەكەرمۇ ھەم، ئول ۋەسل ئىشرەتزارىدا.
ۋەسلىنىڭ ئىشرەتزارىدا، زۇلۇممۇ، شەپقەتمۇ، پىراقمۇ، ئىشرەتمۇ، زەھەرمۇ، شېكەرمۇ تېپىلىدۇ.

4 ـ مەن ئەرۋرمەن ئىشقىدا ھەيران، تۇمەن ھەسرەت بىلە،
بىئەدەد بىدەرد ئاسىغلىق زۇلفىنىڭ ھەر تارىدا.
مەن ئۇنىڭ ئىشق ـ مۇھەببىتىنىڭ دەردىدە، تۇمەن ھەسرەت چېكىمەن، لېكىن چېچىنىڭ ھەر بىر تېلىغا بىھېساب دەردسىزلىكىنىڭ ئېسىقلىق تۇرغىنىغا ھەيرانمەن.

5 ـ سەرنىۋىشتىمدۇر مەنىڭ ئوتىدا كۆيمەك سۇبھۇ شام،
گۇللارى ئەل ئىلكىدە، جانۇ دىلىمدۇر خارىدا.
مېنىڭ پېشانەمگە پۈتۈلگىنى كېچە ـ كۈندۈز ئۇنىڭ ئوتىدا كۆيۈشتۇر؛ ئۇنىڭ گۈلى باشقىلارنىڭ قولىدا ـ يۇ، جېنىم بىلەن دىلىم بولسا، ئۇنىڭ تىكىنىدە.

6 ـ زەئفەران يۈز مەندەدۇر، ئەلنىڭ دىماغى تازە دۇر،
مۇشكۇ ئەنبەر سۇنبۇلىدىن بىخەبەر ھەر سارىدا.
مېنىڭ يۈزۈم دەرد ـ ئەلەمدىن زەپىران، ئەمما، ئۇنىڭ ئىپار ـ ئەنبەر چېچىدىن خەۋىرىمۇ بولمىغان باشقا جايلاردىكى كىشىلەرنىڭ كۆڭلى بولسا، خۇشالدۇر.

7 ـ ئەلگە راھەت، نازۇ نىئمەتدۇر ئەزەل قەسسامىدىن،
كۆيمەكۇ ئۆلمەك ساڭاكىم بولماغاچ گۇل نارىدا.
راھەت بىلەن نازۇ نېمەت ئەزەل تەقسىماتچىسى تەرىپىدىن باشقىلارغا تەقسىم قىلىپ بېرىلگەن. ئەمما ئۇنىڭ دوزىخىدا گۈل بولمىغانلىقتىن، كۆيۈپ ئۆلۈش ساڭا نېسىپ قىلىنغاندۇر.

8 ـ كۇلغە پاتتىم، ئوتغا تۇشتۇم، بىلمەدىم نە نەۋئ مەن،
غەرق ئولۇپ بولدۇم فەنا ئىكى كۆزۈم خۇنخارىدا.
مەن زادى نېمە بولدۇم ھېچ بىلمىدىم: كۈلگە مىلەندىم، ئوتقا چۈشتۈم، ئىككى كۆزۈمدىن ئاققان قانلىق ياشقا غەرق بولۇپ كەتتىم.

9 ـ مۇلمۇ ھەم، ساغەرمۇ ھەم بار، ھەم نەباتۇ لەئلىدە،
تازە گۇلدەك ماھى بەدرى مىھرى پۇر ئەنۋارىدا.
ئۇنىڭ لېۋىدە مەيمۇ، قەدەھمۇ ھەم ناۋاتمۇ بار؛ گۈلدەك پاك يۈزىدە، تولۇن ئاي بىلەن قۇياشنىڭ نۇرى بار.

10 ـ بۇ مەنىڭ كۆڭلۇم مۇسەلسەل زۇلفىنىڭ تارىغا بەند،
بەلكى چىرماشتى تەنىمگە ئىشق ئوتى ھەر سارىدا.
كۆڭلۈم ئۇنىڭ چاچلىرىنىڭ زەنجىردەك تالالىرىغا باغلىنىپ قالدى، بەلكى ئۇنىڭ ئىشق ئوتى تەرەپ ـ تەرەپتىن تېنىمگە چىرماشتى.

11 ـ ئەيشى راھەت ئەلگە، دەردىن جانغا ئال، گۇمنامكىم،
مۇئتەبەردۇر دەردۇ مىھنەت ئىشقىنىڭ بازارىدا.
ئەي گۇمنام، راھەتلىك ياشام ئەلگە بولسۇن، ئۇنىڭ دەردىنى جېنىڭغا سېتىۋالغىنكى، ئىشق ـ

مۇھەببەت بازىرىدا، دەرد ـ ئەلەم دېگەن ئەتىۋارلىق نەرسىدۇر.

### تەئەززە چۇشۇرگىسى

ئەيشى راھەت ئەلگە، دەردىن جانغا ئال، گۇمنامىكىم،
مۇئتەبەردۇر دەردۇ مىھنەت ئىشقىنىڭ بازارىدا.
ـ گۇمنام.

راھەتلىك ياشام ئەلگە بولسۇن، ئەي گۇمنام، ئۇنىڭ دەردىنى جېنىڭغا سېتىۋالغىنىكى، ئىشق ـ مۇھەببەتنىڭ بازىرىدا، دەرد ـ ئەلەم دېگەن ئەتىۋارلىق نەرسىدۇر.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v -    - - v -    - - v -    - - v -

### نۇسخە

1ـ نىگارا، ئىشتىياقىڭدا زەئىفۇ ناتەۋان بولدۇم،
ھەمىشە دەر ـ بەدەر ئالەم ئارا بىخانۇمان بولدۇم.

ئەي نىگار، ئىشتىياقىڭدا زەئىپ ۋە كۈچسىز بولۇپ قالدىم؛ جاھاندا ھەمىشە ئىشىكمۇ ـ ئىشىك يۈرىدىغان، ئۆي ـ ماكانسىز بىر ئاققۇن بولۇپ قالدىم.

2ـ نەتەي ئاۋارە بولماي بىر سەنىڭدەك غەمگۇزارىم يوق،
كۆيۈپ فۇرقەت ئوتىدا مۇبتەلائى لامەكان بولدۇم.

سەندىن باشقا غەمگۇزارىم بولمىسا، پىراق ئوتىدا كۆيۈپ، ماكانسىزغا ئايلىنىپ قالغان تۇرسام، سەرگەردان بولماي قانداق قىلاتتىم، ئەمىسە؟

3ـ قادالدى كىرپىكىڭنىڭ نەشتەرى بۇ خەستە جانىمغا،
غەمۇ مىھنەت ئىچىدە دەرد تارتىپ زەئفەران بولدۇم.

كىرپىكىڭنىڭ نەشتىرى خەستە جېنىمغا سانجىلدى، غەم ۋە جاپا ئىچىدە دەرد تارتىپ، يۈزۈم زەپىران بولدى.

4ـ خىرامان ناز ئىلەكىم تازە گۇلدەك ئاچىلىپ چىقساڭ،
جەمالىڭ شەۋقىنى ئول دەم كۆرۈپۇ شادمان بولدۇم.

يېڭىلا پورەكلىگەن گۇلدەك ئېچىلىپ، ناز ـ ئىستىغنا بىلەن لەرزان يۈرۈپ چىققىنىڭدا، جامالىڭنىڭ پەيزىنى كۆرۈپ، بەكمۇ خۇشال بولدۇم.

5ـ ساڭا بۇ ئەرزى ھالىمنى بەيان ئەيلەرگە يوق تاقەت،

تۇتۇپ غەم لەشكەرى قويماس ياقامنى، بىزەبان بولدۇم.

غەم لەشكەرى ياقامنى مەھكەم بوغۇۋالغاچقا، ئۇن چىقىرالماي قالدىم. شۇ تاپتا، ساڭا بۇ ئەرز ـ ئەھۋالىمنى بايان قىلغىدەك كۈچمۇ قالمىدى.

6 ـ نەتەي، بىچارەئى غەمگىن قىلىپدۇر دەرد ئىلە ھىجران،

ساربغ رۇخسارە ھەجرىلىك ئوتىدىن بەرگى خەزان بولدۇم.

ھىجران بىلەن دەرد مېنى غەمكىن، بىچارە قىلىپ قويدى. جۇدالىقىڭنىڭ ئوتىدىن چىرايىم سارغىيىپ، كۈزدىكى غازاڭ بولۇپ قالدىم، قانداق قىلارمەن.

7 ـ جەمالىڭ ھەسرەتىدە ئۆرتەنۇر شامۇ سەھەر جانىم،

بولۇپ مەجنۇن كەبى ئالەمدە رۇسۋايى جەھان بولدۇم.

جامالىڭنىڭ ھەسرىتىدە جېنىم تۈندىن تاڭغىچە ئۆرتىنىدۇ؛ بۇ ئالەمدە مەجنۇنغا ئوخشاش جاھاننىڭ رەسۋاسىغا ئايلىنىپ قالدىم.

8 ـ فىراقىي، خەستەدىل ئاشۇفتە بولدى ئايرىلىپ سەندىن،

فىراقىڭ دەردىگە مەھرەم، جەفاغا ھەمزەبان بولدۇم.

فىراقىي سەندىن ئايرىلىپ قالغاندىن كېيىن، دىلى سۇندى، پەرىشان بولدى؛ پىراقىڭ دەردى بىلەن سىرداش، جاپايىڭ بىلەن سۆھبەتداش بولۇپ قالدى.

## نۇسخە چۇشۇرگەسى

فىراقىي، خەستەدىل ئاشۇفتە بولدى ئايرىلىپ سەندىن،

فىراقىڭ دەردىگە مەھرەم، جەفاغا ھەمزەبان بولدۇم.

ـ فىراقىي.

فىراقىي سەندىن ئايرىلىپ قالغاندىن كېيىن، دىلى سۇندى، پەرىشان بولدى؛ پىراقىڭ دەردى بىلەن سىرداش، جاپايىڭ بىلەن سۆھبەتداش بولۇپ قالدى.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەممەنى سالىم

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن

v - - - v - - - v - - - v - - -

## مۇستەھزاد

1 ـ ساقىيا، جامىمنى ساف ئەيلە مەيى ئەنۋاردىن،

ئەيلەگىل كۆڭلۈمنى خالىي جۇملەئى ئەغياردىن.

ئەي ساقىي، قەدەھىمنى نۇر شارابى بىلەن پاك قىلغىن، كۆڭلۈمنى پۈتكۈل رەقىبلەردىن خالىي قىلغىن.

2 ـ مەست ئەيلەپ ھۇشۇم ئال، قىلغىل خۇمارىدى خەلاس،
ھەم خۇمارى ئۆزلۈكدىن ئىت ھەم پەردەئى پىندارىدىن.
مەست قىلىپ ھۇشۇمنى يوقات، خۇماردىن خالاس قىل. ھەم ئۆزلۈك خۇمارىدىن ھەم كىبىر پەردىسىدىن قۇتۇلدۇرغىن.

3 ـ ھەجرىنىڭ ئەندۇھىدىن بولدى كۆزۈم يىغلاپ بەسىر،
كاشكى بولغاي ئەدى بىينا كۆزۈم دىيدارىدىن.
ھىجران قايغۇسىدا كۆپ يىغلاپ، كۆزۈم تۇتۇلدى: كاشكى ئۇنىڭ دىدارىغا مۇيەسسەر بولسام، بۇ ھالدا، كۆزۈم روشەنلەشكەن بولاتتى.

4 ـ گەر بەھار ئۆتكەچ تولا سارغارسا يافراقلار نە تاڭ،
سارغارىپ يۈز غەم بىلە بولسە جۇدا غەمخاردىن.
باھار ئۆتكەندىن كېيىن، ياپراقلارنىڭ سارغىيىشى ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى غەمخورىدىن ئايرىلغان كىشىنىڭمۇ چىرايى غەم بىلەن سارغىيىپ كېتىدۇ ئەمەسمۇ؟

5 ـ ۋەسل قەدرىن بىلمەگەنگە ھەجر ئوتى پاداش ئەمىش،
بولما نەۋمىد، ئەي زۇھۇرىي، بۇرنا سۆيگەن يارىدىن.
- زۇھۇرىي.
ئەي زۇھۇرىي، ھىجران ئوتى ئازابى ۋىسالنىڭ قەدرىنى بىلمىگەنلەر ئۈچۈن مۇكاپاتمىش. شۇڭا بۇرۇن سۆيگەن يارىڭدىن ئۈمىدسىزلەنمە.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەقسۇر
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلان
- v - -　　- v - -　　- v - -　　- ~

## جۇلا

1 ـ ئەي پەرى رۇخسارلار، بىزگە نىگاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ،
بىر نەزەر بىرلە گەدانى پادشاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.
ئەي پەرى يۈزلۈك، ماڭىمۇ نەزەر سېلىپ ئۆتۈڭ: « لەپپىدە » بىر قاراپ قويۇش بىلەن، مەن گادايىنى پادىشاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.

2 ـ گەرچە ئۆتكەندە كىرەرسىز كۆپ كىشىنىڭ قانىنا،
بۇ گەدا كۆڭلى ئۈچۈن مۇنچە گۇناھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.
دەرۋەقە، ھەر ئۆتكىنىڭىزدە نۇرغۇن كىشىلەرنىڭ قېنىغا كىرىسىز ( خەقلەر نامەھرەم كۆزى بىلەن سىزگە قارايدۇ )، مەن گادايىنىڭ كۆڭلى ئۈچۈن، مۇنچىلىك گۇناھنى قىلىپ ئۆتۈڭ.

3 ـ خارلىق ھەددىن ئاشۇرماڭ، چۈنكى ئىززەت يولدادۇر،
ئاتىڭىز نەئلىندە بىزنى خاكى راھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.
خارلاشنى چېكىدىن ئاشۇرىۋەتمەڭ، چۈنكى قاتتىقلىق دېگەنمۇ ئۆز يولىدا بولغىنى تۈزۈك. مېنى ھېچ بولمىسا، ئېتىڭىزنىڭ تۇۋىقى ئاستىدىكى يول توپىسىچىلىك كۆرۈپ ئۆتۈڭ.

4 ـ ھەر قاچان جان بەرسەم ئۇل قەددۇ ئاغىز يادى بىلە،
ئەي مۇھىبلار، تۇربەتىم ئۈستىدە ئاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.
ئەي دوستلار، ناۋادا ئۇنىڭ قەددى ـ قامىتى ۋە لېۋىنى ئەسلەش بىلەن ئۆلۈپ كېتىپ قالسام، قەبرەم يېنىدىن ئۆتكەندە، بىر « ئاھ » ئۇرۇپ قويۇڭلار.

5 ـ ھەر نەچەكىم، سىزگە زەھمەتتۇر، زەكاتى ھۆسن ئۈچۈن،
ئىلتىفاتى لۇتفىي سارى گاھى گاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.
سىزگە ھەر قانچە زەخمەت يەتسىمۇ، ھۆسنىڭىزنىڭ زاكىتى ئۈچۈن، لۇتفىيغا ئارا ـ سىرا كۆز تاشلاپ ئۆتۈڭ.

ـ لۇتفىي.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

ـ v ـ ـ    ـ v ـ ـ    ـ v ـ ـ    ـ v ـ

سەنەم

بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ باغدا بىر گۈل بار ئەدى، شاخىدا بۇلبۇل سايرادى،
ئەجەب خۇدانىڭ تەقدىرى يارنى مەندىن ئايرىدى.
باغدا بىر گۈل بار ئېدى، شېخىدا بۇلبۇل سايرىدى،ئاللاھنىڭ تەقدىرى ئەجەبمۇ يارنى مەندىن ئايرىۋەتتى.

2 ـ بۇلبۇل دەگەن بىر قۇشتۇر، سايراسا ئۈنى خۇشتۇر،
بەش گۈنلۈك شۇ ئالەمدە يار بىلەن كۆڭۈل خۇشتۇر.
« بۇلبۇل » دېگەن بىر قۇشتۇر، سايرىسا ئۈنى خۇشتۇر، تۆت كۈنلۈك شۇ ئالەمدە يار بىلەن كۆڭۈل خۇشتۇر.

3 ـ ئىزدەمەس كۆڭلۈم مەنىڭ بار ئىزلەگەننىڭ يارى بول،

كىم سەنى يارىم دەسە، بارىپ شۇنىڭ گۈلزارى بول.

مېنىڭ كۆڭلۈم يار ئىزدىمەيدۇ، چۈنكى مېنىڭ يارىم بار؛ سەن ئىزدىگەن، كۆيگەن ئادەمنىڭ يارى بول، كىم سېنى «يارىم» دېسە، سۆيسە، ئاندىن بېرىپ شۇنىڭ گۈلزارى بولساڭ بولىدۇ.

4 ـ خۇش بەخت ـ سەئادەتتۇر، كىشى جانانىغا يەتسە،

چەكىپ جەۋرۇ ـ جەفالارنى كۆزى مەستانەغە يەتسە.

ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.

ئىنسان جەبىر ـ جاپالارنى چەكسىمۇ، كۆزى سۆيگەن يارىنى كۆرسە، ئاخىردا ئۇ جانانىنىڭ ۋىسالىغا يەتسە، بۇ ـ ـ خۇش بەخت ـ سەئادەتتۇر.

## ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ ئەي يۈزى نەسرىن، قامەتى شەمشاد،

نەچە قىلۇرسەن جانىمە بىيداد.

ئەي يۈزى نەسرىن، قامىتى شەمشادقا ئوخشايدىغان يار، جېنىمغا نېمانچە زۇلۇم سالىسەن؟

2 ـ سەن كەبى پۇركار، شىۋەسى بىسيار،

بىلمەدى، ئەي يار، ھېچبىر كىشى ياد.

ئەي يار، سەندەك تەجرىبىلىك، خۇلقلۇق ۋە ناز ـ ئىستىغنالىق ئىنساننى تېخى ھېچ كىشى بىلىپ يەتمىدى.

3 ـ جەۋرىدە نادىر، زۇلۇمدا ماھىر،

ئىشۋەدە قادىر، غەمزەدە ئۇستاد.

جاپا سېلىشتا نادىر، زۇلۇم قىلىشقا ماھىر، ناز ـ خۇلق قىلىشقا قادىر، غەمزىگە ئۇستا.

4 ـ يارنىڭ غەمىدىن، ھەجر ئەلەمىدىن،

سەبر كەمىدىن نالەيۇ فەرياد.

يارنىڭ غېمىدىن، ئايرىلىش ئازابىدىن، سەۋر ـ تاقەتنىڭ كەملىكىدىن داد ـ پەرياد!

5 ـ بابۇرى بىدىل، ئەي بۇتى قاتىل،

جەۋرۇڭغا مايىل، زۇلمۇڭغا مۇئتاد.

ـ بابۇر.

ئەي مۇتلەق گۈزەل سەنەم، شەيدا ئاشىقىڭ بابۇر جەبرىڭگە خۇشتار، زۇلمۇڭغا كۆنۈك.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى مۇتەقارىبى مۇسەممەنى ئەسلەم

فەئىلۇن فەئۇلۇن فەئىلۇن فەئۇلۇن

ـ ـ v    ـ ـ    ـ ـ v    ـ ـ

## چوڭ سەلىقە

1- بۇ ئەلدە باردۇر ئىكى ماھىپەيكەر،
بىرى قەندۇ بىرىسى شەھدۇ شەكەر .
بۇ ئەلدە ئىككى ئاي يۈزلۈك بار: بىرى قەندەك، يەنە بىرى ھەسەل بىلەن شېكەردەك.

2- بىرىنىڭ ئارەزى خۇرشىدى تابان،
بىرىنىڭ كۆزلەرى كۇففارى خەيبەر.
بىرىنىڭ رۇخسارى نۇرلۇق قۇياشتەك ؛ يەنە بىرىنىڭ كۆزلىرى خەيبەر كۇپپارلىرىنىڭكىدەك قاپقارا.

3- بىرىنىڭ زۇلفۇ خالى دانەيۇ دام،
بىرىنىڭ قامەتى سەرۋۇ سەنەۋبەر .
بىرىنىڭ چېچى گوياكى توزاق، مېڭى نوقۇت دانىسىدەك چوڭ؛ يەنە بىرىنىڭ قامىتى سەرۋى بىلەن سەنەۋبەردەك گۈزەل.

4- بىرىنىڭ لەبلەرى ياقۇتى سىراب،
بىرىنىڭ تىشلارى پاكىزە گەۋھەر.
بىرىنىڭ لېۋى سۈزۈك ياقۇت؛ يەنە بىرىنىڭ چىشلىرى پاكىزە گۆھەر.

5- بىرىنىڭ غەبغەبىدۇر سىيبى سىيمىن،
بىرىنىڭ ئىكى بادامى مۇقەششەر.
بىرىنىڭ مەڭزى ئاق ئالمىدەك چىرايلىق؛ يەنە بىرىنىڭ ئىككى قاپىقى بادامدەك يارىشىملىق .

6- بىرى سۇلتانى ئىقلىمى مەلاھەت،
بىرى ھۇسن ئەلىدە خاقانى قەيسەر.
بىرى گۈزەللىك ئىقلىمىنىڭ سۇلتانى؛ يەنە بىرى ھۆسن ئېلىنىڭ بۈيۈك خاقانى.

7- بىرىنىڭ غەمزەسى جەرراھى ئۇستاد،
بىرىنىڭ كىرفىكى ئالماسۇ خەنجەر.
بىرىنىڭ غەمزىسى ئۇستا جەرراھنىڭ پىچىقىدەك ئۆتكۈر؛ يەنە بىرىنىڭ كىرپىكى ئالماس ۋە خەنجەردەك كەسكۈر .

8- بىرىنىڭ ئىكى قاشىدۇر ياڭى ئاي،
بىرىنىڭ تەلئەتىدۇر ئەيدى ئەكبەر.
بىرىنىڭ ئىككى قېشى خۇددى يېڭى چىققان ئاي؛ يەنە بىرىنىڭ رۇخسار - تەلەتى بايرام چىراي.

9- بىرىگە چاكارۇ بەندە ئاتايى،

بىرىگە خادىمۇ دائىمىي كەمتەر.

- ئاتايى.

ئاتايى بىرىگە چاكار ۋە قۇل؛ يەنە بىرىگە ھەمىشە بولىدۇ پۇت - قول.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەددەسى مەھزۇف

مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن فەئۇلۇن

v - - - v - - - v - -

## كىچىك سەلىقە

### بىرىنچى ئاھاڭ

1- دەھرىنىڭ شەكلىنى كۆركىم، بولدى ھالى ئۆزگەچە،

بىلمان، ئايا، بارمۇدۇر ئانىڭ خەيالى ئۆزگەچە.

جاھاننىڭ قىياپىتىگە قارا، ئەھۋالى ئۆزگىرىپ كەتتى؛ يا ئۇنىڭ باشقىچە خىيالى بارمىدۇ، بۇنى بىلەلمىدىم.

2- تەقۋا ئەيلەپ دەير ئارا يول تاپمادۇق، كەل، ئەي رەفىق،

مەست ئولۇپ مەيخارەلەر يەڭلىغ بارالى ئۆزگەچە.

تەقۋادارلىق قىلىپ، مەيخانىغا يېقىن يولىمىدۇق. ئەي دوست، كەل، مەست بولۇپ، مەيخورلاردەك باشقىچە يول تۇتايلى.

3- ئەي مۇسەۋۋىر، سەھۋ ئەيلەپ قىلما تەسۋىرىن خەيال،

كۆزۇ قاشى ئۆزگە ئانىڭ، خەتتۇ خالى ئۆزگەچە.

ئەي رەسسام، ، ئۇنىڭ كۆز - قاشلىرى باشقىچە، مېڭى ۋە مېڭى ئۆزگىچە، سەۋەنلىك قىلىپ، سۈرىتىنى خاتا سىزىپ قويمىغىن.

4- بۇلھەۋەسلەر غەمىنى ئەيلەپ كەلىڭ، ئەھبابىكىم،

تەلمۇرۇپ ئوترۇسىدا ئانىڭ تۇرالى ئۆزگەچە.

ئەي دوستلار، ھەۋەسكارلارغا خاس ئوي - پىكىر بىلەن كېلىڭلاركى، ئۇنىڭ ئۇدۇلىدا باشقىدىن تەلمۇرۇپ تۇرايلى.

5- تاب كەلتۇرمەس نەزەر ھۆسنى جەھان ئاراسىغا،

ياشۇرۇن كۆپ پەردە كەينىدىن قارالى ئۆزگەچە.

جاھاننى چاقناتقۇچى ھۆسن - جامالىغا بىۋاسىتە قارىساق، كۆز بەرداشلىق بېرەلمەيدۇكى،

جىق پەردىلەرنىڭ كەينىدە تۇرۇپ، يوشۇرۇنچە قارايلى.

6 ـ سارغارىپ گاھى قىزارىپ مېھرۇ مەھ بىر ھال ئەمەس،
ئەيلەمىش ئانى ئىزارى ئىنفىئالى ئۆزگەچە.
قۇياش بىلەن ئاي بەزىدە سارغىيىپ، بەزىدە قىزىرىپ، بىر خىل تۇرمايدۇكى، يار رۇخسارىنىڭ گۈزەللىكى كەلتۈرگەن خىجىللىق ئۇلارنى ئاشۇنداق قىلىپ قويغانمىش.

7 ـ ئىشق ئارا قەدر ئىستەسەڭ بىباك بولگىم، ئۆزگەدۇر ،
ئەھلى تەقۋا ئاندا، رىندى لا ئۇبالى ئۆزگەچە.
ئاشىقلىقتا قەدىر ـ قىممەت تاپاي دېسەڭ، قورقماس بولگى، ئۇ يەردە تەقۋادارلار باشقىچە، جېنىدىن تويغانلار باشقىچە بولىدۇ.

8 ـ قىلسا كۆز غارەت كۆڭۈلنى، يۈز قىلۇر ئۆرتەرگە جەھد،
زۇلف ئاڭا تەقۋىيە ئەيلەپ جىسمى دالى ئۆزگەچە.
كۆز كۆڭۈلنى ئوۋلىۋالسا، يۈز ئۇنى ئۆرتەشكە تىرىشىدۇ، چاچ ئۇلار ( كۆز بىلەن يۈز ) نى قوللاپ قۇۋۋەتلەيدۇ ـ دە، نەتىجىدە، ئاشىقنىڭ گەۋدىسىنى دال ( د ) ھەرپىدەك ئېگىۋېتىدۇ.

9 ـ دەھر ھەر چەند كۆلسە، ئەرشىي، سەن سارى بىل زەھرخەند،
بارمۇ جان قەسدىن قىلۇردىن ئېھتىمالى ئۆزگەچە.
ـ ئەرشىي.
ئەي ئەرشىي، زامان ھەر قانچە كۆلگەن بىلەن ساڭا كەلگەندە زەھەرخەندىلىك قىلىدۇ، ئۇنىڭ جانىنى قەستلەشتىن باشقىچە ئېھتىمالىمۇ بارمۇ؟ بۇنى بىلىپ باق.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v - - - v - - - v - - - v -

ئىككىنچى ئاھاڭ

1 ـ يۈزۈڭنى كۆردۈم، ئەي، خۇرشىدى تابان،
دەمە خۇرشىدى تابان، نۇرى ئىيمان.
ئەي، سېنىڭ يۈزۈڭ نۇرلۇق قۇياشتۇر، قۇياشلا ئەمەس، بەلكى ئىماننىڭ نۇرىدۇر.

2 ـ مۇسۇلمانزادە بولساڭ رەھم قىلغىل،
يۇتارمەن فۇرقەتىڭدىن ھەر زەمان قان.
پىراقىڭدا دائىم قان يۇتۇۋاتىمەن، مۇسۇلمان بالىسى بولساڭ، ماڭا رەھىم قىلغىن.

3ـ قىلۇر ھەسرەت بىلەن يۈز ئافەرىنلەر،
ئەگەر كۆرسە يۈزۈڭنى ماھى كەنئان.

ئەگەر كەنئاننىڭ ئېيى (« كەنئاننىڭ ئېيى » ئاتالغان يۇسۇپ ئەلەيھىسسالام ) سېنىڭ يۈزۈڭنى كۆرسە، ھەسرەت چەككەن ھالدا، يۈزلەپ ئاپىرىن ئېيتىدۇ.

4ـ بىرەر سورساڭ نە بولۇر ئاغرىقىمنى،
سەنىڭدەك يوقتۇرۇر دەردىمگە دەرمان.

ئاغرىقىمغا سېنىڭدەك شىپالىق يوقكى، مېنى يوقلاپ، ئاغرىقىمنى بىرەر قېتىم سوراپ قويساڭ نېمە بولار؟

5ـ ئەگەر ھەجرىڭدە ئۆلسەم، ئەي پەرىزاد،
ئىچىڭ ئاغرىپ بولۇرسەن سەن پۇشەيمان.

ئەي پەرىزات، ئەگەر سېنىڭ جۇدالىقىڭدا ئۆلۈپ كەتسەم، ئىچىڭ ئاغرىپ پۇشايمانغا قالىسەن.

6ـ سەنىڭدەك ياخشىلىقدا يوق جەھاندا،
يامانلىقدا مەنىڭدەك يوقتۇر، ئەي جان.

ئەي جان، جاھاندا سېنىڭدەك ياخشى يوق، مېنىڭدەك يامان يوق.

7ـ ئوشۇل گۈندىنكى كۆردۈم ئارەزىڭنى،
بولۇپمەن قۇللارىڭغا بەندە فەرمان.

يۈزۈڭنى كۆرگەن ئاشۇ كۈندىن باشلاپ، قۇللىرىڭنىڭ پەرمانىنى تۇتۇپ كېلىۋاتىمەن.

8ـ ئالىپسەن تاقەتۇ سەبرۇ قەرارىم،
يۈرەككە تاكى قويدۇڭ داغى ھىجران.

يۈرىكىمنى قاچان ھىجران دېغىدا قويدۇڭ، شۇندىن باشلاپلا، مەندىن سەۋر، تاقەت ۋە تىنچلىق دېگەنلەرنى ئېلىپ كەتتىڭ.

9ـ قەلەندەر تا تىرىكدۇر بۇ جەھاندە،
قىلۇر ۋەسفىڭ سەنىڭ، ئەي ماھى دەۋران.
ـ قەلەندەر.

ئەي دەۋراننىڭ ئېيى، قەلەندەر بۇ جاھاندا ھاياتلا بولىدىكەن، سېنىڭ تەرىپىڭنى قىلىدۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى
بەھرى ھەزەجى مۇسەددەسى مەھزۇف
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن فەئۇلۇن
v — — — v — — — v — —

## كىچىك سەلىقە چۇشۇرگىسى

دەھر ھەر چەند كۇلسە، ئەرشىي، سەن سارى بىل زەھر خەند،
بارمۇ جان قەسدىن قىلۇردىن ئىھتىمالى ئۆزگەچە.
- ئەرشىي.

ئەي ئەرشىي، جاھان ھەرقانچە كۇلگەن بىلەن، ساڭا كەلگەندە زەھەرخەندىلىك قىلىدۇ. ئۇنىڭ جاننى قەستلەشتىن باشقىچە ئېھتىمالىمۇ بارمۇ؟ بۇنى بىلىپ باققىن.

### پىشرەۋ

### بىرىنچى ئاھاڭ

1- باغدا ئاچىلدى بىر تۇپ قىزىلگۇل،
سايرادى شاختا مەستانە بۇلبۇل.
باغدا بىر تۇپ قىزىلگۇل ئېچىلدى، شېخىدا مەستانە بۇلبۇل سايرىدى.

2- باغدا قىزىلگۇل ھەر جايدا بولماس،
ھەر جايدا بولسا سەنىڭچە بولماس.
قىزىلگۇل دېگەن باغنىڭ ھەممە يېرىدە بولىۋەرمەيدۇ، قەيەردە بولمىسۇن، ساڭا يەتمەيدۇ.

3- كۆردۇم يۈزۈڭنى ھەيرانە بولدۇم،
ئەقلۇ ھۇشۇمدىن بىگانە بولدۇم.
يۈزۈڭنى كۆرۈپلا، سېنىڭ ھەيرانىڭ بولدۇم، ئەقىل - ھۇشۇمدىن بىگانە بولدۇم.

4- ھەيرانە قىلغان ئايدەك يۈزۈڭدۇر،
مەستانە قىلغان شىرىن سۆزۈڭدۇر.
ھەيرانىڭ قىلغان ئايدەك يۈزۈڭدۇر، مەستانە قىلغان شېرىن سۆزۈڭدۇر.

### ئىككىنچى ئاھاڭ

1- مەرۋايىت ئەسىل نەرسە ئىنجۇ - مارجان ئىچىدە،
يارىم ماڭا گۇل تۇتتى خەلقى ئالەم ئىچىدە.
ئۇنچە - مارجان ئىچىدە، مەرۋايىت ئېسىل نەرسىدۇر. يارىم ماڭا خەلقىئالەم ئالدىدىلا گۇل تۇتتى.

2- ئەي خۇشتارمەن - ئۇ، خۇشتارمەن،
يارىم ماڭا گۇل تۇتتى خەلقى ئالەم ئىچىدە.
يارىمنىڭ خەلقىئالەم ئالدىدىلا ماڭا گۇل تۇتقىنىغا بەك خۇش بولدۇم.

3- گۈلنى مەن ئالاي دەسەم گۈل تىكەنىنىڭ ئىچىدە،
گۈلگە مەيلىم بار ئەدى گۈل بەدەنىنىڭ ئىچىدە.

گۈلنى مەن ئۈزىۋالاي دېسەم، گۈل تىكەنىنىڭ ئارىسىدا تۇرۇپتۇ. گۈلبەدەنلەرنىڭ ئىچىدە، گۈلگە مەيلىم بار ئىدى.

4- ئەي خۇشتارمەن- ئۇ، خۇشتارمەن،
گۈلگە مەيلىم بار ئەدى گۈل بەدەنىنىڭ ئىچىدە.

گۈلبەدەنلەرنىڭ ئىچىدە، گۈلگە مەيلىم بار ئىدى، چۈنكى مەن ئۇنىڭغا بەك خۇشتار ئىدىم.

## ئۈچىنچى ئاھاڭ

1- گۈل كۆرۈپ گۈلزاردامەن ساڭا ھىچ ئوخشاتمادىم،
تاللاپ سۆيگەن يارىمسەن باشقاغا قاش ئاتمادىم.

گۈلزاردا گۈللەرنى كۆرۈپ، ھېچقايسىسىنى ساڭا ئوخشاتمىدىم. تاللاپ سۆيگەن يارىمسەن، باشقىغا قاش ئاتمادىم.

2- يارنى يار دەمدۇر كىشى، يامانىنى يار دەمدۇر كىشى،
ياخشى يار ياندا تۇرۇپ، يامانىنى خاھلامدۇر كىشى.

ئىنسان يارنى يار دەمدۇ؟ ياكى يامانىنى يار دەمدۇ؟ ياخشى يار ياندىلا تۇرغان يەردە، يامانىنى خاھلامدۇ؟

3- ئاتخانەنىڭ ئالدىدا ئالا ئاتنىڭ تۇياقى،
بىزنىڭ قاراقاش يارنىڭ مەخمەل تاشتۇر تۇماقى.

ئاتخانىنىڭ ئالدىدا ئالا ئاتنىڭ تۇياق ئىزى تۇرىدۇ. مېنىڭ قاراقاش يارىم مەخمەل تاشلىق تۇماق كىيىپتۇ.

4- مەخمەل تاش تۇماقىڭنى قىستۇرۇپ بۇزۇپ ئەتمە،
بۇ ئالەم ئۇزۇن ئالەم ئۇمىدنى ئۇزۇپ ئەتمە.

مەخمەل تاشلىق تۇمىقىڭنى قىستۇرۇپ كىيىپ بۇزۇۋەتمە، بۇ ئالەم ئۇزۇن ئالەم ئۇمىدنى ئۈزۈۋەتمە.

5- قاشىڭنى قارا دەيدۇر قەلەمدىن ئايرىيالمايمەن،
باغلانغان ساڭا رىشتەم، سەندىن ئايرىلالمايمەن.

قېشىڭ شۇ قەدەر قارا ئىكەنكى، قەلەم سىياھىدىن ئايرىيالمايمەن: رىشتەم ساڭا باغلانغان، سەندىن ئايرىلالمايمەن.

6- يارنىڭ كىيگەن كۆينەكى قىزىل دۇردۇن تاۋاردۇر،
شۇ يارىمدىن ئايرىلسام، ئۆلمەك ماڭا رەۋادۇر.

- خەلق قوشاقلىرىدىن.

يارنىڭ كىيگەن كۆينىكى قىزىل دۇردۇن - تاۋاردۇر، شۇ يارىمدىن ئايرىلسام، ئۆلمەك ماڭا راۋادۇر.

تەئكىد

1- ئەي نەسىمى سۇبھىدەم، مەندىن نىگارىمغا سەلام،
ئول ساچى سۇنبۇل، يۈزى گۇل، نەۋ بەھارىمغا سەلام.

ئەي تاڭ شامىلى، ئۇ سۇمبۇل چاچلىق، گۇل يۈزلۈك، باش باھاردەك يېقىملىق نىگارىمغا مەندىن سالام.

2- لەبلەرى قەندۇ گۇلابۇ سۆزلەرى شەھدۇ شەراب،
غەمزەسى مەستانە، ئول كۆزى خۇمارىمغا سەلام.

لەۋلىرى قەنت بىلەن گۇلاب، سۆزلىرى ھەسەل بىلەن شاراب، غەمزىسى مەست قىلغۇچى ئۇ خۇمار كۆزلۈكۈمگە سالام.

3- جان نىسار ئەتسەم كەرەك بادى سەھەر دىك ئاللىدا،
بەندەدىن ھەر گاھكى ئەلتۈر بولسا يارىمغا سەلام.

قاچانكى تاڭ شامىلى مەن قۇلدىن يارىمغا سالام يەتكۈزسە، ئۇنىڭ ئالدىدا تىك تۇرۇپ، جېنىمنى پىدا قىلىسام ئەرزىيدۇ.

4- بوستانى ھۇسنۇ لۇتفى خۇلق ئىچىندە سەرۋىناز،
ئول سەۋەر جاندەك، ئەزىزىم، ئىختىيارىمغا سەلام.

ھۆسن بوستانى، مەرھەمىتى ۋە خۇلقى بويىچە ئاجايىپ يېتىشكەن ۋە كېلىشكەن ئۇ جاندەك سۆيۈملۈك، ئىختىيارىمنى ئالغۇچى ئەزىزىمگە سالام.

5- تابۇغۇڭدا نەچەكىم ئەرز ئەيلەدى ھالىن گەدا،
دەمەدىك بىرگۇنكى، مىسكىن خاكسارىمغا سەلام.
- گەدائىي.

گەدائىي ھۇزۇرۇڭدا قانچە قېتىملاپ ئۆز ھالىنى ئىيتقان بولسىمۇ، بىرەر قېتىم « بىچارە خاكسارىمغا سالام » دېمىدىڭ.

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
- v - - | - v - - | - v - - | - v -

## داستان

### بىرىنچى داستان

1 ـ سۆيۈملۈك ھەمدەمىم، ئەي ۋەفادارىم،
تازە نەۋ جەۋانىم، ھالىڭ نە بولدى؟
رەفىقىم، مۇنىسىم، ئەيشىم، مەدارىم،
كۆز نۇرۇم، غەمخارىم، ھالىڭ نە بولدى؟

ئى سۆيۈملۈك ھەمنەپەس ۋاپادارىم، غەيۇر سۇباتلىق يارىم، مەسلەكدىشىم، سىرداش دوستۇم، ھاياتىم، كۆز نۇرۇم، غەمگۇزارىم ئەھۋالىڭ قانداق؟

2 ـ كۆزۈڭدۇر ئوت كەبى، جىسمىڭدۇر بىمار،
ۋۇجۇدۇڭ سىمابتەك تىترەر بىقەرار،
ئەي يارى ۋەفادار، ئەيلەگىل ئىزھار،
كۆزلەرى مەستانىم ھالىڭ نە بولدى؟

كۆزۈڭدىن ئوت چاقناپ تۇرىدۇ، تېنىڭ كېسەلچان، ۋۇجۇدۇڭ سىمابتەك ئىختىيارسىز تىترەپ تۇرىدۇ. ئى مەستانە كۆزلۈك ۋاپادار يارىم، ئەھۋالىڭنى ئىزھار قىلغىن، زادى نېمە بولدۇڭ؟

3 ـ فىدا بولسۇن ساڭا بۇ شىرىن جانىم،
بىر زەمان كۆرمەسەم ئۆرلەر فىغانىم،
باشىمدا تاجىمسەن، روھى رەۋانىم،
يارى مېھرىبانىم ھالىڭ نە بولدى؟

بۇ شىرىن جېنىم ساڭا پىدا بولسۇن، بىردەم كۆرمىسەم پىغانىم ئۆرلەپ قالىدۇ. سەن مېنىڭ بېشىمدىكى تاجىمسەن، ۋۇجۇدۇمدىكى جانلىق روھىمسەنكى، ئى مېھرىبان يارىم، ساڭا نېمە بولدى؟

4 ـ ئەۋۋەلدە ئاتامدىن قالماغان بولسام،
غەرىبلىق كويىدا يۈرمەگەن بولسام،
سەنى بۇ ھەسرەتتە كۆرمەگەن بولسام،
خەتەرلىك كارۋانىم ھالىڭ نە بولدى؟

باشتا ئاتامدىن يېتىم قالمىغان بولسام، مۇساپىرلىق كوچىسىدا يۈرمىگەن بولسام، سېنى بۇ ھەسرەتلىك ھالدا كۆرمىگەن بولسام كاشكى. ئى، خەتەردە قالغان كارۋىنىم ساڭا نېمە بولدى؟

5 ـ شاھ سەنەۋبەر دەرلەر: باغرىم ئەزىلدى،
ماڭا ھەقدىن مۇنداق قىسمەت يازىلدى،
ۋاقتىم يەتىپ جان تەنىمدىن ئۈزۈلدى،
يۇسۇفى كەنئانىم ھالىڭ نە بولدى؟

- « سەنەۋبەر » داستانىدىن.

شاھ سەنەۋبەر ئېيتىدۇ: مېنىڭ ھەقىقەتەن يۈرىكىم ئېزىلدى؛ ئاللاھتىن ماڭا مۇشۇنداق قىسمەت پۈتۈلگەن ئوخشايدۇ؛ گويا ئەجىلىم توشۇپ، جان تەندىن چىقتىكى، ئى، كەنئانلىق يۇسۇفۇم، ئەھۋالىڭ قانداق؟

## ئىككىنچى داستان

1- نىگارىم ئىشقىدا ئۆرتەندى جانىم،
دىلىم كۆيدى، تىلىم كەلدى نەۋاغا.
ئۇنى كۆرگۈنچە مەن، يوقتۇر مەجالىم،
نەۋا ئەيلەپ تۆكەي ياشىم خۇداغا.

نىگارىمنىڭ مۇھەببىتىدە جېنىم ئۆرتەندى؛ يۈرىكىم كۆيۈپ، تىلىم زارلاشقا باشلىدى؛ ئۇنىڭ ۋىسالىغا يەتكىچە بەرداشلىق بېرەلمىگۈدەكمەن، ئەمدى، نالە- ناۋا قىلىپ ياش تۆكۈپ، ئاللاھقا يىغلاي.

2- ئۇنىڭ ئىشقى مەنى قىلدى خەرابە،
يۈرەك - باغرىم كۆيۈپ بولدى كەبابە،
ساڭا قۇربان قىلاي بۇ تەندە جانە،
بۇ ئەرزىمنى دەگىل قاشى قاراغا.

ئۇنىڭ مۇھەببىتى مېنى خاراب قىلدى، يۈرىكىم كۆيۈپ كاۋاپ بولدى؛ بۇ تېنىمدىكى جېنىمنى ساڭا قۇربان قىلاي، بۇ ئەرزىمنى قاراقاش يارىمغا دەپ قويغىن.

3- سەبا يەتكۈز مەنىڭ يۈتكەن كىشىمنى،
خۇداغە يىغلاسام ئۆتكىلار باشىمنى،
ساماندەك سارغارىپ تۆكتۇم ياشىمنى،
سەبا يەتكۈز سۆزۈم ئول دىلرەباغا.

ئى تاڭ شامىلى، مېنىڭ جۇدا بولغان كىشىمنى كەلتۈر: ئاللاھقا يىغلاسام، بېشىمنى ئۆتكىلاپ قويار؛ ساماندەك سارغىيىپ، يىغلاپ ياش تۆكتۇم. ئى تاڭ شامىلى، مېنىڭ دېگەنلىرىمنى ئۇ دىلرەباغا يەتكۈزۈپ قوي.

4- جاناندىن ئايرىلىپ مەستانە بولدۇم،
ئۇنىڭ ئىشقىدا مەن دىۋانە بولدۇم،
كۆيۈپ مەن شامىدا پەرۋانە بولدۇم،
غەرىبلىقتا دەدىم ئەرزىم سەباغا.

جاناندىن ئايرىلىپ مەستانە بولدۇم، ئۇنىڭ مۇھەببىتىدە سارالڭ بولۇپ قالدىم؛ مەن ئۇنىڭ مۇھەببەت شامىنىڭ پەرۋانىسىمەن؛ مۇساپىرچىلىقتا، بۇ ئەرزىمنى تاڭ شامىلىغا ئېيتتىم.

5- غەرىبلەرنىڭ يەتىملىكدە خەيالى،

نەچۈك بولغاي فەررۇخنىڭ ئەمدى ھالى،
كۆڭۈلنى يارۇتار مەھبۇب ۋىسالى،
غەرىبلىقتا ئەجەب قالدىم بەلاغا.
- « شاھزادە فەررۇخ ۋە مەلىكە گۈلرۇخ » داستانىدىن.

غېرىپ - مۇساپىرلار يېتىمچىلىكتە خىيال بىلەنلا ياشايدۇ، فەررۇخنىڭ ئەھۋالى ئاقىبەتتە قانداق بولار؟ كۆڭۈلنى سۆيگەن يارنىڭ ۋىسالى يورۇتىدۇ؛ ھەي، مۇساپىرچىلىقتا، ئەجەب بىر مۇھەببەت بالاسىغا قالدىم.

## ئۈچىنچى داستان

1 - شاھىم بىزنىڭ ئەلۇ يۇرتىنىڭ
خۇش ئۆتەدۇر ياز - قىشلارى.
خۇشال ئۆتەر ھەر بىر چاغى،
ئويناپ كۈلۈشتۇر ئىشلارى.

ئى پادىشاھىم، بىزنىڭ ئەل- يۇرتنىڭ ياز - قىش پەسىللىرى تولىمۇ ياخشى ئۆتىدۇ؛ خەلقنىڭ كەيپى چاغ، قىلىدىغان ئىشلىرى ئويناپ كۈلۈشتۇر، خالاس.

2- باغدا پىشار تاغاچلارى،
مەيۋەلىكدۇر باغاچلارى،
بىزنىڭ ئەلدە يوق ئاچلارى،
فەراۋاندۇر يەمىشلەرى.

باغلاردا شاپتۇل - توغاچلار پىشىپ تۇرىدۇ، دەرەخلىرىنىڭ ھەممىسى مېۋىلىك دەرەخلەردۇر؛ بىزنىڭ ئەلدە ئاچ - زار قالغان ئادەم بولمايدۇ، يەل - يېمىشلىرى بەك مول.

3- يىگىتلەرنىڭ يۇرۇشلەرى،
رۇستەمچە بار ئۇرۇشلارى،
ئىسفەھانچە قىلىچلارى،
چاقىن كەبى چاپىشلارى.

بىزنىڭ ئەل - يۇرت يىگىتلىرىنىڭ ئۆزگىچە خاس يۈرۈش - تۇرۇشلىرى بار: مۇشت ئېتىشلىرى رۇستەمگە ئوخشايدۇ، يېنىدا ئىسفاھانچە قىلىچلىرى بار، ئۇنى چېپىشلىرى چاقماقتەك چەبدەس.

4- قەرىلەرى ئۆيدە ياتۇر،
قىزلارى شوخ قوشاق قاتۇر،
يىگىتلەرى ئوقيا ئاتۇر،
مەردانەدۇر چالىشلارى.

ياشانغانلار ئۆيدە ئارام ئېلىپ ياتىدۇ؛ قىزلىرى شوخ - شوخ قوشاقلارنى قاتىدۇ؛ يىگىتلىرى ئوقيا ئاتىدۇ، مەردانە چېلىش مۇسابىقىلىرىنى قىلىپ تۇرىدۇ.

5 ـ پەرى قىزلار جەۋلان قىلىپ،
يىگىتلەرنىڭ كۆڭلىن ئالىپ،
باغ قە كىرەر قولىن سالىپ،
جەيرەن كەبى ماڭىشلارى.

پەرىدەك گۈزەل قىزلار يىگىتلەرنىڭ كۆڭلىنى ئوۋلايدۇ؛ باغقا كىرگەندە، قوللىرىنى سېلىپ مېڭىشلىرى جەرەنگە ئوخشايدۇ.

6 ـ كۆرگەنىنىڭ جانىن داغلاغان،
گويا پەرى دەپ چاغلاغان،
تىللا كەمەرلەر باغلاغان،
ئاياغىدا كەفىشلەرى.

كۆرگەنلەر ئۇلارنى « بەجايىكى پەرى » دەپ چاغلاپ، جانلىرى داغدا قالىدۇ : ئۇ قىزلار بەللىرىگە ئالتۇن كەمەر باغلىۋالغان بولۇپ، ئايىغىدا كەشلىرى بار.

7 ـ بەدۇ ئاتلار شوخ ئويناقلار،
هەر چاپقاندا كۆكتىن ئاشار،
دۇبال قاقىپ ئۆردەك ئۇچار،
بۇلەند پەرۋازدۇر قۇشلارى.

بىزنىڭ ئەل ـ يۇرتتا، ئاتلار جۈپ ـ جۈپتى بىلەن ئويناقلاپ چېپىپ يۈرىشىدۇ، چاپقاندا، دۈلدۈلدەك كۆكتىن ئاشىدۇ؛ ياۋا ئۆدەكلەر قانات قېقىپ ( ئىككى قانىتىنى دەستەك قىلىپ ) ئۇچىدۇ، باشقا ئۇچار قۇشلارمۇ كۆكتە پەرۋاز قىلىپ يۈرىدۇ.

8 ـ ئاپئاق قاردۇر تاغ باشلارى،
ياقۇت ـ مەرجاندۇر تاشلارى،
باغ، ئەتىزدۇر هەم قاشلارى،
ئابىهەيات ئاقىشلارى.

بىزنىڭ يۇرتنىڭ تاغ چوققىلىرى قىش ـ ياز ئاپئاق قارغا پۈركەنگەن؛ تاغلىرى تاش بىلەن ئەمەس، ياقۇت ـ مارجان بىلەن قاپلانغان؛ ئەتراپلىرى باغلار ۋە ئېتىزلىقلار بىلەن ئورالغان؛ ئۆستەڭ ـ ئېقىنلىرىدا، ئابىهايات ( تىرىكلىك سۈيى ) ئېقىپ تۇرىدۇ.

9 ـ بۇغداي نانى، قوي گوشتلارى،
سۈت گۈرۈنجدۇر ئاشلارى،
تەييار سەكىز بىهىشتلەرى،
دۇئا قىلۇر دەرۋىشلەرى.
ـ « يۇسۇف ـ ئەهمەد » داستانىدىن.

خەلقىنىڭ يەيدىغىنى بۇغداي نېنى، قوي گۆشى؛ سۈت بىلەن گۈرۈچ ئاساسلىق ئېشى؛ بۇ يەردە، گويا جەننەتلەرنىڭ هەممىسى تەخ ـ تەيياركى، ئەۋلىيا ـ دەرۋىشلىرى دۇئا قىلىپ تۇرىدۇ، تېخى.

## مەشرەب

### بىرىنچى مەشرەب
### بىرىنچى ئاھاڭ

1 ـ نە نەۋا ساز ئەيلەگەي بۇلبۇل گۇلىستاندىن جۇدا،
ئەيلەمەس تۇتى تەكەللۇم شەكەرىستاندىن جۇدا.
گۇلىستاندىن ئايرىلغان بۇلبۇل قانداقمۇ ناۋا قىلىپ سايرىسۇن؟ ھەمىشە شېكەر بېرىپ تۇرىدىغان جايدىن ئايرىلغان تۇتىمۇ سۆزلىمەيدىغۇ.

2 ـ ئول قۇياش ھەجرىندە قورقارمەن فەلەكنى ئۆرتەگەي،
ھەر شەرارىكىم بولۇر ئول ئوتلۇغ ئەففاندىن جۇدا.
ئۇ قۇياشنىڭ پىراقىدا چەككەن ئوتلۇق پىغانىمدىن چاچرىغان ئۇچقۇنلارنىڭ پەلەكنى ئۆرتەپ قويىشىدىن قورقىمەن.

3 ـ دەمە ھىجرانىمدا چەكمەيسەن فىغانۇ نالە كۆپ،
جىسىم ئەيلەرمۇ فىغان بولغان نەفەس جاندىن جۇدا.
« مېنىڭ ھىجرانىمدا كۆپرەك نالە ـ پىغان چەكمەيسەنغۇ » دېمە، نەپەس ۋە جاندىن ئايرىلغان تەن پىغان چېكەلەمدۇ؟

4 ـ ھەجر ئۆلۇمدىن تەلخ ئەمىش، مۇندىن سوڭ، ئەي گەردۇن، مەنى
ئەيلەگىل جاندىن جۇدا، قىلغۇنچە جاناندىن جۇدا.
جۇدالىق ئۆلۈمدىنمۇ ئازاپلىق ئىكەن. ئەي پەلەك، بۇندىن كېيىن، جاناندىن جۇدا قىلغىچە جاندىن جۇدا قىلىۋەتكىن.

5 ـ بولسا يۈز مىڭ جانىم ئال، ئەي ھەجر، لەكىن قىلماغىل
يارنى مەندىن جۇدا، يا خۇد مەنى ئاندىن جۇدا.
ئەي ھىجران، يۈزمىڭ جېنىم بولسىمۇ ئالغىن، لېكىن يارنى مەندىن، ياكى مېنى ئۇنىڭدىن جۇدا قىلمىغىن.

6 ـ ۋەسل ئارا پەرۋانە ئۆرتەندى، ھەمانا بىلدىكىم،
قىلغۇدەكدۇر سۇبھ ئانى شەمئى شەبىستاندىن جۇدا.
پەرۋانە ۋىسال پەيتىدە كۆيۈۋالدى، چۈنكى تاڭ ئۇنى كېچىنىڭ چىرىغىدىن ھامان ئايرىۋېتىدىغانلىقىنى بىلىپ قالغانىدى.

7 ـ بىر ئىيەسىز ئىت بولۇپ ئەردى نەۋائىي يارسىز،

بولماسۇن، يا رەبكى، ھەرگىز بەندە سۇلتاندىن جۇدا.

- نەۋائىي.

يارسىز نەۋائىي خۇددى بىر ئىگىسىز ئىتقا ئوخشاپ قالغانىدى: ئەي پەرۋەردىگار، قۇل دېگەن ھەرگىزمۇ سۇلتانىدىن ئايرىلىپ قالمىسا بولىدىكەن جۇمۇ.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

- v -    - - v -    - - v -    - - v -

ئىككىنچى ئاھاڭ

1- گۇل - گۇل ئاچىلدى نەزاكەت، نازەنىن ئىچكەچ شەراب،
سارغارۇر گۇللار ھەمە كۆرگەچ جەمالى ئافتاب،

نازىنىن شاراب ئىچىۋېدى، گۇللەر نازاكەت بىلەن ئېچىلىپ كەتتى. ئەمما قۇياشنىڭ جامالىنى كۆرگەندە ھەممە گۇللەر سارغىيىدۇ.

2- غۇنچە لەئلىڭنى كۆرۈپ پىنھان بولۇر بەرگ ئىچرەكىم،
سارغارىپ گۇل ئۆزرلەر قىلغاي جەمالىدىن ھىجاب.

غۇنچە لېۋىڭنى كۆرگەندە، گۇللەر ياپراقلار ئىچىگە يوشۇرۇنىۋالىدۇ - دە، سارغايغان ھالدا، يۈزىگە پەردە تارتىپ چىقىپ، ساڭا ئۆزرە ئېيتىدۇ.

3- رەنگ بەرۇر مەيغە قىزىل تەگسە لەئلىدەك لەبلەرى،
ماڭا گەر بولسا بەھەم ئول مەينى مەن ئىچسەم شوراپ.

ئۇنىڭ ياقۇت لېۋى مەيگە تەگسە، مەينى قىزارتىدۇ. ئەگەر ماڭا نېسىپ بولسا، ئۇ مەينى شوراپ - شوراپ ئىچسەم دەيمەن.

4- لەئلىدىن مەي تاپتى رەنگ ، رەنگ تاپسا مەندىن نە ئەجەب،
رەنگ بەرەنگ مەستانە بولغۇم مەي ئىچىپ مەستى خەراب.

مەي ئۇنىڭ لېۋىدىن رەڭ ئالدى، ئەمدى مەندىن رەڭ ئالسا نېمە بوپتۇ؟ مەن ئۇنى ئىچىپ، غەرق مەست بولۇپ، رەڭمۇرەڭ مەستانە بولىمەن.

5- جامىنى جانىڭ ئۇچۇن بىر قەتلە بەر، ئەي ساقىيا،
ئاررۇمەدۇر يارغا مەي بىرلە گۇل تۇتسام ياساپ.

ئەي ساقىي، جامىنى جېنىڭ ئۇچۇن يەنە بىر قېتىم بەر، مەيدىن گۇل ياساپ، ئۇنى يارغا تۇتۇش مېنىڭ ئارزۇيۇم.

6- مەن تۇتارمەن، ئۆزگەلەر قىلسا تەمەئ جانانە كۆز،

ئىشقىڭ ئوتى ئەيلەگەن بۇ باغرى بىرىياندىن كەباب.

باشقىلار جانانغا تەمە بىلەن كۆز تاشلىسا، مەن ئۇنىڭغا ئىشق ئوتى كۆيدۈرگەن يۈرىكىمدىن قىلىنغان كاۋاپنى تۇتىمەن.

7 ـ ئىشق دەردىدىن نىيازىي ئاھۇ ئەفغان ئەيلەسە،

ئويغانۇر فۇرقەت بىلە بۇلبۇلغا تۇشكەي ئىزتىراب.

ـ نىيازىي.

نىيازىي ئىشق دەردىدىن ئاھ ـ پىغان چەكسە، پىراق ئازابىدىكى بۇلبۇلمۇ ئويغىنىپ، ئىزتىراپلىنىققا چۈشىدۇ.

ۋەزنى ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف

فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن

– v –    – – v –    – – v –    – – v –

## ئىككىنچى مەشرەب

1 ـ بىر كىچىك دىلبەر كۆرۈپمەن قامەتى نازۇككىنە،

غۇنچەلەب، پەيۋەستە ئەبرۇ، قىپقىزىل ئۆڭلۈككىنە.

قامىتى نازۇككىنە كەلگەن بىر كىچىك دىلبەرنى كۆردۈم. ئۇ غۇنچە لەۋ، قوشۇلما قاش، قىزىل نۇرانە ئۆڭلۈك ئىدى.

2 ـ گەرچە ياشىدۇر كىچىك، شىرىن لەبى ئەسرۇ سۈچۈك،

ھەر باقىشىدا كۆزىنىڭ ئىيماسى بىر تۇرلۇككىنە.

گەرچە ئۇنىڭ يېشى كىچىك بولسىمۇ، تىلى تولىمۇ چۈچۈك ئىدى؛ ھەر بېقىشىدا، كۆزى ئۆزگە خاس بىر خىل ئۇقۇمغا ئىما قىلاتتى.

3 ـ ئەشكىدەك بىر پەردە تىنىماس جىلۋە ئەيلەپ ھەر تەرەف،

قىرمىزى كۆڭلەك ئىچىدە تور تۆشۈك بۆركلۈككىنە.

تور تۆشۈكلۈك لىپتىك كىيدۈرۈلگەن كۆكسى قىزىل كۆينەك ئىچىدە، خۇددى لىغىلداپ تۇرغان كۆز يېشىدەك تىنىمسىز جىلۋە قىلاتتى.

4 ـ كۈلمۇسۇپ بىر كۈن ماڭا دەدى: « ساڭا رەھم ئەيلەگۇم »،

كۆزىدىن بىلدىمكى ئەرمىش ۋەئدەسى ئۈترۈككىنە.

ئۇ بىر كۈنى ماڭا قاراپ كۈلۈمسىرەپ تۇرۇپ: « ساڭا رەھىم قىلىمەن » دېدى. كۆزىدىن بىلدىمكى، ۋەدىسى خېلى ـ خوپ يالغان ئىدى.

5 ـ نائۇمىد ئەردىم بۇ يالغان ۋەئدەسىدىن ئەسرۇ كۆپ،

ياش باللار ئىچرە كۆردۇم ناگەھان ئەسرۈككىنە،

ئۇنىڭ بۇ يالغان ۋەدىسىدىن بەكلا ئۈمىدسىز ئىدىم، تۇساتتىن ئۇنى ياش باللار ئارىسىدا، مەستخۇش ھالدا كۆرۈپ قالدىم.

6 ـ ئىختىيار ئەتتىم ئاياغىن ئۆپكەلى، قىلماي قەبۇل،
سەسكەنىپ قاچتى سەمەندىن سەكرەتىپ چابۇككىنە.

ئايىغىنى سۆيۈشكە تەمشىلىۋېدىم، ئۇ قوبۇل قىلماي، سەسكىنىپ قاچتى ۋە ئېتىنى چاپتۇرغىنىچە تېزلا كېتىپ قالدى.

7 ـ چۇنكى كۆردۇم مۇنچە مەكرۇھ شىيۋەلەر ئاندىن دەدىم:
ئەي فۇتۇھىي، ئۇن چىقارماي ئەمدى بولغىل شۇككىنە.
ـ فۇتۇھىي.

ئۇنىڭدىكى مۇنچىۋالا بولمىغۇر قىلىقلارنى كۆرگەندىن كېيىن: « ئەي فۇتۇھىي، ئەمدى ئۈنۈڭنى چىقارما، جىم بولغىن » دېدىم.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى رەمەلى مۇسەممەنى مەھزۇف
فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلاتۇن فائىلۇن
ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ ـ ـ ـ v ـ

ئۇچىنچى مەشرەب

1 ـ قەددىڭدەك باغ ئارا سەرۋى رەۋان يوق،
رۇخۇڭدەك گۈلشەن ئىچرە زەئفەران يوق.

باغلاردا، قەددىڭدەك گۈزەل ئۆسكەن سەۋرى دەرىخى يوق؛ گۈلشەندە چىرايىڭدەك سارغايغان زەپىران يوق.

2 ـ لەبىڭدەك ھېچ يوقتۇر لەئلى سىيراب،
كۆزۈڭدەك شوخى ئاشۇبى جەھان يوق.

لېۋىڭدەك سۈزۈك ياقۇت، جاھانغا ئوت ياقىدىغان سېنىڭكىدەك شوخ كۆز ھېچ يەردە يوق.

3 ـ قاشىڭدەك يوق جەھاندا تىير ئەنداز،
ئاتارغا بىر مەنىڭدەك ناتەۋان يوق.

جاھاندا قېشىڭدەك رگەنمە يوق، ئوقۇڭغا نىشان بولۇشقا يارايدىغان مېنىڭدەك بىرناتىۋان يوق.

4 ـ نە ھەدد ئاغزىڭنى بارۇ يوق دەمەككە،

ئانىڭ رەمزىن بىلۇرگە نۇكتەدان يوق.

ئاغزىڭنىڭ كىچىكلىكىدىن ئۇنى « بار » ياكى « يوق » دېيىشكە كىمنىڭ ھەددى؟ ئۇنىڭ ئىزناسىنى بىلىپ ئايرىيالايدىغان دانىشمەن يوق.

5 ـ نە ئىمكاندۇر كىشى باغ ئىچرە كىرمەك،
ئاڭا يول كۆرسەتۇرگە باغبان يوق.

يول كۆرسىتىدىغان باغۋەن بولمىسا، كىشىنىڭ باغقا كىرىشى قانداقمۇ مۇمكىن بولىدۇ؟

6 ـ مەنىڭ سايراماغىم گۇلرۇخ ئۇچۇندۇر،
قىلۇرمۇ نالە بۇلبۇل گۇلىستان يوق.

مېنىڭ سايرىشىم گۈل يۈزلۈك يار ئۈچۈندۇر؛ گۈلىستان بولمىسا، بۇلبۇل نالە ـ ناۋا قىلۇرمۇ؟

7 ـ ھەمە ياخشى خۇيۇڭنى سەرف ئەتۇرگە،
جەھان ئىچرە مەنىڭدەك بىر يامان يوق.

ھەممە ياخشى خۇيلۇرۇڭنى ئىشلىتىشكە، جاھاندا مەندەك بىر يامان يوق.

8 ـ بولۇپمەن خەلق ئىچىدە ئانچە بەدنام،
مەنىڭدەك يەنە رۇسۋايى زەمان يوق.

خەلق ئارىسىدا نۇرغۇن بەدنامغا قالدىم، زامانىنىڭ مەندەك يەنە بىر رەسۋاسى يوق.

9 ـ زۇھۇرىي كۆڭلىدۇركىم بەس پەرىشان،
ئىلاھا، رەھم قىل، بىر دىلىستان يوق.
ـ زۇھۇرىي.

ئى ئاللاھ، رەھىم قىلغىن، مەن زۇھۇرىينىڭ كۆڭلى بەكمۇ پەرىشانكى، دىلىمنى شاد قىلغۇچى بىر يار يوق.

ۋەزىن ئايرىمىسى

بەھرى ھەزەجى مۇسەددەسى مەھزۇفىل ئەرۇزى ۋەززەرب
مەفائىيلۇن مەفائىيلۇن فەئۇلۇن

ـ ـ v ـ ـ ـ v ـ ـ ـ v

# ئىراق مۇقامىنىڭ تېكىست ئالاھىدىلىكلىرى

ئىراق مۇقامى تېكىستى ئۈستىدىمۇ، «ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر» ۋە «خاس ئالاھىدىلىكلەر» دېگەن ماۋزۇ ئاستىدا قىسقىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزۈپ ئۆتىمىز:

## ئومۇمىيەتلىك ئالاھىدىلىكلەر

ئىراق مۇقامى، تولۇق نامى «چۆلى ئىراق مۇقامى» (خەلق تىلىدا، ‹چۆلئىراق› دېيىلىدۇ) تېكىستلىرىنى ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى باشقا مۇقاملارنىڭ تېكىستلىرى بىلەن سېلىشتۇرغاندا، ئومۇمىيەت جەھەتتىن تۆۋەندىكىدەك مۇھىم ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئىكەنلىكى كۆرۈلىدۇ:

بىرىنچى. ئىراق مۇقامى تېكىستلىرى « چوڭ نەغمە » قىسمى 186 مىسرا، « داستان » قىسمى ئۈچ داستان 76 مىسرا ۋە « مەشرەب » قىسمى ئۈچ مەشرەب 60 مىسرا بولۇپ، جەمئىي 322 مىسرا شېئىردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئىچىدە، تېكىست ھەجمى جەھەتتە 3ـ ئورۇندا تۇرىدۇ.

ئىككىنچى. ئىراق مۇقامى تېكىستلىرى ئۈچۈن، نەۋائىي (بىر غەزەل)، زۇھۇرىي (ئىككى غەزەل)، لۇتفىي (بىر غەزەل)، ئاتايى (بىر غەزەل)، بابۇر (بىر غەزەل)، زەلىلىي (بىر غەزەل)، گۇمنام ـ ھىرقەتىي (بىر غەزەل)، ئەرشىي (بىر غەزەل)، فۇتۇھىي (بىر غەزەل)، فىراقىي (بىر غەزەل)، قەلەندەر ( بىر غەزەل )، نىيازىي (بىر غەزەل) ۋە گەدائىي (بىر غەزەل) بولۇپ، جەمئىي 13 شائىرنىڭ 14 پارچە غەزىلى بېرىلگەن. مەزكۇر 14 غەزەلنىڭ 2 دانىسىنى شائىر زۇھۇرىينىڭ غەزەللىرى تەشكىل قىلغاندىن باشقا، قالغان 12 كلاسسىك شائىرنىڭ بىردىن نادىر غەزىلى ئورۇن ئالغان. بۇ ھالدا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئون ئىككىنچىسى بولغان ئىراق مۇقامى تېكىستلىرىدىمۇ، يازما ئەدەبىياتقا تەئەللۇق بولغان كلاسسىك غەزەللەرگە نىسبەتەن كەڭ ئورۇن بېرىلگەنلىكى بىر ئالاھىدىلىك بولۇپ كۆرۈلىدۇ.

ئۈچىنچى. ئىراق مۇقامىنىڭ « داستان » قىسمىدا جەمئىي ئۈچ داستان ئوقۇلىدۇ. بىرىنچى داستاننىڭ تېكىستى ئېغىز ئەدەبىياتىغا تەئەللۇق مەشھۇر خەلق داستانلىرىدىن "سەنەۋبەر" داستانىنىڭ "سۆيۈملۈك ھەمدەمىم ئى ۋەفادارىم، تازە نەۋجەۋانىم ھالىڭ نە بولدى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەشكىل تاپقان؛ ئىككىنچى داستاننىڭ تېكىستى خەلقىمىز ئارىسىغا كەڭ تارقالغان "شاھزادە فەررۇخ ۋە مەلىكە گۈلرۇخ" ناملىق خەلق داستانىنىڭ "نىگارىم ئىشقىدا ئۆرتەندى جانىم، دىلىم كۆيدى، تىلىم كەلدى نەۋاغا" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان بەش كۇپلېت جەمئىي يىگىرمە مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەركىب تاپقان؛ ئۈچىنچى داستاننىڭ تېكىستى بولسا، مەشھۇر خەلق داستانى "يۈسۈف ۋە ئەھمەد" نىڭ قەدىمىي ئۇيغۇر يۇرتىنىڭ جەننەتمىسال مەنزىرىسىنى تەسۋىرلەيدىغان "شاھىم بىزنىڭ ئەلۇ يۇرتىنىڭ خوش ئۆتەدۇر ياز ـ قىشلارى: خوشال ئۆتەر ھەر بىر چاغى، ئويناپ كۈلۈشتۇر ئىشلارى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز كۇپلېت جەمئىي ئوتتۇز ئالتە مىسرالىق گىگانت بىر پارچىسىدىن تەشكىل تاپقان. شۇنداق بولغاندا، مەزكۇر چۆلى ئىراق مۇقامىنىڭ داستان قىسمىنىڭ

تېكىستلىرى پۈتۈنلەي خەلق داستانلىرىدىن ئېلىنغان پارچىلار بىلەن تەرەننۇم قىلىپ كېلىنگەنلىكى كۆرۈلىدۇ.

تۆرتىنچى. ئىراق مۇقامىنىڭ «مەشرەب» قىسمى ئۈچ مەشرەبتىن تەشكىل تاپقان. بىرىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى بۈيۈك ئەلشىر نەۋائىينىڭ "نە نەۋا ساز ئەيلەگەي بۇلبۇل گۇلىستاندىن جۇدا، ئەيلەمەس تۇتى تەكەللۇم شەككەرىستاندىن جۇدا" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك گۈزەل بىر پارچە غەزىلى بىلەن شائىر نىيازىينىڭ "گۇل گۇل ئاچىلدى نەزاكەت نازەنىن ئىچكەچ شەراب، سارغارۇر گۇللار ھەمە كۆرگەچ جەمالى ئافتاب" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك بىر غەزىلىدىن تەركىب تاپقان؛ ئىككىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى شائىر فۇتۇھىينىڭ "بىر كىچىك دىلبەر كۆرۈپمەن قامەتى نازۇككىنە، غۇنچە لەب، پەيۋەستە ئەبرۇ، قىپقىزىل ئۈڭلۈككىنە" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك تولىمۇ شېرىن بىر غەزىلىدىن تەشكىل تاپقان؛ ئۈچىنچى مەشرەبنىڭ تېكىستى بولسا، شائىر زۇھۇرىينىڭ "قەددىڭدەك باغ ئارا سەرۋى رەۋان يوق، رۇخۇڭدەك گۇلشەن ئىچرە زەئفەران يوق" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز بېيىتلىك قايماقتەك ئەۋرىشىم ۋە يارىشىملىق بىر غەزىلىدىن تەركىب تاپقان. ئۇيغۇر چۆلئىراق مۇقامىنىڭ مەشرەب قىسمىدا تەرەننۇم قىلىنغان بۇ غەزەللەر ئۇقۇغۇچىغا خۇددى گۈزەل سىمفونىيەنىڭ مەرغۇلىدەك لەززەت، قانماسلىق ۋە قىيماسلىق تۇيغۇسىنى بەخش ئېتىدۇ.

بەشىنچى. ئىراق مۇقامىنىڭ "سەنەم" بۆلىكىنىڭ تېكىستى ئۇيغۇر خەلق قوشاقلىرىنىڭ "باغدا بىر گۇل بار ئەدى، شاخىدا بۇلبۇل سايرادى، ئەجەب خۇدانىڭ تەقدىرى يارنى مەندىن ئايرىدى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت جەمئىي سەككىز مىسرالىق بىر پارچىسىدىن تەشكىل تاپقان. ئاندىن، مەزكۇر مۇقامىنىڭ ئۈچ ئاھاڭلىق "پىشرەۋ" بۆلىكىنىڭ تېكىستى بىرىنچى ئاھاڭدا، "باغدا ئاچىلدى بىر تۈپ قىزىل گۇل، سايرادى شاختا مەستانە بۇلبۇل" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت جەمئىي سەككىز مىسرالىق بىر پارچە خەلق قوشىقى ئوقۇلىدۇ؛ ئىككىنچى ئاھاڭدا، "مەرۋايىت ئەسلى نەرسە ئىنجۇ-مەرجان ئىچىدە" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت بېيىت سەككىز مىسرالىق بىر پارچە خەلق قوشىقى ئوقۇلىدۇ؛ ئۈچىنچى ئاھاڭدا بولسا، يەنە خەلق قوشىقىدىن "گۇل كۆرۈپ گۇلزاردا مەن ساڭا ھېچ ئوخشاتمادىم، تاللاپ سۆيگەن يارىمىسەن باشقاغا قاش ئاتمادىم" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان ئالتە بېيىت جەمئىي ئون ئىككى مىسرالىق بىر پارچە تەرەننۇم قىلىنىدۇ. دېمەك، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئاخىرقىسى بولغان چۆلئىراق مۇقامى تېكىستىدە، خېلى ھەجىملىك تۆرت دانە خەلق قوشىقى ئورۇن ئالغاندۇر.

## خاس ئالاھىدىلىكلار

ئون ئىككىنچى مۇقام چۆلئىراق مۇقامى تېكىستلىرىمۇ باشقا مۇقام تېكىستلىرىگە ئوخشاشلا ئوتتۇرا قەدىم زامان ئاتاقلىق شائىرلىرىمىز يازغان كلاسسىك يازما شېئىرلار بىلەن ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا مەنسۇپ بولغان قوشاقلار ۋە خەلق داستانلىرىدىن تەركىب تاپقان. خاس ئالاھىدىلىكلەر دېگەندە، ھەر قايسى كلاسسىكلار شېئىرلىرىنىڭ ئۆزگىچە خۇسۇسىيەتلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى ۋە داستانلىرىدا گەۋدىلىنىپ تۇرىدىغان خاسلىقلار كۆزدە تۇتۇلىدۇ. ئەمدى، بۇ پاراگراپتا، مەشھۇر كلاسسىكلىرىمىزدىن گۇمنام-ھىرقەتىي، فىراقىي ۋە نىيازىيلارنىڭ ئۆرنەك غەزەللىرى ۋە ئۇيغۇر خەلق داستانلىرىدىن «يۈسۈف ۋە ئەھمەد» نىڭ بىر پارچىسى ئۈستىدە نۇقتىلىق توختىلىمىز.

بىرىنچى. ئاتاقلىق كلاسسىك شائىرىمىز گۇمنام-ھىرقەتىينىڭ مەزكۇر چۆلئىراق مۇقامى

تېكىستلىكىنىڭ «تەئەززە» بۆلىكىدە پەخىر-ئىپتىخار بىلەن تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « ئ وتمۇ ھەم بار، گۈلمۇ ھەم بار يارنىڭ رۇخسارىدا » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان جەمئىي ئون بىر بېيىتلىك غەزىلىدە، ئىش-مۇھەببەت مەيدانىدا، بۇ دۇنيادىكى پۇتكۈل ئاچچىق-چۈچۈكلۈكلەر ئەۋرىشكىلىرىنىڭ تولۇق تېپىلىدىغانلىقى، ئىشق-مۇھەببەت مەيدانىغا چۈشۈشكە جۈرئەت قىلغان ھەر قانداق بىر ئىنساننىڭ بۇ تۈركەچۈرمىشلەرنى سوغۇق قانلىق بىلەن قارشى ئېلىشى ۋە قوبۇل قىلىشىنىڭ كېرەكلىكى پاساھەتلىك شېئىرىي كەلىمىلەر بىلەن گۈزەل بايان قىلىنغاندۇر.

قېنى، ھەممىمىز بۇ غەزەلنى بىرلىكتە مۇتالىئە قىلايلى:

1- ئوتمۇ ھەم بار، گۈلمۇ ھەم بار يارنىڭ رۇخسارىدا،
يامۇ ھەم بار، ئوقمۇ ھەم بار ئول كۆزى خۇنخارىدا.

يېشىمى: يارنىڭ رۇخسارىدا، ئوتمۇ بار ھەم گۈلمۇ بار، قانخور كۆزىدە يامۇ بار ھەم ئوقمۇ بار.

شەرھ: ھەر قانداق ئادەم ئۇچۇن، ئۆزىنىڭ سۆيگەن يارى چىرايلىق. ھالبۇكى، مەشۇقە يارنىڭ چىراي-رۇخسارىدا، سېنى كۆيدۈرىدىغان گۈلمۇ بولىدۇ، سېنى ئازابلايدىغان ئوتمۇ بولىدۇ. ئۇنىڭ ئاشۇ جان ئالغۇچى ئىككى كۆزىدە، سېنى تەسلىم قىلىشقا، سېنى بويسۇندۇرۇشقا لازىمەتلىك قوراللىرىنىڭ ھەممىسى تېپىلىدۇ.

2- زەئفەران ھەم، مۇشىك ھەم، ئەنبەرمۇ ھەم، سۇنبۇلمۇ ھەم،
جانمۇ ھەم، ئىيمانمۇ ھەم ئول لەئلى شەكەر بارىدا.

ئاشۇ شېكەر تۆكۈلۈپ تۇرغان لېۋىدە، زەپەرمۇ، ئىپارمۇ، ئەنبەرمۇ، سۇنبۇلمۇ ، جانمۇ، ئىمانمۇ ھەممىسى بار.

شەرھ: ئۇ سەنەمنىڭ ئاشۇ گەپ قىلسا شېكەر تۆكۈلۈپ تۇرىدىغان چىرايلىق لېۋىدە، زەپەرمۇ، ئىپارمۇ، ئەنبەرمۇ، سۇنبۇلمۇ ، جانمۇ، ھەتتا ئىمانمۇ ھەممىسى تەييار تۇرىدۇ.دەل شۇنىڭ ئۇچۇنلا، ئۇ نېمە قىلسا قىلىپ، سېنى باش ئەگدۈرەلەيدۇ.

3- زۇلمى ھەم، رەھمەتمۇ ھەم، فۇرقەتمۇ ھەم، ئىشرەتمۇ ھەم،
زەھر ھەم، شەكەرمۇ ھەم، ئول ۋەسل ئىشرەتزارىدا.

ۋەسلىنىڭ ئىشرەتزارىدا، زۇلۇممۇ، شەپقەتمۇ، پىراقمۇ، ئىشرەتمۇ، زەھەرمۇ، شېكەرمۇ تېپىلىدۇ.

شەرھ: سەن «ۋىسالغا يېتىمەن» دەپ بەل باغلاپ ئاتلانغان ئۇ ياشام مەربكە-مەيدانىدا، زۇلۇممۇ، شەپقەتمۇ، پىراق-ئايرىلىقمۇ، ۋىساللىق ياشامۇ، تىرىك تۇرغۇزۇپلا ئۆلتۈرگۈچى زەھەرمۇ، جەننەتنىڭ لەززىتىنى بېرىدىغان بال-شېكەرمۇ تېپىلىدۇ. شۇڭا، ئاشىق بولغۇچى بۇلارنىڭ ھەممىسىنى كۆز ئالدىغا كەلتۈرگەن ھالدا ئىش قىلىشى لازىم بولىدۇ.

4- مەن ئەرۇرمەن ئىشقىدا ھەيران، تۇمەن ھەسرەت بىلە،
بىئەدەد بىدەرد ئاسىغلىق زۇلفىنىڭ ھەر تارىدا.

مەن ئۇنىڭ ئىشق - مۇھەببىتىنىڭ دەردىدە، تۈمەن ھەسرەت چېكىمەن، لېكىن چېچىنىڭ ھەر بىر تېلىغا بىھېساب دەردسىزلىكنىڭ ئېسىقلىق تۇرغىنىغا ھەيرانمەن.

شەرھ: شۇنداق دېگىنىم بىلەن، يەنە نۇرغۇن ئىشلارغا مەنمۇ ھەيران-ھەس قالىمەن. ئالايلۇق، مەن ئۇنىڭ ئىشق - مۇھەببىتىنىڭ دەردىدە، تۈمەنلەپ ھەسرەت چېكىمەن، لېكىن، شۇنىڭ بىلەن بىر چاغدا، يەنە ئۇنىڭ چېچىنىڭ ھەر بىر تېلىغا بىھېساب دەردسىزلىكنىڭ ئېسىقلىق تۇرغىنىغا

ھەيرانمەن.

5 ـ سەرنىۇشتىمدۇر مەنىڭ ئوتىدا كۆيمەك سۇبھۇ شام،
گۇللارى ئەل ئىلكىدە، جانۇ دىلىمدۇر خارىدا.

مېنىڭ پېشانەمگە پۈتۈلگىنى كېچە ـ كۈندۈز ئۇنىڭ ئوتىدا كۆيۈشتۇر؛ ئۇنىڭ گۈلى باشقىلارنىڭ قولىدا ـ يۇ، جېنىم بىلەن دىلىم بولسا، ئۇنىڭ تىكىنىدە.

شەرھ: قارىغاندا، كېچە دېمەي، كۈندۈز دېمەي ئۇنىڭ ئوتىدا كۆيۈش مېنىڭ پېشانەمگە پۈتۈلگەن قىسمەت ئوخشايدۇ. بىراق، باشقىلار ئۇ گۈلنىڭ تاماشاسىدا يۈرگەن ھالدا، ئۇ گۈل تىكىنىنىڭ مېنىڭ جېنىم بىلەن يۈرىكىمنى قاقشىتىپ يۈرگىنى مۇتلەق بولمىدى ـ دە!

6 ـ زەئفەران يۈز مەندەدۇر، ئەلنىڭ دىماغى تازە دۇر،
مۇشكۇ ئەنبەر سۇنبۇلىدىن بىخەبەر ھەر سارىدا.

مېنىڭ يۈزۈم دەرد ـ ئەلەمدىن زەپىران، ئەمما، ئۇنىڭ ئىپار ـ ئەنبەر چېچىدىن خەۋىرىمۇ بولمىغان باشقا جايلاردىكى كىشىلەرنىڭ كۆڭلى بولسا، خۇشالدۇر.

شەرھ: تەڭشەلمىگەن جاھان دېگەن شۇكى، مېنىڭ يۈزۈم ئۇنىڭ دەرد ـ ئەلىمىدىن زەپىران بولدى، ئەمما، ئۇنىڭ ئىپار ـ ئەنبەر چېچىدىن خەۋىرىمۇ بولمىغان باشقا جايلاردىكى كىشىلەرنىڭ كۆڭلى بولسا، خۇشالدۇر.دېمەك، راستىنلا ئەلەملىك دۇنياكەن بۇ!

7 ـ ئەلگە راھەت، نازۇ نىئمەتدۇر ئەزەل قەسسامىدىن،
كۆيمەكۇ ئۆلمەك ساڭاكىم بولماغاچ گۈل نارىدا.

راھەت بىلەن نازۇ نېمەت ئەزەل تەقسىماتچىسى تەرپىدىن باشقىلارغا تەقسىم قىلىپ بېرىلگەن. ئەمما ئۇنىڭ دوزىخىدا گۈل بولمىغانلىقتىن، كۆيۈپ ئۆلۈش ساڭا نېسىپ قىلىنغاندۇر.

شەرھ: ئەزەل تەقسىماتچىسى باشقىلارغا راھەت بىلەن نازۇ نېمەتنى تەقسىم قىلىپ بېرىپ: « سېنىڭ ئۇ گۈزەلىڭنىڭ ‹مۇھەببەت› ئاتلىق دوزىخىدا گۈل بولمىغاچقا، ساڭا راھەت سۈرۈش ئەمەس، بەلكى ئۆلۈش تەقسىم قىلىندى، خاپا بولمايسەن» دېسە بولۇرمۇ، ئەجەبا!؟

8 ـ كۆلگە پاتتىم، ئوتغا تۇشتۇم، بىلمەدىم نە نەۋئ مەن،
غەرق ئولۇپ بولدۇم فەنا ئىكى كۆزۈم خۇنخارىدا.

مەن زادى نېمە بولدۇم ھېچ بىلمىدىم: كۆلگە مىلەندىم، ئوتقا چۈشتۈم، ئىككى كۆزۈمدىن ئاققان قانلىق ياشقا غەرق بولۇپ كەتتىم.

شەرھ: ئىشق ـ مۇھەببەت مەيدانىغا چۈشكەنلىكى ئادەملەرنىڭ ھەممىسى مۇشۇنداق كەچۈرمىشلەرنى جەزمەن كەچۈرۈشى كېرەكمۇ ياكى ماڭا كەلگەندە مۇشۇنداق تەتۈرلۈك بولىۋاتامدۇ؟ مەن ئۇ يارغا كۆيگەندىن بۇيان، ئوتقىمۇ كىردىم، كۆلگىمۇ مىلىنىپ ياتتىم، شۇ قەدەر كۆپ يىغلىدىمكى، ئىككى كۆزۈمدىن ئاققان قانلىق ياشقا غەرق بولۇپ كەتتىم گويا. ھالبۇكى، مەن زادى نېمە بولدۇم خالايىق، مەن ھېچ بىلەلمىدىم ـ يا؟

9 ـ مۇلمۇ ھەم، ساغەرمۇ ھەم بار، ھەم نەباتۇ لەئلىدە،
تازە گۈلدەك ماھى بەدرى مىھرى پۇر ئەنۋارىدا.

ئۇنىڭ لېۋىدە مەيمۇ، قەدەھمۇ ھەم ناۋاتمۇ بار؛ گۈلدەك پاك يۈزىدە، تولۇن ئاي بىلەن قۇياشنىڭ نۇرى بار.

شەرھ: چىدىمايمەنكى، ئۇ گۈزەل يارىمدا گۈزەللىكنىڭ ھەممىسى تەخ ۋە ھەممىسى نەق. قاراڭ، ئۇنىڭ لېۋىدە مەيمۇ، قەدەھمۇ ھەم ناۋاتمۇ ھەممىسى تەييار؛ گۈلدەك پاك يۈزىدە بولسا، تولۇن ئاينىڭ ئىللىق نۇرىمۇ، قۇياشنىڭ كۈچلۈك ئاپتىپىمۇ بار.

10 ـ بۇ مەنىڭ كۆڭلۈم مۇسەلسەل زۇلفىنىڭ تارىغا بەند،

بەلكى چىرماشتى تەنىمگە ئىشق ئوتى ھەر ساردا.

كۆڭلۈم ئۇنىڭ چاچلىرىنىڭ زەنجىردەك تالالىرىغا باغلىنىپ قالدى، بەلكى ئۇنىڭ ئىشق ئوتى تەرەپ ـ تەرەپتىن تېنىمگە چىرماشتى.

شەرھ: مەن ئۇنىڭغا كۆيدۈم ـ دە، كۆڭلۈم ئۇنىڭ چاچلىرىنىڭ زەنجىردەك تالالىرىغا باغلىنىپلا قالدى، ھەتتا ئۇنىڭ ئىشق ئوتى تەرەپ ـ تەرەپتىن كېلىپ، پۈتۈن ۋۇجۇدۇمنى چىرمىۋالدى، دېسەممۇ بولىدۇ.

11 ـ ئەيشى راھەت ئەلگە، دەردىن جانغا ئال، گۇمنامكىم،

مۇئتەبەردۇر دەردۇ مېھنەت ئىشقىنىڭ بازارىدا.

ئەي گۇمنام، راھەتلىك ياشام ئەلگە بولسۇن، ئۇنىڭ دەردىنى جېنىڭغا سېتىۋالغىنكى، ئىشق ـ مۇھەببەت بازىرىدا، دەرد ـ ئەلەم دېگەن ئەتىۋارلىق نەرسىدۇر.

شەرھ: بوپتۇ، ئى، گۇمنام ـ ھىرقەتىي! باشقىلار راھەتلىك ياشامدا ياشاۋەرسۇن. سەن بولساڭ، ئىككىلەنمەي، سەن كۆيگەن ئۇ يارىڭنىڭ دەردىنى جېنىڭنى بېرىپ سېتىۋالغىن، بىلگەن ئادەمگە ئىشق ـ مۇھەببەت مەيدانىدىكى دەرد ـ ئەلەم بەكمۇ ئەتىۋارلىق نەرسىدۇركى، ئۇنىڭ ئەتىۋارىنى، ئۇنىڭ قىممىتىنى پەقەت سەن ـ بىزدەك ئوغۇل باللار بىلىمىز ـ دە!

ئىككىنچى. شائىر فىراقىينىڭ مەزكۇر چۆلئىراق مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «نۇسخە» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « نىگارا، ئىشتىياقىڭدا زەئىفۇ ناتەۋان بولدۇم » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان سەككىز بېيىتلىك غەزىلىدە، گۈزەل ئۇيغۇر قىزىغا ئاشىق بولغان «مەن»نىڭ كەچۈرمىشلىرى: كۆيۈك ئوتىدا پۇچىلىنىپ چىرايى ساماندەك سارغىيىپ كەتكەنلىكى: پىراق دەردىگە چىدىماي، يارنى ئىزدەپ ئىشىكمۇ ئىشىك يۈرىدىغان ئاققۇن بولۇپ كەتكەنلىكى؛ يارىنىڭ ئاي جامالىنى بىر كۆرۈش ئىستىكىدە، مەجنۇن ـ سەۋدايى بولۇپ قېلىپ، خەلقئالەمنىڭ سۆز ـ چۆچەكىگە قالغانلىقى قاتارلىق ئىشق گىرىپتارلىقى ئايرىنتىلىرى ئۆزىنىڭ گۈزەل لېرىكىلىق ئىپادىسىنى تاپقان. ئۇندىن باشقا، «بولدۇم» سۆزى تۇراقلىق قاپىيە قىلىنغان بۇ غەزەلدىكى «كۆرۈپلا خوش بولۇپ كەتتىم، كۆرۈپلا شادلاندىم» ئۇقۇمىدا ئىشلىتىلگەن « كۆرۈپۇ شادمان بولدۇم » جۈملىسى ئۆز تەركىبىدە، «ـ ئۇ» قوشۇمچىسىنى «ـ لا» ئۇلانمىسى ئورنىدا قوللانغانلىقى بىلەنمۇ بىر خاس ئالاھىدىلىكنى ئىپادىلەپ تۇرىدۇ.

مەزكۇر غەزەلنىڭ تېكىستى مۇنداق:

1 ـ نىگارا، ئىشتىياقىڭدا زەئىفۇ ناتەۋان بولدۇم،

ھەمىشە دەر ـ بەدەر ئالەم ئارا بىخانۇمان بولدۇم.

يېشىمى: ئەي نىگار، ئىشتىياقىڭدا زەئىپ ۋە كۈچسىز بولۇپ قالدىم: جاھاندا ھەمىشە ئىشىكمۇ ـ ئىشىك يۈرىدىغان، ئۆي ـ ماكانسىز بىر ئاققۇن بولۇپ قالدىم.

شەرھ: ئى، نىگار! سېنى سېغىنىش دەردىدىن ياداپ زەئىپلىشىپ كەتتىم. «زادى بىر كۆرۈپ كېلەيا» دەپ تەركىيۇرت بولۇپ چىقىپ كېتىپ، ئىشىكمۇ ئىشىك يۈرۈپ، ئۆي - ماكانى يوق ئاققۇن بولۇپ كەتتىم.

2 ـ نەتەي ئاۋارە بولماي بىر سەنىڭدەك غەمگۇزارىم يوق،
كۆيۈپ فۇرقەت ئوتىدا مۇبتەلائى لامەكان بولدۇم.

سەندىن باشقا غەمگۇزارىم بولمىسا، يىراق ئوتىدا كۆيۈپ، ماكانسىزغا ئايلىنىپ قالغان تۇرسام، سەرگەردان بولماي قانداق قىلاتتىم، ئەمىسە؟

شەرھ: ئىنسان ئىشق - مۇھەببەت مەيدانىغا كۆكرەك كېرىپ چۈشكەنىكەن، بېشىغا كېلىدىغان تۈرلۈك قىسمەتلەر ئۇچۇن ئىدىيە تەييارلىقىدا تۇرمىسىمۇ بولمىغىدەك. مانا، قارىغىنا، مېنىڭ شۇ تۇرۇقتا، سەندىن ئۆزگە بىر غەمگۇزارىم بولمىسا، ئۇنىڭ ئۈستىگە ئايرىلىق ئوتۇڭدا كۆيۈۋېرىپ، بىر ماكانسىزغا ئايلىنىپ قالغان تۇرسام، ئەمدى سەرگەردان بولماي قانداق قىلىمەن، ئەمىسە - ھە؟

3 ـ قادالدى كىرپىكىڭنىڭ نەشتەرى بۇ خەستە جانىمغا،
غەمۇ مېھنەت ئىچىدە دەرد تارتىپ زەئفەران بولدۇم.

كىرپىكىڭنىڭ نەشتىرى خەستە جېنىمغا سانچىلدى، غەم ۋە جاپا ئىچىدە دەرد تارتىپ، يۈزۈم زەپىران بولدى.

شەرھ: مېھرى - شەپقىتىڭدىن ھېچ نېسىۋە كۆرمىدىم، ئەكسىچە، كىرپىكىڭنىڭ نەشتىرى بىمار جېنىمغا رەھىمسىزلەرچە سانجىلغىنى سانجىلغان، غەم - غۇسسە ۋە جاپا - مۇشەققەت ئىچىدە دەرد تارتىپ، يۈزۈم زەپىران بولدى مانا.

4 ـ خىرامان ناز ئىلەكىم تازە گۈلدەك ئاچىلىپ چىقساڭ،
جەمالىڭ شەۋقىنى ئول دەم كۆرۈپۇ شادمان بولدۇم.

يېڭىلا پورەكلىگەن گۈلدەك ئېچىلىپ، ناز - ئىستىغنا بىلەن لەرزان يۈرۈپ چىققىنىڭدا، جامالىڭنىڭ پەيزىنى كۆرۈپ، بەكمۇ خۇشال بولدۇم.

شەرھ: ھەي،... نېقەدەر گۈزەل دەقىقىلەر - ھە! شۇ چاغدا، خۇددى يېڭىلا پورەكلىگەن گۈلدەك ئېچىلىپ، ناز - ئىستىغنا بىلەن لەرزان يۈرۈپ چىققىنىڭنى كۆرۈپ، جامالىڭنىڭ پەيزى تەپتىدىن ھۇزۇرلىنىپ، بەكمۇ خۇشال بولغانىدىم.

5 ـ ساڭا بۇ ئەرزى ھالىمنى بەيان ئەيلەرگە يوق تاقەت،
تۇتۇپ غەم لەشكەرى قويماس ياقامنى، بىزەبان بولدۇم.

غەم لەشكەرى ياقامنى مەھكەم بوغۇۋالغاچقا، ئۈن چىقىرالماي قالدىم. شۇ تاپتا، ساڭا بۇ ئەرز - ئەھۋالىمنى بايان قىلغىدەك كۈچمۇ قالمىدى.

شەرھ: ئەمدى، شۇ كۈنلەردە، ئايرىلىق دەردىدە پۈچىلىنىپ تۇرغانىمنىڭ ئۈستىگە، غەم لەشكەرلىرى ھۇجۇم قىلىپ كېلىپ، ياقامدىن تۇتۇپ كارنىيىمنى مەھكەم بوغۇۋالغاچقا، ئۈن چىقىرالماي قالدىم. شۇ تاپتا، ساڭا بۇ ئەرز - ئەھۋالىمنى بايان قىلغىدەك كۈچ - قۇدرىتىممۇ قالمايۋاتىدۇ.

6 ـ نەتەي، بىچارەئى غەمگىن قىلىپدۇر دەرد ئىلە ھىجران،

ساربغ رۇخساره ھەجرىڭ ئوتىدىن بەرگى خەزان بولدۇم.

ھىجران بىلەن دەرد مېنى غەمكىن، بىچارە قىلىپ قويدى. جۇدالىقىڭنىڭ ئوتىدىن چىرايىم سارغىيىپ، كۈزدىكى غازاڭ بولۇپ قالدىم، قانداق قىلارمەن.

شەرھ: ئايرىلىق ۋە جۇدالىق دەردى مېنى غەمكىن، بىچارە قىلىپ قويدى. جۇدالىقىڭنىڭ ئازابلىق ئوتىدىن چىرايىم سارغىيىپ، كۈزدىكى غازاڭنىڭ ئۆزىلا بولۇپ قالدىم، ئەمدى، قانداق قىلارمەن؟

7 - جەمالىڭ ھەسرەتىدە ئۆرتەنۇر شامۇ سەھەر جانىم،
بولۇپ مەجنۇن كەبى ئالەمدە رۇسۋايى جەھان بولدۇم.

جامالىڭنىڭ ھەسرىتىدە جېنىم تۈندىن تاڭغىچە ئۆرتىنىدۇ: بۇ ئالەمدە مەجنۇنغا ئوخشاش جاھاننىڭ رەسۋاسىغا ئايلىنىپ قالدىم.

شەرھ: ئۇنتالمايمەن سېنى ئى، مەشۇقەم! ئاي جامالىڭنىڭ سېغىنىشلىق ھەسرىتىدە جېنىم تۈندىن تاڭغىچە ئۆرتىنىدۇ: مەجنۇنغا ئوخشاش قىسمەتكە قېلىپ، خەلقئالەم ئالدىدا، جاھاننىڭ رەسۋاسىغا ئايلىنىپ قالدىم.

8 - فىراقىي، خەستەدىل ئاشۇفتە بولدى ئايرىلىپ سەندىن،
فىراقىڭ دەردىگە مەھرەم، جەفاغا ھەمزەبان بولدۇم.

فىراقىي سەندىن ئايرىلىپ قالغاندىن كېيىن، دىلى سۇندى، پەرىشان بولدى: پىراقىڭ دەردى بىلەن سىرداش، جاپايىڭ بىلەن سۆھبەتداش بولۇپ قالدى.

شەرھ: قىسقىسى، فىراقىي سەندىن ئايرىلىپ قالغاندىن كېيىن، دىلى سۇندى، كۆڭلى پەرىشان بولدى: شۇ تۇرۇقتا، ئايرىلىق - پىراقىڭ دەردى بىلەن سىرداش، جەبىر - جاپايىڭ بىلەن سۆھبەتداش بولۇپ، سۆزلەپ قالدى شۇ.

ئۈچىنچى، شائىر نىيازىينىڭ مەزكۇر چۆلئىراق مۇقامى تېكىستلىكىنىڭ «مەشرەب» بۆلىكىدە تەرەننۇم قىلىنىپ كەلگەن « گۇل - گۇل ئاچىلدى نەزاكەت، نازەنىن ئىچكەچ شەراب » مىسراسى بىلەن باشلىنىدىغان يەتتە بېيىتلىك غەزەلدە، ئاشىق يىگىت «مەن» ئىچ - ئىچىدىن كۆيگەن ۋە چىن يۈرىكىدىن سۆيگەن بىر گۈزەل قىزنىڭ ئىشق - مۇھەببەت مەنبەسى سانىلىشقا ھەقلىق رۇخسارى ئىنسانىيەت تۇرمۇشىدىكى گۈزەللىك سىمۋولى كۆرۈلىدىغان گۇل، غۇنچە، مەي، ياقۇت ۋە بۇلبۇل قاتارلىقلارنىڭ سېلىشتۇرمىسى ئاساسىدا، پاساھەت بىلەن يارقىن بايان قىلىنغاندۇر. بۇندىن باشقا، غەزەلدە بوي كۆرسەتكەن «ئارزۇم، سارغارۇر، سارغارىپ، رەنگ بەرۇر» قاتارلىق كەلىمىلەر چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئالاھىدىلىكى ۋە ئەۋزەللىكىنى نامايان قىلىدىغان خاس ئايرىنتىلار بولۇش سۈپىتى بىلەنمۇ ئەھمىيەتلىكتۇر.

مەزكۇر غەزەلنىڭ ترانسكرىپسىيىلىك تېكىستى مۇنداق:

1 - گۇل - گۇل ئاچىلدى نەزاكەت، نازەنىن ئىچكەچ شەراب،
سارغارۇر گۇللار ھەمە كۆرگەچ جەمالى ئافتاب،

يېشىمى: نازىنىن شاراب ئىچىۋېدى، گۇللەر نازاكەت بىلەن ئېچىلىپ كەتتى. ئەمما قۇياشنىڭ جامالىنى كۆرگەندە ھەممە گۇللەر سارغىيىدۇ.

شەرھ: مەن كۆڭۈل بەرگەن ئۇ نازىنىن شاراب ئىچىۋېدى، گۇللەر نازاكەت بىلەن ئېچىلىپ كەتتى.

ئەمما ئۇنىڭ قۇياش مىسال جامالىنى كۆرگەن چاغدا بولسا، ھەممە گۈللەر «پاھ! بىزدىنمۇ بەك چىرايلىقكىنا!» دېيىشىپ، خىجىلچىلىقتىن سارغىيىپ كېتىشىدۇ.

2 ـ غۇنچە لەئلىڭنى كۆرۈپ پىنھان بولۇر بەرگ ئىچرەكىم،
سارغارىپ گۈل ئۆزرىلەر قىلغاي جەمالىدىن ھىجاب.

غۇنچە لېۋىڭنى كۆرگەندە، گۈللەر ياپراقلار ئىچىگە يوشۇرۇنىۋالىدۇ ـ دە، سارغايغان ھالدا، يۈزىگە پەردە تارتىپ چىقىپ، ساڭا ئۆزرە ئېيتىدۇ.

شەرھ: ئى، يار! سېنىڭ گۈزەللىكىڭ شۇ دەرىجىدەكى، ئەگەر گۈللەر سېنىڭ ئۇ چىرايلىق غۇنچىدەك لېۋىڭنى كۆرۈپ قالغىدەك بولسا، خىجىل بولۇپ ياپراقلار ئىچىگە يوشۇرۇنىۋالىدۇ ۋە چىرايلىرى سارغايغان ھالدا، يۈزىگە پەردە تارتىپ چىقىپ، «ۋاي، بۇرۇن بىز ئۆزىمىزنى‹ ئەڭ گۈزەل› دەپ يۈرۈپتىكەنمىز، ئەسلىدە، سىزنىڭ لېۋىڭىز بىزدىنمۇ گۈزەلكەن ئەمەسمۇ؟» دەپ، ساڭا ئۆزرىخاھلىق ئېيتىشىدۇ.

3 ـ رەنگ بەرۇر مەيغە قىزىل تەگسە لەئلىدەك لەبلەرى،
ماڭا گەر بولسا بەھەم ئول مەينى مەن ئىچسەم شوراپ.

ئۇنىڭ ياقۇت لېۋى مەيگە تەگسە، مەينى قىزارتىدۇ. ئەگەر ماڭا نېسىپ بولسا، ئۇ مەينى شوراپ ـ شوراپ ئىچسەم دەيمەن.

شەرھ: ئى، دوستلار! سىلەر تېخى بىلمەيسىلەر، مېنىڭ يارىمنىڭ ياقۇت لېۋى مەيگە تەگسىلا، شۇ ھامان مەينى قىزارتىۋېتىدۇ. شۇڭا، ئەگەر ماڭا نېسىپ بولسا، ئۇ لەۋنىمۇ مەي بىلەن قوشۇپ، شوراپ ـ شوراپ ئىچىۋەتسەم دەيمەن.

4 ـ لەئلىدىن مەي تاپتى رەنگ ، رەنگ تاپسا مەندىن نە ئەجەب،
رەنگ بەرەنگ مەستانە بولغۇم مەي ئىچىپ مەستى خەراب.

مەي ئۇنىڭ لېۋىدىن رەڭ ئالدى، ئەمدى رەڭ مەندە ئۆز ئىپادىسىنى تاپسا نېمە بولىدىكەن؟ مەن ئۇنى ئىچىپ، غەرق مەست بولۇپ، رەڭمۇرەڭ مەستانە بولىمەن.

شەرھ: شۇنداق، مەي ئۇنىڭ لېۋىدىن رەڭ ئېلىپ قىزاردى. ھالبۇكى، ئەمدى مەن ئۇنىڭدىن رەڭ ئالسام، مەن ئۇنى ئىچىپ، غەرق مەست بولۇپ، رەڭمۇرەڭ مەستانە بولسام بولمامدىكەن ئەجەبا؟!

5 ـ جامنى جانىڭ ئۈچۈن بىر قەتلە بەر، ئەي ساقىيا،
ئارزۇمدۇر يارغا مەي بىرلە گۈل تۇتسام ياساپ.

ئەي ساقىي، جامنى جېنىڭ ئۈچۈن يەنە بىر قېتىم بەر، مەيدىن گۈل ياساپ، ئۇنى يارغا تۇتۇش مېنىڭ ئارزۇيۇم.

شەرھ: بۇ ھالدا، ئى، شاراب قۇيغۇچى! جېنىڭ چىقىپ كەتسىمۇ، ماڭا يەنە بىر قەدەھ تۇتقىنكى، بۇنىڭ بىلەن، «مەيدىن گۈل ياساپ، ئۇنى شۇ گۈزەل يارىمغا بىر تۇتسام ئىدىم» دېگەن ئارزۇيۇمنى ئەمەلگە ئاشۇرۇۋالاي!

6 ـ مەن تۇتارمەن، ئۆزگەلەر قىلسا تەمەئ جانانە كۆز،
ئىشقىڭ ئوتى ئەيلەگەن بۇ باغرى بىريانىدىن كەباب.

باشقىلار جانانغا تەمە بىلەن كۆز تاشلىسا، مەن ئۇنىڭغا ئىشق ئوتى كۆيدۇرگەن يۈرىكىمدىن قىلىنغان كاۋاپنى تۇتىمەن.

شەرھ: باشقىلار مېنىڭ جانانىمغا تەمەخور كۆزلىرى بىلەن تاشلانغان نەزەرلىرىنى تەقدىم قىلسا، مەن ئۇنىڭغا ئىشق ئوتى كۆيدۇرگەن يۈرىكىمدىن قىلىنغان نەق كاۋاپنى تۇتىمەن!

7 ـ ئىشق دەردىدىن نىيازىي ئاھۇ ئەفغان ئەيلەسە،

ئويغانۇر فۇرقەت بىلە بۇلبۇلغا تۇشكەي ئىزتىراب.

نىيازىي ئىشق دەردىدىن ئاھ ـ پىغان چەكسە، پىراق ئازابىدىكى بۇلبۇلمۇ ئويغىنىپ، ئىزتىراپلىنىقا چۈشىدۇ.

شەرھ: كۆردۈڭلار ۋە يەنە كۆرۈپ قويۇڭلار ئى، خالايىقلار! مەن نىيازىي ئىشق دەردىدىن ئاھ ـ پىغان چەكسەم، پىراق ـ ئايرىلىق ئازابىدا تولغىنىۋاتقان بۇلبۇلمۇ ئويغىنىپ كېتىپ، «مەندىنمۇ ئۆتە دەردمەن بارمىكەن نېمە؟» دەپ، ئىزتىراپلىنىقا چۈشىدۇ.

تۆرتىنچى. ئۇندىن باشقا، مەزكۇر چۆلى ئىراق مۇقامىنىڭ داستان قىسمىنىڭ تېكىستلىرى پۈتۈنلەي ئۇيغۇر خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا تالىق بولغان خەلق داستانلىرىدىن ئېلىنغان پارچىلار بىلەن تەرەننۇم قىلىپ كېلىنىگەنلىكى كۆرۈلىدۇ. بۇلارنىڭ ئىچىدە، مەشھۇر خەلق داستانى "يۈسۈف ۋە ئەھمەد" نىڭ قەدىمىي ئۇيغۇر يۇرتىنىڭ جەننەتمىسال مەنزىرىسىنى تەسۋىرلەيدىغان "شاھىم بىزنىڭ ئەلۇ يۇرتىنىڭ خوش ئۆتەدۇر ياز ـ قىشلارى؛ خوشال ئۆتەر ھەر بىر چاغى، ئويناپ كۆلۈشتۇر ئىشلارى" بېيىتى بىلەن باشلىنىدىغان توققۇز كۇپلېت جەمئىي ئوتتۇز ئالتە مىسرالىق گىگانت بىر پارچىسى بىزنىڭ تەكرار ـ تەكرار مۇتالىئە قىلىشىمىزغا ۋە ھەمىشە چوڭقۇر مۇلاھىزە قىلىشىمىزغا ئەرزىيدۇ. قېنى، بىرلىكتە ئوقۇۋېتەيلى:

1 ـ شاھىم بىزنىڭ ئەلۇ يۇرتىنىڭ

خۇش ئۆتەدۇر ياز ـ قىشلارى.

خۇشال ئۆتەر ھەر بىر چاغى،

ئويناپ كۈلۈشتۇر ئىشلارى.

ئى، ھەق پادىشاھىم! بىزنىڭ ئەل ـ يۇرتىنىڭ ياز ـ قىش پەسىللىرى تولىمۇ ياخشى ئۆتىدۇ؛ خەلقىنىڭ كەيپى چاغ، قىلىدىغان ئىشلىرى ئويناپ كۈلۈشتۇر، خالاس.

2 ـ باغدا پىشار تاغاچلارى،

مەيۋەلىكدۇر ياغاچلارى،

بىزنىڭ ئەلدە يوق ئاچلارى،

فەراۋاندۇر يەمىشلەرى.

باغلاردا شاپتۇل ـ توغاچلار پىشىپ تۇرىدۇ، دەرەخلىرىنىڭ ھەممىسى مېۋىلىك دەرەخلەردۇر؛ بىزنىڭ ئەلدە ئاچ ـ زار قالغان ئادەم بولمايدۇ، يەل ـ يېمىشلىرى بەك مول.

3 ـ يىگىتلەرنىڭ يۈرۈشلەرى،

رۇستەمچە بار ئۇرۇشلارى،

ئىسفەھانچە قىلىچلارى،

چاقىن كەبى چاپىشلارى.

بىزنىڭ ئەل ـ يۇرت يىگىتلىرىنىڭ ئۆزىگە خاس يۈرۈش ـ تۇرۇشلىرى بار: مۇشت ئېتىشلىرى رۇستەمگە ئوخشايدۇ، يېنىدا ئىسفاھانچە قىلىچلىرى بار، ئۇنى چېپىشلىرى چاقماقتەك چەبدەس.

4ـ قەرىلەرى ئۆيدە ياتۇر،
قىزلارى شوخ قوشاق قاتۇر،
يىگىتلەرى ئوقيا ئاتۇر،
مەردانەدۇر چالىشلارى.

ياشانغانلار ئۆيدە ئارام ئېلىپ ياتىدۇ؛ قىزلىرى شوخ ـ شوخ قوشاقلارنى قاتىدۇ؛ يىگىتلىرى ئوقيا ئاتىدۇ، مەردانە چېلىش مۇسابىقىلىرىنى قىلىپ تۇرىدۇ.

5ـ پەرى قىزلار جەۋلان قىلىپ،
يىگىتلەرنىڭ كۆڭلىن ئالىپ،
باغ قە كىرەر قولىن سالىپ،
جەيرەن كەبى ماڭىشلارى.

پەرىدەك گۈزەل قىزلار يىگىتلەرنىڭ كۆڭلىنى ئۇۋلايدۇ: باغقا كىرگەندە، قوللىرىنى سېلىپ مېڭىشلىرى جەرەنگە ئوخشايدۇ.

6ـ كۆرگەننىڭ جانىن داغلاغان،
گويا پەرى دەپ چاغلاغان،
تىللا كەمەرلەر باغلاغان،
ئاياغىدا كەفىشلەرى.

كۆرگەنلەر ئۇلارنى « بەجايىكى پەرى » دەپ چاغلاپ، جانلىرى داغدا قالىدۇ : ئۇ قىزلار بەللىرىگە ئالتۇن كەمەر باغلىۋالغان بولۇپ، ئايىغىدا كەشلىرى بار تېخى.

7ـ بەدۇ ئاتلار شوخ ئويناقلار،
ھەر چاپقاندا كۆكتىن ئاشار،
دۇبال قاقىپ ئۆردەك ئۇچار،
بۇلەند پەرۋازدۇر قۇشلارى.

بىزنىڭ ئەل ـ يۇرتتا، ئاتلار جۇپ ـ جۇپتى بىلەن ئويناقلاپ چېپىپ يۈرىشىدۇ، چاپقاندا، دۇلدۇلدەك كۆكتىن ئاشىدۇ؛ ياۋا ئۆدەكلەر قانات قېقىپ ( ئىككى قانىتىنى دەستەك ئۇرۇپ ) ئۇچىدۇ، باشقا ئۇچار قۇشلارمۇ كۆكتە پەرۋاز قىلىپ يۈرىدۇ.

8ـ ئاپئاق قاردۇر تاغ باشلارى،
ياقۇت ـ مەرجاندۇر تاشلارى،
باغ، ئەتىزدۇر ھەم قاشلارى،
ئابىھەيات ئاقىشلارى.

بىزنىڭ يۇرتنىڭ تاغ چوققىلىرى قىش ـ ياز ئاپئاق قارغا پۈركەنگەن: تاغلىرى تاش بىلەن

ئەمەس، ياقۇت ـ مارجان بىلەن قاپلانغان؛ ئەتراپلىرى باغلار ۋە ئېتىزلىقلار بىلەن ئورالغان؛ ئۈستەڭ ـ ئېقىنلىرىدا، ئابىھايات ( تىرىكلىك سۈيى ) ئېقىپ تۇرىدۇ.

9ـ بۇغداي نانى، قوي گوشتلارى،
سۈت گۈرۈنجدۇر ئاشلارى،
تەييار سەكىز بىھىشتلەرى،
دۇئا قىلۇر دەرۋىشلەرى.

خەلقىنىڭ يەيدىغىنى بۇغداي نېنى، قوي گۆشى؛ سۈت بىلەن گۈرۈچ ئاساسلىق ئېشى؛ بۇ يەردە، گويا جەننەتلەرنىڭ ھەممىسى تەخ ـ تەيياركى، ئەۋلىيا ـ دەرۋىشلىرى دۇئا قىلىپ تۇرىدۇ، تېخى.
ـ « يۇسۇف ۋە ئەھمەد » داستانىدىن.

قايتا شەرھلەشكە مۇتلەق ئېھتىياج تۇغۇلمايدىغان، بىراق ئىنسانىنى قايتا ئويلاندۇرمايمۇ قويمايدىغان مەزكۇر مىسرالار بەجايىكى، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىدىن ئىبارەت بۇ مىسلىسىز بۈيۈك سىمفونىيەنىڭ مەرغۇلى بولۇپ، بۇ ۋەتەندە ياشاۋاتقان ھەر بىر ئۇيغۇر ئىنسانىنىڭ ئويغاق ئېڭىدا، ياڭراق ئەكس سادا بىلەن ئۇزۇندىن ئۇزۇنغا، بەلكى مەڭگۈ جاراڭلايدۇ.

شۇنداق، بۇ مىسرالار يارقىن ۋە جۇشقۇن مۇقام ئاھاڭى بىلەن مەڭگۈ ئۇزۇلمەس دولقۇن بولۇپ قۇلاقلىرىمىز تۈۋىدە جاراڭلايدۇ. ياق، جاراڭلايدۇلا ئەمەس، بەلكى ئۇ يەنە ئۆز نۆۋىتىدە، ئۆتمۈشى شۇ قەدەر گۈزەل ۋە راھەت بولغان بۇ ئالتۇن زېمىنىنىڭ زاتىي ۋەتەنداشلىرىنى جاسارەت بىلەن ياشاشقا، بۇ ئۇلۇغ ۋەتەننى چىن دىلى بىلەن سۆيۈشكە، بۇ ئەزىز ۋەتەننىڭ ئەرتىسى ـ ئىستىقبالى ئۈچۈن، پىداكارلىق بىلەن تۆھپىلەر قوشۇشقا چىللايدۇ!

# ئىراق مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدە

# تەلقىنلىق مۇلاھىزە

ئىراق مۇقامى تېكىستىنىڭ يېشىمى ئۈستىدىمۇ، شېئىرىي جۈملىلەر يېشىمىنىڭ ئەسلىگە سادىق بولۇش، راۋان ۋە پاساھەتلىك ئىپادىلەنگەن بولۇش ئۆلچىمى بويىچە مۇلاھىزە يۈرگۈزسەك، مۇنداق مەسىلىلەرنى مۇزاكىرىگە قويۇشىمىز مۇمكىن:

هۇيى بۇ ژۇلىدە مولاردىن چۇ دىلگىر ئولماڭىز،
زاھىر ئولماس زىينەتى شەھرى قەلەندەر بولماسا.

ئە. يېشىم:
چېچى [يەلكىسىگە] يېيىلغانلارنىڭ ھۇ [چېكىشلىرى] دىن خاپا بولماڭ، چۈنكى قەلەندەر شەھەرنىڭ زىننىتىدۇر. ( 12 ـ توم، يېشىم قىسمى، 47 ـ 48 ـ بەتلەر )

ت: چېچى يەلكىسىگە چۈشۈپ تۇرغانلارنىڭ « ھۇ، ئاللاھ » سېلىشلىرىدىن خاپا بولماڭ، چۈنكى قەلەندەر بولمىسا، شەھەرنىڭ زىننىتى گەۋدىلەنمەيدۇ.

ئىزاھ: " زاھىر ئولماس زىينەتى شەھرى قەلەندەر بولماسا " مىسراسى بىر شەرت بېقىندىلىق مۇرەككەپ جۈملە بولۇپ، ئۇنى پەقەت " قەلەندەر بولمىسا، شەھەرنىڭ زىننىتى گەۋدىلەنمەيدۇ " دەپ تەرجىمە قىلغاندىلا، ئاپتورنىڭ دېمەكچى بولغىنى تولۇق ئىپادىلەنگەن بولىدۇ.

مەن ئەرۇرمەن ئىشقىدە ھەيران تۇمەن ھەسرەت بىلە،
بىئەدەد بىدەرد ئاسىغلىق زۇلفىنىڭ ھەر تارىدا.

ئە. يېشىم:
ئۇنىڭ ئىشقىدا تۈمەنمىڭ ھەسرەت چېكىمەن، لېكىن چېچىنىڭ ھەر بىر تېلىغا كۆپلىگەن دەرد چەكمىگەنلەرنىڭ ئېسىلىۋالغانلىقىغا ھەيرانمەن. ( يۇ. ئە. 48 ـ 49 ب )

ت: مەن ئۇنىڭ ئىشق ـ مۇھەببىتىنىڭ دەردىدە، تۈمەن ھەسرەت چېكىمەن، لېكىن چېچىنىڭ ھەر بىر تېلىغا بىھېساب دەردسىزلىكنىڭ ئېسىقلىق تۇرغىنىغا ھەيرانمەن.

سەرنەۋشتىمدۇر مەنىڭ ئوتىدا كۆيمەك سۇبھۇ شام،
گۇللارى ئەل ئىلكىدە جانۇ دىلىمدۇر خارىدا.

ئە. يېشىم:
مېنىڭ تەقدىرىم كېچە ـ كۈندۈز ئۇنىڭ ئوتىدا كۆيمەكتۇر، لېكىن ئۇنىڭ گۈلى باشقىلارنىڭ قولىدايۇ، جېنىم ۋە دىلىم ئۇنىڭ تىكىنىدە. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: مېنىڭ پېشانەمگە پۈتۈلگىنى كېچە ـ كۈندۈز ئۇنىڭ ئوتىدا كۆيۈشتۇر، ئۇنىڭ گۈلى باشقىلارنىڭ قولىدا ـ يۇ، جېنىم بىلەن دىلىم بولسا، ئۇنىڭ تىكىنىدە.

زەئفەران يۈز مەندەدۇر ئەلنىڭ دىماغى تازەدۇر،

مۇشكۇ ئەنبەر سۇنبۇلىدىن بىخەبەر ھەر سارىدا.

ئە. يېشىم:

مېنىڭ يۈزۈم زەپىران، ئەمما ئۇنىڭ ئىپار - ئەنبەر چېچىدىن خەۋەرسىز باشقا جايلاردىكى كىشىلەرنىڭ كۆڭلى خۇشالدۇر.

ت: مېنىڭ يۈزۈم دەرد - ئەلەمدىن زەپىران، ئەمما ئۇنىڭ ئىپار - ئەنبەر چېچىدىن خەۋىرىمۇ بولمىغان باشقا جايلاردىكى كىشىلەرنىڭ كۆڭلى بولسا، خۇشالدۇر.

ئەلگە راھەت نازۇ نىئمەتدۇر ئەزەل قەسسامىدىن،

كۆيمەكۇ ئۆلمەك ساڭاكىم بولماغاچ گۈل ناردا.

ئە. يېشىم:

ئەزەل تەقسىماتىدا باشقىلارغا راھەت، نازۇ نېمەت [نېسىپ] بولدى، لېكىن ئوتىدا كۆيۈپ ئۆلۈش ساڭا نېسىپ بولمىدى. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: راھەت بىلەن نازۇ نېمەت ئەزەل تەقسىماتچىسى تەرىپىدىن باشقىلارغا تەقسىم قىلىپ بېرىلگەن. ئەمما دوزىخدا گۈل بولمىغانلىقى ئۈچۈن، ئوتىدا كۆيۈپ ئۆلۈش ساڭا نېسىپ قىلىنغاندۇر.

كۆلغە پاتتىم ئوتقا تۇشتۇم بىلمەدىم نە نەۋئ مەن،

غەرق ئولۇپ بولدۇم فەنا ئىكى كۆزۈم خوغاردا.

ئە. يېشىم:

كۆلگە مىلەندىم، ئوتقا چۈشتۈم، كۆزلىرىمدىن ئاققان قانلىق ياشقا غەرق بولۇپ قالغانلىقىمنى بىلمىدىم. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: مەن زادى نېمە بولدۇم، ھېچ بىلەلمىدىم: كۆلگە مىلەندىم، ئوتقا چۈشتۈم، كۆزلىرىمدىن ئاققان قانلىق ياشقا غەرق بولۇپ كەتتىم.

ئەيشى راھەت ئەلگە دەردىن جانغا ئال گۇمنامكىم،

مۇئتەبەردۇر دەردۇ مىھنەت ئىشقنىڭ بازارىدا.

ئە. يېشىم:

ئۇنىڭ خۇشاللىقى، راھىتى باشقىلارغا، ئەي گۇمنام، دەردىنى بولسا جېنىڭغا سىتىۋال، ئىشق بازىرىدا دەرد - ئەلەم ئەتىۋاردۇر. ( يۇ. ئە. 49 ب )

ت: ئەي گۇمنام، راھەتلىك ياشام ئەلگە بولسۇن، ئۇنىڭ دەردىنى جېنىڭغا سىتىۋالغىنكى، ئىشق - مۇھەببەتنىڭ بازىرىدا، دەرد - ئەلەم دېگەن ئەتىۋارلىق نەرسىدۇر.

نىگارا ئىشتىياقىڭدا زەئىفۇ ناتەۋان بولدۇم،

ھەمىشە دەر بەدەر ئالەم ئارا بىخانۇمان بولدۇم.

ئە. يېشىم:

ئەي نىگار، ئىشتىياقىڭدا تاقەتسىز بىر زەئىپمەن، ئالەمدە ھەمىشە ئىشىكمۇ - ئىشىك يۈرىدىغان بىر سەرگاردان بولۇپ قالدىم. ( يۇ. ئە. 50 ب )

ت: ئەي نىگار، ئىشتىياقىڭدا زەئىپ ۋە كۈچسىز بولۇپ قالدىم: جاھاندا ھەمىشە ئىشىكمۇ

ئىشىك يۇرىدىغان بىر ئۆي - ماكانسىز ئاققۇن بولۇپ قالدىم.

نەتەي ئاۋارە بولماي بىر سەنىڭدەك غەمگۇزارىم يوق،
كۆيۈپ فۇرقەت ئوتىدا مۇبتەلائى لامەكان بولدۇم.

ئە. يېشىم:
ئاۋارە بولماي نېمە قىلاي، سەندىن باشقا غەمگۇزارىم بولمىسا، فىراق ئوتىدا كۆيۈپ ماكانسىزغا ئايلاندىم. ( يۇ. ئە. 50 ب )
ت: سەندىن باشقا غەمگۇزارىم بولمىسا، پىراق ئوتىدا كۆيۈپ، ماكانسىزغا ئايلىنىپ قالغان تۇرسام، سەرگەردان بولماي قانداق قىلاتتىم، ئەمىسە؟

خىرامان ناز ئىلە تازە گۇلدەك ئاچىلىپ چىقساڭ،
جەمالىڭ شەۋقىنى ئول دەم كۆرۈپۈ شادىمان بولدۇم.

ئە. يېشىم:
گۇلدەك ئېچىلىپ، ناز - ئىستىغنا بىلەن يۇرۇپ چىققىنىڭدا جامالىڭنىڭ ھۇزۇرىنى كۆرۈپ، بەكمۇ خۇشال بولدۇم. ( يۇ. ئە. 50 ب )
ت: يېڭىلا پورەكلىگەن گۇلدەك ئېچىلىپ، ناز - ئىستىغنا بىلەن لەرزان مېڭىپ چىققىنىڭدا، جامالىڭنىڭ پەيزىنى كۆرۈپ، بەكمۇ خۇشال بولدۇم.

ساڭا بۇ ئەرزى ھالىمنى بەيان ئەيلەرگە يوق تاقەت،
تۇتۇپ غەم لەشكەرى قويماس ياقامنى بىزەبان بولدۇم.

ئە. يېشىم:
غەم لەشكىرىڭ ياقامنى بوغۇپ ئالغاچقا، زۇۋانسىز بولۇپ قالدىم، مەندە ساڭا ئەرز - ئەھۋالىمنى ئېيتقۇدەك تاقەتمۇ قالمىدى. ( يۇ. ئە. 50 ب )
ت: غەم لەشكىرى ياقامنى مەھكەم بوغۇۋالغاچقا، ئۈن چىقىرالماي قالدىم. شۇ تاپتا، ساڭا بۇ ئەرز - ئەھۋالىمنى بايان قىلغىدەك كۈچمۇ قالمىدى.

نەتەي بىچارەئى غەمكىن قىلىپدۇر دەرد ئىلە ھىجران،
سارىغ رۇخسارە ھەجرىڭ ئوتىدىن بەرگى خەزان بولدۇم.

ئە. يېشىم:
قانداق قىلاي، فىراقىڭنىڭ دەردى مېنى غەمكىن، بىچارە قىلىپ قويىدى، ھىجرانىڭ ئوتىدىن چىرايىم سارغىيىپ، خازان تەگكەن يوپۇرماق بولۇپ قالدىم. ( يۇ. ئە. 50 ب )
ت: ھىجران بىلەن دەرد مېنى غەمكىن، بىچارە قىلىپ قويىدى. جۇدالىقىڭنىڭ ئوتىدىن چىرايىم سارغىيىپ، كۈزدىكى غازاڭ بولۇپ قالدىم، قانداق قىلارمەن؟

جەمالىڭ ھەسرەتىدە ئۆرتەنۇر شامۇ سەھەر جانىم،
بولۇپ مەجنۇن كەبى ئالەمدە رۇسۋايى جەھان بولدۇم.

ئە. يېشىم:
جامالىڭنىڭ ھەسرىتىدە جېنىم كېچىدىن تاڭغىچە ئۆرتىنىدۇ، بۇ ئالەمدە مەجنۇنغا ئوخشاش

جاھاننىڭ رەسۋاسىغا ئايلاندىم. ( يۇ. ئە. 50 ب )
ت: جامالىڭنىڭ ھەسرىتىدە جېنىم تۇندىن تاڭغىچە ئۆرتىنىدۇ، بۇ ئالەمدە مەجنۇنغا ئوخشاش جاھاننىڭ رەسۋاسىغا ئايلىنىپ قالدىم.

فىراقى خەستە دىل ئاشۇفتە بولدى ئايرىلىپ سەندىن،
فىراقىڭ دەردىگە مەھرەم جەفاغا ھەمزەبان بولدى.

ئە. يېشىمى:
فىراقى سەندىن ئايرىلغاندىن بۇيان دىلى سۇنۇق ئاشىققا ئايلاندى، فىراقىڭ دەردى بىلەن سىرداش، جاپايىڭ بىلەن سۆھبەتداش بولدۇم. ( يۇ. ئە .50 ب )
ت: فىراقىي سەندىن ئايرىلىپ قالغاندىن بۇيان، دىلى سۇندى، پەرىشان بولدى. پىراقىڭ دەردى بىلەن سىرداش، جاپايىڭ بىلەن سۆھبەتداش بولۇپ قالدى.

ساقىيا جامىمنى ساف ئەيلە مەيى ئەنۋاردىن،
ئەيلەگىل كۆڭلۈمنى خالىي جۇملەئى ئەغياردىن.

ئە. يېشىمى:
ئەي ساقى، قەدەھىمنى مەينىڭ نۇرى بىلەن تازىلىغاندەك، كۆڭلۈمنىمۇ پۈتۈن رەقىبلەردىن تازىلا. ( يۇ. ئە. 51 ب )
ت: ئەي ساقىي، قەدەھىمنى نۇر شارابى بىلەن پاك قىلغىن: كۆڭلۈمنى پۈتكۈل رەقىبلەردىن خالىي قىلغىن.

ۋەسل قەدرىن بىلمەگەنگە ھەجر ئوتى پاداش ئەمىش،
بولما نەۋمىد ئەي زۇھۇرىي بۇرنا سۆيگەن ياردىن.

ئە. يېشىمى:
ئەي زۇھۇرى، بۇرۇن سۆيگەن يارىڭدىن ئۈمىدسىزلەنمە، چۈنكى ۋىسالىنىڭ قەدرىنى بىلمىگەنلەر، ھىجران ئوتى ئازابى بىلەن بەدەل تۆلىگىدەكمىش. ( يۇ. ئە. 51 ب )
ت: ئەي زۇھۇرىي، ھىجران ئوتى ئازابى ئەمەلىيەتتە، ۋىسالىنىڭ قەدرىنى بىلمىگەنلەر ئۈچۈن مۇكاپاتمىش. شۇڭا بۇرۇن سۆيگەن يارىڭدىن ئۈمىدسىزلەنمە.

ئەي پەرى رۇخسارلار بىزگە نىگاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ،
بىر نەزەر بىرلە گەدانى پادىشاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.

ئە. يېشىمى:
ئەي پەرى يۈزلۈكۈم، بىزگىمۇ نەزەر سېلىپ ئۆتۈڭ، بىر كۆز تاشلاش بىلەن مەندەك گادايىنى پادىشاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ. ( يۇ. ئە. 52 ب )
ت: ئەي پەرى يۈزلۈك، ماڭىمۇ نەزەر سېلىپ ئۆتۈڭ، « لەپپىدە » بىر قاراپ قويۇش بىلەن، مەن گادايىنى پادىشاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.

گەرچە ئۆتكەندە كىرەرسىز كۆپ كىشىنىڭ قانىنا،
بۇ گەدا كۆڭلى ئۈچۈن مۇنچە گۇناھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.

ئە. يېشىم:
گەرچە ھەر ئۆتكىنىڭىزدە كۆپ كىشىلەرنىڭ قېنىغا زامىن بولىسىز، مەندەك گادايىنىڭ كۆڭلى ئۈچۈن بولسىمۇ ئازراق گۇناھ قىلىپ ئۆتۈڭ. ( يۇ. ئە. 52 ب )
ت: دەرۋەقە، ھەر ئۆتكىنىڭىزدە نۇرغۇن كىشىلەرنىڭ قېنىغا كىرىسىز ( يەنى خەقلەر نامەھرەم كۆزلىرى بىلەن سىزگە قارايدۇ )، مەن گادايىنىڭ كۆڭلى ئۈچۈن، مۇنچىلىك گۇناھنى قىلىپ ئۆتۈڭ.

خارلىق ھەددىن ئاشۇرماڭ چۇنكى ئىززەت يولدادۇر،
ئاتىڭىز نەئلىندە بىزنى خاكى راھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.

ئە. يېشىم:
خورلۇقنى چېكىدىن ئاشۇرىۋەتمەڭ، چۇنكى ئىززەتمۇ ئۆز يولىدا بولىدۇ. مېنى ئېتىڭىز بىلەن يولنىڭ توپىسىدەك دەسسەپ ئۆتۈڭ. ( يۇ. ئە. 52 ب )
ت: خارلاشنى چېكىدىن ئاشۇرىۋەتمەڭ، چۇنكى قاتتىقلىق دېگەنمۇ ئۆز يولىدا بولغىنى تۈزۈك. مېنى ھېچ بولمىسا، ئېتىڭىزنىڭ تۇۋىقى ئاستىدىكى توپىچىلىك كۆرۈپ ئۆتۈڭ.

ھەر قاچان جان بەرسەم ئول قەددۇ ئاغىز يادى بىلە،
ئەي مۇھىبلەر تۇربەتىم ئۈستىدە ئاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.

ئە. يېشىم:
ئەي دوستلار، ناۋادا ئۇنىڭ قەددى ـ قامىتى، لېۋىنى يادلاپ جان بەرسەم، قەۋرەم ئۈستىدىن ئاھ ئۇرۇپ ئۆتۈڭلار. ( يۇ. ئە. 52 ب )
ت: ئەي دوستلار، ناۋادا ئۇنىڭ قەددى ـ قامىتى، لېۋىنى ئەسلەش بىلەن ئۆلۈپ كەتسەم ، قەبرەم يېنىدىن ئۆتكەندە، بىر « ئاھ » ئۇرۇپ قويۇڭلار.

جەۋرىدە نادىر زۇلۇمدا ماھىر،
ئىشۋەدە قادىر غەمزەدە ئۇستاد.

ئە. يېشىم:
سەن جەبىر سېلىشتا تەڭداشسىز، زۇلۇمغا ماھىر، ئىستىغناسى كۈچلۈك، غەمزىگە ئۇستا. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: سەن جاپا سېلىشتا نادىر، زۇلۇم قىلىشقا ماھىر، ناز ـ خۇلق قىلىشقا قادىر، غەمزىگە ئۇستا.

بابۇرى بىدىل ئەي بۇتى قاتىل،
جەۋرۇڭغا مايىل زۇلمۇڭغا مۇئتاد.

ئە. يېشىم:
ئەي گۈزەل بۇت، ئاشىقىڭ بابىر جەبرىڭگە خۇشتار، زۇلمۇڭغا كۈنۈك. ( يۇ. ئە. 53 ب )
ت: ئەي مۇتلەق گۈزەل سەنەم ( بۇت )، شەيدا ئاشىقىڭ بابۇر جەبرىڭگە خۇشتار، زۇلمۇڭغا كۈنۈك.
ئىزاھ: بۇ يەردىكى " بۇت" سۆزى ئېنىق ھالدىلا، " سەنەم" دېگەن بولىدۇكى، ئۇنى ئاددىي ھالدىلا " گۈزەل بۇت " دەپ تەرجىمە قىلىش توغرا ھېسابلانمايدۇ.

بىرىنىڭ ئارەزى خۇرشىدى تابان،

بىرىنىڭ كۆزلەرى كۇففارى خەيبەر.

ئە. يېشىم:

بىرىنىڭ رۇخسارى قۇياشتەك نۇرلۇق، يەنە بىرىنىڭ كۆزلىرى خەيبەر كۇپپارلىرىدەك قارا. ( يۇ. ئە. 54 ب )

ت: بىرىنىڭ يۈزى پارلاق قۇياشتەك نۇرانە؛ يەنە بىرىنىڭ كۆزلىرى خەيبەر كۇپپارلىرىنىڭكىدەك قاپقارا.

بىرىنىڭ زۇلفى خالى دانەيۇ دام،
بىرىنىڭ قامەتى سەرۋۇ سەنەۋبەر.

ئە. يېشىم:

بىرىنىڭ چېچى توزاق، مېڭى گوياكى دان، يەنە بىرىنىڭ قامىتى سەرۋى بىلەن سەنەۋبەر. ( يۇ. ئە. 54 ب )

ت: بىرىنىڭ چېچى گوياكى توزاق، مېڭى بولسا، بەجايىكى توزاقنىڭ ئىچىگە چېچىپ قويۇلغان دان؛ يەنە بىرىنىڭ قامىتى سەرۋى بىلەن سەنەۋبەردەك گۈزەل.

بىرىنىڭ غەبغەبىدۇر سىيبى سىيمىن،
بىرىنىڭ ئىكى بادامى مۇقەششەر.

ئە. يېشىم:

بىرىنىڭ مەڭزى ئاق ئالما، يەنە بىرىنىڭ ئىككى قاپىقى بادامدەك چىرايلىق. ( يۇ. ئە. 54 ب )

ت: بىرىنىڭ مەڭزى ئاق ئالمىدەك چىرايلىق، يەنە بىرىنىڭ ئىككى قاپىقى بادامدەك يارىشىملىق.

بىرى سۇلتانى ئىقلىمى مەلاھەت،
بىرى ھۆسن ئەلىدە خاقانى قەيسەر.

ئە. يېشىم:

بىرى گۈزەللىك ئىقلىمىنىڭ سۇلتانى، يەنە بىرى ھۆسن ئېلىدە خاقان ياكى قەيسەر. ( يۇ. ئە. 54 ب)

ت: بىرى گۈزەللىك ئىقلىمىنىڭ سۇلتانى، يەنە بىرى ھۆسن ئېلىنىڭ بۈيۈك خاقانى.

بىرىنىڭ ئىكى قاشىدۇر ياڭى ئاي،
بىرىنىڭ تەلئەتىدۇر ئەيدى ئەكبەر.

ئە. يېشىم:

بىرىنىڭ ئىككى قېشى گويا يېڭى ئاي، يەنە بىرنىڭ ھۆسنى ھېيتى ئەكبەر. ( يۇ. ئە. 54 ب )

ت: بىرىنىڭ ئىككى قېشى گويا يېڭى چىققان ئاي، يەنە بىرنىڭ رۇخسار ـ تەلەتى بايرام چىراي.

بىرىگە چاكارۇ بەندە ئاتايى،
بىرىگە خادىمۇ دائىمىي كەمتەر.

ئە. يېشىم:

ئاتايى بىرىگە چاكار ۋە بەندە، يەنە بىرىگە تەلەپكار كەمتەر خادىم. ( يۇ. ئە. 54 ب )

ت: ئاتايى بىرىگە چاكار ۋە قۇل، يەنە بىرىگە بولىدۇ ھەمىشە پۇت - قول.

دەھرنىڭ شەكلىنى كۆركىم بولدى ھالى ئۆزگەچە،

بىلمان ئايا بارمىدۇر ئانىڭ خەيالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

جاھاننىڭ قىياپىتىگە قارا، ئەھۋالى ئۆزگىرىۋاتىدۇ. بىلمىدىم، يا ئۇنىڭ باشقىچە خىيالى بارمىكىن. ( يۇ. ئە. 55 ب )

ت: جاھاننىڭ قىياپىتىگە قارا، ئەھۋالى ئۆزگىرىپ كەتتى. يا ئۇنىڭ باشقىچە خىيالى بارمىدۇ، بۇنى بىلەلمىدىم.

تەقۋا ئەيلەپ دەير ئارا يول تاپمىدۇق كەل ئەي رەفىق،

مەست ئولۇپ مەيخارەلەر يەڭلىغ بارالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

تەقۋادارلىق قىلىپ مەيخانىغا يول تاپقىلى بولىدى، ئەي دوستۇم، كەل، مەست بولۇپ، مەيخورلاردەك باشقىچە يول تۇتايلى. ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: تەقۋادارلىق قىلىپ، مەيخانىغا يېقىن يولىمىدۇق. ئەي دوست، كەل، مەست بولۇپ، مەيخورلاردەك باشقىچە يول تۇتايلى.

ئەي مۇسەۋۋىر سەھۋ ئەيلەپ قىلما تەسۋىرىن خەيال،

كۆزۇ قاشى ئۆزگە ئانىڭ خەتتۇ خالى ئۆزگەچە.

ئە. ئېيشىم:

ئەي رەسسام، ئۇنىڭ سۈرىتىنى خاتا سىزىپ قويما، ئۇنىڭ كۆز - قېشى باشقىچە، مىيىق ۋە مېڭى باشقىچە. ( يۇ. ئە. 55 ب )

ت: ئەي رەسسام، ئۇنىڭ كۆز - قاشلىرى باشقىچە، مىيىق - مېڭى ئۆزگىچە، سەۋەنلىك قىلىپ، سۈرىتىنى خاتا سىزىپ قويمىغىن.

بۇلھەۋەسلەر غەمىنى ئەيلەپ كەلىڭ ئەھبابكىم،

تەلمۇرۇپ ئوترۇسىدا ئانىڭ تۇرالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

ئەي دوستۇم، ھەۋەسمەنلەرنىڭ غېمىنى قىلغاچ كېلىڭ، ئۇنىڭ كۆز ئالدىدا باشقىدىن تۇرايلى. ( يۇ. ئە. 55 ب )

ت: ئەي دوستلار، ھەۋەسكارلارغا خاس ئوي - پىكىر بىلەن كېلىڭلاركى، ئۇنىڭ ئۇدۇلىدا باشقىدىن تەلمۈرۈپ تۇرايلى.

تاب كەلتۇرمەس نەزەر ھۇسنى جەھان ئاراسىغا،

ياشۇرۇن كۆپ پەردە كەينىدىن قارالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

جاھاننى گۈزەللەشتۈرگۈچى ھۆسن جامالىغا كۆزمۇ تاقەت قىلالمايدۇ، شۇڭا كۆپ پەردىلەرنىڭ كەينىدە تۇرۇپ، يوشۇرۇنچە قايتا قارايلى. ( يۇ. ئە. 55 ب )

ت: جاھاننى چاقناتقۇچى ھۆسن ـ جامالىغا بىۋاسىتە قارىساق، كۆز بەرداشلىق بېرەلمەيدۇ، شۇڭا جىق پەردىلەرنىڭ كەينىدە تۇرۇپ، يوشۇرۇنچە قارايلى.

سارغارىپ گاھى قىزارىپ مىھرۇ مەھ بىر ھال ئەمەس،
ئەيلەمىش ئانى ئىزارى ئىنفىئالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

قۇياش بىلەن ئاي بەزىدە سارغىيىپ، بەزىدە قىزىرىپ ئوخشاش تۇرمايدۇ، چۈنكى خىجىللىق ئۇلارنىڭ رۇخسارىنى ئۆزگەرتىپ تۇرىدۇ. ( يۇ. ئە. 55 ب )

ت: قۇياش بىلەن ئاي بەزىدە سارغىيىپ، بەزىدە قىزىرىپ، بىر خىل تۇرمايدۇكى، يار رۇخسارىنىڭ گۈزەللىكى كەلتۈرگەن خىجىللىق ئۇلارنى ئاشۇنداق قىلىپ قويغانمىش.

ئىشق ئارا قەدر ئىستەسەڭ بىباك بولكىم ئۆزگەدۇر،
ئەھلى تەقۋا ئاندا زىندى لا ئۇبالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

ئاشىقلىقتا قەدىر ـ قىممەت تاپاي دېسەڭ، قورقماس بول، ئۇ يەردە تەقۋادارلار باشقىچە، مەيخورلارنىڭ باتۇرلۇقى باشقىچە. ( يۇ. ئە. 55 ـ 56 ب )

ت: ئاشىقلىقتا قەدىر ـ قىممەت تاپاي دېسەڭ، قورقماس بولغىن، ئۇ يەردە تەقۋادارلار باشقىچە، جېنىدىن تويغانلار باشقىچە بولىدۇ.

قىلسا كۆز غارەت كۆڭۈلنى يۈز قىلۇر ئۆرتەرگە جەھد،
زۇلف ئاڭا تەقۋىيە ئەيلەپ جىسمى دالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

كۆز كۆڭۈلنى تالىسا، يۈزى ئۆرتەشكە ئىنتىلىدۇ، چېچى ئۇنى قوللاپ ـ قۇۋۋەتلىسە، گەۋدىسىنى دالدەك باشقىچە ئېگىۋېتىدۇ. ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: كۆز كۆڭۈلنى ئۇۋلىۋالسا، يۈز ئۇنى ئۆرتەشكە تىرىشىدۇ، چاچ ئۇلار ( كۆز بىلەن يۈز ) نى قوللاپ ـ قۇۋۋەتلەيدۇ ـ دە، نەتىجىدە، ئاشىقنىڭ گەۋدىسىنى دال ( د ) ھەرپىدەك ئېگىۋېتىدۇ.

دەھر ھەر چەند كۆلسە ئەرشي سەن سارى بىل زەھر خەند،
بارمۇ جان قەسدىن قىلۇردىن ئېھتىمالى ئۆزگەچە.

ئە. يېشىم:

ئەي ئەرشى، دۇنيا ھەر قانچە كۈلگەن بىلەن ساڭا كەلگەندە زەھەرخەندىلىك قىلىدۇ، ئۇنىڭ جاننى قەستلەشتىن باشقىچە ئېھتىمالىمۇ بارمىدۇ. ( يۇ. ئە. 56 ب )

ت: ئەي ئەرشي، دۇنيا ھەر قانچە كۈلگەن بىلەن، ساڭا كەلگەندە، زەھەرخەندىلىك قىلىدۇ. ئۇنىڭ جاننى قەستلەشتىن باشقىچە ئېھتىمالىمۇ بارمۇ؟ بۇنى بىلىپ باق.

قىلۇر ھەسرەت بىلەن يۈز ئافەرىنلەر،

ئەگەر كۆرسە يۈزۈڭنى ماھى كەنئان.

ئە. يېشىم:
كەنئان گۈزىلى بولغان يۇسۇپ ئەلەيھىسسالام سېنىڭ يۈزۈڭنى كۆرسە، ھەسرەت چەككەن ھالدا يۈزلەپ ئاپىرىنلار ئېيتىدۇ. ( يۇ. ئە. 56 ب )
ت: ئەگەر كەنئاننىڭ ئېيى ( «كەنئاندىكى ئاي » ئاتالغان يۇسۇپ ئەلەيھىسسالام ) سېنىڭ يۈزۈڭنى كۆرسە، ھەسرەت چەككەن ھالدا، يۈزلەپ ئاپىرىن ئېيتىدۇ.

بىرەر سورساڭ نە بولۇر ئاغرىقىمنى،
سەنىڭدەك يوقتۇرۇر دەردىمگە دەرمان.

ئە. يېشىم:
دەردىمگە سېنىڭدەك دەرمان بولغۇچى يوق، ئاغرىقىمنى بىرەر قېتىم سوراپ قويساڭ نېمە بولار؟ ( يۇ. ئە. 56 ب )
ت: ئاغرىقىمغا سېنىڭدەك شىپالىق يوقكى، مېنى يوقلاپ، ئاغرىقىمنى بىرەر قېتىم سوراپ قويساڭ نېمە بولار؟

ئەگەر ھەجرىڭدە ئۆلسەم ئەي پەرىزاد،
ئىچىڭ ئاغرىپ بولۇرسەن سەن پۇشەيمان.

ئە. يېشىم:
ئەي پەرىزات، ئەگەر سېنىڭ ھىجرانىڭدا ئۆلۈپ كەتسەم، ئىچىڭ ئاغرىپ پۇشايمان قىلارسەن. ( يۇ. ئە. 56 ب)
ت: ئەي پەرىزات، ئەگەر سېنىڭ جۇدالىقىڭدا ئۆلۈپ كەتسەم، ئىچىڭ ئاغرىپ، پۇشايمانغا قالىسەن.

ئالىپسەن تاقەتۇ سەبرۇ قەرارىم،
يۈرەككە تاكى قويدۇڭ داغى ھىجران.

ئە. يېشىم:
يۈرىكىمگە ھىجران يارىسىنى پەيدا قىلغىنىڭدىن بېرى سەۋر - تاقىتىمنى ئېلىپ كەتتىڭ. ( يۇ. ئە. 57 ب )
ت:يۈرىكىمنى قاچان ھىجران دېغىدا قويدۇڭ، شۇندىن باشلاپلا، مەندىن سەۋر، تاقەت ۋە تىنچلىق دېگەنلەرنى ئېلىپ كەتتىڭ.

قەلەندەر تا تىرىكدۇر بۇ جەھاندا،
قىلۇر ۋەسفىڭ سەنىڭ ئەي ماھى دەۋران.

ئە. يېشىم:
ئەي دەۋراننىڭ گۈزىلى، قەلەندەر جاھاندا تىرىك بولسىلا سېنى مەدھىيلەيدۇ. ( يۇ. ئە. 57 ب )
ت: ئەي دەۋراننىڭ ئېيى، قەلەندەر بۇ جاھاندا ھاياتلا بولىدىكەن، سېنىڭ تەرىپىڭنى قىلىدۇ.

ئەي نەسىيمى سۇبھىدەم مەندىن نىگارىمغا سەلام،
ئول ساچى سۇنبۇل يۈزى گۈل نەۋ بەھارىمغا سەلام.

ئە. يېشىم:
ئەي تاڭ شامىلى، ئۇ سۇمبۇل چاچلىق، گۈل يۈزلۈك، باھاردەك گۈزەلىمگە مەندىن سالام. (يۈ. ئە. 57 ب)
ت: ئەي تاڭ شامىلى، ئۇ سۇمبۇل چاچلىق، گۈل يۈزلۈك، باش باھاردەك يېقىملىق نىگارىمغا مەندىن سالام.

لەبلەرى قەندۇ گۈلاب سۆزلەرى شەھدۇ شەراب،
غەمزەسى مەستانە ئۇل كۆزى خۇمارىمغا سەلام.

ئە. يېشىم:
لەۋلىرى گۈلقەنت شەربىتى، سۆزلىرى ھەسەل ۋە شاراب، غەمزىسى مەست قىلغۇچى، خۇمار كۆزلۈكۈمگە سالام. (يۈ. ئە. 57 ب)
ت: لەۋلىرى قەنت بىلەن گۈلاب، سۆزلىرى ھەسەل بىلەن شاراب، غەمزىسى مەست قىلغۇچى، ئۇ خۇمار كۆزلۈكۈمگە سالام.

جان نىسار ئەتسەم كەرەك بادى سەھەر دىك ئالىدا،
بەندەدىن ھەر گاھكى ئەلتۇر بولسا يارىمغا سەلام.

ئە. يېشىم:
تاڭ شامىلى يارىمغا مەندىن سالام يەتكۈزسە، ئۇنىڭ ئالدىدا جېنىمنى چاچقۇ قىلسام ئەرزىيتتى. (يۈ. ئە. 57 ب)
ت: قاچانىكى تاڭ شامىلى مەن قۇلدىن يارىمغا سالام يەتكۈزسە، ئۇنىڭ ئالدىدا تىك تۇرۇپ، جېنىمنى پىدا قىلسام ئەرزىيدۇ.

بوستانى ھۇسنۇ لۇتفى خۇلق ئىچىندە سەرۋىناز،
ئۇل سەۋەر جاندەك ئەزىزىم ئىختىيارىمغا سەلام.

ئە. يېشىم:
ھۆسن بوستانى، مەرھەمىتى ۋە خۇلقى بىلەن ئاجايىپ كېلىشكەن ئۇ قاندەك سۆيۈملۈك، ئىختىيارىمنى ئالغۇچى ئەزىزىمگە سالام. (يۈ. ئە. 57 ـ 58 ب)
ت: ھۆسن بوستانى، مەرھەمىتى ۋە خۇلقى بويىچە، ئاجايىپ يېتىشكەن ۋە كېلىشكەن ئۇ جاندەك سۆيۈملۈك، ئىختىيارىمنى ئۇۋۇلىغۇچى ئەزىزىمگە سالام.

نە نەۋا ساز ئەيلەگەي بۇلبۇل گۈلىستاندىن جۇدا،
ئەيلەمەس تۇتى تەكەللۇم شەكەرىستاندىن جۇدا.

ئە. يېشىم:
گۈلىستاندىن ئايرىلغان بۇلبۇل قانداقمۇ ناۋا قىلالىسۇن، شېكەرىستاندىن ئايرىلغان تۇتىمۇ سۆزلىمەيدىغۇ. (يۈ. ئە. 59 ب)
ت: گۈلىستاندىن ئايرىلغان بۇلبۇل قانداقمۇ ناۋا قىلىپ سايرىسۇن؟ ھەمىشە شېكەر بېرىپ تۇرىدىغان جايدىن ئايرىلغان تۇتىمۇ سۆزلىمەيدىغۇ.

هەجر ئۆلۈمدىن تەلخ ئەمىش مۇندىن سولۇق ئەي گەردۇن مەنى،
ئەيلەگىل جاندىن جۇدا قىلغۇنچە جانانىدىن جۇدا.

ئە. يېشىم:
جۇدالىق ئۆلۈمدىن يامان ئىكەن، ئەي پەلەك، بۇندىن كېيىن مېنى جانانىدىن جۇدا قىلغىچە، جاندىن جۇدا قىل. ( يۇ. ئە. )
ت: جۇدالىق ئۆلۈمدىنمۇ ئازاپلىق ئىكەن. ئەي پەلەك، بۇندىن كېيىن، مېنى جانانىدىن جۇدا قىلغىچە، جاندىنلا جۇدا قىلسۇەت.

بولسا يۈز مىڭ جانىم ئال ئەي هەجر لەكىن قىلماغىل،
يارنى مەندىن جۇدا يا خۇد مەنى ئاندىن جۇدا.

ئە. يېشىم:
ئەي هىجران، يۈز مىڭ جېنىم بولسىمۇ ئال، لېكىن يارنى مەندىن، مېنى ئۇنىڭدىن جۇدا قىلما. ( يۇ. ئە. 59 ب )
ت: ئەي هىجران، يۈز مىڭ جېنىم بولسىمۇ ئال، لېكىن يارنى مەندىن، ياكى مېنى ئۇنىڭدىن جۇدا قىلمىغىن.

بىر ئىيەسىز ئىت بولۇپ ئەردى نەۋائىي يارسىز،
بولماسۇن يا رەبكى هەرگىز بەندە سۇلتانىدىن جۇدا.

ئە. يېشىم:
يارسىز نەۋائىي بىر ئىگىسىز ئىتقا ئوخشاپ قالدى، ئەي خۇدا، بەندەڭنى هەرگىز سۇلتانىدىن جۇدا قىلما.( يۇ. ئە. 59 ب )
ت: يارسىز نەۋائىي خۇددى بىر ئىگىسىز ئىتقا ئوخشاپ قالغانىدى. ئەي پەرۋەردىگار، قۇل دېگەن هەرگىزمۇ سۇلتانىدىن ئايرىلىپ قالمىسا بولىدىكەن جۇمۇ.

غۇنچە لەئلىڭنى كۆرۈپ پىنهان بولۇر بەرگ ئىچرەكىم،
سارغارىپ گۇل ئۆزرلەر قىلغاي جەمالىدىن هىجاب.

ئە. يېشىم:
غۇنچە لېۋىڭنى كۆرگەندە ياپراقلار ئىچىگە يوشۇرۇنۇدۇ، گۇللەر سارغايغان هالدا يۈزىگە پەردە تارتىپ ساڭا ئۆزرە ئېيتىدۇ. ( يۇ. ئە. 60 ب )
ت: غۇنچە لېۋىڭنى كۆرگەندە، گۇللەر ياپراقلار ئىچىگە يوشۇرۇنىۋالىدۇ ـ دە، يۈزىگە پەردە تارتىپ چىقىپ، سارغايغان هالدا ساڭا ئۆزرە ئېيتىدۇ.

رەنگ بەرۇر مەيغە قىزىل تەگسە لەئلدەك لەبلەرى،
ماڭا گەر بولسا بەهەم ئول مەينى مەن ئىچسەم شوراپ.

ئە. يېشىم:
ئۇنىڭ ياقۇت لېۋى [قەدەهكە] تەگسە، مەيگە قىزىل رەڭ بېرىدۇ. ئەگەر ماڭا نېسىپ بولسا ئۇ مەينى شوراپ ـ شوراپ ئىچسەم. ( يۇ. ئە. 60 ب )
ت: ئۇنىڭ ياقۇت لېۋى مەيگە تەگسە، مەينى قىزارتىدۇ. ئەگەر ماڭا نېسىپ بولسا، ئۇ مەينى شوراپ

ـ شوراپ ئىچسەم دەيمەن.

لەئلىدىن مەي تاپتى رەنگ رەنگ تاپسا مەندىن نە ئەجەب،
رەنگ بەرەنگ مەستانە بولغۇم مەي ئىچىپ مەستى خەراب.

ئە. يېشىم:
مەي ئۇنىڭ لېۋىدىن رەڭ تاپتى، مەندىن رەڭ تاپسىمۇ ئەجەب ئەمەس. مەن ئۇنى ئىچىپ، رەڭمۇرەڭ مەست بولۇپ، مەستلىكتە خاراب بولغۇم كېلىدۇ. ( يۇ. ئە. 60 ب )
ت: مەي ئۇنىڭ لېۋىدىن رەڭ ئالدى، ئەمدى مەندىن رەڭ ئالسا نېمە بوپتۇ؟ مەن ئۇنى ئىچىپ، غەرق مەست بولۇپ، رەڭمۇ رەڭ مەستانە بولىمەن.

مەن تۇتارمەن ئۆزگەلەر قىلسا تەمەئ جانانە كۆز،
ئىشقىڭ ئوتى ئەيلەگەن بۇ باغرى بىريانىدىن كەباب.

ئە. يېشىم:
باشقىلار جانانغا تەمە بىلەن كۆز تۇتسا، مەن ئۇنىڭغا ئىشق ئوتى كۆيدۈرگەن باغرىمنىڭ كاۋىپىنى تۇتىمەن. ( يۇ. ئە. 60 ب )
ت: باشقىلار جانانغا تەمە بىلەن كۆز تاشلىسا، مەن ئۇنىڭغا ئىشق ئوتى كۆيدۈرگەن يۈرىكىمدىن قىلىنغان كاۋاپنى تۇتىمەن.

ئىشق دەردىدىن نىيازىي ئاھۇ ئەفغان ئەيلەسە،
ئويغانۇر فۇرقەت بىلە بۇلبۇلغا تۇشكەي ئىتىراب.

ئە. يېشىم:
نىيازى ئىشق دەردىدىن ئاھ ـ پىغان قىلسا، بۇلبۇلمۇ ئويغىنىپ، پۇرقەت ئازابىدىن تاقەتسىزلىككە چۈشىدۇ. ( يۇ. ئە. 60 ب )
ت: نىيازىي ئىشق دەردىدىن ئاھ ـ پىغان ئەيلىسە، پىراق ئازابىدىكى بۇلبۇلمۇ ئويغىنىپ، ئىزتىراپلىققا چۈشىدۇ.

گەرچە ياشىدۇر كىچىك شىرىن لەبى ئەسرۇ چۈچۈك،
ھەر باقىشىدا كۆزىنىڭ ئىيماسى بىر تۈرلۈككىنە.

ئە. يېشىم:
ئۇ گەرچە كىچىك بولسىمۇ لېۋى شېرىن ئىدى، ھەر بېقىشىدا بىر خىل غەمزە قىلاتتى. ( يۇ. ئە. 61 ب )
ت: گەرچە ئۇنىڭ يېشى كىچىك بولسىمۇ، تىلى تولىمۇ چۈچۈك ئىدى. ھەر بېقىشىدا، ئۆزگىچە خاس بىر خىل ئۇقۇمغا ئىما قىلاتتى.

ئەشكدەك بىر يەردە تىنماس جىلۋە ئەيلەپ ھەر تەرەف،
قىرمىزى كۆڭلەك ئىچىدە تور تۆشۈك بۆركلۈككىنە.

ئە. يېشىم:
كۆز يېشىدەك توختىماستىن جىلۋە قىلاتتى. ئۈستىگە قىزىل كۆينەك، بېشىغا تور بۆك

كىيگەنىدى. ( يۇ. ئە. 61 ب )

ت: تور تۆشۈكلۈك لىپتىك كىيدۇرۇلگەن كۆكسى قىزىل كۆينەك ئىچىدە، خۇددى لىغىلداپ تۇرغان كۆز يېشىدەك تىنىمسىز جىلۋە قىلاتتى.

كۇلمۇسۇپ بىر كۇن ماڭا دەدى: « ساڭا رەھم ئەيلەگۇم »،
كۆزىدىن بىلدىمكى ئەرمىش ۋەئدەسى ئۆترۈككىنە.

ئە. يېشىم:

ئۇ بىر كۈنى ماڭا كۈلۈمسىرەپ تۇرۇپ: « ساڭا رەھىم قىلماقچىمەن » دېدى. كۆزىگە قاراپ بىلدىمكى، ۋەدىسى يالغانىراق ئىدى. ( يۇ. ئە. 61 ب )

ت: ئۇ بىر كۈنى ماڭا كۈلۈمسىرەپ تۇرۇپ: « ساڭا رەھىم قىلىمەن » دېدى. كۆزىدىن بىلدىمكى، ۋەدىسى خېلى - خوپ يالغان ئىدى.

نائۇمىد ئەردىم بۇ يالغان ۋەئدەسىدىن ئەسرۇ كۆپ،
ياش بالالار ئىچرە كۆردۈم ناگەھان ئەسرۈككىنە.

ئە. يېشىم:

بۇ يالغان ۋەدىسىدىن ئۇنچىۋالا ئۈمىدىمۇ يوق ئىدى. بالىلار ئارىسىدا ئۇنى مەستانىراق كۆرۈپ قالدىم. ( يۇ. ئە. 61 ب )

ت: ئۇنىڭ بۇ يالغان ۋەدىسىدىن بەكلا ئۈمىدسىز ئىدىم. توساتتىن ئۇنى ياش بالىلار ئارىسىدا، مەستخۇش ھالدا كۆرۈپ قالدىم.

ئىختىيار ئەتتىم ئاياغىن ئۆپكەلى قىلماي قەبۇل،
سەسكەنىپ قاچتى سەمەندىن سەكرەتىپ چابۇككىنە.

ئە. يېشىم:

ئايىغىنى سۆيۈشكە تەمشىلىۋىدىم، ئۇ قوبۇل قىلمىدى، بەلكى سەسكىنىپ، ئېتىنى تېزلا چاپتۇرغىنىچە قاچتى. ( يۇ. ئە. 61 ب )

ت: ئايىغىنى سۆيۈشكە تەمشىلىۋېدىم، ئۇ قوبۇل قىلماي، سەسكىنىپ قاچتى ۋە ئېتىنى چاپتۇرغىنىچە تېزلا كېتىپ قالدى.

چۇنكى كۆردۇم مۇنچە مەكرۇھ شىيۋەلەر ئاندىن دەدىم،
ئەي فۇتۇھىي ئۇن چىقارماي ئەمدى بولغىل شۇككىنە.

ئە. يېشىم:

ئۇنىڭدىكى مۇنچىۋالا ھىيلىگەرلىك ئۇسۇللىرىنى كۆرۈپ: « ئەي فۇتۇھى، ئەمدى ئۈنۈڭنى چىقارما، جىم بول » دېدىم. ( يۇ. ئە. )

ت: ئۇنىڭدىكى مۇنچىۋالا بولمىغۇر قىلىقلارنى كۆرگەندىن كېيىن: « ئەي فۇتۇھىي، ئەمدى ئۈنۈڭنى چىقارما، جىم بولغىن » دېدىم.

قەددىڭدەك باغ ئارا سەرۋى رەۋان يوق،
رۇخۇمدەك گۇلشەن ئىچرە زەئفەران يوق.

ئە. يېشىم:

باغلاردا قەددىڭدەك يۇرگۈچى سەرۋى يوق، گۈلشەندە چىرايىمدەك سارغايغان زەپىران يوق. ( يۇ. ئە. 62 ب )

ت: باغلاردا قەددىڭدەك گۈزەل ئۆسكەن سەرۋى دەرىخى يوق؛ گۈلشەندە چىرايىمدەك سارغايغان زەپىران يوق.

لەبىڭدەك ھېچ يوقتۇر لەئلى سىيراب،
كۆزۈڭدەك شوخى ئاشۇبى جەھان يوق.

ئە. يېشىم:

لېۋىڭدەك سۇزۇك ياقۇت ھېچ يەردە يوق، سېنىڭكىدەك جاھانغا ئوت تۇتاشتۇرغۇچى شوخ كۆز يوق. ( يۇ. ئە. 62 ب )

ت: لېۋىڭدەك سۇزۇك ياقۇت ، جاھانغا ئوت ياقىدىغان سېنىڭكىدەك شوخ كۆز ھېچ يەردە يوق.

قاشىڭدەك يوق جەھاندا تىير ئەنداز،
ئاتارغا بىر مەنىڭدەك ناتەۋان يوق.

ئە. يېشىم:

جاھاندا قېشىڭدەك ئوت ئاتقۇچى يوق، ئوقۇڭغا نىشان بولىدىغان مېنىڭدەك ناتىۋان يوق. ( يۇ. ئە. 62 ب )

ت: جاھاندا قېشىڭدەك مەرگەن يوق، ئوقۇڭغا نىشان بولۇشقا يارايدىغان مېنىڭدەك بىر ناتىۋان يوق.

نە ھەدد ئاغزىڭنى بارۇ يوق دەمەككە،
ئانىڭ رەمزىن بىلۇرگە نۇكتەدان يوق.

ئە. يېشىم:

ئاغزىڭنى بار ياكى يوق دېيىشكە ھەددىمىز نېمە؟ ئۇنىڭ ئىزناسىنى بىلىدىغان دانىشمەن يوق. ( يۇ. ئە. 62 ب )

ت: ئاغزىڭنىڭ كىچىكلىكىدىن ئۇنى « بار » ياكى « يوق» دېيىشكە كىمنىڭ ھەددى؟ ئۇنىڭ ئىزناسىنى بىلىپ ئايرىيالايدىغان دانىشمەن يوق.

مەنىڭ سايراماغىم گۈلرۇخ ئۇچۇندۇر،
قىلۇرمۇ نالە بۇلبۇل گۈلىستان يوق.

ئە. يېشىم:

مېنىڭ سايرىمىقىم گۈليۈزلۈك ئۈچۈندۇر. گۈلىستان بولمىسا، بۇلبۇل قانداقمۇ نالە قىلسۇن! ( يۇ. ئە. 62 ب )

ت: مېنىڭ سايرىشىم گۈل يۈزلۈك يار ئۈچۈندۇر. گۈلىستان بولمىسا، بۇلبۇل نالە ـ ناۋا قىلۇرمۇ؟

بولۇپمەن خەلق ئىچىدە ئانچە بەدنام،
مەنىڭدەك يانە رۇسۋايى جەھان يوق.

ئە. يېشىم:

خەلق ئارىسىدا خىلىلا بەدنامغا قالدىم، زامانىنىڭ مەندەك يەنە بىر رەسۋاسى يوق. ( يۇ. ئە. 62 ب )
ت: خەلق ئارىسىدا نۇرغۇن بەدنامغا قالدىم، زامانىنىڭ مەندەك يەنە بىر رەسۋاسى يوق.

زۇھۇرى كۆڭلىدۇركىم بەس پەرىشان،
ئىلاھا رەھم قىل بىر دىلىستان يوق.

ئە. يېشىم:
زۇھۇرىنىڭ كۆڭلى بەكمۇ پەرىشان، تەڭرىم، رەھىم قىل، مېنىڭ دىلىمغا تەسەللى بەرگۈچى يوق. ( يۇ. ئە. 62 ب )
ت: ئى ئاللاھ، رەھىم قىل، مەن زۇھۇرىينىڭ كۆڭلى بەكمۇ پەرىشانكى، دىلىمنى شاد قىلغۇچى بىر يار يوق.
ئىزاھ: چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، " دىلىستان " كەلىمىسى " مەھبۇب، دىلنى سۆيۈندۈرگۈچى" دېگەن ئۇقۇمدا ئىشلىتىلىدۇ. يەنە بىرسى، "ئىلاھا" نى " تەڭرىم " دەپ تەرجىمە قىلىشىمۇ دۇرۇس ئەمەستۇر.
يىغىنچاقلاپ ئېيتقاندا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى چاغاتاي ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ جەۋھەرلىرىدىن سانىلىدۇ. مۇقام تېكىستلىرىنىڭ يېشىمى جەزمەن ئەستايىدىل شەرھلىنىشى، يېشىمدە، شېئىرى جۈملىنىڭ پاساھىتى ئەينەن ساقلانغان بولۇشى، نەسرىيلەشتۈرۈلگەن جۈملە جەزمەن راۋان، گۈزەل ئىپادىلىك بولۇشى، ئۇنى ئوقۇغان ۋە ئاڭلىغان كىشى خۇددى مۇقام ئاهاڭلىرىنى ئاڭلىغاندىكىدەك هۇزۇرلىنىدىغان بولۇشى كېرەك. روشەنكى، بۇ ـ بىزدىن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقام تېكىستلىرى ئۈستىدىكى تەتقىقاتنى يەنىمۇ چوڭقۇرلاشتۇرۇشىمىزنى تەلەپ قىلىدۇ، ئەلۋەتتە.

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستىنىڭ قىسقىچە لۇغىتى

## ئا

ئاباد (âbâd): ئاۋات.

قويماس دەدىلەر مەئمۇرەدە گەنج،
ئاباد ئەدىمەن، ۋىيرانە بولدۇم.

خەزىنىنى ئاۋات يەردە قويمايدۇ، دېيىشىدۇ، شۇڭا بۇرۇن ئاۋات بولغان بولسام، ئەمدى ۋەيرانە بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

ئابباس خان (abbas Xan): ئابباس شاھ: شاھى ئاببـاس، "غەرىب ۋە سەنەم"دىكى مۇھىم بىر پېرسوناژ.

شاھ ئاببـاس خان دەر: بۇ جاننى نەيلەيىن،
ئۆلگۈنچە شول يارنى كۆرۈپ ئۆلەيىن،
ئاشىقلىقنىڭ يولىن ئەمدى بىلەيىن،
ھەيران قىلدى جادۇ كۆزلۈك بىر پەرى.
- « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن.

شاھ ئاببـاس خان ئېيتىدۇ: بۇ جاننى ئەمدى قانداق قىلاي، ئۆلۈپ كەتكىچە شۇ يارنى بىر كۆرۈپ ئۆلەي، ئاشىقلىقنىڭ يولىنى ئەمدى بىلىۋاتىمەنكى، ئۇ جادۇ كۆزلۈك پەرى مېنى ھەيران قىلدى.

مەن كەتەرمەن مۇندىن باغداد شەھرىگە،
كۆپ يىغلاما، سەنەمجان، كەتسەم كەلۇرمەن.
ئىلاجىم يوق ئاببـاس خاننىڭ زۇلمىگە،
كۆپ يىغلاما سەنەمجان، كەتسەم كەلۇرمەن.

مەن بۇ يەردىن باغداد شەھرىگە كېتىمەن، كۆپ يىغلىما، سەنەمجان، كەتسەم يەنە قايتىپ كېلىمەن؛ ئاببـاس خاننىڭ زۇلمىنى يېڭىشكە ئىلاج قىلالمىدىم، كۆپ يىغلىما سەنەمجان، كەتسەم، يەنە قايتىپ كېلىمەن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

ئابدۇررەشىد خان ئىبنى سەئىد خان ( Abdurreshid Xan ibni Seid Xan ): (1559_1510) XVI ئەسىردە ياشاپ ئۆتكەن مەشھۇر دۆلەت ئەربابى ۋە مۇتەپەككۇر شائىر. ياركەندنى پايتەخت قىلغان ئۇيغۇر سەئىدىيە خانلىقىنىڭ قۇرغۇچىسى سۇلتان سەئىدخاننىڭ ئوغلى، سەئىدىيە خانلىقىنىڭ ئىككىنچى سۇلتانى. ‹‹رەشىدي›› تەخەللۇسى بىلەن گۈزەل لىرىك شېئىرلارنى يازغان. ئابدۇررەشىد خان دەۋرىدە، ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسى ‹‹ئون ئىككى مۇقام›› نىڭ تېكىست ۋە ئاھاڭلىرى رەتلىنىپ سىستېمىلاشقان تېكىستلىق مۇزىكا ھالىتىگە كەلگەن.

شاھەنشاھى فەرخۇندە فەر ئابدۇررەشىدي نامۇەر،
ھەق لۇتف ئەتىپ فەتھى زەفەر تا مۇلكى مىسرۇ شام تۇت.

ئەي شاھلارنىڭ شاھى، سائادەتمەن ۋە شۆھرەتلىك ئابدۇررەشىد خان، ئاللاھ ساڭا نۇسرەت ئاتا قىلسۇن، پادىشاھلىقىڭ تاكى مىسىر ۋە شام ( بۇگۈنكى سۇرىيە، ئىراق قاتارلىق ئىسلام دۆلەتلىرى )

غىچە يەتسۇن. (ئە ئۇ م ت: 386 ـ بەت)

**ئابى چەشمە** (âbi cheshme): 1) «ئون ئىككى مۇقام» تەركىبىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى: 2) كۆز يېشى. 3) بۇلاق سۈيى.

**ئابى زىندەگانى** (âbi zindegani): ق. ئابىھەيات

**ئابىھەيات** ( âbi heyat ) : رىۋايەتتىكى " ئۇنى ئىچكەن ئىنسان ئەبەدىي ياشايدۇ " دەپ ھېسابلىنىدىغان مۇقەددەس سۇ، تىرىكلىك سۈيى، ھاياتلىق سۈيى. بۇ سۇ "خىزىر پەيغەمبەرگە نېسىپ بولغان " دېيىلىپ، " خىزىر سۈيى" دەپمۇ ئاتىلىدۇ.

ھەياتى جاۋىدان تاپماس كىشى ئابىھەيات ئىچسە،
فەنا زۇلماتىدا كۆر خىزرەدەك مەشھۇرىي زارىمنى.
ـ مەشھۇرىي.

بىچارە مەشھۇرىينى خىزىردەك پانىيلىق قاراڭغۇلۇقىدىن تاپقىن. چۈنكى ئابىھايات ئىچكەن بىلەنمۇ، ئىنسان مەڭگۈلۈك ھاياتلىققا ئېرىشەلمەيدۇ. (ئە ئۇ م ت: 472 ـ بەت)

ئابىھەيۋان (âbi heywan) : ئەرەبچىدە، "ھەيۋان" دېگەن سۆز "ھايۋان" ئۇقۇمىدىن باشقا، "تىرىك، جېنى بار، جانلىق" دېگەن ئۇقۇملارنىمۇ بىلدۈرىدۇ.

يارغە بىدىل كۆڭۈل جان لەئلى تابىڭ بولماسا،
نە تەلەب ئۆمر ئەيلەگەي خىزر ئابىھەيۋاندىن جۇدا.

جان بېغىشلىغۇچى كۆيدۈرگۈچ لېۋىڭ بولمىسا، ساڭا كۆڭلۈم مەپتۇن بولامتى؟ خىزىر ھاياتلىق سۈيىدىن ئايرىلسا، قانداقمۇ ئۆمۈر تەلەپ قىلالايتتى؟

**ئادەم** ( âdem): 1) تۇنجى ئىنسان، تۇنجى پەيغەمبەر. «ئاللە دەسلەپ ئادەمنى، كېيىن ھەۋۋانى ياراتقان، بۈگۈنكى ئىنسانلار ئۇلاردىن تۆرىلىپ كۆپەيگەن» دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ. 2) ئادەم، ئىنسان.

قەنى ئول ھەزرەتى ئادەم،
قەنى ئول سەرۋەرى ئالەم،
رەسۇلغا بولغان ئول ماتەم،
ئۇلارنى گىريان ئەيلەدى.

قېنى، ئۇ ھەزرەتى ئادەم، قېنى، ئۇ ئالەمنىڭ سەردارى؟ رەسۇلۇللاھقا تۇتۇلغان ماتەم ئۇلارنى راسا يىغلاتتى.

**ئادەمىي**: بىر ئادەم، بىر ئىنسان.

ئادەمىي ئەرسەڭ دەمەگىل ئادەمىي.
ئانىكىم خەلق غەمىدىن يوقتۇر غەمى.
ـ ئەلىشىر نەۋائىي.

**ئارالاپ**: ( aralap)ئارىلاپ، ئاندا ـ ساندا.

ئارالاپ چالسام ئۇششاقنى، غەزەلنى راكغا يەتكۈزسەم،
شەبىستانۇ سەھەرلەردە مۇشاۋەرەك، پەنجگاھ چالسام.

«راك» نى ئەۋجىگە يەتكۈزۈپ، « ئۇششاق » نىمۇ ئارىلاپ چالسام. «مۇشاۋەرەك»، «پەنجىگاھ»نى ئەتىگەن ـ ئاخشاملىرى چالسام. ( ق. ئە ئۇ م ت: 2ـ بەت.)

**ئارەز** (ârez): چىراي ، چېھرە، يۈز.

ئارەزىن ياپقاچ كۆزۈمدىن ساچىلۇر ھەر لەھزە ياش،
ئۆيلەكىم پەيدا بولۇر يۇلدۇز، نىھان بولغاچ قۇياش.

ئۇ يۈزنى ياپسىلا، كۆزۈمدىن بىھېساب ياشلار تۆكۈلىدۈكى، خۇددى قۇياش پېتىپ كەتسىلا، ئاسماننى يۇلتۇزلار قاپلىغاندەك.(ئە ئۇ م ت: 79 ـ 80 ـ بەتلەر)

**ئارفا(arfa):** ئارپا.

ئارفا ـ بۇغداي سامانىنى سەلكىن ئايرىيدۇر،
ئۇرۇق تۇغقان قارىنداشنى ئۆلۈم ئايرىيدۇر.
ـ خەلق قوشاقلىرىدىن.

ئارپا ـ بۇغداي سامىنىنى سەلكىن ئايرىيدۇ، ئۇرۇق ـ تۇغقان قېرىنداشنى ئۆلۈم ئايرىيدۇ.565 ـ بەت.

**ئازادەئىي(âzâdei):** ئەركىن ـ ئازادە بىر ئىنسان.

زىھى ئازادەئىيمەن ئىشق ئارا مەجنۇن ئەمەس ھەمراھ،
نە مەندە خانۇمانۇ نە ماڭا يارۇ دىيار ئۇلغاي.

نېمە دېگەن ئازاد ئادەممەنكى، ئاشىقلىقتا مەجنۇنمۇ ماڭا تەڭلىشەلمەيدۇ، مەندە نە ئۆي ـ جاي، نە يار، ياكى دىيار بولسۇن؟ (ئۇشاق مۇقامى قىسمى)

**ئازىم (âzim):** 1) نىيەتلەنگەن، بىر قارارغا كەلگەن؛ 2) ماڭغۇچى، يۈرگۈچى، سەپەرگە ئاتلانغۇچى.

نەۋائىي، ئەمدى قىلۇرمەن ھىجاز ئاھەنگى،
ساغىنماغىل ياناكىم ئازىمى خۇراسانمەن.
ـ نەۋائىي.

نەۋائىي، مەن ئەمدى مەككىگە يۈزلەندىم، « خۇراسانغا يەنە قايتىدۇ » دەپ سېغىنمىغىن.

**ئاسار (âsar):** ئەسەرلەر، نىشانلەر، بەلگىلەر: تەسىرلەر.

گۈلىستان تۇرى قۇدس ئۇلدى، بەھارنىڭ نۇرى نارىندىن،
كەل، ئەي مۇسا، كۆر ئاسارىن شۇكردە نۇر ئىلە نارىڭ.

باھارنىڭ ئوتلۇق ئاپتىپى شاراپىتىدىن گۈلىستان مۇقەددەس تۇر تېغىغا ئايلاندى. ئەي مۇسا، كەل، ئوت بىلەن نۇرنىڭ ئىز ـ ئەسەرلىرىنى تەشەككۇر بىلەن كۆرۈۋال. 535 ـ بەت

**ئاشۇب (âshub):** غوۋغا، توپىلاڭ، ماجىرا: ھاياجان ، قورقۇش.

فەلەك ئاشۇبىدىن كىم مەن كەبى زارۇ نىزار ئۇلغاي،
جەھان زۇلمى، ئۇلۇس بىدادىدىن بىئىئتىبار ئۇلغاي.

پەلەكنىڭ غوۋغاسىدىن، جاھاننىڭ زۇلمىدىن، كىشىلەرنىڭ ئادالەتسىزلىكىدىن كىممۇ مەندەك خار ـ زار بولسۇن؟

زۇلفىنى تاراپ، قاش ئۇچۇرۇپ، جىلۋەلەر ئەتتى،
ئاشۇبى بەلا فىتنەنى بەرپا قىلايىن دەپ.

بالا ـ قازا ۋە پىتنە ـ پاسات ئوتلىرىنى ياندۇرۇش ئۈچۈن، چاچلىرىنى تاراپ، قاشلىرىنى ئېتىپ، جىلۋىلەر قىلدى.

**ئاشۇفتە (âshufte):** (ياكى ئاشىفتە) 1) پەرىشان، خاپا، ئالىجوقا؛چېچىلغان، چۇۋۇلغان؛ 2) ئاشىق، شەيدا، مەپتۇن.

پەرىشاندۇر كۆڭۈل تا كاكۇلۇڭ تارىدىن ئايرىلدى،
دىماغ ئاشۇفتە بولغاي بۇۋەتەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

چېچىڭنىڭ تېلىدىن ئايرىلىپ قالغاندىن بېرى، كۆڭلۈم پەرىشان. دېمىسىمۇ، ۋەتەنسىزلىك دېگەن ئادەمنى ئېسەنكىرىتىپ ئالىجوقا قىلىۋېتىدۇ. 551 ـ 552 ـ بەتلەر.

**ئاشىقى سەرگەشتە** (âshiqi sergeshte): سەرگەردان ئاشىق.

بۇلبۇلى بىچارەسەن، گۇل ئىشقىدا پەرياد قىل،
ئاشىقى سەرگەشتە بولساڭ، ئۆيقۇنى بىدار قىل،
تىنمايىن شامۇ سەھەرلەر يارنى سەن ياد قىل،
بۇ بۇزۇلغان دىل ئۆيىنى سەن كەلىپ ئاباد قىل،
جانىم موللام، بىر زەمان گۇل يارنى ئازاد قىل.

بىچارە بۇلبۇلسەن، گۇل ئىشقىدا نالە ـ پەرياد قىل؛ سەرگەردان ئاشىق بولساڭ، ئۇيقۇنى تاشلا، كېچە ـ كۈندۈز يارنى ياد قىل؛ بۇ بۇزۇلغان كۆڭۈل ئۆيىنى سەن كېلىپ ئاۋات قىل؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن. 545 ـ 546 ـ بەتلەر.

**ئاشىقى شەيدا** (âshiqi sheydâ): شەيدا ئاشىق، مەپتۇن ئاشىق.

قويمادى ئۆز ھالىمە، گەردۇنى بىگەردانىمەن،
ھەجر دەشتىدە قۇيۇندەك زارۇ سەرگەردانىمەن،
جانىم ئالدى بۇ تەنىمدىن قىلدى بىدەرمانىمەن،
ئاشىقى شەيدا بولۇبان بىسەرۇ سامانىمەن،
جانىم موللام، بىر زەمان گۇل يارنى ئازاد قىل.

چۆگىلەپ تۇرىدىغان پەلەك مېنى ئۆز ئىختىيارىمغا قويمىدى، جۇدالىق چۆلىدە قۇيۇن تازدەك سەرگەردان بولۇپ يۈرىمەن؛ ھىجرانلىق گويا جېنىمنى ئالدى، پۇت ـ قولدا جان قالمىدى؛ مەپتۇن ئاشىق بولۇپ، ئىگىسىز ئازابقا قالدىم؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن. 547 ـ بەت.

**ئافاق**(âfâq): ئۇپۇقلار، پۈتكۈل جاھان. ئافاق خوجا: پۈتكۈل جاھاننىڭ خوجىسى.

تىشلەپكى، ساچىڭ ئۆردۈڭ، ئاچقاندا پەرىشان قىل،
ئافاق سەۋادىندا جان رايىھەسىن بۇترات.

چېچىڭنى چىشلەپ ئۆرۈدۇڭ، يەشكىنىڭدە ئۇنى يايغىن ـ دە، ئۇنىڭ جان ھىدىدەك خۇش پۇرىقىنى ئالەمگە تارقاتقىن.

**ئافتاب** (aftâb) كۈن، قۇياش: كۈن نۇرى. ك. جامال، چىھرە.

ساڭا كىم بىقەرار ئەرمەس، كۆرەي دەپ ئىنتىزار ئەرمەس،
جەمالىڭ ئافتابىغە ھەمە زەرراتى رەقساندۇر.

جامالىڭنى كۆرۈشكە ئىنتىزار ۋە بىقارار بولمىغان كىم بار؟ ھەممە ئادەم قۇياشتەك جامالىڭ ئەتراپىدا زەررىلەردەك ئايلىنىدۇ.

ھۇسنىنىڭ ئاۋازەسى، مەشھۇرى، يەتتى چەرخغە،
ئافتاب ھەم ماھتاب ئالەم ئارادا بەردى باج.

ئەي مەشھۇرى، ئۇنىڭ ھۆسنىنىڭ شۆھرىتى كۆككە يەتتى، ئالەمدە ئاي بىلەن قۇياشمۇ ئۇنىڭغا باج تۆلەۋاتىدۇ.

ـ مەشھۇرى.

**ئافتاب خاۋەرى** (aftâb xâweri ): ق. ئافتابى خاۋەر

**ئافتابى خاۋەر**( afâb_i xâwer ): شەرق قۇياشى، كۈن.

**ئاقچى ئانا**(aqchi ana): "غەرىب ۋە سەنەم" داستانىدىكى مۇھىم پېرسوناژ.

ئاقچى ئانا، غەمسىز باشىم،

غەمخانە بولدى نەيلەيىن.
بىر سۆز بىرلە ئاشنا يارىم،
بىيگانە بولدى نەيلەيىن.

ئاقچى ئانا، غەمسىز بېشىم غەم ئۆيى بولۇپ قالدى، قانداق قىلارمەن: ئاشنا يارىم بىر ئېغىز گەپ بىلەنلا بىگانە بولۇپ كەتتى، قانداق قىلارمەن؟554 ـ بەت.

**ئاقشام(aqsham)**: ئاخشان، كەچقۇرۇن.

تال چىبىقتەك بويلارىڭغا زەۋقۇم كەلەدۇر،
ئەرتە ـ ئاقشام باراي دەسەم قورقۇم كەلەدۇر.

تال چىۋىقتەك بويلىرىڭغا زوقۇم كېلىدۇ؛ ئەتە ـ ئاخشام باراي دېسەم، قورققۇم كىلىدۇ.( ئە ئۇ م ت: 534 ـ بەت.)

**ئاقۇزماق(aqqzmaq)**: ئاققۇزماق، ئېقىتماق.

تىغى بىدادى فەلەك يەرگە ئاقۇزدى قانىمى،
بىلمەدىم ھىجران غەمىدە سۇد بىلە نۇقسانىمى،
يىغلاشۇر كۆكتە مەلەكلەر ئىشتىپ ئەفغانىمى،
جانىم چىقماستىن بۇرۇن بارىپ كۆرەي شول يارىمى،
جانىم موللام، بىر زەمان گۇل يارنى ئازاد قىل.

پەلەكنىڭ رەھىمسىز تىغى قېنىمنى يەرگە ئاققۇزدى: جۇدالىق غېمىدە توغرا ـ خاتالىقىمنى بىلمەيلا قالدىم: ئاسماندىكى پەرىشتىلەر نالە ـ پىغانىمنى ئاڭلاپ يىغلاپ كېتىۋاتىدۇ: جېنىم چىقىپ كېتىشتىن بۇرۇن، شۇ يارىمنى بىر كۆرىۋالاي: جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن.547 ـ 548 ـ بەتلەر.

**ئاڭلاماق(anglamaq)**: ئاڭلىماق: بىلمەك.

ئاڭلاغاي مەجنۇنلۇغۇ بىدىللىغىمنى ھەر كىشى،
كىم بولۇپتۇر بىر پەرىۋەش دىلرەباغا مۇبتەلا.

**ئالەمگەرد** (alemgerd): ئالەمنى كەزگۈچى.

مېنىڭ غەمكىن ۋە مەجنۇنلۇقۇمنى بىلگەن ھەر قانداق بىر ئادەم: « بۇ بىر پەرى سۈپەت دىلرەبانىڭ مۇھەببەت بالاسىغا گىرىپتار بولۇپتۇ » دەپ قالىدۇ.523 ـ بەت.

**ئالىمۇل غەيب**(âlimul gheyb) : مەخپى سىرلارنى بىلگۈچى: كۆچمە: اللە، تەڭرى.

بۇ گۇن گەر ئالىمۇل غەيبىنىڭ ۋۇجۇدىن كۆرمەك ئىستەرسەن،
رەياھىن ئۇش بەيان ئەيلەر زۇھۇرىن چەرخى سەييارىڭ.

ئەگەر بۇگۈن غايىباتلار ئالىمىنىڭ ۋۇجۇدىنى كۆرمەكچى بولساڭ، ئاشۇ گۈللەرمۇ كۆكتىكى سەييارەلەرنىڭ قانداق پەيدا بولغانلىقىنى بايان قىلىپ بېرەلەيدۇ.538 ـ بەت

**ئاندا**: ئۇ يەردە؛ ئۇ يەرگە.

مەن بارايمۇكىن ئاندا، ياركەلەمدۇركىن بۇندا،
يارغا يار كەرەك بولسا، قول سالىپ كەلەر مۇندا.

مەن ئۇ يەرگە بارايمىكىن، ياكى يار بۇ يەرگە كېلەمدىكىن؟ يارغا يار كېرەك بولسا، قول سېلىپ مېڭىپ، بۇ يەرگە كېلەر.532 ـ بەت.

**ئانى** (ani): ئۇنى. چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا، " ئول"، " ئۇ" دىن باشقا " ئا " دەيدىغان بىر ئۇزاقنى كۆرسىتىش ئالمىشى قوللىنىلغان.

**ئانىڭ(aning)**: ئۇنىڭ.

جەھان جەنناتى ئەدن ئولمىش، ئانىڭ سەھنىندە ھۇرلەر
بەزەنمىش ھۆللەدىن بوستان، كۆزى ئاچىلمىش ئەشجارىڭ.

جاھان گويا جەننەتلەر كەبى بولدى، ئەنە ئۇنىڭ سەھنىسىدە ھۆرلەر يۈرىدۇ، بوستانلار نەپىس كىيىملەر بىلەن بېزەندى، دەرەخلەر چېچەكلەپ، يوپۇرماق چىقاردى. 539 ـ بەت

**ئانىڭكىم (aningkim)**: ئۇنىڭكى.

سەتارىم تارىغا جان رشتەسىدىن تار ئەشىپ سالسام،
ئانىڭكىم نالەسىدىن بىنەۋانىڭ كۆڭلىنى ئالسام

يېشىمى: ساتارىمغا جېنىمنىڭ رىشتىسىدىن تار ئېشىپ سالسام، ئۇنىڭ نالە ـ ناۋاسى بىلەن يوقسۇلنىڭ كۆڭلىنى ئالسام. (ئە ئۇ م ت: 1 ـ بەت)

**ئاھۇ(ahu)**: كېيىك.

خەتا سەھراسىدىن سۇنبۇلنى ھەرگىز بىزگە كەلتۈرمەڭ،
يىبەرگىل ئاھۇيى مۇشكى خوتەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ماڭا ھەرگىز خەتا ( تۈركىيىنىڭ سۇرىيە بىلەن چېگراداش بىر رايونى ) سەھراسىدىكى سۇنبۇلنى ئەمەس، بەلكى خوتەن كېيىكىنىڭ ئىپارىنى ئەۋەتكىن، ئەلۋەتتە. 551 ـ بەت.

**ئاۋازە(awaze)**: شۆھرەت، داڭق.

ھۇسنىنىڭ ئاۋازەسى، مەشھۇرىي، يەتتى چەرخغە،
ئافتاب ھەم ماھتاب ئالەم ئارادا بەردى باج.

ئەي مەشھۇرىي، ئۇنىڭ ھۆسنىنىڭ شۆھرىتى كۆككە يەتتى، ئالەمدە ئاي بىلەن قۇياشمۇ ئۇنىڭغا باج تۆلەۋاتىدۇ. ـ مەشھۇرىي. (ئە ئۇ م ت ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئايا(aya)**: ئەي، ھەي.

مەن دەدىم: ئايا دىلبەر، لەبلەرىڭ گۈلى ئەھمەر،
سەدەقەئى جەمالىڭدىن غۇنچە ئەيلە ئېھسان قىز.

مەن ئۇ قىزغا: « ئەي دىلبەر، لېۋىڭ قىزىلگۈلگە ئوخشايدىكەن، جامالىڭنىڭ سەدىقىسى ئۈچۈن، بىر تال غۇنچە مەرھەمەت قىلساڭ » دېدىم. 562 ـ بەت.

**ئاياقچى (ayaqchi)**: شاراب قۇيغۇچى، ساقىي: "ئاياقچى، تامسا تۇت توقۇز"

بۇ شاھلار ھوزۇرىدا ئۆتكۈزۈلىدىغان تەنتەنىلىك مۇراسىملار ۋە بەزمىلەرنىڭ قائىدە ـ يوسۇنلىرىدىن بىرى بولۇپ، مەي ئىچكەندە ھەربىر كىشىنىڭ تولۇق ئىچىشى تەلەپ قىلىنىدۇ. مەي ئىچىلگەندىن كېيىن، ساقىيغا قايتۇرۇلغان ھەربىر قەدەھنى ساقىي دەۋم قىلىپ تەكشۈرىدۇ. بۇ چاغدا قەدەھتىن بىرەر تامچە يەرگە تېمىپ قالغىدەك بولسا، ساقىي جازا سۈپىتىدە ئارقا ـ ئارقىدىن توققۇز قەدەھ تۇتىدۇ:

مۇغەننىي بىر نەۋائى تۈز، نەۋائىي، نەغمەئى كۆرگۈز،
ئاياقچى، تامسا تۇت توقۇز كى، دارايى زەمان كەلدى.

ـ نەۋائىي.

سازەندە، بىر كۈيگە سازىڭنى تۈز، نەۋائىي، نەغمەڭنى باشلا؛ ساقىي، قەدەھتىن بىر تامچە مەي تامسا، ئۈستىلەپ توققۇز قەدەھ تۇت، چۈنكى زامانىمىزنىڭ دۆلەتمەن خوجىسى كەلدى. (يۇ. ئە)

**ئايتماق(aytmaq)**: ئېيتماق، دېمەك.

ئايا بادى سەبا، ئايتقىن خەبەر ئول يارى جانىمغا،

ئەسىرۇ ناتەۋان گۈلشاھ جانىنى فىدا قىلدى.

- « گۈلشاھ - ۋەرەقە » داستانىدىن.

ئى سەھەر شامىلى، ئۇ جېنىم يارىمغا خەۋەر يەتكۈزگىنكى، ئەسىر ۋە ناتىۋان گۈلشاھ ئۇنىڭغا جېنىنى پىدا قىلدى.(ئە ئۇ م ت ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئايرۇ** (ayru): ئايرىم، ئۆزگە ، بۆلەك، باشقا؛ ئايرىلغان.

زۇلفى كەمەندىنىدىن كۆڭۈل قۇتۇلماس ئايرۇ، شۆيلە بىل،

سەۋداسىگە بەل باغلامىش، ھەم كۆز قارارتمىش بەندىنە.

كۆڭۈل ئۇنىڭ چېچىنىڭ سىرتمىقىدىن قۇتۇلمايدۇ. بىلىشىڭ كىرەككى، كۆڭۈل ئۇنىڭ سەۋداسىغا بەل باغلىغان ھەم ئۇنىڭ ئەسىرى بولۇشقا كۆز تىككەن.(يۇ ئە)

**ئايىن** (âyin): 1) قىلىق، ئادەت، يوسۇن، رەسىم، پېئىل، رەۋىش؛ تەرز، تەرتىپ، مۇراسىم، ئۇسۇل؛ 2) ئوخشاش، كەبى.

بىزگە جۇز مىھرۇ ۋەفا ئايىنى بولمايدۇر نەسىب،

بىۋەفالىغ رەسمىنى نامىھرىبانلاردىن سوراڭ.

بىزگە مېھىر - ۋاپا ئادىتىدىن باشقىسى نېسىپ بولماپتىكەن. ۋاپاسىزلىق ئادىتىنى ۋاپاسىزلاردىن سوراڭ.(يۇ.ئە)

**ئايىنە** (ayine): ئەينەك.

سىينە زەنگارىنى تەقۋا سەيقەلىدە پاك قىل،

پاكلىك بىرلە قارا ئايىنەدە جانانەغە.

دىل كىرىنى ( دېتىنى ) تەقۋالىق ئېكىكىنى سۈرۈپ پاكلا - دە، جانانغا پاكلىق ئەينىكى بىلەن قارا.(يۇ.ئە)

# ئە

ئەبر(ebr) : بۇلۇت.

ئەبر ئەمەس ھەر دەم دۇرەفشان، ئەي ئايازى، كويىدا،
ھالى زارىمنى كۆرۈپ ئەفلاك گىريانىدۇر ماڭا.

- ئايازىي

ئەي ئايازىي، توختىماي ئۇنچە - مەرۋايىت تۆكىۋاتقىنى بولۇت ئەمەس، بەلكى مېنىڭ ئۇنىڭ كوچىسىداخارۇزار يۈرگەن ھالىتىمنى كۆرۈپ، يىغلاۋاتقان پەلەكتۇر. (ئە ئۇ م ت : پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

ئەبرى بەھار (ebri behâr) :باھار بۇلۇتى، يامغۇر بۇلۇتى.

دانە- دانە ئەيلەسەم ئەشكىمنى چۈن ئەبرى بەھار،
كۆزدىن ئاقغان سۇ بولادۇر لەئلى رۇممان سۇرەتى.

كۆزۈمدىن خۇددى باھار بۇلۇتىدىن يامغۇر قويۇلغاندەك تۆكۈلگەن تارام - تارام ياش تامچىلىرى ئانارنىڭ دانىلىرىغا ئوخشاش قىزىل چۈشىدۇ.(يۇ.ئە )

ئەبرى بەھاران (ebri behâran) : باھار بۇلۇتى.

ئەبرى نىيسان: (ebri niysan) باھار بۇلۇتى، باھاردىكى بۇلۇت.

فىراقىڭدا كۆزۈم ياشى بار ئەركەن،
بەھارۇ ئەبرى نىيسان ھاجەت ئەرمەس.

پىراقىڭدا كۆز ياشلىرىمنى تۆكىۋاتقان ئىكەنمەن، باھار ۋە باھار بۇلۇتلىرى دىگەنلەرگە ھاجەت چۈشمەيدۇ.( ئە ئۇ م ت : سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

ئەبرى نەۋروزى (ebri newrozi) : نورۇزدىكى بۇلۇت، باھار بۇلۇتى.

مەنىڭتەك گويىيا كۆردى يۈزۈڭنى ئەبرى نەۋروزى،
كۆزىنىڭ ياشىدىن يەر يۈزى ۋەردى ياسۇمەن بولدى.

باھار بۇلۇتلىرى خۇددى ماڭا ئوخشاشلا يۈزۈڭنى كۆرۈپ قالدى بولغاي، كۆز يېشىدىن ئەتىر گۈل ۋە ياسىمەنلەر كۆكلەپ، يەر يۈزىگە تولدى. (ئە ئۇ م ت : چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

ئەبرۇ (ebru) : قاش.

بىر كىچىك دىلبەر كۆرۈپمەن قامەتى نازۇككىنە،
غۇنچەلەب، پەيۋەستە ئەبرۇ، قىپقىزىل ئۈڭلۈككىنە.

قامىتى نازۇككىنە كەلگەن بىر كىچىك دىلبەرنى كۆردۈم. ئۇ غۇنچە لەۋ، قوشۇلما قاش، قىزىل نۇرانە ئۈڭلۈك ئىدى. (ئە ئۇ م ت : ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

ئەبرۇيى كەمان (ebruyi keman) : قاش ياسى، قاش كامىنى: يادەك ئەگىم قاش.

ئەبسەم (ebsem) : چىرايىنى تۈرگەن، چېھرىسى تۈرۈلگەن، پەريشان.

ئەي ۋائىز، ئەبسەم ئول، ماڭا تائەتىڭى پىش ئەيلەمە،

مەن ئاشىق ئۇلدۇم كىرمەگۇم، ھەرقىسسەخانىنىڭ پەندىنە.

ئەي ۋائىز، تائىتىڭنى پەش قىلىپ تولا چىشىمىغا تەگمە، مەن بىر ئاشىق، ھەرقانداق ۋەزخانىنىڭ نەسىھىتىگە كىرمەيمەن. ( ئە ئۇ م ت : سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

ئەبىير (ebîr): خۇش پۇراق، خۇشبۇي، قاراڭ: ئەتتار.

**ئەتا** (etâ) : بېغىشلاش، ھەدىيە قىلىش.

ھەددى مەخلۇقاتدىندۇر نارى ئۇل ھۇسنۇ جەمال،

ئۇلكى يوقتۇر رەھم ئەرۇر، بۇ ھەم ئەتا بولسۇن ساڭا.

سېنىڭدە رەھىم ـ شەپقەت بولمىسىمۇ، لېكىن پۈتكۈل مەخلۇقاتلار ئېرىشەلىشى مۇمكىن بولمىغان ھۆسن ـ جامال باركى، تەڭرى بۇنىمۇ ساڭا بەخشەندە قىپتۇ. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەتتار** (ettâr) :1) ئۇپا، ئەڭلىك، ئەتىرە ۋە شۇنىڭغا ئوخشاش خۇش پۇراقلىق دورا ـ دەرمەكلەرنى ساتقۇچى؛ 2) «مەنتىقۇت ـ تەير» ناملىق مەشھۇر ئەسەرنىڭ مۇئەللىپى فەرىدۇددىن ئەتتارنىڭ لەقىمى.

ئەبىيرىندىن چەمەن، كۆركىم، نە دەپ ئىفاقە كەلتۈرمىش،

كىم ئۇلمىش بۇيى ئەترىندىن مەشامى تازە ئەتتارىڭ.

قارىغىنا، چىمەنزالىقتىكى خۇشبۇيلۇق نېمىشقا ئىنساننى روھلاندۇرىدۇ؟ بۇ ئەتتارىڭنىڭ دىللارنى جانلاندۇرغۇچ ساپ ئەتىرى ھىدىدىن بولغان. ( ئە ئۇ م ت : نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەتۋار** (etwâr) : 1) يۈرۈش ـ تۇرۇش، خۇلق، قىلىق، ھەرىكەت، پېئىل: 2) يول، ئۇسۇل، تەرتىپ، ئادەت.

ھالۇ ئەھۋال ئۆزگەچە، ئەۋزائى ئەتۋار ئۆزگەچە،

گۇفتۇ گۇفتار ئۆزگەچە، ئەفئالۇ كىردار ئۆزگەچە.

ھال ـ ئەھۋال باشقىچە، خۇي پېئىللار باشقىچە، گەپ ـ سۆزلەر باشقىچە، قىلمىش ـ ئەتمىشلەر باشقىچە. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەجەم** (ejem): 1) ئەرەب بولمىغان خەلقلەر ۋە مەملىكەتلەر (كۆپىنچە ئىران مەملىكىتى ۋە خەلقىغە قارىتا ئىيتىلغان)؛ 2) تۇردى ئاخۇن ئاكا ئېلىپ كەلگەن «ئون ئىككى مۇقام» تەركىبىدىكى يەتتىنچى مۇقامنىڭ نامى.

دەسۇن كۆڭلۇم مەقامى ئەجز ئارا « ئۆز ھال » ىنى، ناقىس،

« ئەجەم » بىرلە « ئىراق » ئەھلى بۇ سىرنى بىلمەسۇن يانە.

ـ ناقىسىي.

ناقىسىنىڭ دىلى ئاجىزلىق ئورنىدا تۇرۇپ، « ئۆزھال » ىنى ئېيتسۇن، لېكىن، «ئەجەم» بىلەن «ئىراق» ئەھلى بۇ سىرنى بىلىپ قالمىسۇن. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەجناسى نەقد** (ejnasi neqd) : قىممەتباھا ئەشيالار.

**ئەدا** I (edâ): 1) بايان، ئىپادىلەش؛ 2) ئۆتەش، تۆلەش، بىجىرىش.

زۇھرانىڭ فىراقىدا دەر ـ بەدەر گەدا دۇرمەن،

كۇل بولدى مەنىڭ جىسمىم، بىر يولى ئەدادۇرمەن.

زۇھرانىڭ جۇدالىقى دەردىدە، ئىشىكمۇ ئىشىك تىلەمچىلىك قىلىپ يۇرىمەن؛ ۋۇجۇدۇم كۆيۈپ كۇل

بولدى، بىر يولىلا تۆگىشىپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. ( ئە ئۇ م ت : ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەدا**II (eda) : ناز-كەرەشمە، گۈزەل قىلىقلار.

**ئەدل** (edl): ئادالەت ، توغرىلىق، ئىنساب، ھەققانىيەت.

**ئەدلۇ داد** (edlu dâd) : ئادالەت ۋە ئىنساب:

**ئەدلىي سۇلتان** (edli sultan): ئادالەتلىك پادىشاھ، ئادىل خان.

ئەرز ئەتەي دەردىمنى ئايتىپ، ئەي پەرى، دادىمغا يەت،

كىشۋەرى ئىشق ئىچرە سەندەك ئەدلىي سۇلتان قايدادۇر.

ئەي پەرى، دەردىمنى ئېيتىپ ساڭا ئەرز قىلاي، دادىمغا يەتكىن: ئىشق مەملىكىتىدە سەندەك ئادالەتلىك سۇلتان نەدە بار؟ ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەدەم** (edem) : يوقلۇق، يوق.

- تا جىلۋە قىلدى ئول سەنەم، لەيلى سۆزى بولدى ئەدەم،

سەۋدام ئوتى چەككەچ ئەلەم، پەست ئەتتى مەجنۇن شۆھرەتىن.

ئۇ گۈزەل يار جىلۋىلىنىپ چىقىۋىدى، لەيلى ھەققىدىكى سۆزلەر يوقالدى. سەۋدالىقىمنىڭ ئوتى يالقۇنلىغانىدى، مەجنۇننىڭ شۆھرىتى پەسەيدى. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەرتە:** (erte) : ئەرتە كۈن.

تال چىبىقتەك بويلارىڭغا زەۋقۇم كەلەدۇر،

ئەرتە - ئاقشام باراي دەسەم قورققۇم كەلەدۇر.

تال چىۋىقتەك بويلىرىڭغا زوقۇم كېلىدۇ؛ ئەتە - ئاخشام باراي دېسەم، قورققۇم كېلىدۇ.( ئە ئۇ م ت: 534 ـ بەت.)

**ئەردى**(erdi): ئىدى. «ئەر-» پېئىلىنىڭ ئاددىي ئۆتكەن زامان شەكلى.

دەفئ ئەرمىش ئەردى نۇش لەبىڭدىن مەلالەتىم،

لۇتف ئەيلە، ئەي تەبىبىكى، بىمار مەن يەنە.

لېۋىڭنىڭ تەمى دەردىمنىڭ شىپاسى ئىدى. ئەي تېۋىپ، شەپقەت قىل، مەن يەنە كېسەل. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەرز** I (erz): بايان، مەلۇمات.

ھەر كىشى بىر قەترەئى نۇش ئەيلەسە ئول بادەدىن،

ئول قىيامەتدە قىلۇر ئەرزىنى جەببار ئالدىدا.

كىمكى ئاشۇ شارابدىن بىر تامچە ئوتلاپ ئالسا، ئۇ قىيامەت كۈنى ئاللاھ ئالدىدا ئۆز ئەھۋالىنى بايان قىلىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەرزىنىياز** (erziniyaz): 1) سالام، دۇئا؛ 2) زارلىنىش، يالۋۇرۇش

تا ئەيلەدىم ئالدىغا بارىپ ئەرزى نىيازىم،

چىن سالدى جەبىنىغە تەمەننا قىلايىن دەپ.

مەن ئۇنىڭ ئالدىغا بېرىپ ھاجەتمەنلىكىمنى ئىزھار قىلغانىدىم، ئۇ ئۆزىگە تەمەننا قويۇپ، قوشۇمىسىنى تۈردى. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەرزىھال** (erzihal) : ئەھۋالنى بايان قىلىش.

كۆكسۇمنى چاك ئەتىپ قانلار يىغلادىم،

كەسىپ - كەسىپ قارا باغرىم تۈزلادىم.
ئەرزى ھالىم بىرىن - بىرىن سۆزلەدىم،
رەھمى كەلىپ بىزگە نىگاھ ئەيلەدى.

كۆكسۈمنى يېرىپ، قان- قان يىغلىدىم: قارا باغرىمنى كېسىپ - كېسىپ تۈزلىدىم: ئەھۋالىم ھەققىدىكى ئەرزىمنى بىردىن - بىردىن بايان قىلدىم: رەھمى كېلىپ ماڭا نەزەر سالدى. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەرزII** (erz) يەر- زېمىن، يەر يۈزى.

**ئەرزۇ سەما** (erzu sema) : يەر ۋە ئاسمان.

ھەجرىڭدە تىنماي قىلدىم فىغانلار،
يەتتى بۇ نالەم ئەرزۇ سەماغا.

ھىجران ئازابىدا تىنماي نالە قىلدىم، مېنىڭ دات - پىغانلىرىم ئاسمان - زېمىننى قاپلىدى. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەرزIII** (erz) : ئەن، كەڭلىك، بىرەر نەرسىنىڭ كەڭلىكى، ئېنى.

**ئەرن** (ern) : لەۋ.

كۆرۈپ گۈلتەك يۈزۈڭ رەڭگىن كۆزدىن يۈز چەمەن بولدى،
ئەقىق ئەرنىڭنى كۆرگەلى كۆزۈم ھالى يەمەن بولدى.

گۈلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ، كۆز يېشىمدىن يۈزلەرچە چىمەن بىنا بولدى: ھېقىقتەك لېۋىڭنى كۆرگەندىن بېرى كۆزۈم يەمەننىڭ ھالىغا ( ئەڭ ئۇسال ھالغا ) قالدى. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەرۇر:** 1) "ئەر-" پېئىلىنىڭ بولۇشلۇق شەكلى. ئۇنىڭ بولۇشسىز شەكلى "ئەرمەس".2) "دۇر، تۇر" ھۆكۈم ياردەمچىسى.

نە تۇرفە ھافىز كۆيسە ھەمىشە،
ئوت ئەرۇر ئاھى، سىينە چۇ مىژمەر.
- ھافىز خارەزمىي.

ئاجايىپكى، ھافىزنىڭ ئاھى ئوتدۇر، كۆكسى ئىسرىقدان، ئۇ ھەمىشە كۆيۈپ تۇرىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەزەل** (ezel) :ئىپتىدائى، باشلىنىشى نامەلۇم زامان.

كۆرۈبان بەئزى ئاشىقلاركى ھەلقە - ھەلقە زۇلفۇڭنى،
ئەزەلدىن بىزگە سالغان بۇ ھەمە زەنجىرى پا دەرلەر.

ئاشىقلار ھالقا - ھالقا بولۇپ تۇرىدىغان بۇدرە چېچىڭنى كۆرگىنىدە، « بۇنىڭ ھەممىسى ئەزەلدىن پېشانىمىزغا پۈتۈلۈپ، پۇتىمىزغا سېلىنغان كىشەن » دېيىشىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەزرائىل** (ezrail): دىنىي ئەقىدىلەر بويىچە ئادەملەرنىڭ جېنىنى ئالىدىغان پەرىشتە، ئەجەل پەرىشتىسى. (تۆت مۇقەررەب پەرىشتىنىڭ بىرى).

جان ئالغۇچى ئەزرائىلنىڭ شاگىردى بولسام،
ئاشىقلارغا قەسد قىلغاننىڭ جانىنى ئالسام.

جان ئالغۇچى ئەزرائىلنىڭ شاگىرتى بولسام، ئاشىقلارغا قەست قىلغان ئادەمنىڭ جېنىنى ئالسام، دەيمەن. ( ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەزكار** (ezkar) : بايانلار، زىكىرلەر.

-مەسنەدى ئىرشاد تەختۇ سەلتەنەت جار ئۆزگەچە،
هەم ئىرادەت هەم ئىنايەت ۋىردى ئەزكار ئۆزگەچە.

تاج - تەخت ۋە سەلتەنەت ئىگىلىرىنىڭ جار سېلىشلىرى باشقىچە، ئىرادىمۇ، ئىناۋەتمۇ، زىكرى - تىلاۋەتمۇ باشقىچە. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەسرار** (esrar) : سىرلار، يوشۇرۇن نەرسىلەر.
قىلدى ئول ئاي ئالدىدا ئاشىقلىغىم ئىزهارىنى،
مەن ئاڭا سىررىم دەدىم، بىلمان ئانىڭ ئەسرارىنى.

ئۇ ئاينىڭ ئالدىدا ئاشىقلىقىم ئۆزىنى ئاشكارىلىدى: مەن ئۇنىڭغا سىرىمنى ئېيتتىم، لېكىن ئۇنىڭ سىرىنى بىلمەيمەن. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەسرۇ** (esru) : ناهايىتى كۆپ، ئارتۇق، تالاي، نۇرغۇن؛ ئىنتايىن، بەك، تولىمۇ، بەكلا.
جۇنۇن دەشتىدە مەجنۇندەك كىيىكلەر هەمدەمىم بولمىش،
نەدىنكىم شەهر ئەلىدىن ئەسرۇ كۆپ ئەفسانە بولمىشمەن.

سەۋدايىلىق باياۋانىدا، مەجنۇنغا ئوخشاشلا كىيىكلەرگە هەمدەم بولدۇم. نېمە ئۈچۈنكى شەهەر خەلقىنىڭ ناهايىتى كۆپ سۆز - چۆچەكلىرىگە قالدىم. ( ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەسرۈك** (esrük) : مەست، كەيپ؛
**ئەسرۈكلۈك** (esrüklü k) : مەستلىك، بىهۇشلۇق.
نائۈمىد ئەردىم بۇ يالغان ۋەئدەسىدىن ئەسرۇ كۆپ،
ياش بالالار ئىچرە كۆردۈم ناگەهان ئەسرۈككىنە،

ئۇنىڭ بۇ يالغان ۋەدىسىدىن بەكلا ئۈمىدسىز ئىدىم، توساتتىن ئۇنى ياش بالىلار ئارىسىدا، مەستخۇش هالدا كۆرۈپ قالدىم. ( ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەسرۈك نىشان** (esrük nishan) : مەستخۇش، كەيپ بولۇپ قالغان؛ مەستانە، هۇشسىز.
مەنى مەست ئەيلە تاكىم سۇبهى مەهشەر،
كۆزۈڭ پەرتەۋسىدىن ئەسرۈك نىشان ئەت.

مېنى كۆز نۇرۇڭ بىلەن تاكى قىيامەتكىچە مەست قىلغىن. ( ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەسهاب** (eshab) : سۆهبەتداشلار، هەمسۆهبەتلەر، ئۈلپەتلەر، دوستلار:
**ئەسهابى رىزا** (eshabi riza) : رازى بولغۇچىلار، قازاغا رىزالىق بەرگەن كىشىلەر.
ئەجەب قەۋمىدۇر ئەسهابى رىزا بىرلە ۋەفالاركىم،
بەلا تىغى باشىدا سايەئى بالى هۇما دەرلەر.

قازاغا رىزا بولغۇچى ۋاپادارلار ئاجايىپ كىشىلەر - دە، ئۇلار ئۆز بېشىغا بالا- قازا تىغى كەلسە، ئۇنى «هۇما قۇشىنىڭ قانىتىدىن چۈشكەن سايە» دەپ بىلىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەسهابى نەزەر**: يىراقنى كۆرەر زاتلار .

بار ئەسهابى نەزەر سۇرەتكە بولماسلار نەزەر بەندكىم،
تاۋۇق باشىدا بار تاجى، چەبىن باشىدا دەستارى.

توخۇنىڭ بېشىدا تاجىسى ، چىۋىننىڭ بېشىدا سەللىسى بولىدۇ. لېكىن يىراقنى كۆرەر زاتلار شەكىلگە، تاشقى كۆرۈنۈشكىلا قاراپ ئىش كۆرمەيدۇ. ( ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەشرەقەت** (eshreqet) : پارلاش، جۇلالاش، جىلۋە قىلىش:

ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئسى ئەنۋارۇل ھۇدا،
يار ئەكسىن مەيدە كۆر، دەپ جامدىن چىقتى سەدا

قەدەھتىكى ( شارابقا چۈشكەن ) قۇياش شولىسىدىن ھىدايەت نۇرى چاقنىدى، جامدىن: « يارنىڭ شولىسىنى شارابتا كۆرگىن » دېگەن سادا چىقتى.( ق: ئە ئۇ م ت. 4ـ بەت )

**ئەغيار** (eghyâr) : بېگانىلەر، ياتلار، باشقىلار، غەيرىلەر؛ رەقىبلەر.

شۈكرى لىللاھ، ھالەتىم زاھىر بولۇپدۇر يارغا،
ئەمدى يار ئالدىدا ئۆزنى كۆرسەتەي ئەغيارغا.

ئاللاھقا شۈكۈر، ئەھۋالىم يارغا ئايان بولۇپتۇ، ئەمدى يار ئالدىدا تۇرۇپ رەقىبلەرگە ئۆزۈمنى بىر كۆرسىتەي. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەفسانە** (efsâne) :1) ھېكايە، نەقىل، داستان؛ 2) خيالىي، ئويدۇرما، ئەمەلىيەتتىن يىراق سۆز.

رەھىم ئەيلەسەڭچۇ دىۋانەلەرغە،
ئىشقىڭدا بولغان ئەفسانەلەرغە.

ئىشق ـ مۇھەببىتىڭ تۈپەيلىدىن سۆز ـ چۆچەككە قالغان مەجنۇنغا رەھىم قىلساڭچۇ. ( ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەفئال** (efâl) : پېئىل ھەرىكەتلەر، ئىشلار، قىلىقلار.

ـ ھالۇ ئەھۋال ئۆزگەچە، ئەۋزائى ئەتۋار ئۆزگەچە،
گۇفتۇ گۇفتار ئۆزگەچە، ئەفئالۇ كىردار ئۆزگەچە.

ھال ـ ئەھۋال باشقىچە، خۇي پېئىللەر باشقىچە، گەپ ـ سۆزلەر باشقىچە، قىلمىش ـ ئەتمىشلەر باشقىچە. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەفغان** (efghân) : قايغۇ-ئەلەمدىن نالە-زار قىلىش، قاتتىق پىغان چېكىش.

ئەندەلىبى بىنەۋادەك نالەيۇ ئەفغان بىلە،
دائىما يىغلاپ تۇرارمەن ئەينى گۈلزار ئالدىدا.

گويا گۈلزارلىقتىكى بىچارە بۇلبۇلدەك يىغلاپ، دائىم نالە ـ پىغان قىلىمەن. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەفگار** (efgâr) : يارىلانغان، جاراھەتلەنگەن، مەجرۇھ، ئۆرتەنگەن، خەستە.

سەنسەن سەنەۋبەرنى ۋەفالىق يارى،
ساڭا فىدا بولسۇن جانى ئەفگارى.
مۇختەسەر ئەيلەسەم ئۇشبۇ دەفتارى،
بىۋەفا دۇن كىمگە ۋەفا ئەيلەدى.

ـ « سەنەۋبەر » داستانىدىن.

سەنەۋبەرنىڭ ۋاپادار يارى پەقەتلا سەن؛ يارىلانغان جان ساڭا پىدا بولسۇن؛ ئۆزۈن گەپنى قىسقا قىلسام، بىۋاپا ئالەم كىمگە ۋاپا قىلغان؟( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەقىق** (eqiq) : قىممەت باھالىق قىزىل تاش، ھېقىق؛

كۆرۈپ گۈلتەك يۈزۈڭ رەڭگىن كۆزدىن يۈز چەمەن بولدى،
ئەقىق ئەرنىڭنى كۆرگەلى كۆزۈم ھالى يەمەن بولدى.

گۈلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ، كۆز يېشىمدىن يۈزلەرچە چىمەن بىنا بولدى؛ ھېقىقتەك لېۋىڭنى كۆرگەندىن بېرى كۆزۈم يەمەننىڭ ھالىغا ( ئەڭ ئۇسال ھالغا ) قالدى. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەقىقى ناب** (eqiqi nab) : تىنىق ۋە سۇزۇك ھېقىق:
**ئەقىقى يەمەن** (eqiqi yemen) : 1) يەمەننىڭ ھېقىقى، قىپقىزىل ھېقىق: 2) ك: مەھبۇبنىڭ لېۋى، قىپقىزىل لەۋ.
**ئەكس**(eks) : شولا، ئەكس.

مەجلىسى سەبۇھىداكىم نە نەرسە خۇش كۆرۈنۇر،
ساقىي ئىزارى ئەكسى جام ئىچرە بولسا بادە.

تاڭ پەيتىدىكى شاراپ سورۇنىدا، ئەڭ گۈزەل كۆرۈنىدىغىنى ساقىينىڭ جامدىكى شارابتا ئەكس ئەتكەن چېھرىسىدۇر.

ئەي نىگارا، كاشكى كۆرسەم جەمالىڭ ئەكسىنى،
كۆيدۈمۇ فانۇسدەك شەمئى شەبىستانىم ساڭا.

ئەي نىگار، سەن قاراڭغۇ كېچەمنى يورۇتقۇچى شامسەن، مەن ئىشقىڭدا كۆيۈۋاتقان پانۇسمەن: ھېچ بولمىسا، جامالىڭنىڭ شولىسىنى بولسىمۇ كۆرسەمچۇ. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەلەم I** (elem) : 1) بايراق، تۇغ :2) ئالامەت، بەلگە، نىشانە: 3) ك. يالقۇن.
ئول جەھاندا خارلىقدىن يۈزى زەردەك سارغارۇر،
ئاھىدىن باشدا ئەلەملەر، ئىشقىدىن باشىدا تاج.

جاھاندا خارلىقتىن يۈزى زەردەك( ئالتۇندەك ) سارغايغانلارنىڭ تارتقان ئاھى بېشىغا تۇغ، ئىشقى تاج بولىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: ئۇزز ھال مۇقامى تېكىستىدىن)
**ئەلەمII** (elem) : ئاتاقلىق ئات، خاس ئىسىم
**ئەلەم III** (elem) : ئاغرىق، دەرد ـ ئەلەم.
گوياكى كۆڭۈل سەرھەدى باغى ئەلەمىمدۇر،
ئاشىقمەنۇ دۇنيانى سۇ ئالسا نە غەمىمدۇر.

دىلىم گوياكى دەر ـ ئەلەمنىڭ بېغىدۇر. مەن بىر ئاشىق، دۇنيانى سۇ باسقىنىدىن پەرۋايىم پەلەك. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)
**ئەلقىساسۇ مىنەل ھەق**(elqisâsul minel heq): قىساسنى ھەقتەئالا ئېلىپ بېرىدۇ.
**ئەلۋان** (elwân): تۈرلۈك رەڭدىكى، تۈرلۈك، ھەر خىل.
ئول خۇدايىم ياراتتى جەننەتۇر رىزۋان،
بۇ دۇنيادا نېمەتلەر بەردى مىڭ ئەلۋان،
لەيلى ئۇچۇن نەچە يىل يۈردى سەرگەردان،
مەجنۇن كۆرسۇن لەيلانىڭ تەماشاسىنى.

ئۇ ئاللاھ ھۆرلەر جەننىتىنى ياراتتى، بۇ دۇنيادا ئىنسانلارغا مىڭ تۈرلۈك نېمەت بەردى: لەيلى ئۇچۇن نەچچە يىل سەرگەردان بولغان مەجنۇن ئەمدى لەيلىنىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن.(ئۇشاق مۇقامىدىن)
**ئەلھەيا مىنەل ئىيمان** (elhayâ minel iymân): ئىمانلىق ئادەمدە شەرم ـ ھايا بولىدۇ. ھايا قىلىش ئىماندىن كېلىدۇ.
**ئەمگەنمەك** (emgenmek) :جاپا چەكمەك، مۇشەققەت تارتماق: ئازاپلانماق، رەنجىمەك.
**ئەنەلھەق** (enelheq) : ‹‹مەن ھەقمەن›› (بۇ مەشھۇر مۇتەسەۋۋۇف مەنسۇر ھەللاجنىڭ سۆزى).
**ئەنجۇم** (enjum) : يۇلتۇزلار.

كۆلبەمغە خۇي ئەفشان كەل، زۇلفۇڭ قىلىپ ئاشىفتە،
ئەنجۇم سىپەھىن سىندۇر، ئافاق ئۇلۇسىن قوزغات.

كۆلبەمگە چاچلىرىڭنى يېيىپ، تەر تامچىلىرىنى تۆكۈپ كەل؛ شۇنىڭ بىلەن يۇلتۇزلار قوشۇنىنى يېڭىپ، جاھان خەلقىنى قوزغىغىن. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەنجۇمەن** (enj men) : يىغىلىش، مەجلىس،بەزمە.

زىھى ھۇسنۇڭ سىفاتىدا مەنى شەيدايىكىم سەندىن،
چەمەنلەر ئىچرە كىرسەڭ ئەنجۇمەنلەر ئىچرە داستاندۇر.

ئەگەر گۈلزارلىققا كىرسەڭ، ئۇ يەردىكى يىغىلىشلاردا گۈزەل ھۆسنۈڭنى مەدھىيىلەپ، داستان سۆزلەۋاتقانلىقىمنى كۆرىسەن. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەندەك**(endek): كىچىككىنە؛ ئاز- پاز، جىندەك.

گەرچە بار ئەردى بۇرۇن ئەندەك غۇبارى خاتىرىم،
شۈكرى لىللاھكىم، مۇيەسسەر بولدى ئەنۋائى سەفا.

بۇرۇن گەرچە دىلىمدا ئاز - پاز غۇبار بولسىمۇ، ئاللاھقا شۈكۈركى، شۇ ئاندا مەن پۈتۈنلەي پاكلىققا مۇيەسسەر بولدۇم. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەندەلىب** (endelib) : بۇلبۇل.

ئەندەلىبى بىنەۋادەك نالەيۇ ئەفغان بىلە،
دائىما يىغلاپ تۇرارمەن ئەينى گۈلزار ئالدىدا.

گويا گۈلزارلىقتىكى بىچارە بۇلبۇلدەك يىغلاپ، دائىم نالە - پىغان قىلىمەن. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەنسەب** (enseb) : ئەڭ مۇناسىپ، ئەڭ لايىق، تازا باب كېلىدىغان.

كەلتۈرۈڭ دەفئى جۇنۇنۇمغە پەرىخان، يوق تەبىب،
كىم ئول ئەنسەبدۇر پەرى ھەر كىمنى شەيدا ئەيلەسە.

مېنىڭ ساراڭلىقىمنى ساقايتالايدىغان دوختۇر يوق. پېرىخۇن چاقىرىڭلار، پەرىگە ئاشىق بولغان ئادەمگە شۇ ئامال قىلىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەنقا** (enqâ) : 1) رىۋايەتلەردە تىلغا ئېلىنغان بىر قۇش(ئېيتىشلارغا قارىغاندا بۇ قۇش كوھقاپتا ياشارمىش)؛ 2) ئەدەبىيات ۋە پەلسەپىدە ئاساسەن دۇنيادا مەۋجۇت بولمىغان نەرسە مەجازەن ئەنقاغا ئوخشىتىلىدۇ.

ئەگەر ئەنقا ئالۇر بولسا نىشان، مەندىن نىشان تاپماس،
فەنا دەشتىدە نا پەيدا كۆرەرمەن مەرغزارىمنى.

ئۆمۈر مايسىزارىمنىڭ يوقلۇق چۆلىدە تۈگەشكەنلىكىنى كۆردۈم. شۇڭا ئەنقا قۇشى ئىزدىگەن تەقدىردىمۇ مەندىن نىشانە تاپالمايدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەنۋار** (enwâr): نۇرلار.

چەچەكلەر مۇختەلىف ئەلۋان، نە مەئنادۇر ئانى بىلكىم،
بوياقچى بەرمەمىش چۈنكىم بۇ ئەنۋارىڭ، بۇ ئەزھارىڭ.

چېچەكلەرنىڭ ئوخشىمىغان رەڭلەردە ئېچىلىشىنىڭ نېمە مەنە ئۇقتۇرىدىغانلىقىنى بىلىپ قويۇشۇڭ كېرەك. چۈنكى بۇ نۇرلار ۋە بۇ گۈللەر بوياقچىنىڭ رەڭ بېرىشى بىلەن شۇنداق رەڭدار بولغان ئەمەس. ( ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەنۋارۇل هۇدا** (enwârul hudâ) : هىدايەت نۇرى.

ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئسى ئەنۋارۇلهۇدا،

يار ئەكسىن مەيدە كۆر دەپ جامدىن چىقتى سەدا.

يېشىمى: قەدەهتىكى شارابقا چۈشكەن قۇياش شولىسىدىن هىدايەت نۇرى چاقنىدى، جام - قەدەهتىن: « يار شولىسىنى شارابتا كۆرگىن » دېگەن سادا چىقتى. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەهباب** (ehbâb) : دوستلار، يارلار، سۆيۈملۈك كىشىلەر.

ئول كۇلۇپ ئەهباب بىرلە سۇبهىدەك، مەن شەمئىۋار،

ئۆرتەنىپ كۆڭلۈم، تۆكەرمەن دۇررى غەلتان هەر كەچە.

ئۇ هەر ئاخشىمى دوستلىرى بىلەن تاڭ نۇرىدەك كۇلىدۇ، مەن بولسام كۆڭلۈمنى شامدەك ئۆرتەپ، كۆزۈمدىن ئۈنچە مارجان تۆكۈپ چىقىمەن. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەهد** I (ehd) : ۋەدە، سۆز بېرىش، مەجبۇرىيەت؛ قەسەم.

جادۇ كۆزى دەۋرىندە خۇد كافىر بەسى بولدى، ۋەلي،

لەئلى لەبىن ئەهدىن كۆرۈپ، بارچەسى تەرسا بولغۇسى.

سېهرىگەر كۆزىنىڭ ئەتراپىنى چۆرگۈلەپ كېتەلمەي، سېپى ئۆزىدىن كاپىر بولۇپ كەتتى، ئەمما هېقىقەتەك لېۋىدىن چىققان ۋەدىسىنى ئاڭلىسا، هەممىسى تەرسا بولۇپ كېتىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەهد** II (ehd) دەۋر، زامان، ئەسىر.

**ئەهرەمەن** (ehremen) : پاكار، دوغىلاق دېۋە؛ ك. توم، يوغان.

سەبا زۇلفۇڭنى تاغتتى، مەگەر هالى خەيالىمدا،

يازىلدى ئەژدىها بولدى، ئورالدى ئەهرەمەن بولدى.

تاڭ شامىلى چاچلىرىڭنى يەلپۈپ توزغاتقانىدى، هالىي خىيالىمدا، ئۇنىڭ يېيىلغان تۇرۇقى ماڭا خۇددى ئەجدىهادەك ئۇزۇن، تۇرۇلگەندىكى هالىتى بولسا، ( پاكار، دوغىلاق دېۋە ) ئەهرىمەندەك توم - يوغان بولۇپ كۆرۈندى. ( ئە ئۇ م ت: چەهارگاه مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەهل** (ehl): كىشى؛ مۇئەييە بىر توپلۇمغا تەۋە ئادەم؛

ئىكى جادۇ كۆزلەرىگە ئەهلى ئالەم بەندەدۇر،

ئىسمى ئەئزەم ساچلارى بويىندا تۇمار ئەيلەگەچ.

چاچلىرىنى بويىنغا ئىسمى ئەزەمدەك تۇمار قىلىۋالغان، سېهىر يېغىپ تۇرىدىغان ئىككى كۆزىگە جاهان ئەهلى قۇل بولىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەهارگاه مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەهلى دۇنيي**(ehli dunyâ): بۇ دۇنيانىڭ ئىشلىرىنى قوغلىشىدىغان ئادەم.

ئەهلى دۇنيانىڭ ئىپەك تونىنى قىلما ئارزۇ،

ئەي فەقىر، شۇكر ئەت، چۇبۇلغان ئەسكى شالىڭنى كۆرۈپ.

ئەي يوقسۇل، كىيىمىڭ يىرتىق بولسىمۇ، شۈكۈر قىل، دۇنيا ئەهلىنىڭ يىپەك تونىنى ئارزۇلاپ كەتمە. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاه مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەهلى دىل** (ehli dil) : پاكىزە كىشىلەر؛

**ئەهلى جەمائەت:** (ehli jemâet) : جامائەت ئەزاسى.

**ئەهلى رەسم**(ehli resm): مەرتىۋىلىك، ئابرويلۇق كىشى.

بىلمەدى مەقسۇد گەنجىنىڭ نىشانىن ئەهلى رەسم،

كى سورارسىز ئانى بىنامۇ نىشانلاردىن سوراڭ.

مەقسەت خەزىنىسىنىڭ ئالامەت - بەلگىسىنى ئابرويلۇق، مەرتىۋىلىك كىشىلەر بىلمەيدۇكى، ئەگەر سورىماقچى بولسىڭىز، بۇنى نام - نىشانسىزلاردىن سوراڭ. ( ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەھلى رىيا**(ehli riyâ): ساختىپەز، ساختىكار.

كىر خەرابات ئىچرە - يۇ بول رىندلەر ۋابەستەسى،
خانەقاھدا بولغاچە ئەھلى رىياغە مۇبتەلا.

خانىقادا ساختىپەز - رىياكارلار بىلەن بولغىچە، مەيخانىغا كىرىپ، ئۇ يەردىكى ئىچەرمەنلەرگە قوشۇلۇپ كەت. ( ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەھلى زۇھد** (ehli zuhd) :1) دۇنيا ئىشلىرىدىن ئۆزىنى تارتىپ، تائەت ـ ئىبادەت بىلەن مەشغۇل بولغۇچىلار؛ 2) دەرۋىشلەر.

ھەيفدۇركىم، رىشتەئى تەسبىھ قىلغاي ئەھلى زۇھد،
كۇفر زۇلفى ئىچرە ئۆلگەن زۇلفىنىڭ زۇننارىنى.

ئەپسۇسلىنارلىق ئىش شۇكى، ئۇنىڭ قاپقارا چېچى ئىچىدە يوقالغان زۇننارنى زاھىدلار تەسۋىيسىگە يىپ قىلىۋالىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەھلى سىدق**: (ehli sidq) : راستگۇيلار، راس گەپ قىلغۇچىلار، توغرا سۆزلۈك كىشىلەر.

سۇبھىدەك ھەر دەمدە گەردۇن قويماغاي ئاسارىنى،
ناگاھ ئەھلى سىدق كۆڭلى مىھرىن ئىفشا ئەيلەسە.

سادىق كىشىلەر كۆڭۈل مېھرىنى ئاشكارىلىسىلا، پەلەك سۇبھىدەك دائىم ئۇنىڭدىن ھېچبىر نىشانە قويمايدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەھلى فەنا**: (ehli fenâ) پانىي بولغانلار، يوقالغانلار، ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار.

ئەمەس خىلۋەت نىشىنلەرغە تەماشايى چەمەن ھاجەت.
چۇنانچە بولماغاي ئەھلى فەناغا ئەنجۇمەن ھاجەت.

خۇددى ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلارغا يىغىلىش سورۇنى لازىم بولمىغىنىدەك، خىلۋەتتە ئىبادەت قىلغۇچىلارغا چىمەن سەيلىسى ھاجەتسىز .( ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەھلى نىئمەت** (ehli ni?met): نېمەت ئىگىسى.

گەر ئېھسان قىلماسا دەرۋىشلەرگە ئەھلى نىئمەتلەر،
گەۋھەر خىرمەنلەرىنى تۇدەئى سەنگخارەلەر دەرلەر.

ئەگەر نېمەت ئىگىلىرى دەرۋىشلەرگە خەير - ساخاۋەت قىلمىسا، ئۇلارنىڭ گۆھەردىن دۆۋىلەنگەن خامانلىرىنى « تاش دۆۋىسى » دەپ ھېسابلىسا بولىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەھمەد بەگ** (ehmed beg) :‹‹يۇسۇف ۋە ئەھمەد›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانلىرىدىن بىرى؛

يۇسۇپبەگنىڭ ئىنىسى.
قىرق يىگىتىم بارچە قالىپ،
ئۆزەمنى مەن غەمگە سالىپ،
ئەھمەد بەگنى بىللە ئالىپ،
كەلگەنىمنى كۆردۇڭلارمۇ؟

قىرىق يىگىتىمنىڭ ھەممىسىنى قالدۇرۇپ، ئۆزۈمنى غەم ـ ئەندىشىگە سېلىپ، ئەھمەد بەگنى بىللە ئېلىپ كەلگەنلىكىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟( ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەۋ** (ew) : ئۆي.

تەقۋا ئەۋى ھەمۋار ئەرۇر، سۇبھەم ئىپى زۇننار ئەرۇر،
ئول كۇلبەئى خەممار ئەرۇر، تا كۆردۇم ئول چىن لۇئبەتىن.

ئۇ خوتەن گۈزەللىرىنىڭ ئۆيۈنلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، تەقۋادارلىق ئۆيۈم يەر بىلەن يەكسان بولدى، تەسۋىيىم زۇننارغا ئالماشتى، ھۇجرام مەيخانىغا ئايلاندى. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەۋرۈلمەك**(ewrülmek): ئۆرگۈلمەك، چۆرگۈلمەك.

ئۇچۇركى، ئەي قۇيۇن، ئول ئاي باشىغە ئەۋرۈلەرمەن،
بۇ دەمكى يولىدا تۇفراغ بىرلە يەكسانمەن.

مۇشۇ دەمدە ئۇنىڭ يولىدا يەر بىلەن يەكسان بولدۇم ( تۇپراق بولدۇم ). ئەي قۇيۇن، مېنى ئۇچۇرغىن، ئۇ ئاينىڭ بېشىدىن ئۆرگىلەي. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەۋزائ** (ewzâ?) : ئەھۋال، ھالەت، ۋەزىيەت..

**ئەۋۋەلا**(ewwelâ): دەسلەپ، باشتا.

ئەۋۋەلا مەكتەب ئۆيىگە كىرمەس ئەردىم كاشكى،
مېھرنى ۋىيران كۆڭۈلگە بەرمەس ئەردىم كاشكى،
شەرت ئەتىپ ئول بۇسەلەرنى ئالماس ئەردىم كاشكى،
ئىشق ئوتىغا مەن ئۆزۈمنى سالماس ئەردىم كاشكى،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.

بىلگەن بولسام كاشكى، باشتىلا مەكتەپكە كىرمىسەم بوپتىكەن، بۇ ھالدا، دىل مېھرىمنى ۋەيران كۆڭۈلگە بەرمەستىم؛ ئۇ سۆيۈكلەرنى شەرت بىلەن قوبۇل قىلماستىم؛ مۇھەببەت ئوتىغا ئۆزۈمنى سالماستىم؛ جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن. ( ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەئزەم** (e zem) : ئەڭ كاتتا، ئەڭ بۈيۈك، ئەڭ مۇقەددەس، ئۇلۇغ.

ئەي نەۋائىي، چىن بەھار ئەركىن بۇ، يا خۇد كۆرگۈزۈر،
باغ خەلقىدىن ئۇلۇسقا داۋەرى ئەئزەم بەھار.
ـ نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، بۇ ھەقىقىي باھارمىدۇ ياكى ئۇلۇغ شاھىمىزنىڭ باغ ئەھلى ئارقىلىق، خەلققە كۆرسىتىۋاتقان باھارمىدۇ؟( ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

تىيرە كۆڭلۈمنى مۇنەۋۋەر ئەيلەسە، يوقدۇر ئەجەب،
نەيىىرى ئەئزەم بولۇپ خۇرشىدى رەخشان سۇرەتى.

ئۇنىڭ تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشتەك گۈزەل نۇرلۇق سىماسى قاراڭغۇ دىلىمنى « لاپپىدا » يورۇتىۋەتسە، ئەجەب ئەمەس. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئەيۋان** (eywân) : ئالدى ئوچۇق ئېگىز بىنا، قەسىر، ئالىي ئىمارەت.

ئاتايىغە بوسۇغادىن ئورۇن بەر،
سەرايۇ كاخى ئەيۋان ھاجەت ئەرمەس.

ئاتايىغا بوسۇغادىن ئورۇن بەر، ئۇنىڭغا ئايۋانلىق قەسىر كېرەك ئەمەس.

- ئاتايى. ( ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

## ب

**بابىل** (bâbil) : ئاسۇرلۇقلار دەۋرىدە ئىراقتا قۇرۇلغان شەھەرلەردىن بىرى. كۆپىنچە، "بابىلۇن" دەپمۇ ئاتىلىدىغان بۇ شەھەر باغداتنىڭ جەنۇب تەرىپىگە جايلاشقان. كلاسسىك ئەدەبىياتىمىزدا ‹‹بابىل قەلئەسى›› ، ‹‹بابىل چاھى›› دېگەندەك ناملار بىلەن تىلغا ئېلىنىپلا كەلگەن. تەۋراتتا بۇ شەھەرنىڭ كۆپلىگەن تىللارنىڭ مەيدانغا كېلىشىگە سەۋەب بولغان مەدەنىيەت مەركىزى بولغانلىقى رىۋايەت قىلىنىدۇ. مۇسۇلمانلار رىۋايەتلىرىدە بولسا، ‹‹نەمرۇد قەلئەسى›› دەپمۇ ئاتىلىدۇ.

**بابىل قەلئەسى** (bâbil qelesi): قەدىمىي بابىلۇن شەھرىنىڭ قەلئەسى، بابىلۇن شەھىرى.

**بابىل چاھى** (bâbil châhi) : بابىلۇن زىندانى، بابىل قۇدۇقى.

ئوغۇرلار جان زەنەخدانىڭ ئارا خال،

كى بابىل چاھىنىڭ ئەييارىدۇر بۇ.

زىناقلىرىڭ ئارىسىدىكى خالىڭ جانىنى ئوغۇرلايدۇكى، بابىل زىندانىغا چۈشكەن ئەييارمىكىنە بۇ؟!(ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**باد** (bâd) شامال، يەل:

جان نىسار ئەتسەم كەرەك بادى سەھەر، دىك ئاللىدا،

بەندەدىن ھەر گاھكى ئەلتۇر بولسا يارىمغا سەلام.

قاچانكى تاڭ شامىلى مەن قۇلدىن يارىمغا سالام يەتكۈزسە، ئۇنىڭ ئالدىدا تىك تۇرۇپ، جېنىمنى پىدا قىلىسام ئەرزىيدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**بادى خەزان** (badi xezan) ـ كۈز شامىلى،غازاڭ تۆكەر شامال.

بولۇپسەن كۆپ چەمەن گۈللارىغا مەغرۇر، ئەي بۇلبۇل،

تەگەر بادى خەزان ئاخىر، نە قىلغۇڭ ئىئتىماد ئەيلەب.

ئەي بۇلبۇل، چىمەننىڭ گۈللىرى بىلەن كۆپ مەغرۇرلىنىدىكەنسەن، كۈز شامىلى ئاخىر ئۇنى خازان قىلىدۇ، ئۇنىڭغا ئىشىنىپ نېمە قىلىسەن؟(ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**بادە** (bâde) : مەي، شاراب، ئىچىملىك.

كەيف قىلدىكىم مەنى ئىشقۇ مۇھەببەت بادەسى،

تۇتتىئى شىرىن زەبان، كۆزى خۇمارىم كەلدىم

ئىشق ـ مۇھەببەت شارابى مېنى مەست قىلدى، شاھ تۇتىدەك شىرىن سۆزلۇكۇم، خۇمار كۆزلۈكۇم كەلدىمۇ؟(ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**بادى سەبا** (bâdi sebâ) : مەيىن شامال، سەھەر شامىلى، تەڭ سەلكىنى.

ئەرزىمنى ئايتاي بادى سەباغا،

بىزدىن دۇئالار ئول دىلرەباغا.

ئەي تاڭ شامىلى، ساڭا ئەرزىمنى بايان قىلاي، مەندىن ئۇ دىلرەباغا سالام دېگىن. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**باغداد** (bâghdâd) : بۈيۈك مەھمۇد كاشغەريي ئىلىم تەھسىل قىلغان قەدىمكى مەدەنىيەت مەركەزلىرىدىن بىرى ، ھازىرقى ئىراق دۆلىتىنىڭ پايتەختى.

مۇندىن كەتەر بولساڭ باغداد شەھرىگە،

غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.
ئاللاھ سالدى جۇدالىقنىڭ دەردىگە،
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

غەرىب، بۇ يەردىن باغداد شەھرىگە كېتەر بولساڭ ، سېنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم: ئاللاھ سېنى جۇدالىقنىڭ دەردىگە سالدى، غەرىب، مەن سېنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**باغدادي**(bâghdâdî) : باغدادلىق.

غەرىبجاننىڭ پىرى جۇنەيد باغدادي،
ئانىڭ ئۈچۈن ساڭا قىلدىم فەريادى.
قاراقچىلار ئىلكىدىن قىلغىل ئازادي،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.
- « غەرىب - سەنەم » داستانىدىن.

ئى، جۇنەيد باغدادي، سەن مەن غەرىبجاننىڭ پىرى بولغانلىقىڭ ئۈچۈن، ساڭا نالە- پەرياد قىلىۋاتىمەن، مېنى قاراقچىلارنىڭ قولىدىن ئازاد قىلغىن. بولمىسا، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**باغى جىنان** (bâghi jinân) : جەننەت بېغى.

ناسىھا، مەھزۇنغا كىم خەۋفۇ رەجادىن دەمە سۆز،
ھەجر دەۋزەخدىن يامانتۇر، ۋەسلىسىز باغى جىنان. - مەھزۇن. ،

ئەي نەسىھەتچى، مەن مەھزۇنغا ئۈمىد ۋە قورقۇنچ دېگەنلەردىن گەپ ئاچما، ۋىسالسىز جەننەت مەن ئۈچۈن ھىجران دوزىخىدىنمۇ ئوسالدۇر. (ئە ئۇ م ت:ئۆز ھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**باكەرەم**(bâkerem): كارامەتلىك، خەير- ئېھسانلىق.

بىر مۇئەللىمسەن زەمانە شۆھرەتىدىن باكەرەم،
دەرگاھىڭغا باش قويۇپ، يارىم ۋىسالىن ئىستەرەم،
مەي ئورنىدا ماڭا مىلڭ ئاغۇ ئىچۈردى دەردۇ غەم،
تەلمۈرۈپ دائىم گەدادەك يارنى ئىستەر شاھ سەنەم،
جانىم موللام، بىر زەمان گۈل يارنى ئازاد قىل.
- « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن.

زامانىمىزدا يۈكسەك شۆھرەتكە ئىگە بىر مۇئەللىمسەنكى، بوسۇغاڭغا باش قويۇپ، يارىمنىڭ ۋىسالىنى تىلەيمەن: دەرد ۋە غەملەر ماڭا مەي ئورنىدا زەھەرئىچۈردى: مەن شاھسەنەم ھەمىشە تىلەمچىدەك تەلمۈرۈپ يارنى ئىزدەيمەنكى، جېنىم موللام، گۈزەل يارنى بىر مەھەل ئازاد قىلغىن. (ئە ئۇ م ت:نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**بال** (bal): ھەسەل، بال.

ئەقلىمنى لال ئەتتى ئاغزى خەيالى،
شەكەردىن شىرىندۇر لەئلىنىڭ بالى،
بىر پەرىدۇر ھۆسنى ھۆرى مىسالى،
ئاھۇ كۆزلۈك دىلرەباغا يەتۈشتۈم.

ئاغزىنىڭ خىيالى ئەقلىمنى لال قىلدى، ياقۇت لېۋىنىڭ قەنتى شېكەردىن شېرىن، ئۆزى بىر پەرىكى ھۆسن - جامالدا ھۆرلەرنى سۇندۇرىدۇ، مەن مۇشۇنداق گۈزەل، ئاھۇ كۆزلۈك بىر دىلرەبانىڭ ۋىسالىغا

يېتىشتىم. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**بال** (bâl) : 1) قانات، 2) ك: قول.

**بالۇ پەر** (bâlu per) : قانات ـ قۇيرۇق.

فەنا فەرراشى ئەيلەپ سۇبھىنىڭ سىيمىن پەرۇ بالىن،
مۇرەسسەئ تارى مىژگانىنى جارۇبى ھەرەم چەكتى.

ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش پەي ـ قاناتلىرىنى پەپىلىدى، زىننەتلەك كىرپىكلىرىنى ھەرەمنىڭ سۇپۇرگىسى قىلدى. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

**بالىق** (baliq): بېلىق.

دەريادا بالىق يىلاننى قوۋلاپ كەلەدۇر،
ئات ئالدىدا، قوي كەينىدە مەلەپ كەلەدۇر.

دەريادا بېلىق يىلاننى قوغلاپ كېلىدۇ. ئات ئالدىدا ئويناقشىپ، قوي كەينىدە مەرەپ كېلىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۆز ھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**بالى ھۇما** (bâli humâ) :ھۇما قۇشىنىڭ قانىتى. دۆلەت قۇشىنىڭ قانىتى.

ئەجەب قەۋمىدۇر ئەسھابى رىزا بىرلە ۋەفالارىكىم،
بەلا تىغى باشىدا سايەئى بالى ھۇما دەرلەر.

قازاغا رىزا بولغۇچى ۋاپادارلار ئاجايىپ كىشىلەر ـ دە، ئۇلار ئۆز بېشىغا بالا ـ قازا تىغى كەلسە، ئۇنى «ھۇما قۇشىنىڭ قانىتىدىن چۈشكەن سايە» دەپ بىلىدۇ. (ئە ئۇ م ت:چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**بائىس** (bâ is)• : سەۋەب، سەۋەبچى؛ باھانە.

جۇنۇن بازارىدا رۇسۋالىغىمىنىڭ بائىسى ئولدۇر،
بەھاغا ئالمادىلار، يوق ئىكەندۈك ماۋۇ مەن ھاجەت.

جۇنۇن ( ساراڭلىق ) بازىرىدا رەسۋا بولۇشۇمنىڭ سەۋەبى شۇكى، ئۇ يەردە « ماۋۇ مەن » دېگەن سۆزگە ئېھتىياج يوقكەن، ئۆزلۈكۈمنى بىر تىيىنغىمۇ ئالمىدى. (ئە ئۇ م ت:سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**باياد** (bayâd): 1) قەدىمكى تۈرك قەبىلىلىرىدىن بىرى؛ 2) تۈردى ئاخۇن ئاكا ئېلىپ كەلگەن ‹‹ئون ئىككى مۇقام›› تەركىبىدىكى توققۇزىنچى مۇقام ـ بايات مۇقامى.

زىلەيخايى جۇنۇن لەشكەر چەكىپ ئەيلەر سەياسەت كۆپ،
« باياد » ئاھەنگىدىن تاشلارمۇسەن كۆڭلۈمنى زىندانە.

جۇنۇن زىلەيخاسى لەشكەر تارتىپ، ماڭا كۆپ ھەيۋە ـ قەھر قىلىدۇ؛ ئەمدى سەن « بايات » مۇقامىنىڭ مۇڭ ـ زارى بىلەن كۆڭلۈمنى زىندانغا تاشلىماقچىمۇ؟ (ئە ئۇ م ت:پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**بەدايىئ** (bedâyi): "بەدىئ" نىڭ كۆپلۈك، گۈزەللىكلەر.

**بەدايىئۇل ۋەسەت** (bedâyiul weset): ‹‹ئوتتۇرا ياشلىق گۈزەللىكلىرى››، ئەلىشىر نەۋائىينىڭ مەشھۇر ئەسىرى ‹‹خەزايىنۇل مەئانى›› تەركىبىدىكى ئۈچىنچى دىۋاننىڭ نامى.

**بەدەخشان**(bedexshân): ئەفغانىستاندىكى بىر تاغنىڭ نامى. ئۇيغۇرچە "بەدەشقان" سۆزىنىڭ ئېتىمولوگىيىسى.

فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،
كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر پىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك

(قىزىل) قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى.(ئوششاق مۇقامىدىن)

**بەد ئەھد**(bed ehd): ۋەدىسىدە تۇرمايدىغان.

ئەي نەۋائىي، يانا ئول بەد ئەھددىن بولسام خەلاس،
ئەھد قىلدىمكىم، يانا بولماي ياناغا مۇبتەلا.
- نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، « ئۇ ۋەدىسىدە تۇرمايدىغاندىن قوتۇلسام، يەنە شۇنىڭغا ئوخشاش بىرسىگە مۇپتىلا بولۇپ قالماي ـ جۇمۇ » دەپ ئۆز ـ ئۆزۈمگە ۋەدە قىلدىم. (ئە ئۇ م ت:نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**بەدخاھ**(bedxâh): ئاداۋەتخور.

كىرمە رەقىبلەر سۆزىگە ھەرگىز ،
سۆزۈم ئىشىتكىل ئەرمەسمۇ بەدخاھ .

سۆزۈمنى ئاڭلا، رەقىبلەرنىڭ سۆزىگە كىرمە، ئۇلار ئاداۋەتخور ئەمەسمۇ؟(ئە ئۇ م ت: ئۆزھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**بەدخۇ**(bedxû): ئوسال خۇي، يامان خۇي، بەتخۇي.

مەشھۇرىي، جەفا بىر ـ بىرىگە سۇھبەتى ناجىنس،
دەۋزەخ ئىچىدە كۆيگۈسى خۇشخۇ ئىلە بەدخۇ.
- مەشھۇرىي.

مەشھۇرىي، نىجىسلار بىلەن ھەمسۆھبەت بولۇش خۇددى دوزاختا خۇشخۇي بىلەن بەدخۇي بىللە كۆيگەندەك بىر ـ بىرىگە جاپا سالغانلىقتۇر. (ئە ئۇ م ت: ئوششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**بەد دىيانەت**(bed diyânet): دىيانەتسىز، ئوسال ئەقىدىلىك.

گەر مۇسۇلمانزادە بولساڭ، ئەي ماھى نا مىھرىبان،
شۇم رەقىبى بەد دىيانەت جانىغە بىيداد قىل.

ئەي باغرى تاش دىلبىرىم، ئەگەر مۇسۇلمان بالىسى بولساڭ، بۇ زۇلۇمنى دىيانەتسىز شۇم رەقىبىنىڭ جېنىغا سال. (ئە ئۇ م ت: ئوششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**بەدكار** (bedkâr) يامان ئىشلارنى قىلغۇچى، بەتقىلىق، يارىماس، ئەخلاقسىز.

**بەدكىردار**(bedkirdâr): ئوسال قىلىق، ئوسال خۇي؛ يامان قىلىقلىق، ئوسال تەبىئەتلىك.

**بەدنام** (bednâm): يامان ئات، ئوسال نام.

نىك نام ئەل ئىشق ئارا بەدناملىغلار شىيۋەسىن
ياخشى بىلمەسلەر، ئانى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ.

«ياخشى» دەپ نامى بار كىشىلەر ئىشق ـ مۇھەببەت يولىدا يۈرۈپ، بەدنامغا قالغانلارنىڭ ئادىتىنى بىلمەيدۇ. ئۇنى بىزدەك يامانلاردىن سوراڭ. (ئە ئۇ م ت: ئوششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**بەدۇ**(bedu:): جۈپ ـ جۈپى بىلەن.

بەدۇ ئاتلار شوخ ئويناقلار،
ھەر چاپقاندا كۆكتىن ئاشار،
دۇبال قاقىپ ئۆردەك ئۇچار،

بۆلەند پەرۋازدۇر قۇشلارى.

بىزنىڭ ئەل - يۇرتتا، ئاتلار جۇپ - جۇپتى بىلەن ئويناقلاپ چېپىشىپ يۈرىشىدۇ، چاپقاندا، دۈلدۈلدەك كۆكتىن ئاشىدۇ؛ ياۋا ئۆدەكلەر قانات قېقىپ ( ئىككى قانىتىنى دەستەك ئۇرۇپ ) ئۇچىدۇ، باشقا ئۇچار قۇشلارمۇ كۆكتە پەرۋاز قىلىپ يۈرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

بەرجا (berjâ) : ئورنىغا قويۇش، جايلاشتۇرۇش، سەرەمجانلاشتۇرۇش، ئورۇنلاش، ئورۇنداش.

كۆپ يىلكى بۇ قۇل خىزمەتىنى قىلمادى بەرجا،

كەلدىكى غەزەب بىرلە چۇ سەزا قىلايىن دەپ.

كۆپ يىلدىن بېرى بۇ قۇل ئۇنىڭ خىزمىتىنى بەجا كەلتۈرەلمىگەندى، شۇڭا « سازايى قىلاي » دەپ، غەزەپ بىلەن يېتىپ كەلدى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

بەرباد (berbâd) : شامالغا بېرىش، ھاۋاغا ئۇچۇرۇۋېتىش؛ يوقىلىش.

بەرباد بەرمەك (berbâd eylemek)(ئەيلەمەك): شامالغا ئۇچۇرماق، ھاۋاغا ئۇچۇرماق، سوزۇرماق، يوق قىلماق.

لىقا مۇمكىن ئەمەس تەجرىد ھاسىل قىلمايىن، ئەرشىي،

خەزان بەرگى كەبى بەرباد ئەيلەي ھەرنە بارىمنى. - ئەرشىي.

ئەي ئەرشىي، ئۆزلۈكتىن كەچمەي تۇرۇپ، ۋىسالغا يېتىش مۇمكىن ئەمەس. شۇنىڭ ئۈچۈن، خازان بولغان يوپۇرماقتا ئوخشاش بارلىقىمنى بەرباد قىلاي. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

بەشەر (besher) : ئادەم، كىشى، ئىنسان.

رۇخسارىڭنى كۆرۈپ ئاغدى خەيالىم،

ئەي دىلرەبا، قايدا بولۇر مەكانىڭ؟

پەرىمۇ سەن، بەشەرمۇ سەن نىگارىم،

ئايتغىل، جانا، قايدا بولۇر مەكانىڭ؟

رۇخسارىڭنى كۆرۈپلا، ئەس - يادىم ئاستىن - ئۈستۈن بولدى، ئەي دىلرەبا، قەيەردە تۇرىسەن؟ پەرىمۇسەن، ياكى ئىنسانمۇ ، ئېيتقىنا ئەي جان نىگارىم، قەيەرلىكسەن؟ (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بەند (bend) : 1) غۇل، كىشەن؛ 2)بوغۇم؛ 3) قاماق، تۇتقۇنلۇق؛ 4)باغلىنىش، باغلىنىپ قېلىش؛ 5) توختاپ قېلىش؛ ئىشى ئىلگىرى يۈرمەسلىك؛6) چېگىش، چىگىشلەشكەن.

يۈزۈڭنى ياد ئەتىپ فۇرقەت تۈنىدە ئوتلۇغ ئاھىمدىن،

ئەمەس ئەنجۇم، فەلەك تاقىدا بەند ئولمىش شەرەر ھەريان.

جۇدالىق تۈنىدە، يۈزۈڭنى ئەسلەپ چەككەن ئوتلۇق ئاھلىرىم ئۇچقۇنلىرى پەلەك گۈمبىزىنىڭ ھەر يان، ھەر تەرىپىگە ئورناپ قالدىكى، ئۇلارنى يۇلتۇزلارمىكىن دەپ قالما. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

بەندە(bende): قۇل؛ مەۋجۇدلۇقى بىراۋغا باغلىنىشلىق ئادەم.

سەير ئۈچۈن كىرسە گۈلىستان ئىچرە ئول سەرۋى رەۋان،

بەندە ئولسۇن سەرۋى ئازاد ئول قەددى رەفتارغا.

ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزەل يار سەيلە قىلغىلى گۈلىستانغا كىرگىنىدە، گۈزەل سەرۋى دەرىخى ئۇنىڭ كېلىشكەن بويى - تۇرۇقىغا قۇل بولسۇن. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

ۋاھكى، كۆڭلۈم بولدى جانانغا بەندە،

قىينالادۇر ئەزىز جانىم بۇ تەندە،
بۇ چۆللەردە ئازىپ بولدۇم شەرمەندە،
يەتەلمەسمەن يارغا ئىمكان بولماسا.

ۋاھ، كۆڭلۈم جانانغا قۇل بولدى، ئەزىز جېنىم بۇ تەندە قىينىلىۋاتىدۇ، بۇ چۆللەردە ئېزىپ كېتىپ، شەرمەندە بولدۇم، ئىمكان بولمىسا، يار ۋىسالىغا يېتەلمەسمەن. (ئە ئۇ م ت: ئۆز هال مۇقامى تېكىستىدىن)

بەقا (beqâ): باقىيلىق، ئەبەدىيلىك، بارلىق، مەۋجۇتلۇق.
ئەي پەرى يۈزلۈك بەگىم، جانلار فىدا بولسۇن ساڭا،
دۇنيادا هۆسن ئاتى بار ئەركەن، بەقا بولسۇن ساڭا.

ئەي پەرى يۈزلۈك گۈزىلىم، ساڭا جانلار پىدا بولسۇن: دۇنيادا «گۈزەللىك» دېگەن سۆزلا بولىدىكەن، ئۇ ساڭا مەڭگۈ خاس بولسۇن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

بەگەنمەك (begenmek): ياقتۇرماق، خوش كۆرمەك، ماقۇللىماق، ياراتماق. هازىرقى زامان ئاناتولىيە تۈركچىسىدە، " بەيەنمەك (be enmek)" دېيىلىدۇ.
چەككەندە نەققاشى قەزا ئول سەرۋى گۈلرۇخ سۈرەتىن،
گويا بەگەنمەي تاشلامىش تەرھ ئەيلەپ ئانىڭ هەيئەتىن.

تەقدىر رەسسامى ئۇ گۈليۈزلۈك سەرۋىنىڭ سۈرىتىنى سىزغىنىدا، ئۇنىڭ قىياپىتىگە تەقلىد قىلغىدەك هېچ نەرسە تاپالماپتۇ. (يۇ ئە)

بەهر (behr): 1) دەريا، كاتتا دەريا، دېڭىز؛ 2) شېئىرىيەتتە ۋەزىن ئۆلچىمى، ئەرۇز ۋەزىن بەهرلىرى.
بەهرىڭگە كىردىم غەۋۋاس بولاي دەپ،
بىر دۇررى مەقسۇد ئالغالى كەلدىم.

غەۋۋاس بولۇپ دېڭىزىڭغا چۈشتۇم، بىر مەقسەت ئۈنچىسىنى سۈزۈپ ئالغىلى كەلدىم. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

بەهرەين (behreyn): ئىككى دەريا، ئىككى ئېقىن. ئىككى دەريا ئارىلىقى، ئىككى ئېقىن ئارىسى. هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى " بارىن (bârin)"نىڭ سۆز ئېتىمولوگىيىسى.
ئەي، تىيرى بارانى غەمىڭ كۆڭلۈمنى پۇر خۇن ئەيلەمىش،
ياشىمنى بەهرەين ئەيلەگەچ رەنگىمى گۈلگۈن ئەيلەمىش.

ئەي، غېمىڭنىڭ ئوق يامغۇرى يۈرىكىمنى قانغا تولدۇردى، كۆزۈمدىن دەريا ـ دەريا ياش ئاققۇزۇپ، رەڭگىمنى گۈلگۈن قىلدى. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

بەهرۇن نەجات (behrun nejat): نىجاتلىق دېڭىزى، نىجاتلىق دەرياسى؛ «فەرهات ۋە شىرىن» داستانىنىڭ باش قەهرىمانى فەرهاد تەرىپىدىن شىرىن ئۈچۈن قىزىلغان چوڭ كۆلنىڭ نامى.

بەهرى ئۇممان (behri umman): 1) ئۇممان دېڭىزى؛ 2) كۆچمە م: كاتتا دېڭىز، زور دېڭىز.

بۇتراتماق (butratmaq): توزۇتماق، تارقاتماق، چاچماق؛ پاراكەندە قىلماق.
تىشلەپكى، ساچىڭ ئۈردۈڭ، ئاچقاندا پەرىشان قىل،
ئافاق سەۋادىندا جان رايىهەسىن بۇترات.

چېچىڭنى چىشلەپ ئۆرۈدۈڭ، يەشكىنىڭدە ئۇنى يايغىن ـ دە، ئۇنىڭ جان هىدىدەك خۇش پۇرىقىنى ئالەمگە تارقاتقىن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

بۇد (bud): بارلىق، مەۋجۇدلۇق.
ئەۋۋەل ئۇتىدا بۇد ئولدى نابۇد،

جان جانغا كىردى، جانانە بولدۇم.

دەسلەپ ئۇنىڭ ئوتىدا بارلىقىم نابۇت بولدى. كېيىن جان جانغا قوشۇلۇپ كەتتى، جانانغا ئايلاندىم. (ئە ئۇ م ت: چاھرگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بۇدۇ نابۇد(budu nâbud): بارۇ يوق؛ ھەممە، پۈتكۈل.

بۇررا(ن) (burran) : كەسكۈر، ئۆتكۈر، ئىتتىك.

مەستانە سەمەند سەكرەتە كەلدى شاھى خۇنزىر،
شەمشىرى جەفانى يەنە بۇررا قىلايىن دەپ.

ئۇ قان ئىچكۈچىلەرنىڭ شاھى جاپا شەمشىرىنى ئۆتكۈرلەشتۈرۈش ئۈچۈن، مەستلەرچە ئات چاپتۇرۇپ كەلدى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

بۇ (ي) (buy) : پۇراق، بۇي، ھىد، ئىس.

سەھەر ۋاقتى سەبا يەتكۈردى زۇلفۇڭ تاردىن بۇيى،
مۇئەتتەر ئولدى ئالەم، بولمادى مۇشكى خوتەن ھاجەت.

تاڭ شامىلى سەھەردە چېچىڭنىڭ ھىدىنى ئېلىپ كەلگەندى، ئالەم ئەتىر پۇرىقىغا تولۇپ، خوتەن ئىپارىغا ئېھتىياج قالمىدى. (ئە ئۇ م ت:سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بىبالۇ پەر(bibâluper): قانات-قۇيرۇقسىز، پەي-قاناتسىز، قۇشنىڭ باچكىسى.

ئۆزۈڭنى سەئۇەئى بىبالۇ پەر قىلغايسەن، ئەي مىسكىن،
دەسەڭكىم، سىينەم ئۈستۈن يەر تۇتاي ئول شاھبازىمغا.
- مىسكىن.

ئەي مىسكىن، « ئوڭدا يېتىپ بېرەي، ئۇ لاچىنىم ئۈۋلىۋالسۇن » دېسەڭ، ئۆزۈڭنى سەئۇە قۇشىنىڭ تۈكمۇ چىقمىغان باچكىسىدەك قىلغايسەن. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

بىداد (bidâd) : جەبىر، زۇلۇم، ئادالەتسىزلىك.

شەۋقىدىن دەم ئۇرمايىن، بىدادىغا خۇرسەند ئەدىم،
ۋاھكى، بولدۇم ھەجرىدىن رۇسۋايى دەۋران ئاقىبەت.

ئىشتىياقىمدىن سۆز ئاچماي، مەن ھەتتا ئۇنىڭ زۇلمىدىنمۇ خۇشال ئىدىم. ۋاي ئېسىت، جۇدالىقتا ئاخىرى بۇنىڭدىنمۇ مەھرۇم بولۇپ، رەسۋايى ئالەم بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بىدار (bidâr) : ئويغاق، ھۇشيار.

گۇندۇز قىلساڭ سۇخەن، بول ھەر تەرەفدىن باخەبەر،
كەچەلەر ئاھىستە بول، يانىڭدا بىر بىدارىي بار.

كۈندۈزى گەپ قىلساڭ، دەسلەپ ئەتراپقا باق؛ كېچىدە گەپ قىلساڭ، ئېغىزنى قۇلاققا ياق: ئەگەر يېنىڭدا بىرەر ئويغاق بولۇپ قالسا. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

بىدىل (bidil) : 1) دىلسىز، كۆڭۈلسىز؛ روھسىز، ھالسىز؛ 2) يۈرەكسىز، قورقۇنچاق؛ 3) قايغۇلۇق، ھەسرەتلىك؛ ئاشىق.

ئەيلەدىڭ، يا رەب، مەنى بىدىلنى جاناندىن جۇدا،
ياخشىراق ئەردى بۇ كىم قىلغاي ئەدىڭ جاندىن جۇدا.

ئەي تەڭرىم، مەن مىسكىننى جاناندىن جۇدا قىلدىڭ، ئۇنداق قىلغىچە جېنىمدىن جۇدا قىلغىنىڭ

مىلىك ياخشى ئىدى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

بىرۇ بار (biru bar) : بىر ۋە بار بولغان ئاللاھ.

بىگانە(bigâne): يات، يوچۇن.

سەنى ياد ئەيلەبان مۇڭلۇغ كوڭۇللەر ئەسرۇ مەھزۇندۇر،
كى سەن ھەم ياد ئەتىپ تۇز « چەببەياد » ىلىڭ، بولما بىگانە.

سىنى ياد ئېتىپ مۇڭلۇق كوڭۇللەر ناھايىتى غەمكىن بولدى؛ سەنمۇ سازىڭنى « چەببەياد » مۇقامىغا تۇز، ئۇنداق ياتلىشىپ كەتمە. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بىلقىس (bilqis) : سۇلەيمان پەيغەمبەر زامانىدا يەمەننىڭ سەبە شەھرىدە ھاكىمىيەت يۇرگۇزگەن بىر مەلىكە. سۇلەيمان پەيغەمبەر ئۇنى ياخشى كۆرۈپ قالغان ۋە پەلەستىنگە چاقىرىۋالغان.

باردۇر ھۇسنۇڭ سەنىڭ بىلقىسۇ يۇسۇفدىن فۇزۇن،
مەي ئىچەر بولساڭ، نىگارا، ساغەرى مۇل مەن ساڭا.

سەن بىلقىس ۋە يۇسۇپلەردىنمۇ بەك گۈزەلسەن. ئەي نازىنىن، مەي ئىچەر ۋاقتىڭدا قەدەھىڭ بولسام دەيمەن. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

ھەزرەتى داۋۇدنىڭ ئوغلى سۇلايمان،
بىلقىسنىڭ ھەجرىندە يىغلادى چەندان.
يەئقۇب ئوغلى ئۇچۇن دىيدەسى گىريان،
يۇسۇفى كەنئاندىن جۇدا ئەيلەدى.

ھەزرىتى داۋۇتنىڭ ئوغلى سۇلايمان بىلقىسنىڭ جۇدالىقىدا كۆپ يىغلىدى؛ ياقۇپ ئەلەيھىسسالام ئوغلى كەنئانلىق يۇسۇپتىن جۇدا بولغىنىدا، كۆز يېشى قىلدى. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بىللاھ: (billâh) ئاللاھ بىلەن.

ئەرزىمنى ئايتاي ئەي يارى دىلخاھ ،
ئوتۇڭدا كۆيدۇم ۋەللاھۇ بىللاھ .

ئەي سۆيۈملۈك يار، باياناتىمنى ئاڭلا: ئاللاھ بىلەن قەسەمكى، سېنىڭ ئوتۇڭدا كۆيۈۋاتىمەن. (ئە ئۇ م ت: ئۇزھال مۇقامى تېكىستىدىن)

بىمار: (bimâr) كېسەل، ئاغرىق؛ دەردمەن.

كۆزۈڭدۇر ئوت كەبى، جىسمىڭدۇر بىمار،
ۋۇجۇدۇڭ سىمابتەك تىترەر بىقەرار،
ئەي يارى ۋەفادار، ئەيلەگىل ئىزھار،
كۆزلەرى مەستانىم ھالىڭ نە بولدى؟

كۆزۈڭدىن ئوت چاقناپ تۇرىدۇ، تېنىڭ كېسەلچان، ۋۇجۇدۇڭ سىماپتەك ئىختىيارسىز تىترەپ تۇرىدۇ. ئى مەستانە كۆزلۈك ۋاپادار يارىم، ئەھۋالىڭنى ئىزھار قىلغىن، زادى نېمە بولدۇڭ؟(ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

بىنەفئ ( binef): پايدىسىز :

بىنەۋا (binewâ) : 1) بىچارە، يوقسۇل؛ 2) بەختسىز، بەھرسىز؛ 3) نائۇمىد، مىسكىن؛ چۇشكۇن.

سەتارىم تارىغا جان رىشتەسىدىن تار ئەشىپ سالسام،
ئانىڭكىم نالەسىدىن بىنەۋانىڭ كوڭلىنى ئالسام.

يېشمى: ساتارىمغا جېنىمنىڭ رىشتىسىدىن تار ئېشىپ سالسام، ئۇنىڭ نالە - ناۋاسى بىلەن يوقسۇلنىڭ كۆڭلىنى ئالسام.( ق. ئە ئۇ م ت 1 ـ بەت)

بىھىشت (bihisht) : جەننەت، ئەڭ گۈزەل باغ.

كۆزۈمنىڭ گەۋھەرى دۇررۇم سەن ئەدىلىڭ،
فىردەۋسى بىھىشتتە ھۇرۇم سەن ئەدىلىڭ،
بەختىمنىڭ چىراغى نۇرۇم سەن ئەدىلىڭ،
بارغىل بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

سەن كۆزۈمنىڭ گۆھىرى، دۇردانەم ئىدىلىڭ: بەختىمنىڭ چىرىغى، نۇرۇم جەننەتتىكى ھۆرۈمىمۇ سەن ئىدىلىڭ. بارغىن بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

## پ

**پەرتەۋ** (pertew) : نۇر، شولا، پارلاقلىق، يورۇقلۇق.

سەھەر خۇرشىدى شاھى تاغ ئۈزە زەررىن ئەلەم چەكتى،
داغى پەرتەۋ ساچىپ گەردۇن ئارا تۇرلۇك رەقەم چەكتى.

سەھەردە قۇياش پادىشاھ تاغ ئۈستىگە ئالتۇن رەڭلىك تۇغىنى تىكتى،يەنە تېخى نۇرىدىن كۆك سەھىپىسىگە تۇرلۇك سىزىقلارنى سىزدى. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەرتەۋى**(pertewi): بىر تال شولا، ئۇچقۇن.

شەك ئەرمەس پەرتەۋى تۇشكەچ ئۆيى ھەم، رەختى ھەم كۆيمەك،
چۇ گورىستان گەدايى سەزمەگەي شەمئى مەزارىمنى.

گۆرىستان گادىيى مازىرىمنىڭ چىرىغىنى كۆرۈپ قالمىسا دەيمەن. چۈنكى ئۇچقۇن چۈشۈپ كەتسە، ئۆي ـ بىساتلارنىڭ كۆيۈشى شەكسىز. (ئە ئۇ م ت: ئۆز ھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەردە** (perde) 1) پەردە، توساق: 2) ئاھاڭ، پەدە، كۈي: 3) سازلارنىڭ پەدە ـ بوغۇملىرى.

ھەرىر جان پەردەسى بولغاي، سىياھ كۆز مەردۇمى، نامە
يازارغا سۇنسا كۆڭلۈم قول ئول ئايدىن شەرھى زارىمغا.

كۆڭلۈم ئاھ ـ زارىمنى ئىزھار قىلىپ ئۇ ئايغا خەت يازماقچى بولۇپ تەرەددۇتلەنسە، جېنىمنىڭ پەردىسى يىپەك، كۆزۈمنىڭ قارىسى سىياھ بولىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

پەردەنى ئاچغىل ئايدەك يۈزۈڭدىن،
كۆرسەت جەمالىڭ دىۋانەلەرگە.

ئايدەك يۈزۈڭدىن چۈمپەردىنى ئېچىپ، مەن مەجنۇنغا جامالىڭنى كۆرسەت. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

مەقاملارنىڭ ئاتاسىنى ھۈسەينىيۇ، ئەجەم دەرلەر،
بۇلاردىن يۇقارىكىم پەردەئى بەيادىنى چالسام.

« ھۈسەينىي » بىلەن « ئەجەم » نى مۇقاملارنىڭ ئاتىسى دېيىشىدۇ، مەن ئۇلارنىڭمۇ يۇقىرىسى بولغان « بەياد » پەدىسىگە چالسام. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەرگار** (pergâr) : پەركار، سىركول ، ئايلانما؛ ئۆرگۈلۈۋاي.

**پەرگارى لەب** (pergâri leb) : لەۋ ئايلانمىسى.

ئەرۇر ئىشق ئەھلى كۆپ مەھزۇن باقىپ پەرگارى لەئلىڭغە،
چەكىپ « ئۇششاق » ناخۇن بىرلە قىلغىل راست دىۋانە.

ئاشىقلار چىرايلىق لېۋىڭنى كۆرگەنىدىن بۇيان، ناھايىتى قايغۇلۇق. ناخۇنۇڭ بىلەن « ئۇششاق » مۇقامىنى چېكىپ، ئۇلارنى راسا سەۋدايى قىلىۋەت. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەرگالە** (pergâle) : 1) پارچە، بۆلەك: 2) تىتىلغان، يۇڭدالغان.

ئەگەر ئۆمرى جىگەر پەرگالەسىدىن مەن غىزا بەرسەم،
قاچان نامىھرىبان ئىتلار نە ئۆزگە ئاشنا دەرلەر.

ئۆمرۈم بويى جىگەر پارىلىرىمنى غىزا قىلىپ بەرگەن تەقدىردىمۇ، ئۇ كۆيۈمسىزنىڭ ئىتلىرى مېنى ھېچقاچان ئۆزگە دوست تۇتمايدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەرىشان** (perishân): تارقاق، چېچىلغان، يېيىلغان.

ئەي كۆكۈل، بۇ گۈلشەن ئەترافىغا باقكىم، غۇنچەئى،
كىم كۆكۈل جەمئ ئەيلەدى، بولماي پەرىشان قالدىمۇ؟

ئەي كۆكۈل، بۇ گۈلشەن تەرەپكە قاراپ باققىنا، غۇنچە كۆڭلىنى خاتىرجەم تۇتقاندى، كېيىن پەرىشان بولماي قالدىمۇ؟ (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەرى پەيكەر**: پەرى سۈپەت گۈزەل.

قاي پەرى پەيكەرغە دەرسەن تەلبە بولدۇڭ بۇ سىفەت،
ئەي پەرى پەيكەر، نە قىلساڭ قىل ماڭا، بولدۇم ساڭا.

قايسى پەرى سۈپەت گۈزەل ئۈچۈن مۇنچىۋالا تەلۋە بولۇپ كەتتىڭ دەۋاتىسەنغۇ؟ ئەي پەرى، ماڭا نېمە قىلساڭ قىل، ساڭىلا شۇنداق بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەرىۋەش** (periwesh) : پەرىگە ئوخشاش، گۈزەل.

ئول پەرىۋەش ھەجرىدىنكىم يىغلادىم دىۋانەۋار،
كىمسە بارمۇكىن ئاڭا كۆرگەندە كۈلكۈ كەلمەدى.

ئۇ پەرى سۈپەت ساھىبجامالنىڭ پىراقىدا سارائىلارچە يىغلىدىم، مېنىڭ بۇ ھالىمنى كۆرۈپ، كۈلگىسى كەلمىگەنلەرمۇ بارمىدۇ؟(ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەشىشە** (peshshe): پاشا، بىر خىل ھاشارات؛ چىۋىن.

**پەناھ** (panâh) : 1) تايىنىش، يۆلىنىش؛ 2) ھىمايىچى، ئارقا تىرەك.

بولغىل نەۋائىي، رو بەرو، قىلغىل فەنا كويىن پەناھ ،
تەرك ئەيلە زۇھدۇ خانەقاھ، قىل دەير پىرى خىزمەتىن.
ــ نەۋائىي.

نەۋائىي، ئۇدۇل ماڭ، ئۆزلۈكنى يوقىتىش كوچىسىدىن پاناھلىق تاپ، تەقۋادارلىقنى ۋە خانىقانى تاشلاپ، مەيپۇرۇشنىڭ خىزمىتىنى قىل.(ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەناھگاھ**: تايىنىلىدىغان، ياردەم سورۇلىدىغان جاي.

**پەنەھ، پەناھ** (peneh, penâh) : ق: پەناھ.

**پەنجگاھ** (penjgâh): 1) ‹‹ئون ئىككى مۇقام›› تەركىبىدىكى بەشىنچى مۇقامنىڭ نامى؛ 2) بەشىنچى پەردە، بەشىنچى ئورۇن.

كۆكۈل مۈلكىنى شاھەنشاھى ئىشقىڭ چۈن مەقام ئەتتى،
ئاچىپ يۈز پەنجگاھ نەققارەسىن ئۇرغىلكى فەرزانە.

كۆڭۈل مەملىكىتىگە ئىشقىڭ خاقانى ئورۇنلاشتى. ئەمدى پەيزىڭ بىلەن، « پەنجگاھ » ناغرىسىنى دانالارچە چالغىن. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەند** (pend) : ئۈگۈت، نەسىھەت.

ئەي ۋائىز، ئەيسەم ئول، ماڭا تائەتكى پىش ئەيلەمە،
مەن ئاشىق ئولدۇم كىرمەگۇم، ھەرقىسسەخانىڭ پەندىنە.

ئەي ۋائىز، تائىتىڭنى پەش قىلىپ تولا چىشىمغا تەگمە، مەن بىر ئاشىق، ھەرقانداق ۋەزخانىنىڭ نەسىھىتىگە كىرمەيمەن. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەياپەي** (peyapey) :ئارقا ـ ئارقىدىن، كەينى ـ كەينىدىن، ئۈستى ـ ئۈستىگە، بىر تۇتاش.

بەيادى ھەق تەئالا يادىدا چالسام پەيا ـ پەيكىم،
كۆڭۈللەر بىنەۋا بولغانىنى بىلسەم نەۋا چالسام.

ئاللاھنى يادلاپ، ئۇزۇلدۇرمەي « بەياد » چالسام، باغرى ئېزىلگەنلەرنى كۆرسەم «نەۋا» نى چالسام.
(ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەيكار** (peykâr) : ئۇرۇش، جەڭ.

ئايمۇدۇر ياخۇد يۈزۈڭ خۇرشىدى تابان، ئەي سەنەم،
بار ئانىڭتەك شۇئلەسى كۆزلەرنى پەيكار ئەيلەدى.

ئەي گۈزەل يار، يۈزۈڭنىڭ نۇرى كۆزلەرنى قاماشتۇردى، يۈزۈڭ ئايمۇ ياكى تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشمۇ؟
(ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەيكان** (peykân): 1) كامان ئوقىنىڭ ئۇچى، ئوق ئۇچىدىكى مېتال: 2) تىكەن: مەجھۇل م: كىرپىك.

**پەيكەر** (peyker) : 1) ھەيكەل، جىسىم، گەۋدە: 2) سۈرەت، رەسىم: پەرى پەيكەر- پەرى سۈرەتلىك، گۈزەل.

پەرى پەيكەر نىگارى لەيلى يەڭلىغ جىلۋەگەر كۆرگەچ،
ياقامنى چاك ئەتىپ مەجنۇن كەبى دىۋانە بولمىشمەن.

پەرى سۈپەت نىگارنى لەيلىدەك جىلۋىلىك گۈزەل كۆرگىنىمدە، ياقامنى يىرتىپ، مەنمۇ مەجنۇندەك ساراڭ بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەيمانە** (peymâne) :قەدەھ، مەي پىيالىسى:

ئىشقىڭ مەيىگە پۇر بولدى جىسمىم،
ھەم ساقىي ھەم مەي، پەيمانە بولدۇم.

ۋۇجۇدۇم ئىشقىڭ شارابىغا پۈركەندى: شۇ تاپتا ھەم ساقىي، ھەم مەي، ھەم قەدەھ بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەيۋەستە** (peyweste): 1) ھەمىشە، دائىم، ئۈزلۈكسىز: 2) ئۇلاشقان، تۇتاشقان،

ئاتماغان سىينەمگە ئول پەيۋەستە قاش،
مىژگان ئوقى - قاشى ياسى قالدىمۇ؟

ئۇ قوشۇلما قاشىنىڭ يۈرىكىمگە ئاتمىغان كىرپىك ئوقى، قېشىنىڭ ياسى قالدىمۇ؟ (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەيۋەستە ئەبرۇ**(peyweste ebru):ئۇلاشما قاش، قوشۇلما قاش.

بىر كىچىك دىلبەر كۆرۈپمەن قامەتى نازۇككىنە،
غۇنچەلەب، پەيۋەستە ئەبرۇ، قىپقىزىل ئۆڭلۈككىنە.

قامىتى نازۇككىنە كەلگەن بىر كىچىك دىلبەرنى كۆردۇم. ئۇ غۇنچە لەۋ، قوشۇلما قاش، قىزىل نۇرانە ئۆڭلۈك ئىدى. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەيۋەند** (peywend) : ئۇلىنىش؛باغلىنىشلىق.ك. بالا، پەرزەنت.

مۇشكىن ساچىڭ بەنددىن مەنى كەسدىيۇ پەيۋەند ئەيلەدى،
تەھسىن ئانىڭ كەسكەنىگە، رەھمەت ئانىڭ پەيۋەندىنە.

ئىپار ھىدلىق چېچىڭ مېنى بەنتتىن يەشتىيۇ يەنە باغلىۋالدى. ئۇنىڭ يەشكىنىگە ئاپىرىن، باغلىغىنىغا رەھمەت! (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پەيۋەند ئولماق** (peywend olmaq) :ئۇلانماق، باغلانماق.

**پۇر** (pur) : تولا، كۆپ، تولۇپ تاشقان؛

ئىشقىڭ مەيگە پۇر بولدى جىسمىم،

ھەم ساقىي ھەم مەي، پەيمانە بولدۇم.

ۋۇجۇدۇم ئىشقىڭ شارابىغا پۇركەندى: شۇ تاپتا ھەم ساقىي، ھەم مەي، ھەم قەدەھ بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پۇرفەن** (purfen): ھىيلىگەر، نەيرەڭۋاز؛

جەفايۇ ئىشۋەلەرنى فەن تۇتۇپسەن،

مۇنىڭتەك ئىشۋە پۇرفەندىن نە ھاسىل.

ناز - كەرەشمىلىرىڭ بىلەن كىشىگە جاپا سېلىشنى ئادەت قىلىۋاپسەن. بۇنداق ناز - خۇلق، نەيرەڭۋازلىقنىڭ نېمە پايدىسى؟ (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پۇرنەم** (purnem) : ھۆل، سۇلۇق؛ ياشقا تولغان، ياش تۆككەن.

قەددىم دالۇ كۆزۈم پۇرنەم سىرىشكىمنى ساچىپ ھەريان،

ۋەفا سەيدىن تۇتارغا دامى سەۋەدى دانە بولمىشمەن.

قەددىم ئېگىلگەن، كۆزۈم نەملىك، ياشلىرىمنى تارام - تارام تۆككەن ھالدا، ۋاپا قۇشىنى تۇتۇش ئۈچۈن، دان بىلەن تۇزاق بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پىرەھەن** (pirehen) : (پىراھەن) كۆينەك.

زىلەيخا گۈلشەنىن قىلدى سەمۇمى ئىشق خاكىستەر،

بۇ ياڭلىغ دەمەكىم ئول يۇسۇفى گۈل پىرەھەن ھاجەت.

زىلەيخانىڭ گۈلشىنىنى ئىشق شىۋىرغىنى تۇپا - تۇپراق قىلىۋەتتى دېمە، بۇ ئۇنىڭ قانلىق كۆينەك كىيگەن يۇسۇپكە ھاجەتمەن بولغانلىقىدىندۇر. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پىستە** (piste) : 1) مېغىزى يېيىلىدىغان، پوستى قاتتىق، ئۆزى تولىمۇ كىچىك بىر خىل مېۋە، پىستە؛ 2) كۆچمە: ئېغىزنىڭ كىچىكلىكىگە كىنايە؛

ئىلەتتى ئاغزىڭدىن ئوغۇرلاپ پىستە تارلىقنى، ئاڭا،

تۈز سۈيىن قۇيدىلار ئانچە، ئاندىن ئىقرار ئەيلەدى.

پىستە كىچىكلىكنى سېنىڭ ئېغىزىڭدىن ئوغۇرلىغان ئىكەن، ئۇنىڭغا بىر مۇنچە تۇز سۈيىنى قۇيغاندىن كېيىن، ئاندىن بۇنى ئىقرار قىلدى. (ئە ئۇ م ت:چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

پىستە ئاغزىنىڭ ئىچىدە تىشلەرى دۇردانەدۇر،

سۆزلەرى قەندىن لەزىز، شىرىن گۇفتار ئەيلەگەچ.

پىستىدەك ئاغزىدىكى چىشلىرى گويا مەرۋايىتقا ئوخشايدۇ؛ ئۇنىڭ سۆزلىرى شېرىنلىكتە قەندىنمۇ لەززەتلىك. (ئە ئۇ م ت:چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**پىستە ئاغىز** (piste aghiz): پىستىدەك كىچىك، چىرايلىق ئېغىز، كىچىككىنە ئېغىز؛

**پىستە خەندان** (piste xendân) : پىشىپ ئاغزى يېرىلىپ قالغان پىستە.ك.كۈلۈمسىرەپ تۇرغان لەۋ، كۈلۈپ تۇرغان ئېغىز.

**پىستە دەھان** (piste dehan): ‹‹پىستە ئاغىز›› غا قاراڭ.

**پىير** (piyr): 1) ياشانغان كىشى، قېرى 2) ك: بىرەر ھۈنەر-كەسپىنىڭ باشلامچىسى، رەھبىرى.

مەھزۇنا، مەي ئىستەسەڭ سىندۇر كۆڭۈلنى، بول گەدا،

دەير پىيرى مەي بەرۇر، سۇنغان سوفالىڭنى كۆرۈپ. - مەھزۇن.

ئەي مەھزۇن، مەي ئىزلىسەڭ، كۆڭلۈڭنى ئۆلتۈرۈپ قەلەندەر بول؛ مەيخانا ساھىبى سېنىڭ سۇنغان

ساپال قاچاڭنى كۆرۈپ، مەي بېرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بەرناغا تەگسە ھالى ئىشق، ئول پىيرى كامىل كۆرۈنۇر،
ھەم پىيرغە ئول ھالىدىن يەتىشسە، بەرنا بولغۇسى.

ئەگەر ھالىي ئىشق ياش يىگىتكە تېگىش قىلسا، ئۇنى كامالەتكە يەتكەن پىر قىلىۋېتىدۇ؛ ئەگەر پىركامىل بۇ خىل ئەھۋالغا يولۇقسا، ئۇ ياش يىگىتكە ئايلىنىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**پىيرى دەير**(piri deyr): مەيخانا باشلىقى؛

ئۆلگۇدەكدۇرمەن خۇمارىم رەنجىدىن، ئەي پىرى دەير،
رەھىم ئەتىپ ئاغزىمغا قەترە مەي تامىز چىقماسدا جان.

ئەي مەيخانا خوجايىنى، مەن بۇ خۇمارىم ئازابىدىن ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن، (ئە ئۇ م ت: ئۆز ھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**پىيرى تەرىق** (piyri teriq) تەرىقەت يولىغا باشلىغۇچى، تەرىقەتچىلەر ئاقساقىلى.

**پىيش** (piyish) : 1)ئالدى، ئالدىن، ئىلگىرى؛ 2) كۆز-كۆز، پەش(قىلماق)؛

**پىيش ئەيلەمەك** (piysh eylemek):پەش قىلماق، كۆز-كۆز قىلماق.

**پىشرەۋ (پەشرو)** (piyshrew) : 1) ئالدىدا ماڭغۇچى، يېتەكچى؛ يول باشلىغۇچى؛ 2) ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ چوڭ نەغمە تەركىبىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى

# ت

**تاب** I (tâb) : تاقەت، كۈچ ـ قۇۋۋەت، چىدام.

تاب كەلتۈرمەس نەزەر ھۆسنى جەھان ئاراسىغا،
ياشۇرۇن كۆپ پەردە كەينىدىن قارالى ئۆزگەچە.

جاھاننى چاقناتقۇچى ھۆسن ـ جامالىغا بىۋاستە قارىساق، كۆز بەرداشلىق بېرەلمەيدۇكى، جىق پەردىلەرنىڭ كەينىدە تۇرۇپ، يوشۇرۇنچە قارايلى. (ئىراق مۇقامى قىسمى)

**تاب** II (tâb) :تولغىنىش، ئېشىلىش، پۇكۇلۇش.

**تاب** III (tâb) :نۇر، ئىسسىقلىق، ھارارەت؛ تاۋلىنىش؛ ئىسسىتما.

ۋۇجۇدۇم كاھىنى كۈل قىلدى تابى بەرقى رۇخسارى،
ساۋۇرسا دۇدى ئاھىمنى ھەۋايى شۇئلە دىيدارى.

ئۇنىڭ دىدارىنىڭ يالقۇنى ئاھىم تۈتۈنىنى ھاۋاغا سورىغان بولسا، رۇخسارىدىن چاقنىغان چاقماق ئوتى ۋۇجۇدۇم سامىنىنى كۈل قىلدى. (ئۇششاق مۇقامى قىسمى)

**تابىئ** (tâbiî) : تەۋە، بىرەرسىگە تېگىشلىك، بىرەرسىگە بويسۇنغۇچى، ئەگەشكۈچى، ھامىيلىغى ئاستىدىكى.

خادىمى خەيلى ھەشەمنىڭ كارۇ بارى ئۆزگەچە،
تابىئى مەتبۇئىلارغە رويى دىيدار ئۆزگەچە.

ھەشەمەتچىلەرنىڭ ئىش ـ ھەرىكەتلىرى باشقىچە، ئۇلارنىڭ ئۆز تەۋەلىرىگە، ئەگەشكۈچىلىرىگە كۆرسەتكەن چىرايلىرى باشقىچە. (راك مۇقامى قىسمى)

**تاراج** (taraj) : بۇلاڭ ـ تالاڭ؛ بۇلاش، تارتىۋېلىش، ئىگىلىۋېلىش.

نە كافىر كۆزلەرىڭ ئالەمنى تەنھا ئەيلەدى تاراج،
شەبىيخۇن كەلتۈرەر غەم جانىمە يۈز مىڭ ئىتاب ئەيلەب.

قارا كۆزلىرىڭ ئالەمنى يالغۇز ئۆزى ئىشغال قىلدى؛ ئۇنىڭ غېمى كېچىلىك ھۇجۇم قوزغاپ، جېنىمغا يۈزمىڭ ئازابلارنى سالدى. (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

**تاغىتماق** (taghitmaq) : يەلپۈمەك، توزۇتماق، چاچماق.

سەبا زۇلفۇڭنى تاغىتتى مەگەر ھالى خەيالىمدا،
يازىلدى ئەجدىھا بولدى، ئۇرالدى ئەھرەمەن بولدى.

تاڭ شامىلى چېچىڭنى يەلپۈپ توزغاتقانىدى، ھالىي خىيالىمدا، ئۇنىڭ يېيىلغان تۇرۇقى ماڭا خۇددى ئەجدىھادەك ئۈزۈن، تۇرۇلگەندىكى ھالىتى بولسا، پاكار دوغىلاق دىۋە ئەھرىمەندەك توم ـ يوغان بولۇپ كۆرۈندى. (نەۋا مۇقامى قىسمىدىن)

**تاڭ** (tang) : 1) تاڭ، يورۇق. 2) ئەجەب، ئەجەپلىنىش.

سۆزى گەر ئەسرۇ شىرىندۇر، تاڭ ئەرمەس،
ھەدىسى لەئلى شەكەر باردۇر بۇ.

سۆزىنىڭ ئىنتايىن شېرىن بولۇشى ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بۇ ئۇنىڭ شېكەر ياغدۇرغۇچى ياقۇت لېۋىدىن چىققان. (سەگاھ مۇقام قىسمى)

**تاڭ يوق** (tang yoq) : ئەجەپ ئەمەس؛

تاڭ يوق زۇھۇرىينى كۆزنىنىڭ ئىشۋەسى مەست ئەيلەسە،
بۇ ئىشق سەھراسىدا يۈز مەندەكنى مەجنۇن ئەيلەمىش.
- زۇھۇرىي.

كۆزنىنىڭ ناز ـ كەرەشمىسى مەن زۇھۇرىينى مەست قىلسا ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى بۇ ئىشق چۆلىدە، ئۇ مەندەكتىن يۈزنى مەجنۇن قىلىۋەتكەنىكەن.(بايات مۇقامى قىسمى)

**تالىب** (tâlib) : تەلەب قىلغۇچى، ئىزدىگۈچى، ئارزۇ ساھىبى، مەپتۇن بولغۇچى، خاھلىغۇچى؛ شاگىرت.

مۇقەممەرۋەشغە تالىب بۇ كۆڭۈل، جاندۇر دىرھەم نەقدى،
مەلاھەت نۇتقىدا ئالغاي ئۇتۇپ دەپ نەردىبازىمغا.

قىمارۋازىم گۈزەللىكى ۋە شېرىن سۆزى بىلەن ئۇتىۋالغاي دەپ، بۇ كۆڭۈل جېنىمنى دەسمايە قىلىپ، ئۇ ئاي جامالغا ئۆزىنى تىكتى.(ئۇششاق مۇقامى قىسمى)

**تالى مەجنۇن** (tali mejnun): مەجنۇنتال.

قەتلى ئۇلسا ئول ئەدۇۋلار سەيرى گۈلشەن ئەيلەلى.
تالى مەجنۇن قامەتىڭنى باغدا شەمشاد ئەيلەگىل.

دۈشمەنلەر ئۆلتۈرۈلگەندىن كېيىن، گۈلشەنلەرنى سەيلى قىلايلى، مەجنۇن تالدەك قامىتىڭنى باغدا شەمشاد دەرىخىدەك جىلۋىلەندۈرگىن.(مۇشاۋەرەك مۇقامى قىسمى)

**تەئەززە(تەزە)** (teêzze) : 1) ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى؛ 2) كۆڭۈلنى مۇڭلاندۇرغۇچى.

**تەئكىد** (teêkid): 1) ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى؛ 2) باغلىنىش؛ 3) بىرەر پىكىرنى تېخىمۇ ئېنىق ھالدا ئورنىغا قويۇش؛ 4) ئىلگىرى سۆزلەنگەن پىكىر: 5) تەكىتلەش.

**تەبئ** (tebî): تەبىئەت، مىجەز، خۇلق، خاراكتېر؛ تالانت.

دوستلارنىڭ سۆھبەتىدە نە خۇش ئۇلغاي بەھسى شېئىر،
تا بىلىنگەي ھەركىشىنىڭ تەبئى بىرلە ھالەتى.

دوستلار سۆھبىتى ئىچىدە مۇشائىرە شۇنداق پەيزى بولىدۇكى، ئۇنىڭدا ھەر بىر ئادەمنىڭ تەبئىتى ۋە ئىچكى تۇيغۇسى مەلۇم بولىدۇ. (ئەجەم مۇقامى قىسمى)

**تەجرىد** (tejrid): ئارتۇقچە نەرسىدىن خالىي قىلىش، چەتلەشتۈرۈش، ئاجرىتىش، ئايرىش.

لىقا مۇمكىن ئەمەس تەجرىد ھاسىل قىلمايىن، ئەرشىي،
خەزان بەرگى كەبى بەرباد ئەيلەي ھەرنە بارىمنى.
- ئەرشىي.

ئەي ئەرشىي، ئۆزلۈكتىن كەچمەي تۇرۇپ، ۋىسالغا يېتىش مۇمكىن ئەمەس. شۇنىڭ ئۈچۈن، خازان بولغان يوپۇرماقتا ئوخشاش بارلىقىمنى بەرباد قىلاي. (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

**تەرەششۇھ** (tereshshuh): 1) سۇيۇقلۇقنىڭ سىزىپ ئېقىشى؛ 2) ك. بىرەر يوشۇرۇن نەرسىنىڭ بىلىنىپ قېلىشى. 3) شەرھلەش.

**تەرەششۇھ ئەيلەمەك** (tereshshuh eylemek) : 1) سىزماق، 2) بىلىنىپ قالماق.

ياشۇرۇپ ئەردىم باغىر چاكىنى، ۋاھكىم، قىلدى فاش،
ھەر تەرەف كۆزدىن تەرەششۇھ ئەيلەگەن قان ئاقىبەت.

باغرىم چاكلىرىنى يوشۇرۇپ يۈرەتتىم، ۋاي دەرىغ، كۆزۈمدىن سىرغىپ چىققان تارام ـ تارام قانلار ئۇنى

ئاخىر پاش قىلىۋەتتى. (چەھارگاھ مۇقامى قىسمى)

تەرھ (terh): 1) تاشلاش، ئېلىپ تاشلاش؛ 2) قۇرۇلۇغان بىنا؛ 3) قۇرۇلۇشلار، ئىمارەتلەرنىڭ پىلانى، سىخېمىسى، چېرتيوژى؛ 4) تەرتىپ، ئۇزۇم، نىزام؛ ئۇزۇلۇش.

چەككەندە نەققاشى قەزا ئول سەرۋى گۇلرۇخ سۇرەتىن،

گويا بەگەنمەي تاشلامىش تەرھ ئەيلەپ ئانىڭ ھەيئەتىن.

تەقدىر رەسسامى ئۇ گۈلىيۈزلۈك سەرۋىنىڭ سۈرىتىنى سىزغىنىدا، ئۇنىڭ قىياپىتىگە تەقلىد قىلغىدەك ھېچ نەرسە تاپالماپتۇ. (راك مۇقامى قىسمى)

تەرىق (terîq) : يول.

ئىشق سىررىن ھەجر ئەسرى ناتەۋانلاردىن سوراڭ،

ئەيش ئىلە ئىشرەت تەرىقىن كامرانلاردىن سوراڭ.

ئىشق - مۇھەببەتنىڭ سىررىنى ھىجرانلىقتا ئەسىر بولغان ناتىۋانلاردىن سوراڭ؛ ئەيش - ئىشرەتنىڭ يول - يوسۇنىنى بولسا، مۇرادىغا يەتكەن كىشىلەردىن سوراڭ.
(ئۇششاق مۇقامى قىسمى)

تەرىقەت (terîqet) : يول.

تەرىقى ۋۇسۇل (teriqi wusul) : مۇرادقا يېتىش يولى، ئېرىشىش يولى.

تەزۋىر (tezwir) : ئالدام، ھىيلە، نەيرەڭ.

كۆز قاراسىن ھەل قىلىپ، ئول ئايغا يازغۇم نامەئى،

بارى بۇ تەزۋىر ئىلە كۆرگەي كۆزۈم رۇخسارىنى.

كۆزۈمنىڭ قارىسىنى سىياھ قىلىپ ئۇ گۈزەلگە خەت يازىمەن. كۆزۈم بۇ ھىيلە بىلەن ئۇنىڭ رۇخسارىنى بىر كۆربۋالغاي. (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

تەسبىھ (tesbih) : تەسۋى، مەدھىيىلەش.

ھەيفدۇركىم، رىشتەئى تەسبىھ قىلغاي ئەھلى زۇھد،

كۇفر زۇلفى ئىچرە ئۆلگەن زۇلفىنىڭ زۇننارىنى.

ئەپسۇسلىنارلىق ئىش شۇكى، ئۇنىڭ قاپقارا چىچى ئىچىدە يوقالغان زۇننارنى زاھىدلار تەسۋىيسىگە يىپ قىلىۋالىدۇ. (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

تەشنە (teshne) : تەشنا، چاڭقىغان، ئۇسسىغان.

تەشنە لەب (teshne leb) : ئاغزى قۇرۇغان، لېۋى قۇرۇغان، چاڭقاق.

ساقىيا، مەي تۇت ماڭا جامى مۇھەببەت تولدۇرۇپ،

نەۋبەتىيكىم تەشنەلەب رىندانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي ساقىي، مەن نەۋبەتىي ئاقىۋەت ئىشق ئوتىدا چاڭقىغان بىر باتۇرغا ئايلاندىم. مۇھەببەت قەدىھىنى تولدۇرۇپ ماڭا مەي تۇت! (چەھارگاھ مۇقامى قىسمى)

تەقۋ (teqw) : تەقۋادارلىق. دىندارلىق، پەرھىزكارلىق.

تەقۋا (teqwa) : تەقۋادار.

سىينە زەنگارىنى تەقۋا سەيقەلىدە پاك قىل،

پاكلىك بىرلە قارا ئايىنەدە جانانەغە.

دىل كىرىنى (دىتىنى) تەقۋالىق ئېكىكىنى سۈرۈپ پاكلا - دە، جانانغا پاكلىق ئەينىكى بىلەن قارا.
(پەنجگاھ مۇقامى قىسمى)

تەلبە (telbe) ساراڭ؛ تەلۋە، خۇدىنى بىلمەيدىغان.

زۇلپى قۇللابىغا بۇ جانۇ كۆڭۈل بولدى ئەسىر،
تەلبە قۇشتەك تەلپىنۇر ھەر دەم نەۋا ئەفغان بىلە.

يۈرىكىم بىلەن جېنىم چېچىنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالدى. شۇڭا جېنىم ھەمىشە مۇڭلۇق نالە قىلىدۇ، يۈرىكىم تەلۋە قۇشتەك تەلپۈنىدۇ. (پەنجگاھ مۇقامى قىسمى)

**تەمەننا** (temennâ) تىلەك، ئىستەك، ئارزۇ:

تا ئەيلەدىم ئالدىغا بارىپ ئەرزى نىيازىم،
چىن سالدى جەبىنىغە تەمەننا قىلايىن دەپ.

مەن ئۇنىڭ ئالدىغا بېرىپ ھاجەتمەنلىكىمنى ئىزھار قىلغانىدىم، ئۇ ئۆزىگە تەمەننا قويۇپ، قوشۇمىسىنى تۈردى. (راك مۇقامى قىسمى)

**تەمەننا ئەيلەمەك** (temennâ eylemek) : ئارزۇ قىلماق.

ھەر كىشى ۋەسلىن تەمەننا ئەيلەسەم، نەۋمىد ئۆلەي،
ھەر كىشى ھەمكىم سەنىڭ ۋەسلىڭ تەمەننا ئەيلەسە.

سەندىن بۆلەك ھەرقانداق ئادەمنىڭ ۋەسلىنى ئارزۇ قىلسام، مۇرادسىز ئۆلەي؛ باشقىلارمۇ سېنىڭ ۋەسلىڭنى ئارزۇ قىلسا، مۇرادسىز ئۆلسۇن. (چەھارگاھ مۇقامى قىسمى)

**تەمۇر**(temur): تۆمۈر.

سۇغا سالسا سۇ كۆتۈرمەس مىسقال تەمۇرنى،
ئالتۇن بەرىپ ئالىپ بولماس قالغان كۆڭۈلنى.

مىسقالچىلىك تۆمۈرنى سۇغا سالسا، سۇ كۆتۈرەلمەيدۇ، تۆمۈر چۆكۈپ كېتىدۇ؛ بىر ئىنساننىڭ يەنە بىرسىدىن كۆڭلى قالسا، ئالتۇن بېرىپمۇ، ئۇنى قايتىدىن قولغا كەلتۈرگىلى بولمايدۇ. 564 ـ بەت.

**تەھەممۇل** (tehemmul) : تاقەت، سەۋر، چىدام.

سىدق بىرلە جۇستىجۇ قىل يارنى، ئەي نەۋبەتىي،
قالمادى سەبرۇ تەھەممۇل، ئول نىگارىم كەلدىمۇ؟

- نەۋبەتىي

« ئەي نەۋبەتىي، يارنى چىن دىلىڭ بىلەن ئىزدە » دەيدۇ. بىراق، سەۋر- تاقەت قالمىدى، قاراپ بېقىڭلار، ئۇ گۈزىلىم كېلىپ قالدىمۇ- يا؟ (پەنجگاھ مۇقامى قىسمى)

خىرەد، يىغ بۇ مەسافىڭنى، تەھەممۇل، قوي گەزافىڭنى،
ۋەرەئ، تەرك ئەيلە لافىڭنى كى ئاشۇبى جەھان كەلدى.

ئەي ئەقىل، لەشكىرىڭنى يىغىۋال؛ ئەي تاقەت، بىمەنە گەپلىرىڭنى قوي؛ ئەي پەرھىزكارلىق، لاپ ئۇرۇشنى تاشلا. جاھاننى ھاياجانلاندۇرغۇچى يار كەلدى.(ئەجەم مۇقامى قىسمىدىن)

**تەھسىن** (tehsin): ئاپىرىن ئېيتىش، تەقدىرلەش، ماختاش.

مۇشكىن ساچىڭ بەندىن مەنى كەسدىيۇ پەيۋەند ئەيلەدى،
تەھسىن ئانىڭ كەسكەنىگە، رەھمەت ئانىڭ پەيۋەندىنە.

ئىپار ھىدلىق چېچىڭ مېنى بەنتتىن يەشتىيۇ يەنە باغلىۋالدى. ئۇنىڭ يەشكىنىگە ئاپىرىن، باغلىغىنىغا رەھمەت! (سەگاھ مۇقامى قىسمى)

**تولا** (tola) : 1)تولغان، لىق. 2) جىق، نۇرغۇن.

دىلخەستە ۋەفائىينى ئول كۆزلەرى مەستانە،
باغرىنى كەباب ئەيلەپ، كۆڭلىن تولا قان ئەتمىش.

ـ ۋەفائىي.

ئۇ خۇمار كۆزلۈك يار، باغرى ئېزىلگەن ۋەفائىينىڭ جىگىرىنى كاۋاپ قىلىپ، يۈرىكىنى لىق قان قىلىۋەتتى. (ئۇششاق مۇقامى قىسمى)

ئارقامىزدا شۇم رەقىبلەر تولادۇر،
جۇدالىقتىن مەنىڭ دىلىم يارادۇر.
تەشنا كۆڭلۈم ساغا قاچان قانادۇر،
سەنسىز مەنىڭ يوقدۇر كۆڭۈل ئارامىم.

ئارقىمىزدا شۇم رەقىبلەر تولا، جۇدالىق دەردىدە يۈرىكىم يارا؛ تەشنا كۆڭلۈم ساڭا قاچانمۇ قانار ـ ھە؟! سەن بولمىساڭ، ماڭا كۆڭۈل ئاراملىقى يوقتۇر. (بايات مۇقامى قىسمىدىن)

**تولا پەيمانە** (tola peymâne): تولغان قەدەھ: ك: گۇناھى جازاغا لايىق بولغان؛ ئۆمرى تۈگىگەن.

**تۇبا** (tubâ): رىۋايەتلەرگە قارىغاندا، جەننەتتىكى تولىمۇ چىرايلىق بىر دەرەخ، جەننەت دەرىخى؛ كلاسسىك ئەدەبىياتتا يارنىڭ كېلىشكەن قەددى ـ قامىتىگە سىمۋول قىلىنىدۇ.

تۇبايۇ شاخى سىدرەدۇر كويۇڭ گىياھى، نەگەكىم،
ئۇششاق ئەشكۇ ئاھىدىن ھەردەم تاپار سۇيۇ ھەۋا.

كوچاڭدىكى گىياھلار خۇددى جەننەتتىكى تۇبا ۋە سىدرە دەرەخلىرىدەك ياشنىدى. چۈنكى ئۇ ئاشىقلارنىڭ كۆز يېشىدىن سۇ ئىچىپ، ئاھىدىن ھاۋالانغان ـ دە. (مۇشاۋەرەك مۇقامى قىسمىدىن)

تۇبايۇ شەمشاد قەددىن باغ ئارا كۆرمەك نە سۇد،
سەرۋى يەڭلىغ قەددى دىلجويى تاپىلمايدۇر ھەنۇز.

ئۇ كۆڭۈلنى مەھلىيا قىلغۇچى سەرۋى قامەتلىك يارنى تېخىچە تاپالمايۋاتسام، باغدىكى تۇبا بىلەن شەمشاد دەرىخىنىڭ قامىتىنى كۆرگىنىمنىڭ نېمە پايدىسى؟(يۇ ئە)

**تۇر** (tur): دىنىي رىۋايەتلەرگە قارىغاندا، مۇسا پەيغەمبەرنىڭ تەڭرى بىلەن سۆزلەشكەن تاغنىڭ نامى، بۇ جايدا مۇسا پەيغەمبەر ئوت ياققان. بۇ تاغ ئەرەبىستاندىكى ئەقەبە كۆرپىزى بىلەن سۈۋەيش ئارىسىدا بولۇپ، ئۇ «جەبەلى مۇسا» ۋە «نۇرى سىنا» دەپمۇ ئاتىلىدۇ.

گۈلىستان تۇرى قۇدس ئولدى، بەھارنىڭ نۇرى نارىندىن،
كەل، ئەي مۇسا، كۆر ئاسارىن شۇكردە نۇر ئىلە نارىڭ.

باھارنىڭ ئوتلۇق ئاپتىپى شاراپىتىدىن گۈلىستان مۇقەددەس تۇر تېغىغا ئايلاندى. ئەي مۇسا، كەل، ئوت بىلەن نۇرنىڭ ئىز ـ ئەسەرلىرىنى تەشەككۇر بىلەن كۆرۈۋال. (نەۋا مۇقامى قىسمى)

**تۇررە** (turre) : كوكۇلا، ئۆرۈلگەن چاچ: چاچنىڭ چىگىلىكى، بۇدرىسى.

زۇلفىلە قاشى قارەدۇر سەرۋى خىرامان دىلبەرىڭ،
قاشلارىگە قۇربان ئولام، يا تۇررەئى دىل بەندىنە.

ئۇ سەرۋى بويلۇق دىلبەرنىڭ چېچىمۇ، قېشىمۇ قاپقارا، ئۇنىڭ قاشلىرىغا قۇربان بولايمۇ ياكى كۆڭۈلنى باغلىۋالغان چاچلىرىغىمۇ؟ (سەگاھ مۇقامى قىسمى)

**تۇرفە** (turfe) : يېڭى، يېڭىلىق؛ قىزىق، كىشىنى ئەجەبلەندۈرۈدىغان، كەم ئۇچرايدىغان، ئاجايىپ ـ غارايىپ.

نە تۇرفە ھافىز كۆيسە ھەمىشە،
ئوت ئەرۇر ئاھى، سىينە چۇ مىژمەر.

\- ھافىز خارەزمىي.

ئاجايىپكى، ھافىزنىڭ ئاھى ئوتدۇر، كۆكسى ئىسرىقدان، ئۇ ھەمىشە كۆيۈپ تۇرىدۇ.
(پەنجگاھ مۇقامى قىسمى)

سەھەر تۇرفە چەمەندە گۇل بىلە تەنھا شەراب ئىچتى،
ئەجايىب باغبانى سىينەئى بۇلبۇل كەباب ئەيلەپ.

ئاجايىپ باغۋەن ئىكەن، سەھەردە گۇل بىلەن يالغۇز شاراب ئىچىپ، بۇلبۇلنىڭ باغرىنى كاۋاپ قىلدى.(چەببەيات مۇقامى قىسمىدىن)

**تۇفان** (tufan): رىۋايەتلەرگە كۆرە، ناھايىتى قەدىم زاماندا يۈز بەرگەن ئىنتايىن كۈچلۈك دۇنياۋىي سۇ تاشقىنى، بۇ قېتىمقى دەھشەتلىك ئاپەتتە نۇھ پەيغەمبەر باشچىلىقىدىكى بىرقانچە كىشىلا كېمە بىلەن قۇتۇلۇپ قالغان بولۇپ، بۈگۈنكى ئىنسانلار شۇلارنىڭ ئەۋلادى ئىمىش.

غەرق ئەتىپدۇر پەيكەرىمنى، ئاھكىم، گىردابى غەم،
كىم سەلامەت قالغۇسى ئالەمدە بۇ تۇفان بىلە.

ئاھ، غەمنىڭ قايىنمى ۋۇجۇدۇمنى غەرق قىلدى، بۇ توپان بالاسى بىلەن جاھاندا كىممۇ ساق قالار؟

(پەنجگاھ مۇقامى قىسمى)

جەمالىڭ لالەزارى يادىدىن گۇلگۇن سىرىشكىمدۇر،
تۇتۇپ تۇفانى قان مەۋجى ئاقىزماقنى جىھازىمغا.

گۈزەل جامالىڭنى خىيال قىلسام، قانلىق كۆز يېشىم توپان بولۇپ، بارلىق روزغارىمنى ئېقىتىپ كەتمەكچى بولىدۇ.(ئۇششاق مۇقامى قىسمىدىن)

**تۆرت ‹‹قۇل››** (tört qul) : ‹‹قۇرئانى كەرىم›› دىكى ‹‹قۇل ( دېگىن، ئېيتقىن)›› سۆزى بىلەن باشلىنىدىغان تۆرت قىسقا سۈرىنىڭ قىسقارتىلغان ئومۇمىي نامى، بەزىدە ‹‹چەھار قۇل›› دەپمۇ ئاتىلىدۇ. دىنىي ئەقىدىلەر بويىچە بۇ سۈرىلەر كۆپ خاسىيەتلىك دەپ قارىلىدۇ.

**تۆرت مەزھەب** (tört mezheb): 1) ‹‹ھەنەفى مەزھىپى››، بۇ مەزھەبنىڭ ئىمامى ئەبۇ ھەنىفە نۇئمان ئىبنى سابىت، ئۇ باغدادلىق بولۇپ ئابباسىيلار دەۋرىدە ياشىغان فىقھ ئىلمىنىڭ ئەڭ ئالدىنقى ئاساسچىلىرىدىندۇر. 2) ‹‹مالىكى مەزھىبى››، بۇ مەزھەبنىڭ ئىمامى مالىك ئىبنى ئەنەس بولۇپ، ھىجرىيىنىڭ 93- يىلى مەدىنىدە تۇغۇلۇپ، 179- يىلى ۋاپات بولغان، 3) ‹‹شافىئى مەزھىبى"، بۇ مەزھەبنىڭ ئىمامى ئابدۇللاھ ئىبنى مۇھەممەد بولۇپ، ھىجرىيىنىڭ 150- يىلى تۇغۇلۇپ، 204- يىلى ۋاپات بولغان، نەسەبى ئابدۇمەناف ۋە مۇھەممەد پەيغەمبەرگە تۇتىشىدۇ. فىقھ ئىلمىگە دائىر ئەسەرلىرى بار، ئاتاقلىق تەفسىرشۇناس ۋە ھەدىسشۇناستۇر. 4) ‹‹ھەنبەلى مەزھىبى››، بۇ مەزھەبنىڭ ئىمامى ئەھمەد ئىبنى مۇھەممەد ئىبنى ھەنبەلى بولۇپ، ھىجرىيىنىڭ 164- يىلى تۇغۇلغان، 241- يىلى ۋاپات بولغان، 30 مىڭ ھەدىسنى ئۆز ئىچىگە ئالغان ‹‹مۇسنەد›› ناملىق ئەسىرى بار.

كۆڭۈل چۈن مۇزتەرىبدۇر، تۆرت مەزھەبدىن نەدۇر مەقسەد،
ئىشتىكىل « چەھارگاھ » نى فەھم قىلغىل سىررى مەيخانە.

« تۆرت مەزھەپتىن مەقسەت نېمە بولغىيدى؟ » دەپ كۆڭۈل ئىزتىراپلىقتا چۆمۈلگەندە، « چەھارگاھ» ( تۆرت ئاھاڭ: تۆرت زامان: تۆرت مەيدان ) مۇقامىنى ئاڭلاپ، مەيخانا سىرلىرىنى چۈشەنگىن.(پەنجگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

**تىير** (tiyir) : ئوق، يانىڭ ئوقى.

**تىير ئەنداز**(tiyr endâz): مەرگەن.

قاشىڭدەك يوق جەھاندا تىير ئەنداز،
ئاتارغا بىر مەنىڭدەك ناتەۋان يوق.

جاھاندا قېشىڭدەك مەرگەن يوق، ئوقۇڭغا نىشان بولۇشقا يارايدىغان مېنىڭدەك بىرناتىۋان يوق.

(چۆل ئىراق مۇقامى قىسمى)

**تىيرى باران**(tiyri baran): ئوق يامغۇرى.

فىراقى تىيرى بارانىنكى چەكتىم، قۇشقا ئوخشاتقاي،
كى بۆلمىشلەر يۈكىن باققان كىشى جىسمى فىگارىمغا.

ھىجرانلىقنىڭ ئوق يامغۇرىغا ئۇچرىدىم، يارىلانغان جىسمىمنى كۆرگەنلەر مېنى قۇشقا ئوخشىتىپ، دان چېچىپ بېرىدۇ.(ئوششاقتىن)

ئەي، تىيرى بارانى غەمىڭ كۆڭلۈمنى پۇر خۇن ئەيلەمىش،
ياشىمنى بەھرەيىن ئەيلەگەچ رەنگىمى گۇلگۇن ئەيلەمىش.

ئەي، غېمىڭنىڭ ئوق يامغۇرى يۈرىكىمنى قانغا تولدۇردى، كۆزۈمدىن دەريا ـ دەريا ياش ئاققۇزۇپ، رەڭگىمنى گۇلگۇن قىلدى.(باياتتىن)

**تىيرى مىژگان**(tiyri mi gân): كىرپىك ئوقى.

كۆز ئۇچى بىلە باقتى، تەگدى تىيرى مىژگانى،
سىينەم ئۇزرە پەيكانى رەخنە قىلدى ۋىيران قىز.

ئۇ قىز كۆز ئۇچى بىلەن بېقىۋىدى، كىرپىك ئوقى يۈرىكىمگە تېگىپ، تېشىپ ئۆتتى ـ دە، ۋەيران قىلدى.(نەۋادىن)

خەدەنگى تىيرى مىژگانىڭ تەگىپ سىينەمغە جاھ بولدى،
كۆڭۈل زەخمىن ئاچىپ بىدەردلەرگە كۆرسەتىپ بولماس.

كىرپىك ئوقۇڭ تېگىپ، مەيدەمگە ئورناپ قالدى. ۋاھالەنكى يۈرەكنىڭ جاراھىتىنى ئېچىپ، دەردسىزلەرگە كۆرسەتكىلى بولمايدۇ.(مۇشاۋەرەكتىن)

**تىيرى ئىشق**:ئىشق ئوقى، مۇھەببەت ئوقى.

**تىيرە** (tiyre) : قاراڭغۇ؛ قارا؛ بۇلغانغان؛ غەم غۇسسىلىك.

تىيرە كۆڭلۈمنى مۇنەۋۋەر ئەيلەسە، يوقدۇر ئەجەب،
نەيىيرى ئەئزەم بولۇپ خۇرشىدى رەخشان سۇرەتى.

ئۇنىڭ تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشتەك گۈزەل نۇرلۇق سىيماسى قاراڭغۇ دىلىمنى « لاپپىدا » يورۇتىۋەتسە، ئەجەب ئەمەس.(پەنجگاھتىن)

**تىيرە ئەيلەمەك**(tiyre eylemek): قاراڭغۇلاشتۇرماق، قاراڭغۇ قىلماق.

خۇشا بەزمى ۋىسالىدىن نەچە گۇن كامران ئەردىم،
بۇ گۇن مەھتاب ئەينىم تىيرە ئەيلەپ مەھلىقا كەتتى.

خەيرىيەت، ئۇنىڭ ۋىسال بەزمىسىدىن بىر نەچچە كۈن بەختىيار بولغان ئىدىم. بۈگۈن نۇرلۇق كۆزۈمنى قاراڭغۇلاشتۇرۇپ، ئۇ ئاي سۇرەتلىكىم كەتتى. (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

**تىيرە روزگار** (tiyre rozgâr) : يامان تۇرمۇش، قارا كۈن.

**تىيرە قىلماق**(tiyre qilmaq): قارا قىلماق، قارايتماق.

دەرىيغا، تىيرە قىلدىڭ روزگارىم ئاقىبەت، ئەي شوخ،
خەتتىڭ كۆز مەردۇمىدىن ھەل قىلىپ مۇشكىن سەۋاد ئەيلەب.

ئەي شوخ، كۆز قارچۇقۇڭنىڭ سىياھىدىن قارايغان ئېپاردەك مىيىقلىرىڭ بىلەن ئاقىۋەت روزىگارىمنى ( بارلىقىمنى، دۇنيايىمنى ) قارايتىۋەتتىڭ.(چەھارگاھتىن)

**تىيرەلىك**(tiyrelik): قاراڭغۇلۇق.

دەمە كۆكتىن قۇياش كەتمىش، فەلەككە تىيرەلىك يەتمىش،

ئول ئاي ھەجرىدە تار ئەتمىش فەلەكنى دۇدى ئەفغانىم.

«كۆكتىن قوياش كېتىپ، جاھاننى قاراڭغۇلۇق باستى» دەپ قالما، ئۇ ئاينىڭ پىراقىدا چەككەن ئاھىمنىڭ تۈتۈنى جاھاننى قارايتىۋەتتى.(چەھارگاھتىن)

# ج

**جادۇ** (jâdu) : 1) سېھىر؛ 2) جادۇ قىلغۇچى، جادىگەر، سېھىرگەر.

شاھ ئاباسخان دەر: بۇ جاننى نەيلەيىن،
ئۆلگۈنچە شول يارنى كۆرۈپ ئۆلەيىن،
ئاشىقلىقنىڭ يولىن ئەمدى بىلەيىن،
ھەيران قىلدى جادۇ كۆزلۈك بىر پەرى.
- « غەرىب - سەنەم » داستانىدىن.

شاھ ئاباس خان ئېيتىدۇ: بۇ جاننى ئەمدى قانداق قىلاي، ئۆلۈپ كەتكىچە شۇ يارنى بىر كۆرۈپ ئۆلەي، ئاشىقلىقنىڭ يولىنى ئەمدى بىلىۋاتىمەنكى، ئۇ جادۇ كۆزلۈك پەرى مېنى ھەيران قىلدى. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**جادۇيى دانىشۋەر** (jâduyi danishwer) : بىلىمدان سېھىرچى.

**جار** (jâr): جار سېلىش، ئېلان قىلىش، جاكارلاش.

مەسنەدى ئىرشاد تەختۇ سەلتەنەت جار ئۆزگەچە،
ھەم ئىرادەت ھەم ئىنايەت ۋىردى ئەزكار ئۆزگەچە.

تاج - تەخت ۋە سەلتەنەت ئىگىلىرىنىڭ جار سېلىشلىرى باشقىچە، ئىرادىمۇ، ئىناۋەتمۇ، زىكرى - تىلاۋەتمۇ باشقىچە. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**جام** (jâm) : قەدەھ، مەي پىيالىسى؛ ئەينەك.

بەزم ئىچرە، نەۋائىي، كۆپ يىغلار ئەسە، ئەي ساقىي،
ھۇش ئەلتكۈچى دارۇنى جامىغا ئانىڭ چايقات.
- نەۋائىي.

ئەي ساقىي، بەزمىدە نەۋائىي كۆپ يىغلاپ كەتسە، ئۇنىڭ قەدىھىگە ھۇشسىزلاندۇرغۇچى دورىنى سېلىپ چايقىۋەتكىن. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

سۇلەيمان تەختىگە جەمشىدنىڭ جامىغا بەرمەسمەن،
قولۇمدا كاسەئى چۆبىن ساڭا قىلسام گەدالىغنى.

سېنى سۇلايماننىڭ تەختىگىمۇ، جەمشىتنىڭ قەدىھىگىمۇ تېگىشمەيمەن: قولۇمدا ياغاچ ئاياق ( قاچا )، سېنىڭلا گادىيىڭ بولسام دەيمەن. (يۇ ئە)

**جامى جەم** (jâmi jem) : شاھ جەمشىد ياساتقان تىلسىملىق جام، قەدەھ. رىۋايەت قىلىنىشىچە، جەمشىد ھېكىملەرگە بۇيرۇتۇپ ئىككى جام ياساتقان، ئۇنىڭ بىرى ئىچىدىكى شارابنى ئىچسە - ئىچسە تۈگىمەيدىغان، ئۆكتۈرسىمۇ ئىچىدىكى شاراب تۈگۈلمەيدىغان جام بولۇپ، ئۇ ‹‹جامى ئىشرەت قەزاي›› دەپ ئاتالغان. يەنە بىرسى بولسا، مەي ئىچكەندە، ئۇنىڭ ئىچىدە جاھاندىكى جىمى ھادىسىلەر كۆرىنىپ تۇرىدىغان جام بولۇپ، ئۇ ‹‹جامى جەھاننەما››، ‹‹جامى گىتىنەما››، ‹‹جامى جەھانبىن›› دەپ ئاتالغان.

جامى جەم بىرلە خىزىر سۇيى نەسىبەمدۇر مۇدام،
ساقىيا، تا تەركى جاھ ئەيلەپ گەدا بولدۇم ساڭا.

ئەي ساقىي، مەنسىپىمنى تاشلاپ، ساڭا تىلەمچى بولۇپ كەلگەندىن بېرى، جەمشىد جامى بىلەن خىزىر سۇيى ( ئابىھايات ) دائىملىق نېسىۋەم بولدى. ( ئە ئۇ م ت: چەببىيات مۇقامى تېكىستىدىن)

جان پەيۋەند (jân peywend) :جانغا باغلانغان، ئۇلانغان، بالا، پەرزەنت:
جانكەن (jânken) : جاننى كەسكۈچى.

ئەگەر شىرىن ئۈچۈن فەرھاد ئىشقى كوھكەن بولسا،
نە تاڭ سەككاكى ھەم، جانا يولۇڭدا جانكەن بولدى.
- سەككاكىي

ئەي جان، شىرىننىڭ ئىشقى فەرھادنى تاغ كەسكۈچى پىداكار قىلىپ قويغان بولسا، سەككاكىيمۇ سىنىڭ يولۇڭدا ئۆز جېنىنى كەسكۈچى بولۇپ قالدى، بۇنىڭدىن ئەجەبلەنمە. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

جاھ (jâh) :ئورۇن، جاي؛ مەنسەپ، ئەمەل، مەرتىۋە.

چۈن فەنا گەردى ياپار نە سۇد تەختى جاھىڭە،
كۆكنىڭ ئەنجۇمىدىن مۇكەللەل ئەتلەسىن قىلساڭ دۇۋاج.

سەلتەنەت تەختىڭدىن نىمە پايدا، ئۇنى پەلەكنىڭ يۇلتۇز گۈللۈك ئەتلەسلىرى بىلەن زىننەتلىگىنىڭ بىلەنمۇ، بەربىر ئۇنى گۇمرانلىق چاڭ - توزانلىرى بېسىپ كېتىدۇ.(ئۆز ھالدىن)

جاھ ئەھلى(jâh ehli): مەنسەپدار، مەرتىۋىلىك.

فەقرلىق زەۋقىنى سورماڭ شەۋكەتۇ جاھ ئەھلىدىن،
ئول سۇئۇبەت لەززەتىن بىخانۇمانلاردىن سوراڭ.

يوقسۇزلۇقنىڭ زوقىنى شان - شەۋكەتلىك ۋە مەرتىۋىلىك كىشىلەردىن سورىماڭ، بۇنداق قىيىنچىلىقنىڭ لەززىتىنى ئۆي - ماكانسىزلاردىن سوراڭ.(ئۇششاقتىن)

جاھ قىلماق (jâh qilmaq) :ئورۇنلاشتۇرماق.

مەقام ئالىپ مەقام ئىچرە مەقامنى دىلغا جاھ قىلسام،
مۇھەببەت كويىغا سالسا ئانىڭ ئالدىدا مەن چالسام.

مۇقام ئىچىدىن ئورۇن ئېلىپ، مۇقامنى دىلىمغا جايلاشتۇرسام؛ تەقدىر مېنى مۇھەببەت كويىغا سالسا، مەن ئۇ جاناننىڭ ئالدىدا چالسام. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

جاۋىد (jâwid) : ئەبەدىي، دائىمىي، مەڭگۈ.

ئۇمرى جاۋىد ئىستەسەڭ فەرد ئولكى بوستان خىزرىدۇر،
سەرۋىكىم دەئب ئەيلەدى ئازادەلىغ بىرلە مەئاش.

ئەبەدىيلىك ھايات ئىزدىسەڭ يالغۇزلۇقنى ئىختىيار قىل. چۈنكى سەرۋى دەرىخى ئەركىن - ئازادە ئۆسۈپ ئادەتلەنگەچكە، بوستاندا ھەمىشە كۆكلەپ تۇرىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

جاۋىدان (jâwidân): "جاۋىد"نىڭ كۆپلۈك شەكلى.

ئەي سەنىڭ جادۇ كۆزۈڭ سەر فىتنەئى ئاخىر زەمان،
لەبلەرىڭدۇر خەستە كۆڭلۈمگە ھەياتى جاۋىدان.

ئەي، سىنىڭ جادۇ كۆزۈڭ ئاخىر زامان پىتنىلىرىنىڭ مەنبەسى، لەۋلىرىڭ بىمار كۆڭلۈمنىڭ ھاياتلىق بۇلىقى. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

جا(ي) (jâ) : جاي، ئورۇن ، ماكان، يەر.

جەببار(jebbâr) : 1) قۇدرەتلىك، ئۇلۇغلۇق: 2) غەزەپلەنگۈچى، جەبىر قىلغۇچى؛ (ئاللەنىڭ خاس سۈپەتلىرىدىن بىرى)

يەرۇ كۆكنى ياراتقان خالىقى جەببار،
ھىچ بەندەڭنى مەنىڭدەك ھەيران ئەيلەمە.

دەشتلەر ئارا قىلماغىل مەنى ئىنتىزار،
رەھم ئەيلەگىل، كۆزۈمنى گىريان ئەيلەمە.

يەر ـ ئاسمانلارنى ياراتقان ئۇلۇغ ئاللاھ، ھېچ بەندەڭنى مېنىڭدەك تەڭلىكتە قويما: چۆللەر ئارا مېنى ئىنتىزار قىلما، مېنى يىغلاتما، ماڭا رەھىم قىلغىن. ( ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

جەبىن (jebin) :ماڭلاي، پېشانە.

تا ئەيلەدىم ئالدىغا بارىپ ئەرزى نىيازىم،
چىن سالدى جەبىنىغە تەمەننا قىلايىن دەپ.

مەن ئۇنىڭ ئالدىغا بېرىپ ھاجەتمەنلىكىمنى ئىزھار قىلغانىدىم، ئۇ ئۆزىگە تەمەننا قويۇپ، قوشۇمىسىنى تۈردى. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

جەر (jer) :جەر سېلىش، جار سېلىش.

جەرەس(jeres): قوڭغۇراق.

لەھزە ـ لەھزە ئۆرتەنىپ كۆڭلۈم مۇدام ئەيلەر فىغان،
نالە ئەيلەركىم جەرەسدەك يەتتى بۇ گەردى فىراق.

جۇدالىق ئازابى دادىغا يەتكەنلىكتىن، كۆڭلۈم دەممۇ دەم ئۆرتىنىپ، ھەمىشە قوڭغۇراقتەك نالە ـ پىغان چېكىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

جەم (jem): "جەمشىد" نىڭ قىسقارتىلما شەكلى.

كىشكىم كويىدا كۆل ياستانىپ، قان ئىچمەك ئىستەر، ۋاھ ،
فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۆزرە جامى جەم چەكتى.

كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۆلگە مېلىنىپ يېتىپ قان يۇتسىمۇ، بۇنى فەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد قەدىھىدە مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ. ( ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

جەمشىد (jemshid) : 1) ئۇلۇغ پادىشاھ، ئالىي ھۆكۈمدار: 2) ئىراننىڭ قەدىمكي ئەپسانىۋى پادىشاھلىرىدىن بىرى.

كىمكى ئول گۈلچېھرەنى ئۆزىگە مىھمان ئەيلەدى،
ئۆزىنى ئىسكەندەرۇ جەمشىدى دەۋران ئەيلەدى.

كىمكى ئۇ گۈل چېھرىلىكنى ئۆزىگە مېھمان قىلالىسا، ئۆزىنى دەۋرنىڭ ئىسكەندەرى ۋە جەمشىدى دەپ بىلسە بولىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

جەمئ (jem□) : جەم، جەمئى، يىغىندا.

غەرىب ـ سەنەم قوشۇلدىلار باغدا جەمئ بولۇپ،
يۈرەكلەرى پارە ـ پارە، كۆزى نەم بولۇپ،
ئىكى ئاشىق بىر ـ بىرىگە يار ھەمدەم بولۇپ،
تاھىر كۆرسۇن زۆھرانىڭ تەماشاسىنى.

ـ « غەرىب ـ سەنەم » داستانىدىن.

غەرىب ـ سەنەم باغدا جەم بولۇپ بىر ـ بىرىگە قوشۇلدى، يۈرەكلىرى پارە ـ پارە، كۆزلىرى نەملەشكەن بۇ ئىككى ئاشىق بىر ـ بىرىگە يار ھەمدەم بولۇشتى. ئەمدى تاھىر زۆھرانىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن. ( ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

جەمئ ئەيلەمەك( jem□ eylemek): خاتىرجەم تۇتماق: جەملىمەك، يىغماق.

ئەي كۆڭۈل، بۇ گۈلشەن ئەترافىغا باقكىم، غۇنچەئى،

كىم كۆڭۈل جەمئ ئەيلەدى، بولماي پەرىشان قالدىمۇ؟

ئەي كۆڭۈل، بۇ گۈلشەن تەرەپكە قاراپ باققىنا، غۇنچە كۆڭلىنى خاتىرجەم تۇتقانىدى، كېيىن پەرىشان بولماي قالدىمۇ؟ ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

جەنگ (jeng): جەڭ.

جەنگاۋەر (jen'gâwer): جەڭگىۋار.

جەننەتۇل فىردەۋس (jennetul firdews): جەننەت بېغى، دىنىي ئەقىدىلەر بويىچە سەككىز جەننەتنىڭ بىرى.

جەننەتۇل مەئۋا (jennetul me wa): 1) جەننەت، جەننەت يېرى، جەننەت ماكانى. دىنىي ئەقىدىلەر بويىچە دىندار، گۇناھسىز كىشىلەرنىڭ روھى ئۇ دۇنيادا راھەت- پاراغەتتە ياشايدىغان جاي: ئالىي ۋە ئەلا گۈزەل باغ، بېھىشت: 2) سەككىز جەننەتنىڭ بىرىنىڭ نامى.

ھۆر بىرلە جەننەتۇل مەئۋانى كۆڭلۈم نەيلەسۇن،
يارنىڭ كويىدا يۈز مىڭ جەننەتۇل مەئۋاسى بار.

كۆڭلۈم ھۆر بىلەن جەننەت سارىيىنى تىلەپ نېمە قىلسۇن؟ يارنىڭ كوچىسىدا يۈزمىڭلىغان جەننەت قەسرى بار. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

جەيرەن(jeyren): جەرەن.

پەرى قىزلار جەۋلان قىلىپ،
يىگىتلەرنىڭ كۆڭلىن ئالىپ،
باغ قە كىرەر قولىن سالىپ،
جەيرەن كەبى ماڭىشلارى.

پەرىدەك گۈزەل قىزلار يىگىتلەرنىڭ كۆڭلىنى ئوۋلايدۇ: باغقا كىرگەندە، قوللىرىنى سىلىپ مېڭىشلىرى جەرەنگە ئوخشايدۇ. ( ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

جويبار (joybar) : دەريا، ساي، كاتتا ئېقىن.

قىلىپ رەئنا قەددىڭ يادىن سەھەردە ئانچە يىغلادىم،
كۆزۈمنىڭ جويبارى ئىچرە سەرۋى نارۋەن بولدى.

گۈزەل قامىتىڭنى ئەسلەپ، سەھەردە شۇنچىلىك يىغلىدىمكى، كۆزۈم دەرياسىنىڭ بويىدا سەرۋى، نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كەتتى. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

جۇلا (julâ) :جەۋلان قىلىش: جىلۋىلىنىش. 1) ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى: 2) روشەنلىك، پارلاقلىق.

جۇنۇن (junun) : ئەقىلدىن ئېزىش، سەۋدايىلىق، ساراڭلىق.

كەلتۈرۈڭ دەفئى جۇنۇنۇمغە پەرىخان، يوق تەبىب،
كىم ئول ئەنسەبدۇر پەرى ھەر كىمنى شەيدا ئەيلەسە.

مېنىڭ ساراڭلىقىمنى ساقايتالايدىغان دوختۇر يوق. پېرىخۇن چاقىرىڭلار، پەرىگە ئاشىق بولغان ئادەمگە شۇ ئامال قىلىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

جۇنۇن دەشتىدە بىزنى بىر گۇرۇھ ئاۋارەلەر دەرلەر،
مۇغىيلان خار - خارىدىن ئاياغى يارەلەر دەرلەر.

كىشىلەر بىزنى « يانتاق تىكەنلىرىدىن ئايىغى يارىلانغان، جۇنۇن ( مەجنۇنلۇق، ساراڭلىق ) چۆلىدە يۈرىدىغان بىر توپ سەرگەردانلار » دەيدۇ. ( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

جىلاۋ (jilâw) :يۈگەن، تىزگىن.

**جىلاۋدار** (jilâwdar) تىزگىن تۇتقۇچى (شاھلار، چوڭلارنىڭ ئېتىنى يېتىلەپ ماڭغۇچى، خىزمەتكار، خادىم)

ئاغزىم قۇرۇپ، دەمىم تۇتۇلۇپ، سەكرەسەم نە تالڭ،

كىم تەلبە چابۇكۇمغا جىلاۋدارمەن يەنە.

ئاغزىم قۇرۇپ، دىمىم تۇتۇلۇپ، سەكرىسەم ئەجەب ئەمەس، چۈنكى مەن يەنە تەلۋە چەۋەندازىمغا ئات يېتىلىگۈچى بولدۇم.

ـ نەۋائىي. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**جىلۋە** (jilwe) : 1) پارلاقلىق، يالتىراقلىق؛ 2) ئۆزىنى گۈزەل ۋە نۇرانە سۇرەتتە كۆرسىتىش، غەمزە بىلەن كۆرۈنۈش.

تا جىلۋە قىلدى ئول سەنەم، لەيلى سۆزى بولدى ئەدەم،

سەۋدام ئوتى چەككەچ ئەلەم، پەست ئەتتى مەجنۇن شۇھرەتىن.

ئۇ گۈزەل يار جىلۋىلىنىپ چىقىۋىدى، لەيلى ھەققىدىكى سۆزلەر يوقالدى. سەۋدالىقىمنىڭ ئوتى يالقۇنلىغانىدى، مەجنۇننىڭ شۆھرىتى پەسەيدى.(يۇ ئە)

**جىلۋەگەر**(jilweger): جىلۋىلىنىپ تۇرىدىغان، جۇلالىق، پارقىراق.

تاكى ئول مەيدىن كۆڭۈل جامىدا بولغاچ جىلۋەگەر،

چېھرەئى مەقسۇدى مەھۋ ئولغاي ھەم ئول دەم مائەدا.

ئاشۇ كۆڭۈل جامىدىكى شارابتا مەقسەت چېھرىسى جىلۋىلەنگەنسېرى نازۇ نېمەت دېگەنلەر بىر ياقتا قالىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

ئۇيالىپ قۇمرىيۇ سەرۋى چەمەن گۈلبەرگىدەك تىترەر،

چەمەندە سەرۋى ئازادىمنى كۆرگەچ جىلۋەگەر ھەريان.

چىمەنلىكتە، خۇش قامەت گۈزىلىمنىڭ ھەر يان جىلۋە قىلىپ يۈرگەنلىكىنى كۆرگەن پاختەك بىلەن سەرۋى دەرىخى ھەسەتتىن، گۈلزارلىقتىكى گۈلنىڭ يوپۇرمىقىدەك تىترەپ كېتىشىدۇ.(باياتتىن)

# چ

**چارە پەيۋەند** ( châre peywend):چارە قىلغۇچى:

باشىم غەم تاشىدىن پارە، تەنىم ھەجر ئوقىدىن يارە،
كۆڭۈل بۇ يارەغە چارە تاپارغا تاپمايىن ئىمكان.

بېشىم غەم تېشىنىڭ زەربىسىدىن پارە ـ پارە بولدى، تېنىم ھىجران ئوقى تېگىپ يارىلاندى، كۆڭلۈم بۇ يارا ـ جاراھەتنى داۋالاشنىڭ چارىسىنى تاپالماي ئاۋارە. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**چاغلاماق**(chaghlamaq): چاغلىماق؛ ئويلىماق، نىيەت قىلماق.

مەن نەيلەيىن نازۇك قولۇم باغلاندى،
ھەجر ئوتىدا يۈرەك ـ باغرىم داغلاندى.
قاراقچىلار ئۆلتۈرگەلى چاغلاندى،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.

مەن قانداق قىلارمەن، نازۇك قولۇم باغلاندى، ھىجران ئوتىدا يۈرەك ـ باغرىم داغلاندى، قاراقچىلار مېنى ئۆلتۈرگىلى تەييارلىنىۋاتىدۇ، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

كۆرگەنىنىڭ جانىن داغلاغان،
گويا پەرى دەپ چاغلاغان،
تىللا كەمەرلەر باغلاغان،
ئاياغىدا كەفشلەرى.

كۆرگەنلەر ئۇلارنى « بەجايىكى پەرى » دەپ چاغلاپ، جانلىرى داغدا قالىدۇ ؛ ئۇ قىزلار بەللىرىگە ئالتۇن كەمەر باغلىۋالغان بولۇپ، ئايىغىدا كەشلىرى بار. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

ئىشق ئوتىدا داغلايدۇر، زۇلفى بىلە باغلايدۇر،
ئۆلتۈرگەلى چاغلايدۇر، بۇ قۇل نە زىيان ئەتمىش.

ئۇ ئىشق ئوتىدا يۈرىكىمنى داغلايدۇ؛ چاچلىرى بىلەن باغلاپ، مېنى ئۆلتۈرمەكچى بولىۋاتىدۇ؛ مەندەك بىر قۇلدىن ئۇنىڭغا زادى نېمە زىيان يەتكەندۇ؟(ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**چاك** (chak) : 1) يىرتىق، يېرىق. يىرتىلغان: 2) ك. يارا، جاراھەت.

ئىچىمدە تامغا ـ تامغا داغى ئىشقىڭ نەقدىنى ئاسراپ،
ئىچىدىن چاك ـ چاك بولغان بۇزۇق ۋەيرانە بولمىشمەن.

بېسىلغان تامغىلاردەك ئورناپ كەتكەن ئىشقىڭ داغلىرىنى ئىچىمدە مال ـ دۇنيادەك ساقلاپ، ئىچ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىغا ئوخشاپ قالدىم. (ئە ئۇ م ت:سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**چاك ئەتمەك**(chak etmek): يىرتماق.

ياقامنى چاك ئەتىپ يىغلاپ بارىپ كويىدا داد ئەتتىم،
ئوشۇل بىرەھم ئىشىتمەيدۇر مەنى فەريادۇ زارىمنى.

كوچىسىغا بېرىپ، ياقامنى يىرتىپ تۇرۇپ يىغلاپ، دادلىدىم؛ بىراق، ئۇ رەھىمسىز مېنىڭ پەريادىمغا قۇلاق سالمىدى.(ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**چاكى گىرىبان** (chaki giriban) : 1) ياقىسى يىرتىلغان؛ 2) كۆچمە م: دەردمەن.

تىغى ھەجرىڭدىن نىھان كۆكسۈم شىكافىن، ئاھكىم،
ئەلگە رەۋشەن ئەيلەدى چاكى گىرىبان ئاقىبەت.

جۇدالىقىڭ تىغىدىن كۆكسۈمدە ھاسىل بولغان يوشۇرۇن تۆشۈكچىلەر ياقامنىڭ يىرتىلىشى بىلەن ئەلگە ئاشكارا بولۇپ كەتتى. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

چەتر (chetr) : چېدىر؛

چەترى سەئادەت (chetri seadet) : بەخت ـ سائادەت چېدىرى؛
سەن بىر ھۇمايى، مەن بىر گەدايىڭ،
يايغىل باشىمغا چەترى سەئادەت.

سەن بېشىغا ھۇما قۇشى قونغان بىر شاھسەن، مەن سېنىڭ گادىيىڭ، بېشىمغا سائادەت چېدىرىنى يايغىن. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

چەترى ئىقبال (chetri iqbal) :بەخت، تەلەي، ئامەت.

چەرا (cherâ) : ئوتلاش ؛ئوتلاق.

چەراغان(cheraghan): چىراغ.
ئۆيۈم تىرە ئەمەس چۈن بىسمىلى تىغى نىگاھىڭمەن،
چەراغان قىلغۇسىدۇر ئاھۇلار كۆزى مەزارىمنى.

مېنى كۆزۈڭنىڭ تىغى بىلەن قەتلى قىلغىنىڭ ئۈچۈن، ئۆيۈم يورۇق. كېيىكلەرنىڭ كۆزى مازىرىمنى چىراغ بولۇپ يورۇتقاي. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

چەراغى ئەنجۇمەن(cheraghi enjumen): ئولتۇرۇشنىڭ چىرىغى.
قارا بەختىم بىلەن بۇ كەچە چەندان گۇفتىگۇ قىلدىم،
يارۇتۇڭلار چەراغى ئەنجۇمەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

قارا بەختىم بىلەن بۇ كېچە ناھايىتى كۆپ مۇڭدىشىۋالدىم، ئەمدى ئولتۇرۇشنىڭ چىرىغىنى ياندۇرۇپ قويۇڭلار، ئەلۋەتتە. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن

چەرخ (cherx) : 1) چاق؛ 2) ئايلىنىش؛ 3) ك: ئاسمان، كۆك، پەلەك؛ 4) تەقدىر؛ 5) دەۋر.
ياڭى ئاي قان يىغلادى، ئەرمەس شەفەق چەرخ ئۈزرە كىم،
قامەتىن خەم ئەيلەبان، مۇشكىن ھىلالىڭنى كۆرۈپ.

يېڭى چىققان ئاي سېنىڭ ئىپار ھىدلىق ئەگىم قاشلىرىڭنى كۆرۈپ، قامىتىنى ئېگىپ قان يىغلىدىكى، كۆكتىكى شەپەق ئەمەس، ئۇ قاندۇر. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

چەرخ ئۇرماق (cherx urmaq) : چۆرگۈلىمەك، پىرقىرىماق، ئايلانماق.
مەنسۇرى ھەللاجدەك ئىچىپ شەرابى ئەنتەھۇر،
چەرخ ئۇرۇپ يىغلاپ تۇرارمەن ئوشبۇ دەم دار ئالدىدا.

مۇشۇ دەمدە، مەنمۇ مەنسۇر ھەللاجدەك شارابى ئەنتەھۇرنى ئىچىپ، دار ئالدىدا چۆرگۈلەپ يىغلاۋاتىمەن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

چەرخى سەرگەردان(cherxi sergerdân): چۆرگۈلەپ تۇرىدىغان پەلەك.
ئىشق ۋادىسىدا پۇيە ئەيلەدىم چۈن گەردى باد،
رەشكىدىن ھەردەم ئۆچەشتىم چەرخى سەرگەردان بىلە.

ئىشق ۋادىسىدا خۇددى قۇيۇندەك چۆرگۈلەپ يۈردۈم؛ كۈندەشلىكتىن بېشى ئايلانغان پەلەك بىلەن دائىم ئېلىشتىم. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

چەرخى سەييار(cherxi seyyâr): چۆرگۈلەپ تۇرىدىغان پەلەك؛ كۆكتىكى سەييارە.

بۇ گۈن گەر ئالەمۈل غەيبىنىڭ ۋۇجۇدىن كۆرمەك ئىستەرسەن،
رەياھىن ئۈش بەيان ئەيلەر زۇھۇرىن چەرخى سەييارنىڭ.

ئەگەر بۈگۈن غايىباتلار ئالەمىنىڭ ۋۇجۇدىنى كۆرمەكچى بولساڭ، ئاشۇ گۈللەرمۇ كۆكتىكى سەييارەلەرنىڭ قانداق پەيدا بولغانلىقىنى بايان قىلىپ بېرەلەيدۇ. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەرخى فەلەك** (cherxi felek): ئاسمان گۈمبىزى؛ ئۇپۇق سىزىقى.

نازلىق دىلبەر، بىر سۆزۈم بار ئايتايىن،
چەرخى فەلەك، كۆر، نە جەفا ئەيلەدى.
بىراۋگە كىيگۈزۈپ تاجى خۇسرەۋىن،
بىراۋنى ئەل ئىچرە گەدا ئەيلەدى.

نازلىق دىلبەر، بىر گېپىم بار ئېيتاي. قارىغىنا، پەلەكنىڭ چاقى قانداق جاپا سالدى ـ ھە: بىراۋغا بۈيۈك پادىشاھلىق تاجىنى كىيدۈرسە، بىراۋنى ئەل ئىچىدە گاداي قىلدى. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەرخى كەجرەفتار**: خۇيى ئۇسال پەلەك.

قايسى بىر بىرەھىلىغىنى تالىئى گۇمراھىنىڭ،
قايسى بىر كەجرەۋلىغىنى چەرخى كەجرەفتارنىڭ.

ئازغۇن قىسمەتنىڭ قايسى بىر يولسىزلىقلىرىنى ئېيتاي، كاج پەلەكنىڭ قايسى بىر تەتۈرلۈكلىرىنى دەپ تۈگىتەي؟(ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەرخى كەجرەۋ**(cherxi kejrew): تەتۈر چۆرگۈلەيدىغان پەلەك.

دەرىغا، شورۇ شەر بولدى جەھاندا ھەر قايان پەيدا،
چۇ قىلدى چەرخى كەجرەۋ فىتنەئى ئاخىر زەمان پەيدا.

ۋاي ئېسىت، بۇ تەتۈر پەلەك ئاخىر زامان پىتنىلىرىنى پەيدا قىلغاچقا، جاھاننىڭ ھەممە يېرى غەلۋە ـ غوۋغاغا تولۇپ كەتتى. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەرخى ناشاد**: خاپىغان پەلەك.

ياقامنى چاك ئەتىپ ئەيلەسەم فەرياد،
بۇزۇلسۇن، يىقىلسۇن بۇ چەرخى ناشاد.
قاراقچىلار قولىدا بولغايمەن بەرباد،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.

ياقامنى يىرتىپ تۇرۇپ پەرياد ئەيلىسەم، بۇ خاپىغان پەلەك كۆمتۈرۈلۈپ چۈشسۇن، ۋەيران بولسۇن؛ قاراقچىلارنىڭ قولىدا بەربات بولۇپ كەتتىم، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەند** (chend) : 1) بىر ئاز، بىر قىسىم؛ 2) نەچچە، قانچە؛ 3) ھەسسە، ئۈلۈش.

دەھر ھەر چەند كۈلسە، ئەرشىي، سەن سارى بىل زەھرخەند،
بارمۇ جان قەسدىن قىلۇردىن ئىھتىمالى ئۆزگەچە. ـ ئەرشىي.

ئەي ئەرشىي، زامان ھەر قانچە كۈلگەن بىلەن ساڭا كەلگەندە زەھەرخەندىلىك قىلىدۇ، ئۇنىڭ جاننى قەستلەشتىن باشقىچە ئېھتىمالىمۇ بارمۇ؟ بۇنى بىلىپ باق. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەندان**(chendân): "چەند"نىڭ كۆپلۈك شەكلى؛ كۆپ، جىق.

ھەزرەتى داۋۇدنىڭ ئوغلى سۇلايمان،
بىلقىسنىڭ ھەجرىندە يىغلادى چەندان.
يەئقۇب ئوغلى ئۇچۇن دىيدەسى گىريان،
يۇسۇفى كەنئاندىن جۇدا ئەيلەدى.

ھەزرىتى داۋۇتنىڭ ئوغلى سۇلايمان بىلقىسنىڭ جۇدالىقىدا كۆپ يىغلىدى: ياقۇپ ئەلەيھىسسالام ئوغلى كەنئانلىق يۇسۇپتىن جۇدا بولغىنىدا، كۆز يېشى قىلدى. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەنگ** (chengg) : باش تەرىپى ئېگىك چالغۇ ئەسۋابى.

غۇسسە چەنگىدىن نەۋائى تاپمادىم ئۇششاق ئارا،
تا نەۋائىيدەك ئەسىرۇ بىنەۋا بولدۇم ساڭا. ـ نەۋائىي.

نەۋائىيغا ئوخشاش سېنىڭ بىچارە ئەسىرىڭ بولۇپ قالغاندىن بۇيان، ئاشىقلار ئارىسىدا غەم چاڭى ( سازى ) دىن پەيزى ئالالمىدىم. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**چەنگۇ رەباب** (chen gu rebab): چاڭ بىلەن راۋاپ.

**چوب** (chob) :ياغاچ، تاختا: تارشا.

**چوبخەت** (chobxet) : خەت تاختىسى، پۈتۈك تاختىسى.

**چوبخەتلەشمەك**(chob xetleshmek) :ئوتتۇرىدا پۈتۈك تاختىسى تۇرغۇزۇپ سودىلاشماق.

**چوبگەز**(chobgez): ياغاچ گەز، بىر خىل تامچىلىق ئەسۋابى.

**چوق** (choq): جىق، كۆپ، مول.

تۇرارغا تاقەتىم يوقتۇر، يۇرەرگە ھالەتىم يوقتۇر،
يۇرەكتە ئىشق ئوتى چوقدۇر، مەنى يوقلار كىشىم بارمۇ؟

توختاپ تۇرۇشقا تاقىتىم يوق، ماڭغۇدەك ئەھۋالىم يوق، يۈرىكىمدە ئىشق ئوتى ئۇلغىيىپ كەتتى، مېنى يوقلايدىغان كىشىم بارمۇ؟ (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**چۇب** : ق. "چوب".

**چۇ** (chu): ق. "چۇن"

**چۇبىن** (chubin ): ياغاچتىن ياسالغان.كاسەئى چۇبىن: ياغاچ تاۋاق، ياغاچ قەدەھ.

**چۇغز** (chughz) : ھوقۇش.

ئىكى شەھلا كۆزلەرىڭ كۆڭلۇم قۇشىنى قىلدى سەيد،
چۇغز يەڭلىغ مەسكەنى ۋىيرانە بولدۇم ئاقىبەت.

شەھلا كۆزلىرىڭ كۆڭلۈم قۇشىنى ئوۋلاپ كەتتى، مەن ئەمدى ھوقۇشقا ئوخشاش ۋەيرانىغا ماكانلاشتىم. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**چۇن** (chun) : 1) ئوخشاش، كەبى، گوياكى: 2) مادامىكى، ۋاقتىكى، قاچانكى: 3) شۇنچە، شۇ قەدەر، شۇنچىۋالا:3) چۈنكى، سەۋەبى.

تەشنەلەب ئولما نەۋائىي، چۇن ئەزەل ساقىيسىدىن،
« ئىشرەبۇ يا ئەييۇھەل ـ ئەتشان » كەلۇر ھەر دەم نىدا.
ـ نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، چاڭقاپ يۈرمە، تەقدىر ساقىيسىدىن:« ئەي تەشنالار، ئىچىڭلار! » دېگەن نىدا ھەر دەم كېلىپ تۇرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

ۋۇھۇش ئارا مەنى دەشت ئىچرە كۇردى چۇن مەجنۇن،

تەسەۋۋۇر ئەتتىكىم ئۇل خەيلغە نىگاھبانىمەن.

مەجنۇن مېنى باياۋاندىكى ۋەھشىي ھايۋانلار ئارىسىدا كۆرۈپ، « شۇ ھايۋانلار توپىنىڭ چوپانى ئوخشايدۇ» دەپ ئويلاپ قالدى.(يۇ ئە)

چەك، نەۋائىي، نالە، كۆز مەي بەرسۇنۇ باغرىم كەباب،

چۈن بولۇر ئول ئاي خەيالى بىزگە مىھمان ھەر كەچە.

- نەۋائىي.

نەۋائىي، نالە كۈيىنى چال،كۆزۈم شاراب، جىگىرىم كاۋاپ تەييارلىسۇن، چۈنكى ھەر ئاخشىمى ئۇ ئاينىڭ خىيالى ماڭا مېھمان بولۇپ كېلىدۇ ئەمەسمۇ؟! (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**چۇنۇچىرا** (chunuchira) :بەس-مۇنازىرە، ئىختىلاپ، جېدەل ماجىرا، تالاش-تارتىش، نىزا.

ئەي ئىشقنى ئىنكار ئەيلەيەن، چۇنۇ چىرايۇ چەندنى قوي،

نەچۇك تۇشەرسەن ئاشىقنىڭ چۇنۇ چىرايۇ چەندىنە.

ئەي ئىشقنى ئىنكار قىلغۇچى، ئۇنداق-مۇنداقلىرىڭنى ( نېمە ئۈچۈن، نېمە سەۋەبتىن، قانچىلىك، دېگەندەك سوئاللىرىڭنى ) قوي، چۈنكى سەنمۇ ئاشىقنىڭ ئۇنداق - مۇنداقلىرىغا چۈشۈپ قالىسەن(ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**چىراغ: ق. چەراغ**

**چىراق: ق. چەراغ**

يۈرەكىمدىن كەتمەس ھەرگىز فىراقى،

مۇرادقا يەتمەيىن ئۆچتى چىراقى،

ئەمدى ھەمراھلاردىن كەتمەس سوراقى،

گۈلجەمىلە سىڭلىمغا سەلام دەگەيسەن.

يۈرىكىمدىن جۇدالىق سېغىنىشى ھەرگىز كەتمەس؛ مۇرادىغا يەتمەي چىرىغى ئۆچتى، ئەمدى ھەمراھلارغا سوراق تۇگىمەيدۇ: سىڭلىم گۈلجەمىلىگە « سالام » دېگەيسىلەر. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**چىرا** (chirâ) : 1) نېمە ئۈچۈن، نېمىشقا، نېمە سەۋەبتىن؛ 2) قانداق، نېمانداق.

ئەي ئىشقنى ئىنكار ئەيلەيەن، چۇنۇ چىرايۇ چەندنى قوي،

نەچۇك تۇشەرسەن ئاشىقنىڭ چۇنۇ چىرايۇ چەندىنە.

ئەي ئىشقنى ئىنكار قىلغۇچى، ئۇنداق-مۇنداقلىرىڭنى ( نېمە ئۈچۈن، نېمە سەۋەبتىن، قانچىلىك، دېگەندەك سوئاللىرىڭنى ) قوي، چۈنكى سەنمۇ ئاشىقنىڭ ئۇنداق - مۇنداقلىرىغا چۈشۈپ قالىسەن.(ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**چىن** I (chin) : ھەقىقى، راست، ئېنىق.

ئەي نەۋائىي، چىن بەھار ئەركىن بۇ، يا خۇد كۆرگۈزۈر،

باغ خەلقىدىن ئۇلۇسقا داۋەرى ئەئزەم بەھار.

- نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، بۇ ھەقىقىي باھارمىدۇ ياكى ئۇلۇغ شاھىمىزنىڭ باغ ئەھلى ئارقىلىق، خەلققە كۆرسىتىۋاتقان باھارىمىدۇ؟(ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

نە گۈن ئول ئەردىكىم قاشىڭدا چىن كۆردۈم بۇ نە گوندۇز،

تەبەسسۇم مەۋجى ئەردى لەبلەرىڭدە سەربەسەر ھەريان.

قايسىبىر كۈنى، لەۋلىرىڭدىن پۈتۈنلەي تەبەسسۇم جىلۋىسى مەۋج ئۇرۇپ تۇرغانلىقىنى ئۆز كۆزۈم

بىلەن كۆردۈم - دە، بۇ كۇندۇزمۇ ياكى كېچىمۇ، خۇدۇمنى بىلمەيلا قالدىم.(يۇ ئە)

چىن II (chin) : 1) قورۇق ؛ 2) چاچنىڭ چىگىلىكى، بۇدرە چاچ.

قىلسا مۇشكىن چىنىدىن ئۇترۇكى كاكۇل سىندۇرۇر،

لالەكىم دىل خۇن قىلۇر، بازارى سۇنبۇل سىندۇرۇر.

ئىپار ھىدلىق جىڭگىلەك چاچلىرىنى كۆرسەتسە، لالىنىڭ باغرىنى قان قىلىپ، سۇنبۇلنىڭ بازىرىنى كاساتلاشتۇرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

تا ئەيلەدىم ئالدىغا بارىپ ئەرزى نىيازىم،

چىن سالدى جەبىنىغە تەمەننا قىلايىن دەپ.

مەن ئۇنىڭ ئالدىغا بېرىپ ھاجەتمەنلىكىمنى ئىزھار قىلغانىدىم، ئۇ ئۆزىگە تەمەننا قويۇپ، قوشۇمىسىنى تۈردى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

چىن III (chin) : سۆز بىرىكمىسىدە ‹‹تەرگۇچى›› دېگەن مەنىدە كېلىدۇ. مەسىلەن، خوشە چىن (باش تەرگۇچى، باشاق تەرگۇچى) دېگەنلەرگە ئوخشاش.

چىن V (chin) : جۇڭگو: خوتەن.

ئول مۇژەللەڧ سەبزە خەت كىشۋەر گۇشايى ھۇسن ئەرۇر،

خەتتىغە كەلمىش خوتەندىن، زۇلفىغا چىندىن خەراج.

مىيىقى ئەمدى خەت تارتقان ئۇ سۇنبۇل چاچ ھۆسن دۇنياسىنىڭ جاھانگىرىدۇر، ئۇنىڭ مىيىقىغا خوتەندىن، چېچىغا چىندىن باج - تارتۇق كېلىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۆزھال مۇقامى تېكىستىدىن)

تەقۋا ئەۋى ھەمۋار ئەرۇر، سۇبھەم ئىپى زۇننار ئەرۇر،

ئول كۇلبەئى خەممار ئەرۇر، تا كۆردۈم ئول چىن لۇئبەتىن.

ئۇ خوتەن گۈزىلىنىڭ ئويۇنلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، تەقۋادارلىق ئۆيۈم يەر بىلەن يەكسان بولدى، تەسۋىيىم زۇننارغا ئالماشتى، ھۇجرام مەيخانىغا ئايلاندى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

چىنۇ ماچىن (chinu machin) : چىن ۋە ماچىن.

سىپاھى چىنۇ ماچىن بىر بولۇپدۇر،

ھۇجۇم ئەيلەپ خەتتى مۇشكىنۇ سۇنبۇل.

چىن بىلەن ماچىن قوشۇنى ھۇجۇمدا گىرەلىشىپ كەتكەندەك، ئۇنىڭ ئىپاردەك مىيىقلىرى بىلەن سۇمبۇل چاچلىرى ئارىلىشىپ كېتىپتۇ. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

چىنىي (chinî) :جۇڭگونىڭ.

چىنىي ئاياغ (chinî ayagh) :جۇڭگو قاچىسى، چىنە.

چىنىي قاچا (chinî qacha) :جۇڭگو قاچىسى، چىنە.

# خ

**خاب** (xâb) : ئۈيقۇ.

**خاب ئالۇد** (xâb alud): ئۇيقۇ ئارىلاش، ئۇيقۇسىرىغان، مۈگدىگەن، ئۇيقۇ باسقان.

گاھ ـ گاھ، ئەي مەخمۇرى خاب ئالۇد، سور ئول خەستەنى،

كىم يەتەر ئاغزىغا لەئلىڭ يادىدىن قان ھەر كەچە.

ئەي ئۈگدىگەن مەست، بىمارنىڭ ھالىدىن ئانچە ـ مۇنچە خەۋەر ئالساڭچۇ: ھەر كېچە لېۋىڭنى ئويلاپ، ئۇنىڭ ئاغزىدىن قان كېلىدۇ. (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

**خابگاھ**(xâbgâh): ياتاق ئۆيى

**خادىم** (xâdim): خىزمەتكار، مۇلازىم.

خادىمى خەيلى ھەشەمنىڭ كارۇ بارى ئۆزگەچە،

تابىئى مەتبۇئىلارغە رويى دىيدار ئۆزگەچە.

ھەشەمەتچىلەرنىڭ ئىش ـ ھەرىكەتلىرى باشقىچە، ئۇلارنىڭ ئۆز تەۋەلىرىگە، ئەگەشكۈچىلىرىگە كۆرسەتكەن چىرايلىرى باشقىچە. (راك مۇقامى قىسمى)

**خار** I (xar) : سۆز بېرىكمىسىدە ‹‹ئىچكۈچى››، ‹‹يېگۈچى›› مەنىلىرىدە كېلىدۇ. مەسىلەن:

كەچە ـ گۈندۈز يىغلادى ناتەۋان دىلدار،

يوقتۇر ماڭا بۇ يەردە بىر يارى غەمخار،

شەفقەتىڭدىن بىنەۋا بەندەڭ ئۇمىدۋار،

ھىچ غەرىبنى مەنىڭدەك ۋىيران ئەيلەمە.

مەن بىچارە دىلدارىڭ كېچە ـ كۈندۈز يىغلىدىم؛ بۇ يەردە ماڭا غەمداش بولىدىغان بىرەر دوست يوق. ئى ئاللاھ، مەن شەپقىتىڭدىن ئۈمىدۋار، ھېچ مۇساپىرنى مەندەك ۋەيران قىلما.(ئەجەمدىن)

**خار**II(xâr) : تىكەن.

گۇل يۈزۈڭغە ئەندەلىب يەڭلىغ قىلىپ زار ئەيلەدىڭ،

گۇلمۇ سەن يا خارمۇسەن يا ھۆرمۇ سەن، غىلمانمۇسەن.

مېنى بۇلبۇلغا ئوخشاش گۈل يۈزۈڭگە زار قىلىپ قويدۇڭ: سەن گۈلمۇ، تىكەنمۇ، ھۆرمۇ ياكى غىلمانمۇسەن؟ (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

**خارى خەشەك** (xari xesek) : ئۈششاق تىكەن.

**خارە** (xare) :تاش، ئۇيۇلتاش.

كۆڭلۈمگە شىكەست بەردى نا ئەھلىنىڭ ئازارى،

بۇ شىشەئى نازۇكنى سىندۇردى ئوشۇل خارە.

نائەھلىنىڭ ئازارى دىلىمنى جاراھەتلەندۈردى؛ دىلىمنىڭ بۇ نازۇك شىشىسىنى ئاشۇ تاش سۇندۇرۇپ تاشلىدى. (راك مۇقامى قىسمى)

**خارا** (xara) : قىممەتباھالىق بىرخىل يىپەك رەخت.

**خارۇخەس**(xâruxes): تىكەن ۋە خەس.

يول باشلاغۇچى، كەئبە تەۋافىغا نە ھاجەت،

ھەر خارۇ خەسى دەشتى سەۋادى ھەرەمىمدۇر.

كەبە تاۋىپىغا ۋە يول باشلىغۇچىغا ئېھتىياجىم يوق، باياۋاندىكى ھەر بىر تىكەن ۋە خەس - خەشەكلەر مېنىڭ ھەرىمىمدىن نىشاندۇر.(پەنجگاھتىن)

**خارى فىراق**(xâri firâq): ئايرىلىق تىكىنى، پىراق تىكىنى.

ئەگەر كۆڭلىدە بىر گۇل ھەجرىدىن خارى فىراق ئولسا،

بەھانە يىغلاماقغا بىر نەچە جامى كەرەم چەكتى.

ئەگەر كىشىنىڭ يۈرىكىگە بىر گۈلنىڭ پىراق تىكىنى سانچىلسا، ئۇ يىغلاشقا باھانە ئىزدەپ ئېھسان شارابىدىن بىر نەچچىنى ئوشۇق ئىچىدۇ.(ئەجەمدىن)

**خارى مىھنەت**: مۇشەققەت تىكىنى، جاپا تىكىنى.

نە ئەيش ئولغاي ئۆتۈپ گۇل فەسلى، ئەي مەھزۇن، بۇ باغ ئىچرە،

بولۇپدۇر ھەر نەفەس يۈز خارى مىھنەت مۇبتەلا بىزگە.

- مەھزۇن.

ئەي مەھزۇن، بۇ باغدا نېمە راھەت بولسۇنكى، گۇل پەسلى ئۆتۈپ كەتتى، ھەر نەپەستە يۈز مۇشەققەت تىكىنىگە مۇپتىلا بولۇۋاتىمەن .(مۇشاۋەرەكتىن)

**خاك** (xâk) : 1) تۇپراق؛ 2) يەر يۈزى.

فەلەك بىدادىدىن گەرچە مەنى خاكى غۇبار ئولدۇم.

تىلەرمەن تاپماغايلار تۇتىيالىققا غۇبارىمنى.

بۇ زالىم پەلەك تۇپەيلى توپا - توزانغا ئايلاندىم. بولسا، كىشىلەر تۇتىيالىق ئۇچۇن، غۇبارىمنىمۇ تاپالمىسا دەيمەن. (ئۆزھال مۇقامى قىسمى)

**خاكسار**(xâksâr): توپىغا بۇلغانغان، تۇپراق بولۇپ كەتكەن.

تەمەننادۇر خەرابات ئەھلى ئىچرە خاكسار ئولماق،

كەرەكمەس دەھر ئەلىنىڭ بەزمىدە ئىززۇ ئەئلا بىزگە.

زامان ئەھلى بەزمىسىدىكى ئەزىزلىك ۋە يۇقىرى مەرتىۋىنىڭ كېرىكى يوق، مەيخانە ئەھلى ئىچىدە توپا - تۇپراق بولۇپ كېتىش مېنىڭ ئارزۇيۇمدۇر .(مۇشاۋەرەكتىن)

**خاكىستەر** (xâkister) : كۇل.

زىلەيخا گۇلشەنىن قىلدى سەمۇمى ئىشق خاكىستەر،

بۇ ياڭلىغ دەمەكىم ئول يۇسۇفى گۇل پىرەھەن ھاجەت.

زىلەيخانىڭ گۇلشىنىنى ئىشق شىۋىرغىنى توپا - تۇپراق قىلىۋەتتى دېمە، بۇ ئۇنىڭ قانلىق كۆينەك كىيگەن يۇسۇپكە ھاجەتمەن بولغانلىقىدىندۇر.(سەگاھ)

**خالى ھىندۇ**(xâli hindu): قارا مەڭ.

**خانۇمان** (xânumân) : ئۆي-جاي ۋە ئۆي جاھازلىرى.

زىھى ئازادەئىيمەن ئىشق ئارا مەجنۇن ئەمەس ھەمراھ،

نە مەندە خانۇمانۇ نە ماڭا يارۇ دىيار ئولغاي.

نېمە دېگەن ئازاد ئادەممەنكى، ئاشىقلىقتا مەجنۇنمۇ ماڭا تەڭلىشەلمەيدۇ، مەندە نە ئۆي - جاي، نە يار، ياكى دىيار بولسۇن؟ (ئوششاق مۇقامى قىسمى)

**خەتت** (xett) : 1) سىزىق، ئىز؛ 2) يېزىق، خەت؛ 3) يېڭى چىققان بۇرۇت، مىيىق.

بەھارى ئارەزىڭ تاپتى تەراۋەت ئەمدى خەت چىقسۇن،
بە رەنگى ئەرغەۋانۇ ياسەمەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ھۆسنۈڭنىڭ نەۋ باھارى كەلدى، ئەمدى ئەلۋەتتە ئۇنىڭغا ئەرغىۋان ۋە ياسۇمەن گۈللىرى رەڭگىدىكى مىيىق ( ئەمدىلا خەت تارتقان مويلاۋ ) چىقسۇن. (نەۋا مۇقامى قىسمى)

**خەتتى:** "خەتت" نىڭ ئۈچىنچى شەخس تەۋەلىك شەكلى.

خالۇ خەتتىنىڭ سىپاھىدىن جەھانگىر ئولدى يار،
ۋەرنە، شاھ ئىقلىمىنى ئالغايمۇ لەشكەر بولماسا.

يار ئۆزىنىڭ خال ۋە مىيىق لەشكەرلىرى بىلەن جاھانگىر بولدى، لەشكىرى بولمىغان شاھ بىرەر مەملىكەتنى قانداقمۇ ئالالىسۇن؟(ئىراق مۇقامىدىن)

**خەتتى مۇشكىن** (xetti mushkin): خۇشپۇراق مىيىق.

سىپاھى چىنۇ ماچىن بىر بولۇپدۇر،
ھۇجۇم ئەيلەپ خەتتى مۇشكىنۇ سۇنبۇل.

چىن بىلەن ماچىن قوشۇنى ھۇجۇمدا گىرەلىشىپ كەتكەندەك، ئۇنىڭ ئىپاردەك مىيىقلىرى بىلەن سۇمبۇل چاچلىرى ئارىلىشىپ كېتىپتۇ.(سەگاھتىن)

**خەرابات** (xerâbât) : 1) ۋەيرانە جاي؛ 2) ك. مەيخانە.

تەمەننادۇر خەرابات ئەھلى ئىچرە خاكسار ئولماق،
كەرەكمەس دەھر ئەلىنىڭ بەزمىدە ئىززۇ ئەئلا بىزگە.

زامان ئەھلى بەزمىسىدىكى ئەزىزلىك ۋە يۇقىرى مەرتىۋىنىڭ كېرىكى يوق، مەيخانە ئەھلى ئىچىدە توپا ـ تۇپراق بولۇپ كېتىش مېنىڭ ئارزۇيۇمدۇر . (مۇشاۋەرەك مۇقامى قىسمى)

**خەزان** (xezân) :1) كۈز پەسلى؛ 2) كۈزدە سارغىيىپ تۆكۈلگەن ياپراق، غازاڭ.

نەتەي، بىچارەئى غەمگىن قىلمىپدۇر دەرد ئىلە ھىجران،
سارىغ رۇخسارە ھەجرىڭ ئوتىدىن بەرگى خەزان بولدۇم.

ھىجران بىلەن دەرد مېنى غەمكىن، بىچارە قىلىپ قويدى. جۇدالىقىڭنىڭ ئوتىدىن چىرايىم سارغىيىپ، كۈزدىكى غازاڭ بولۇپ قالدىم. قانداق قىلارمەن. (ئىراق مۇقامى قىسمى)

**خەزان ئاسىبى** (xezân âsibi) : كۈز ئاپىتى، غازاڭ ئاپىتى.

بولۇپسەن كۆپ چەمەن گۈللارىغا مەغرۇر، ئەي بۇلبۇل،
تەگەر بادى خەزان ئاخىر، نە قىلغۇڭ ئىئتىماد ئەيلەب.

ئەي بۇلبۇل، چىمەننىڭ گۈللىرى بىلەن كۆپ مەغرۇرلىنىدىكەنسەن، كۈز شامىلى ئاخىر ئۇنى خازان قىلىدۇ، ئۇنىڭغا ئىشىنىپ نېمە قىلىسەن؟ (چەھارگاھ مۇقامى قىسمى)

**خەزائىن** (xezâin) : خەزىنىلەر.

**خەزايىن** (xezâyin) : ق. خەزائىن.

**خەزايىنۇل مەئانى** (xezâyinul meâni) ‹‹مەنىلەر خەزىنىسى››، ئەلىشىر نەۋائىيىنىڭ ئەسەرلىرى ئىچىدە، تۇرلۇك غەزەللەردىن بولۇپ 16 خىل ژانىردىن تەركىب تاپقان، 44 مىڭ 803 مىسرالىق، 3130 شېئىرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان تۆت دىۋاننىڭ ئومۇمىي نامى، ئۇ كۆپىنچە ‹‹چەھار دىۋان›› دەپمۇ ئاتىلىدۇ.

**خەزىنە** (xeziyne) : خەزىنە، ئامبار.

**خەزىنەئى دەفىنە** (xeziyneî define) : كۆمۈكلۈك خەزىنە.

**خەمسە** (xemse) :بەش.

خەمسە دەستان (xemse destân) :بەش داستان.
خەمسەئى نەۋائىي (xemseî newâiy) :نەۋائىينىڭ بەش داستانى. يەنى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ " فەرھاد ۋە شىرىن "، " لەيلى ۋە مەجنۇن "، " سەبئە سەييارە"، " ھەيرەتۇل ئەبرار" ۋە " سەددى ئىسكەندەرىي" ناملىق داستانلىرى،
خەمسەنەۋىس (xemsenewis) :مەسنەۋىي شەكلىدە بەش داستان يازغان شائىر. مۇنداق زاتلار ‹‹خەمسەچى›› مۇ دېيىلىدۇ. شەيخ نىزامى گەنجەۋى، ھەزرەتى ئەلىشىر نەۋائىي مەشھۇر خەمسەنەۋىسلەردۇر.
خەممار (xemmâr) : ئىچىملىك ياسىغۇچى، شاراپ ساتقۇچى، مەيپۇرۇش : ئىچىملىككە بېرىلگەن.

سۇبھى دەمدە ئاچتى خەممارى ئىشىك مەيخانەغە،

بۇق - بۇق ئاۋازى سۇراھى جان بەرۇر مەستانەغە.

بىر مەيپۇرۇش تاڭ پەيتىدە، مەيخانىنىڭ ئىشىكىنى ئاچتى، ئىدىشتىن تۆكۈلگەن مەينىڭ بۇقۇلدىغان ئاۋازىنى ئاڭلىغان مەستانىلەرگە جان كىردى.(پەنجگاھتىن)

تەقۋا ئەۋى ھەمۋار ئەرۇر، سۇبھەم ئىپى زۇننار ئەرۇر،

ئول كۇلبەئى خەممار ئەرۇر، تا كۆردۇم ئول چىن لۇئبەتىن.

ئۇ خوتەن گۈزەلىنىڭ ئويۇنلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، تەقۋادارلىق ئۆيۈم يەر بىلەن يەكسان بولدى، تەسۋىيىم زۇننارغا ئالماشتى، ھۇجرام مەيخانىغا ئايلاندى. (راك مۇقامى قىسمى)
خەيال (xeyâl) :خىيال.

نە چەمەندۇر، بالام مەندىن سورارسەن،

بارىن ئۆزۈم تۈزدۈم، بەيان ئەيلەيىن.

گۈندە يۈزمىڭ خەيالدا چەمەن تۈزەرمەن،

قايسى بىرىن بالام ساڭا بەيان ئەيلەيىن.

قايسى گۈلدەستىنىڭ تىزىلىشىنى سورايدىغانسەن بالام، مەن ئېيتاي، ھەممىسىنى مەن ئۆزۈم تىزدىم: بىر كۈندە مىڭ خىيال بىلەن گۈل تىزىپ باقىمەن، بالام، ساڭا قايسى بىرىنى بايان قىلاي؟ (ئۆزھال مۇقامىدىن)
خەيبەر (xeyber) :ئەرەب يېرىم ئارىلىدىكى ھىجاز ئۆلكىسىنىڭ شەرقىدىكى، مەدىنەنىڭ 170 كىلومېتىر شىمالىدىكى بىر شەھەر، قەلئەسى ئېگىز بىر قىيانىڭ ئۈستىگە قۇرۇلغان، بۇ قەلئە ھىجرىيىنىڭ يەتتىنچى يىلى يۈز بەرگەن خەيبەر ئۇرۇشى بىلەن شۆھرەت تاپقان.

بىرىنىڭ ئارەزى خۇرشىدى تابان،

بىرىنىڭ كۆزلەرى كۇففارى خەيبەر.

بىرىنىڭ رۇخسارى نۇرلۇق قۇياشتەك ؛ يەنە بىرىنىڭ كۆزلىرى خەيبەر كۇپپارلىرىنىڭكىدەك قاپقارا. (ئىراق مۇقامىدىن)

خەير (xeyr) : ياخشىلىق: ئىنئام، ئېھسان.
خەيرباد (xeyrbâd) : خەيرلىشىش، ۋىدالىشىش، خوشلىشىش.

پىرى شەش ھال ئۆزگەچە، ھالى مۇلاقات ئۆزگەچە،

ئىلتىفاتى خەيرباد سادىقىغە يار ئۆزگەچە.

- سادىقىي

ئالتە پىرنىڭ ئەھۋالى باشقىچە، ئۇلارنىڭ مۇناسىۋەتلىرىمۇ باشقىچە: سادىقىيغا ئۆز يارىنىڭ ئىلتىپاتى ۋە خوش مۇئامىلىسى باشقىچە. (راك مۇقام قىسمى)

خەيرى مەقدەم(xeyri meeqdum): قۇتلۇق قەدەم.

يانە ياز بولدىيۇ تاپتى بوستان نەشۋۇ نەما،
ئەي نەسىمى روھپەرۋەر، خەيرى مەقدەم، مەرھەبا.

يەنە ياز كەلدى، بوستاندا هاياتلىق ئويغاندى: ئەي جان بېغىشلىغۇچى باهار شامىلى، قۇتلۇق قەدىمىڭگە مەرھابا.(پەنجگاهتىن)

خەيل (xeyl): 1) گورۇھ، توپ، جامائەت: 2) ئات-ئۇلاق توپى، پادا.
غەم خەيلى ئاياغىدا جىسمىم چۇ غۇبار ئولدى،
تۇفانى بەلا قىلدى تۇفراغ بىلە ھەمۋارە.

غەم قوشۇنلىرىنىڭ ئايىغى ئاستىدا، ۋۇجۇدۇم توزانغا ئايلاندى، ئۇنى بالا - قازا توپانى تۇپراققا قوشۇۋەتتى. (راك مۇقامىدىن)

خەيمە(xeymie) : چېدىر.
تىكىپدۇرلار ماڭا خەيمە ھەۋا ئۇزرە ھۇباب ئاسا،
كى مەن بىلمەيدۇرمەن بۇ رەنگ ھەۋا بىرلە تۇرارىمنى.

كۆك ئۈستىگە مەن ئۈچۈن كۆپۈكتەك لەيلىمە چېدىر تىكىپتۇ. بىراق مەن بۇ خىل ئاتموسفېرادا قانداق تۇرۇشۇمنى بىلمەيمەن. (بايات مۇقامىدىن)

خەييام (xeyyâm) : چېدىرچى، چېدىر تىكىپ ساتقۇچى.

خوشەچىن (xoshechin) : باشاق تەرگۈچى، باشاقچى.

خوب (xob) : ياخشى، بەلەن، گۈزەل، يېقىشلىق.

خوبان (xobân) : " خوب" نىڭ كۆپلۈك شەكلى، خوپلار، ياخشىلار، گۈزەللەر.

خوي (xoy) :تەر.

خوي ئەفشان (xoî efshân) : تەرلىگەن، تەر تۆككۈچى.
كۇلبەمغە خوي ئەفشان كەل، زۇلفۇڭ قىلىپ ئاشفتە،
ئەنجۇم سىپەھىن سىندۇر، ئافاق ئۇلۇسىن قوزغات.

كۇلبەمگە چاچلىرىڭنى يېيىپ، تەر تامچىلىرىنى تۆكۈپ كەل: شۇنىڭ بىلەن يۇلتۇزلار قوشۇنىنى يېڭىپ، جاھان خەلقىنى قوزغىۋەت.(راك مۇقامىدىن)

خۇبان (xubân) : ق. خوبان.
ئۆلگۈچە بەندەڭ بولاي، ئەي شاھى خۇبانىم ساڭا،
تا تىرىكدۇرمەن فىدا ئەيلەي تەنۇ جانىم ساڭا.

ئەي گۈزەللەر شاھى دىلبىرىم، ئۆلگىچە قۇلۇڭ بولاي. تىرىكلا بولىدىكەنمەن، جان- تېنىمنى ساڭا پىدا قىلاي. (پەنجگاھ مۇقام قىسمى)

خۇدI (xud) :ئۆز. سۆز بېرىكمىلىرىدە ئورنىغا قاراپ " ئەلۋەتتە، ھەقىقەتەن؛ يالغۇز، بىرلا" ياكى "خۇددى" قاتارلىق مەنىلەردە كېلىدۇ:
ۋەگەر خۇد ۋەسل ئىقبالى مۇيەسسەر بولسا بىر سائەت،
فەرىدۇن تەختى ئۇزرە بەزم تۇزدى جامى جەم چەكتى.

ئىنسان ئەگەر يارىنىڭ ۋىسالىغا يېتىش ئارزۇسىغا بىر دەم مۇيەسسەر بولسىلا، ئۆزىنى پەرىدۇن تەختىدە بەزمە تۇزۇپ، جەمشىد قەدەھىدە شاراب ئىچكەندەك ھېس قىلىدۇ. (ئەجەم مۇقامىدىن)

خۇدII (xud) : ئۇزۇن ئۇچلۇق قالپاق.

خۇدى(xudi) : ئۆزى.

خۇدۇم (xudum) :ئۆزۈم.

خۇرشىد (xurshid) : قۇياش كۈن.

سەھەر خۇرشىدى شاھى تاغ ئۈزە زەررىن ئەلەم چەكتى،
داغى پەرتەۋ ساچىپ گەردۇن ئارا تۇرلۇك رەقەم چەكتى.

سەھەردە قۇياش پادىشاھ تاغ ئۈستىگە ئالتۇن رەڭلىك تۇغىنى تىكتى.يەنە تېخى نۇرىدىن كۆك سەھىپىسىگە تۈرلۈك سىزىقلارنى سىزدى. (ئەجەم مۇقامىدىن)

خۇرشىدى خاۋەر (xurshidi xâwer) : شەرقتىن كۆتۈرۈلىدىغان قۇياش، قۇياش

خۇرشىدى رەخشان (xurshidi rexshân) نۇرلۇق قۇياش، پارلاپ تۇرغان كۈن.

پەردەغە كىرگەن كەبى خۇرشىدى رەخشان ھەر كەچە،
ئەزمى خىلۋەت ئەيلەر ئول شەمئى شەبىستان ھەر كەچە.

نۇرلۇق قۇياش ھەر ئاخشىمى پەردە ئىچىگە كىرىپ كەتكەندەك، ئۇ كېچەمنىڭ چىرىغىمۇ خىلۋەتكە كىرىۋالىدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

خۇسرەۋ (xusrew) :ئىراننىڭ قەدىمكى كەيانى شاھلىرىدىن بىرىنىڭ نامى. ك. پادىشاھ، ھۆكۈمدار، ئالىي ھۆكۈمران:

بىزلەر ئۇچۇن ھىممەت كەمەر باغلاغان،
فىراقىمدا سىينەلەرىن داغلاغان،
كەلمەدى دەپ يولغا قاراپ زارلاغان،
شاھ خۇسرەۋ ئاتامغا سەلام دەگەيسەن.

مەن ئۈچۈن ھىممەت كەمىرىنى باغلىغان، جۇدالىق ئوتۇمدا يۈرەكلىرىنى داغلىغان، « كەلمىدى » دەپ يولۇمغا زارىقىپ قارىغان شاھ خۇسرەۋ ئاتامغا « سالام » دېگەيسىلەر. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

خۇسرەۋ پەرۋىز (xusrew perwiz) : ئەلىشىر نەۋائىينىڭ ‹‹خەمسە›› سى ئىچىدىكى ‹‹فەرھاد ۋە شىرىن›› داستانىنىڭ مۇھىم پېرسوناژلىرىدىن بىرى؛ پەرھادنىڭ رەقىبى.

خۇسرەۋشاھ (xusrewshâh) :‹‹ھۈرلىقا ۋە ھەمراھجان›› داستانىدىكى باش قەھرىمان ھەمراھجاننىڭ دادىسى.

خۇمسى (xumsi) :بەشتىن بىر، ئۇششاق.ئاناتولىيە تۈركلىرى بۇ سۆزنى " خامسى " تەلەپپۇز قىلىدۇ.مەسىلەن: خامسى بالىق(بېلىجان، ئۇششاق بېلىق).

خۇنبار (xunbâr) : قانلىق ياش تۆككۈچى، ئاچچىق يىغلىغۇچى

دوستلار، ئەيب ئەتمەڭىز قان يىغلاسام مەن زارنى،
بەس كەلە ئالمام نەتەي بۇ دىيدەئى خۇنبارغا.

ئەي دوستلار، قان يىغلىسام، مەن بىچارىنى ئەيىبكە بۇيرۇماڭلار، نېمە ئۈچۈنكى كۆزلىرىمدىن قان تۆكۈشنى توختىتالمايۋاتىمەن. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

خۇنخار (xunxâr) : قان ئىچكۈچى، قانخور.

ھەمراھلارىم دەريادا زار،
غەرق ئەيلەدى بەھرى خۇنخار.
غەرىبلارغا مۇنداق گۈن بار،
ئەرۇر پەيمانەدەك كۆڭلۈم.

ھەمراھلىرىم دەريادا زار، قانخور دېڭىز ئۇلارنى غەرق قىلدى، غېرىپ - مۇساپىرلارغا مۇشۇنداق

ئاقىبەت بار، مېنىڭ كۆڭلۈم سەۋرىسى تولغان پەيمانىدەك بولۇپ قالدى. (بايات مۇقامىدىن)

خۇنرىز (xunriz) : قان تۆككۈچى، قان ئاققۇزغۇچى. رەھىمسىز؛ قاتىل.

خىرام (xirâm, xirâmân) : چىرايلىق يۈرۈش، نازلىق مېڭىش.

رەشكىدىن جانىمغا ھەر نەرگىس كۆزى بىر شۇئلەدۇر،
باغ ئارا ناگاھ خىرام ئول سەرۋى رەئنا ئەيلەسە.

ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزىلىم باغدا سەير قىلسا، باغدىكى ھەر بىر نەرگىس گۈلىنىڭ كۆزىمۇ كۆندەشلىكىمنى قوزغاپ، جېنىمغا چۈشكەن ئوت بولۇپ تۆيۈلىدۇ.(چەھارگاھتىن)

خىرامان(xirâmân): "خىرام" نىڭ كۆپلۈك شەكلى.

زۇلفىلە قاشى قارەدۇر سەرۋى خىرامان دىلبەرىڭ،
قاشلارىگە قۇربان ئولام، يا تۇررەئى دىل بەندىنە.

ئۇ سەرۋى بويلۇق دىلبەرنىڭ چېچىمۇ، قېشىمۇ قاپقارا، ئۇنىڭ قاشلىرىغا قۇربان بولايمۇ ياكى كۆڭۈلنى باغلىۋالغان چاچلىرىغىمۇ؟ (سەگاھ مۇقامىدىن)

خىرقە (xirqe) : شەيخ ۋە دەرۋىشلەرنىڭ مەخسۇس ئۈست كىيىمى، جەندە.

خىرقە جىنسىن رەھن ئۈچۈن، ئەي شەيخ، ئالماس پىرى دەير،
بادە بەرمەس تاكى ئۆزلۈك جىنسى مەرھۇن بولماسا.

ئەي شەيخ، مەيخانا خوجايىنى سوپىلىق پەرىجىسىنى گۆرۈگە ئالمايدۇ. تاكى شەخسىيەت ( ئۆزلۈك ) گۆرۈگە قويۇلمىغىچە شاراب بەرمەيدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

خىزىر (xizir) :رىۋايەتلەردە، ئابىھەيۋان (تىرىكلىك سۈيى) نى ئىزدەپ تاپقان ۋە ئۇنىڭدىن ئىچىپ، ھېلىھەم ھايات يۈرىۋاتقان دېيىلىدىغان بىر پەيغەمبەرنىڭ نامى.

بىر نەفەس جان تۇرماسۇن تەندە، سەنى گەر كۆرمەسەم،
خىزرى ئۇمرىدۇر ماڭا ئۆلسەم جەمالىڭنى كۆرۈپ.

ئەگەر سېنى كۆرمەيدىغان ئىش بولسا، جېنىم تېنىمدە بىر نەپەسمۇ تۇرمىسۇن. سېنى كۆرۈپ ئۆلگىنىم مېنىڭ خىزىر ئۆمرىنى كۆرگىنىمدۇر. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

خىزىر سۈيى (xizir suyi): تىرىكلىك سۈيى، ھاياتلىق سۈيى، ئابىھايات. رىۋايەت قىلىنىشىچە، خىزىر پەيغەمبەر بۇ سۇنى ئىچىپ مەڭگۈلۈك ھاياتقا ئېرىشكەنمىش.

لەئلى سىيرابىڭنى ئەيلەپ ئاررۇ، گەر چىقسا جان،
خىزر سۈيىدىن ھەياتى جاۋىدانىنى نەيلەيىن.

ئەگەر تاتلىق لېۋىڭنىڭ ئارزۇسىدا جېنىم چىقىپ كەتسە، مەڭگۈلۈك ھاياتقا ئېرىشتۈرگۈچى خىزىر سۈيىنىڭ نېمە ئەھمىيىتى قالىدۇ؟ (نەۋا مۇقامىدىن)

خىلۋەت (xilwet) : 1) خالىي، ئادەمسىز ئورۇن؛ 2) كىشىلەردىن ئايرىلىپ، تائەت ئىبادەت بىلەن مەشغۇل بولۇش ئورنى، ئەلدىن يىنهان ئولتۇرۇپ مەخسۇس ئىبادەت قىلىدىغان جاي.

ياندۇر، كۆيەيىن، خىلۋەت ئىچىندە،
شەمئى جەمالىڭ پەرۋانەلەرغە.

خىلۋەتتە جامالىڭنىڭ شامىنى ياندۇرغىن، ئۇنىڭدا پەرۋانىلاردەك كۆيەي. (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

خىلۋەت نىشىن (xilwet nishin) :خىلۋەتتە ئولتۇرغۇچى، دۇنيادىن ئالاقىسىنى ئۈزۈپ، ئىبادەت بىلەنلا مەشغۇل بولغۇچى.

ئەمەس خىلۋەت نىشىنلەرغە تەماشايى چەمەن ھاجەت.
چۈنانچە بولماغاي ئەھلى فەناغا ئەنجۇمەن ھاجەت.

خۇددى ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلارغا يىغىلىش سورۇنى لازىم بولمىغىنىدەك، خىلۋەتتە ئىبادەت قىلغۇچىلارغا چىمەن سەيلىسى ھاجەتسىز . (سەگاھ مۇقامىدىن)

# د

دار (dâr) : ئۆي، يۇرت، ماكان.
دارا (darâ): 1) باي، كۆچلۈك؛ خوجا، ساھىپ. ك:پادىشاھ، شاھ. 2) ئەلىشىر نەۋائىنىڭ ‹‹سەددى ئىسكەندەرى›› ناملىق داستانىدا، قەدىمكى ئىران شاھلىرىدىن بىرى بولغان مۇھىم پېرسوناژ، ئىسكەندەرنىڭ قېيىن ئاتىسىدۇر. ئۇ پۈتكۈل جاھاننى ئۆز قولىغا كىرگۈزگەن قۇدرەتلىك جاھانگىر سۈپىتىدە تەسۋىرلىنىدۇ.
دارايى زەمان (darâyi zemân) : زامانىنىڭ داراسى.ك. زامان پادىشاھى، زامانىنىڭ دۆلەتمەن خوجىسى.

مۇغەننىي بىر نەۋائى تۈز، نەۋائىي، نەغمەئى كۆرگۈز،
ئاياقچى، تامسا تۇت توقۇز كى، دارايى زەمان كەلدى. ـ نەۋائىي.

سازەندە، بىر كۈيگە سازىڭنى تۈز، نەۋائىي، نەغمەڭنى باشلا؛ ساقىي، قەدەھتىن بىر تامچە مەي تامسا، ئۈستىلەپ توققۇز قەدەھ تۇت، چۈنكى زامانىمىزنىڭ دۆلەتمەن خوجىسى كەلدى.(ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)
دارۇ(daru) دورا.

ساقىيا، ھۇش كەرەكمەس ماڭا ھىجران دەمىدە،
بادە تۇت، دارۇيى بىھۇشنى ۋەلي بادەغە قات.

ئەي ساقىي، ھىجران پەيتىدە، ماڭا ھۇشنىڭ لازىمى يوق، شۇڭا شاراب تۇتقىن ـ دە، لېكىن ئۇنىڭغا ھۇشسىزلاندۇرۇش دورىسىنى قاتقىن.( ئە ئۇ م ت: ئوششاق مۇقامى تېكىستىدىن)
دارۇل ئەيتام (dârul eytam) :يېتىم ـ يېسىرلەر يۇرتى.
دارۇل بەقا(dârul beqâ): مەڭگۈلۈك يۇرت، مەڭگۈلۈك ئالەم، ئەبەدىيلىك دۇنيا.

بەسى ئەردى، ئاھ، ئول دارۇل بەقانىڭ راھەتى بىردەم،
نە قىسمەت ئەردى، بۇ دارۇل فەنادا يۈز جەفا بىزگە.

ماڭا ئۇ مەڭگۈلۈك ئالەمنىڭ بىردەملىك راھىتى يېتىپ ئاشاتتى، ئاھ، بۇ نېمە قىسمەت ئىكىن ـ تاڭ؟ بۇ پانىي دۇنيادا يۈز جاپاغا قالدىم. ( ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

دارۇل فەنا (dârul fenâ) : بۇ دۇنيا، ئۆتكۈنچى دۇنيا؛ فانىيلىق ئۆيى.
دارۇل قەزا (dârul qezâ) : قازىخانا، سوت مەھكىمىسى. ك. دۇنيا، ئالەم.

چىراغى ئەمنىيەتنى تىيرە قىلدى سەرسەرى فىتنە،
بۇ گۈن دارۇلقەزا ئىچرە نە ئەمنۇ نە ئەمان پەيدا.

پىتنە بورانلىرى تىنچ ـ ئامانلىق چىرىغىنى ئۆچۈرۈۋەتتى، شۇڭا بۈگۈنكى كۈندە، دۇنيانىڭ ھېچقانداق يېرىدە ئامانلىق قالمىدى. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)
دارى(dari): دورا.

ئۇ مەھەللەدىن بۇ مەھەللەگە يولى بارمۇكىن،
يار ئاغرىقى بولۇپ قالدىم، دارى بارمۇكىن.

ئۇ مەھەللىدىن بۇ مەھەللىگە بېرىپ ـ كېلىدىغان يول بارمىكىن؛ يار ئاغرىقى بولۇپ قالدىم، دورا

بارمىكىن. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**داستان** (dastân) : 1) نەزىم ياكى نەسىر شەكلىدە يېزىلغان ( ياكى ئېيتىلغان) چوڭ ھەجىمدىكى ھېكايە. 2) خەلق قەھرىمانلىرى ھەققىدىكى ئېپىك ئەسەر؛ 3) ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى بىر چوڭ مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى.

زىھى ھۇسنۇڭ سىفاتىدا مەنى شەيدايىكىم سەندىن،
چەمەنلەر ئىچرە كىرسەڭ ئەنجۇمەنلەر ئىچرە داستاندۇر.

ئەگەر گۈلزارلىققا كىرسەڭ، ئۇ يەردىكى يىغىلىشلاردا گۈزەل ھۆسنۈڭنى مەدھىيىلەپ، داستان سۆزلەۋاتقانلىقىمنى كۆرسەن. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

ئۆزىنى قىلدى جەھاندا تۇرفە بىر شۇھرەتنەما،
تا سەنىڭ ۋەسفىڭ قەلەندەر ئەلگە داستان ئەيلەدى.

- قەلەندەر.

قەلەندەر سېنى تەرىپلەپ ئەلگە داستان قىلىشۋەتكەندىن بۇيان، دۇنيادىكى ئاجايىپ بىر شۆھرەتنەما (شۆھرەت كۆرسەتكۈچ ) بولۇپ قالدى. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**داغ** (dagh): 1) كۆيۈك ئىزى، كۆيۈك؛ 2) بەلگە، نىشان، ئىز، ئەسەر؛ 3) تاغ. 4) ك: قايغۇ، ئەلەم، كۈلپەت.

شەھىدى گەر بەرىنى ئىشقدۇرمەن داغ ئىلكىدىن،
چۇ لالە يافراغىدىن قىل كەفەن، ئەلبەتتە - ئەلبەتتە.

ئىشق جاراھەتلىرى تۈپەيلىدىن ئالىي شېھىت مەرتىۋىسىگە يەتتىم، شۇڭا مېنىڭ كېپىنىمنى لالە ياپرىقىدىن قىلغىن، ئەلۋەتتە. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

ئەي جەفا داغى بىلە كۆڭلۈمنى ئەفگار ئەيلەگەن،
گۈل ياڭاقىڭ شەۋقىدۇر يۈزۈمنى گۈلزار ئەيلەگەن.

ئەي جاپا تېغى بىلەن يۈرىكىمنى مەجرۇھ قىلغان يار، يۈزۈمنى گۈلزارغا ئايلاندۇرغان نەرسە گۈلدەك مەڭزىڭنىڭ ئىشتىياقىدۇر. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**داغلاماق**(daghlamaq): داغلىماق.

مەن نەيلەيىن نازۇك قولۇم باغلاندى،
ھەجر ئوتىدا يۈرەك - باغرىم داغلاندى.
قاراقچىلار ئۆلتۈرگەلى چاغلاندى،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.

مەن قانداق قىلارمەن، نازۇك قولۇم باغلاندى، ھىجران ئوتىدا يۈرەك - باغرىم داغلاندى، قاراقچىلار مېنى ئۆلتۈرگىلى تەييارلىنىۋاتىدۇ، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**داغى** (daghi) : تېخى، تېخىچە، يەنە؛ ھەمدە. ... مۇ.

گۈلنى كۆرسەم، بىخۇد ئولسام، ئىشق زارىدىن داغى،
ھەم بەرىپ لەئلىڭ گۈلابىدىنكى ئىمداد ئەيلەگىل.

گۈلنى كۆرۈپلا، ئىشقىنىڭ كۈچىدىن يەنە ھۇشۇمدىن كېتىپ قالسام، ياقۇت لېۋىڭدىن گۈلاب ئىچۈرۈپ

بولسىمۇ، مېنى قۇتقۇزغىن. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**داغى ھىجران** (daghi hijrân) : ئايرىلىش كۈلپىتى، ئايرىلىش غېمى؛

چاھغا تۇشتۇم كەلىپ ئۇشۇل شەھرى كەنئاندىن،
داغى ھىجران ئەزدى مەنى ئىبنى يەمىنجان.
مەن كۆرمەگەن جەبرۇ جەفا، مىھنەت قالمادى،
زارۇ ھەيران قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان.

ئىبنى يەمىنجان، ئاشۇ كەنئان شەھرىدىن كېلىپ، قۇدۇققا تاشلىنىپ قالدىم، مېنى جۇدالىقنىڭ تېغى ئەزدى؛ مەن كۆرمىگەن جەبىر - جاپا، مۇشەققەتلەر قالمىدى، بۇلار مېنى خار - زار ۋە ھەيران - ھەس قىلدى، ئىبنى يەمىنجان. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**داغى ھىرمان** (daghi hirmân): مەھرۇملۇق دېغى: مۇرادسىزلىق ئازابى؛

**داغى نىھان** (daghi nihân): يوشۇرۇن ئەلەم، مەخپىي جاراھەت.

**داغى پىنھان** (daghi pinhân): يوشۇرۇن ئەلەم، مەخپىي جاراھەت؛

**داغى فۇرقەت** (daghi furqet): ئايرىلىق دېمى، پىراق دېغى، ئايرىلىش كۈلپىتى.

**داغى ئىشق**: كۆيۈك دېغى، مۇھەببەت دېغى.

ئىچىمدە تامغا- تامغا داغى ئىشقىڭ نەقدىنى ئاسراپ،
ئىچىدىن چاك - چاك بولغان بۇزۇق ۋىيرانە بولمىشمەن.

بېسىلغان تامغىلاردەك ئورناپ كەتكەن ئىشقىڭ داغلىرىنى ئىچىمدە مال - دۇنيادەك ساقلاپ، ئىچ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىغا ئوخشاپ قالدىم. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**داۋۇد** (dâwud) : «قۇرئانى كەرىم» دە ئىسمى ئاتالغان بەنى ئىسرائىل پەيغەمبەرلىرىدىن بىرى. سۇلەيمان پەيغەمبەرنىڭ ئاتىسى. " بۇ زات ھەم پەيغەمبەر، ھەم سۇلتان ئىدى. ئۆزىگە ئىبرانىيچە «زەبۇر» كىتابى نازىل بولغان. بەكمۇ خۇشئاۋاز ئىدى. مىلادىدىن ئىلگىرى 1010- يىلى ۋاپات بولغان " دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ.

ھەزرەتى داۋۇدنىڭ ئوغلى سۇلايمان،
بىلقىسنىڭ ھەجرىندە يىغلادى چەندان.
يەئقۇب ئوغلى ئۇچۇن دىيدەسى گىريان،
يۇسۇفى كەنئاندىن جۇدا ئەيلەدى.

ھەزرىتى داۋۇتنىڭ ئوغلى سۇلايمان بىلقىسنىڭ جۇدالىقىدا كۆپ يىغلىدى؛ ياقۇپ ئەلەيھىسسالام ئوغلى كەنئانلىق يۇسۇپتىن جۇدا بولغىنىدا، كۆز يېشى قىلدى. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەرىخا**(derixâ): ۋاي ئېسىت، ھەر، ئېسىت!

دەرىغاكىم، مەنى تاشلاپ بۇگۈن ئول دىلرەبا كەتتى،
قالىپدۇرلار نەچە نائاشنا، ئول ئاشنا كەتتى.

ۋاي ئېسىت، بۈگۈن ئۇ دىلرەبا مېنى تاشلاپ كەتتى؛ بىر مۇنچە ياتلار قېلىپ، ئۇ دوست كەتتى. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەفئ** (def) : قايتۇرۇش، رەت قىلىش، كەتكۈزۈش؛

دەفئ ئەيلەمىش ئەردى نۇش لەبىڭدىن مەلالەتىم،
لۇتف ئەيلە، ئەي تەبىبكى، بىمار مەن يەنە.

لېۋىڭنىڭ تەمى دەردىمنىڭ شىپاسى ئىدى. ئەي تېۋىپ، شەپقەت قىل، مەن يەنە كېسەل. (ئە ئۇ م

ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەفئ ئەتمەك** (def etmek): قايتۇرماق، ياندۇرماق، باسماق.

نەچەكىم خەستە جاندۇرمەن مەيى لەئلىڭگە، ئەي ساقىي،

تەبەسسۇم جامىنى پۇر ئەيلەگىل، دەفئ ئەت خۇمارىمنى.

ئەي ساقىي، لېۋىڭنىڭ شارابى ئۈچۈن، جېنىم كۆپ دەرد چەكتى؛ تەبەسسۇم جامىنى تولدۇرۇپ، مېنى خۇماردىن چىقارغىن. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەفئى جۇنۇن** (def junun) : سەۋدايىلىقنى يوقىتىش؛

كەلتۇرۇڭ دەفئى جۇنۇنۇمغە پەرىخان، يوق تەبىب،

كىم ئول ئەنسەبدۇر پەرى ھەر كىمنى شەيدا ئەيلەسە.

مېنىڭ ساراڭلىقىمنى ساقايتالايدىغان دوختۇر يوق. پېرىخۇن چاقىرىڭلار، پەرىگە ئاشىق بولغان ئادەمگە شۇ ئامال قىلىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەفئى خۇمار** (def xumâr): خۇماردىن چىقىش، كەيپىنى بېسىش.

ئاغزى دەمىدۇر شامۇ سەھەر نۇقلۇ شەرابىم،

لەئلى غەمىدۇر دەفئى خۇمارىم كەچەلەردە.

ئۇنىڭ ئېغىزى ھەققىدىكى پاراڭلار ئەتىگەندىن كەچكىچە ماڭا غىزا ۋە شاراب بولىدۇ، ياقۇت لېۋىنىڭ غېمى كېچىلىرى خۇمارىمنى باسىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەھر** (dehr) : دۇنيا، ئالەم، زامان، دەۋر؛

دەگىل بۇ ئۆمرى ئالەمدىن ۋەفانى كۆرمەدىم ھەرگىز،

بۇ دەھر ئىچرە نەفەس ئالغۇنچە بىلمەسمەن تۇرارىمنى.

بۇ دۇنيادا نەپەس ئالغۇچىلىك تۇرالىشىمنى بىلمەيمەن، چۈنكى بۇ ئالەمدىكى ئۆمرۈمدىن ھەرگىز ۋاپا كۆرمىدىم. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەھر شوخى** (dehr shoxi) : زاماننىڭ ئەركىسى، دەۋرنىڭ گۈزىلى؛

دەھر شوخىغا، نەۋائىي، سەيد بولما، نەچەكىم،

گۈن ئىزارى ئۈزرە تۈن زۇلفىن مۇتەررا ئەيلەسە.

ئەي نەۋائىي، ھەتتا كۈندەك ئاق يۈزى ئۈستىگە تۈندەك قارا چاچلىرىنى يايغان تەقدىردىمۇ، جاھان گۈزىلىنىڭ دامىغا چۈشۈپ قالما. ـ نەۋائىي. (ئە ئۇ م ت: چەھەرگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەھر بوستانى** (dehr bostâni) : دەۋر بوستانى، ئالەم بوستانى.

دەھر بوستانى ئارا سەركەش نىھالى كۆرمەدۈك،

سايە يەڭلىغ بولماغاي يەر بىرلە يەكسان ئاقىبەت.

زامان بوستانىدا، نى ـ نى تىك ئۆسكەن دەرەخلەرنىڭ ئاقىۋەت ئۆز سايىسىغا ئوخشاش يەر بىلەن يەكسان بولماي قالغىنىنى كۆرمىدىم.(يۇ ئە)

**دۇداغ** (dudagh) :لەۋ، كالپۇك.

ھەرقايداكىم شەرھ ئەيلەسەم شىرىن دۇداغىڭ قەندىنى،

روھلار قانۇر تۈتى كەبى ئول لەئلى شەكەر خەندىنە.

شېرىن لېۋىڭنىڭ قەنتىنى قەيەردە شەرھلىسەم، ئاشۇ كۈلۈپ تۇرغان ياقۇت لېۋىڭنىڭ شېكىرىدىن روھلار خۇددى شاتۇتىدەك ئوزۇقلىنىدۇ. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇشۋار** (dushwâr) : قىيىن، ئېغىر، مۇشكۇل.

ئىشق ئىشىن سەككاكىي ئەۋۋەل بىلمەيىن ئاسان كۆرۈپ،
ئاخىرى ئۆز جانىنىڭ ئىشىنى دۇشۋار ئەيلەدى.

سەككاكىي ئىشق – مۇھەببەت ئىشىنى باشتا ئاسان چاغلاپ، ئاخىرىدا ئۆز جېنىنى مۇشكۇل ئەھۋالغا چۈشۈرۈپ قويدى. –سەككاكىي(ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

سەرۇ سامانىمىزنى سورماغىل بىز بىنەۋالارنىڭ،
فەلەك گەردىشلەرىدىن گۆنلەرى دۇشۋارەلەر دەرلەر.

بىز بىچارىلەرنىڭ هال- كۈنىمىزنى سورىمايلا قوي، بىزنى «پەلەكنىڭ تەتۈرلىكىدىن كۈنى دىشۋارچىلىقتا قالغانلار» دەيدۇ. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

دىلبەرا، سەندىن زامان ئايرىلماقىم دۇشۋاردۇر،
تا قىيامەت يىغلاسام يەتكەيمۇ ئەفغانىم ساڭا.

ئەي دىلبەر، سەندىن بىردەم ئايرىلىشمۇ ماڭا بەسى مۇشكۇل؛ تاكى قىيامەتكىچە يىغلىسام، ئاندىن مېنىڭ نالە – پىغانلىرىم ساڭا يېتەرمۇ؟ (يۇ ئە)

**دۇن (dun)** : 1) پەس، پەسكەش، رەزىل. 2) ك. دۇنيا.

كۆز سالما ئەرۇسى دۇن رۇخسارىغا، ئەي مەھزۇن،
ھەر گۈن نەچە سەندەكنى ئازغۇردى بۇ مەككارە.
– مەھزۇن.

ئەي مەھزۇن، زامان گۈزىلىنىڭ رۇخسارىغا نەزەر تاشلىما، ئۇ مەككار ھەر كۈنى سەندەكتىن نەچچىنى ئازدۇرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەست (dest)** : 1) قول؛ 2) قېتىم، نۆۋەت.

دادۇ فەرياد شۇم فەلەكنىڭ دەستىدىن،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.
ئىلاجىم يوق قاراقچىلار قەسدىدىن،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.

شۇم پەلەكنىڭ زۇلمى دەستىدىن داد – پەرياد! يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن؛ قاراقچىلارنىڭ قەستىگە ئامال قىلالمىدىم، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

جۇنۇن ۋادىسىدا قالۇر سەبا يۈز دەستى پويىمىدىن،
ئاڭا يەتمان، نە ئىلدام سەير ئىكىن چابۇكسەۋارىمغا.

جۇنۇن ۋادىسىدا ماڭا تاڭ شامىلىمۇ يېتىشەلمەيدۇ، لېكىن مەن شۇ تاپتا مەن ئۇ چەۋەندازىمغا يېتىشەلمەيۋاتىمەن، ئۇ نېمانداق تېز ماڭىدىغاندۇ – ھە؟!(ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەستار(destâr)**: سەللە.

بار ئەسھابى نەزەر سۈرەتكە بولماسلار نەزەر بەندكىم،
تاۋۇق باشىدا بار تاجى، چەبىن باشىدا دەستارى.

توخۇنىڭ بېشىدا تاجىسى ، چېۋىنىنىڭ بېشىدا سەللىسى بولىدۇ. لېكىن يىراقنى كۆرەر زاتلار شەكىلگە، تاشقى كۆرۈنۈشكىلا قاراپ ئىش كۆرمەيدۇ.(يۇ ئە)

**دەستە(deste)**: تۇتام، تۇتۇم.

ئەي پەرىزادى زەمانىم، جان بىلە قۇل مەن ساڭا،
گۈلشەنى ھۇسنۇڭداقى بىر دەستە سۇنبۇل مەن ساڭا.

ئەي زامانىمىنىڭ پەرىزاتى، مەن جان - دىلىم بىلەن ساڭا قۇلمەن؛ ھۆسن - جامال گۈلشىنىڭدىكى بىر دەستە سۇنبۇلۇڭمەن. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

يارنىڭ چار باغىدىن بىر دەستە گۈل كەلتۈرمىشەم،

بادەئى ئىشقى مۇھەببەت كاسە مۇل كەلتۈرمىشەم.

يارنىڭ چاھار بېغىدىن بىر دەستە گۈل ئېلىپ كەلدىم، ئىشق - مۇھەببەت شارابىدىن بىر كاسا مەي ئېلىپ كەلدىم. (ئە ئۇ م ت: ئۆز ھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەست بەرمەك** (dest bermek) : 1) مۇيەسسەر بولماق، ئېرىشمەك، ھاسىل بولماق، روياپقا چىقماق: 2) قول بەرمەك.

ئەيمەنىپ ھاسىد تىلىندىن، دەست بەرمەس چۈن سەلام،

كۆز ئۇچى بىرلە يىراقتىن مەرھەبا بولسۇن ساڭا.

ھەسەتخورنىڭ تىلىدىن ئەيمىنىپ، سالاملاشقىلىمۇ بولمايدۇ، شۇڭا كۆز ئۇچى بىلەن يىراقتىن ساڭا « مەرھابا » دەيمەن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەستگاھ**(destigâh): ئاساس، ئۇل.

لەبىڭ ئەكسى گۆزۈم ياشىنى مەيتەك لالەگۇن ئەتدى،

زەنەخدانىڭ مۇرادۇم دەستگاھىن سەرنىگۇن ئەتدى.

لېۋىڭنىڭ ئەكسى كۆز يېشىمنى مەيدەك قىزارتىۋەتتى، زىناقلىرىڭ ئارزۇ ئارمانىمنىڭ ئاساسىنى ئاستىن - ئۈستۈن قىلىۋەتتى. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەستگىر** (destigir) : 1) يارەمچى، قوللىغۇچى: ئۇستاز، پىر. 2) قولغا ئېلىش، قولغا چۈشۈرۈش.

دەستگىرى ئىستەكىم غەمدىن خەلاس ئىمكان ئەمەس،

ئولكى بىر زەررىن كەمەر بەلىگە مۇھكەم بولماغان.

بىر ئۇستاز ئىزدە، ئۇنىڭ ئالدىدا بېلىگگە ئالتۇن كەمەرنى مەھكەم باغلىمىغىچە غەمدىن خالاس بولالمايسەن. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەم** (dem): نەپەس، تىنىق؛ تولىمۇ قىسقا ۋاقىت.

باش ئالىپ كەئبەدىن شەيخى ھەرەم، دەير ئىستەدى ئول دەم،

كى ئول بۇت زۇلفى ئەنبەربار ناگاھ پىچۇ خەم چەكتى.

ئەنبەر بۇيلۇق چىچى بار ئۇ سەنەم ( بۇت ) چىچىنى بۇدرە قىلدۇرغان ھامان، ھەرەم شەيخى كەبىدىن باش ئېلىپ چىقىپ، بۇتخانا ئىزدەشكە باشلىدى. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

يەتىپ كەلسەڭ ئايازىي باشىغا سىھھەت ئۇلماسمۇ،

تىرىلمەككە، ئۆلۈك بولسا، مەسىھ روھى دەم پەيدا. - ئايازىي.

ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ نەپىسى ( دېمى ) كەلتۈرۈلسە ئۆلۈك تىرىلگەندەك، سەن يېتىپ كەلسەڭ، ئايازىي تىرىلىپ ساغلام بولۇپ قالماسمۇ ؟(ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

بۇ دەمكى باردۇر فۇرسەتىڭ، ئەھباب ئىلە جەمئىييەتىڭ،

لۇتفى ئىلە بەزمۇ ئىشرەتىڭ ئەھلىنى شىرىن كام تۇت.

دوستلىرىڭ ۋە جامائەتچىلىكىڭ بولغان مۇشۇ دەم غەنىمەتتۇركى، مەرھەمەت قىلىپ، بەزمە - ئىشرىتىڭ بىلەن ئۇلارنى خۇشال قىل.(يۇ ئە)

**دەم ئالماق**(dem alamq): تىنماق، نەپەس ئالماق، نەپەسلەنمەك.

**دەمبەدەم**(dem bedem): دەممۇدەم، ئارقا-ئارقىدىن.

خۇشا، ئول رىندكىم ئۇمرى ئەساسىن يوقلۇغىن بىلگەچ،
تەرەب جامىن تەرەننۇم زەۋقى بىرلە دەم بەدەم چەكتى.

ئۇ پەرۋاسىز ئىچەرمەن ئۆز ئۆمرىنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلگەچكە، شادلىق قەدىھىنى كۈيلەرنىڭ زوقى بىلەن ئارقىمۇ- ئارقا كۆتۈردى- خوشە! (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

دەم تارتماق(dem tartmaq): نەپەسنى زەرپ بىلەن ئىچىگە تارتماق.

دەم سالماق(dem salmaq): "سۇف!" دەپ بىرنى ھۇرمەك.

دەم ئۇرماق(dem urmaq): دەم سالماق؛ گەپ قىلماق، ئېغىز ئاچما.

قەددىڭۇ زۇلفۇ ئاغزىڭ ھەرفىدىن ھەرلەھزە دەم ئۇرسام،
بولۇر جانۇ تەنۇ كۆڭلۇمگە ھەر ياندىن ئەلەم پەيدا.

قامىتىڭ، چېچىڭ ۋە ئاغزىڭنى ھەرقاچان تەرىپلىسەم، جېنىمغا، تېنىمگە ۋە دىلىمغا تەرەپ - تەرەپتىن ئاغرىق كىرىپ كېتىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

دەمى(demi): بىردەم، بىر نەپەسلىك ۋاقىت.

سەنسىز دەمى ئەي شوخى جەھان، كۆزلەرى جادۇ،
ھەر ئاھىم ئەرۇر چەرخى بەيابانىدا ئاھۇ.

ئەي جاھاننىڭ شوخى، جادۇ كۆزلۈكۈم، سەن يېنىمدا بولمىغان چاغدا تارتقان ھەر بىر ئاھىم پەلەك باياۋانىدىكى كېيىككە ئوخشايدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

ساۋۇر ئۆزنى بۇرۇنراق ئۆز ھەۋادا ئىختىيار ئەيلە،
ساۋۇرسا بىر گۈنى سەلكىن دەمى قويماي غۇبارىمنى.

ئۆزۈڭنى بورۇنراق سورۇپ، ھاۋادا ئەركىن - ئازات ئۇچ؛ كۆنلەردىن بىر كۆنى سالقىن شامال توزانلىرىمنى قويماي سورىۋەتسە دەيمەن. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

دەمى ئىيسا (demi iysâ) : ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دېمى. رىۋايەتلەردە ئېيتىلىشىچە، ئىيسا پەيغەمبەر بىر دەم سېلىپلا ئۆلگەنلەرنى تىرىلدۈرىدىكەنمىش. كلاسسىك ئەدەبىياتتا يارنىڭ لېۋىنىڭ جان بېغىشلايدىغانلىقى مەسىھا ( ئىيسا)غا ئوخشىتىلىدۇ ۋە ‹‹مەسىھا نەفەس››، ‹‹مەسىھا دەم›› ھەم ‹‹مەسىھاۋەش›› دېگەن تەۋسىفلەر(سۈپەتلەر)بىلەن تەسۋىرلىنىدۇ.

نەسىمىينىڭ سۆزى گەرچە دەمى ئىيسادۇر، ئەي مۇنكىر،
ساڭا كار ئەيلەمەس نەچۈن كى، يوقدۇر ھەققە ئىقرارىڭ.

- نەسىيمىي.

ئەي ئىنكار قىلغۇچى، نەسىيمىينىڭ سۆزى گەرچە ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دەم - نەپىسىدەك ھاياتبەخش بولسىمۇ، ساڭا كار قىلمايدۇ، چۈنكى سەن ھەقنى تونۇمايسەن - دە. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

دەئىب (de b) : ئادەت، قىلىق، خىسلەت، پەيل.

ئۆمرى جاۋىد ئىستەسەڭ فەرد ئولكى بوستان خىزرىدۇر،
سەرۋكىم دەئب ئەيلەدى ئازادەلىغ بىرلە مەئاش.

ئەبەدىيلىك ھايات ئىزدىسەڭ يالغۇزلۇقنى ئىختىيار قىل. چۈنكى سەرۋى دەرىخى ئەركىن - ئازادە ئۆسۈپ ئادەتلەنگەچكە، بوستاندا ھەممىشە كۆكلەپ تۇرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

دەير (deyr) : 1) بۇتخانا؛ 2) مەيخانا، 3) خاراباتخانا. ك.دۇنيا:

كى ۋائىز كەئبەدە ھەر دەم سەمەد زىكرىن بەيان ئەيلەپ،

بەرەھمەن دەيرى تەختى ئۇزرە ئەسرارى سەنەم چەكتى.

ۋائىز كەبەتۇللاھدا ئاللاھ زىكرىنى ھەر دەم ياڭراتتى. بەرەھمەن بۇتخانا تەختىدە بۇت ( سەنەم ) نىڭ سىرلىرىنى بايان قىلدى. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

باش ئالىپ كەئبەدىن شەيخى ھەرەم، دەير ئىستەدى ئول دەم،
كى ئول بۇت زۇلفى ئەنبەربار ناگاھ پىچۇ خەم چەكتى.

ئەنبەر بۇيلۇق چېچى بار ئۇ سەنەم ( بۇت ) چېچىنى بۇدرە قىلدۇرغان ھامان، ھەرەم شەيخى كەبىدىن باش ئېلىپ چىقىپ، بۇتخانا ئىزدەشكە باشلىدى.(يۇ ئە)

خۇشا، دەير ئىچرە مەيخانە، تولا ئىلكىمدە پەيمانە،
مەنۇ ئەھلى فەنا ئاغزىدا: « كۇللۇ مەن ئالەيھە فان ».

جاھان ئۆزى بىر مەيخانا، قولۇمدا مەيگە تولغان قەدەھ، مەن ۋە ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلارنىڭ ئېغىزىمىزدىن چىقىدىغىنى ئوخشاشلا « ھەممە يوقىلىدۇ » دېگەن سۆزدۇر، خوشە! (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

تەقۋا ئەيلەپ دەير ئارا يول تاپمادۇق، كەل، ئەي رەفىق،
مەست ئولۇپ مەيخارەلەر يەڭلىغ بارالى ئۆزگەچە.

تەقۋادارلىق قىلىپ، مەيخانىغا يېقىن يولىمىدۇق. ئەي دوست، كەل، مەست بولۇپ، مەيخورلاردەك باشقىچە يول تۇتايلى. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەير پىرى(deyr piri)** : مەيخانىچى، مەيخانا ئىگىسى.

مەھزۇنا، مەي ئىستەسەڭ سىندۇر كۆڭۈلنى، بول گەدا،
دەير پىيرى مەي بەرۇر، سۇنغان سوفالىڭنى كۆرۈپ.

ئەي مەھزۇن، مەي ئىزلىسەڭ، كۆڭلۈڭنى ئۇلتۇرۇپ قەلەندەر بول: مەيخانا ساھىبى سىنىڭ سۇنغان ساپال قاچاڭنى كۆرۈپ، مەي بېرىدۇ. - مەھزۇن. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دەيرى فەنا (deyri fenâ)**: ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار دۇنياسى:

تۆكمە جامىنكىم، بەلا سىيلى جەھاننى بۇزماسۇن،
مەست كۆرسەڭ، زاھىدا، دەيرى فەنا خەممارىنى.

ئەي زاھىت، ئۆزلۈكىنى يوقىتىش مەيخانىسىنىڭ خۇشتارلىرىنى مەست ھالەتتە كۆرگىنىڭدە، ئۇلارنىڭ جامىنى ئۆرۈۋەتمە، ئۇنىڭ تاشقىنى بۇ جاھاننى خاراب قىلمىسۇن يەنە. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

كۆڭۈل ئۆزلۈكىنى بىر ساغەرگە ساتتى،
مەگەر دەيرى فەنا خەممارىدۇر بۇ.

كۆڭۈل ئۆزلۈكىنى بىر قەدەھ شارابقا ساتتى، قارىغاندا ئۇ ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار مەيخانىسىنىڭ ئىچەرمىنى ئوخشايدۇ. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇ بال(dubâl)**: ئىككى قانات، قوش قانات.

بەدۇ ئاتلار شوخ ئويناقلار،
ھەر چاپقاندا كۆكتىن ئاشار،
دۇبال قاقىپ ئۆردەك ئۇچار،
بۇلەند پەرۋازدۇر قۇشلارى.

بىزنىڭ ئەل - يۇرتتا، ئاتلار جۈپ - جۈپتى بىلەن ئويناقلاپ چېپىپ يۈرىشىدۇ، چاپقاندا، دۇلدۇلدەك

كۆكتىن ئاشىدۇ؛ ياۋا ئۆدەكلەر قانات قېقىپ ( ئىككى قانىتىنى دەستەك ئۇرۇپ ) ئۇچىدۇ، باشقا ئۇچار قۇشلارمۇ كۆكتە پەرۋاز قىلىپ يۈرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇد** (dud) : تۈتۈن.

تۈشمەسە ئىشقىڭ كۆڭۈلگە، دەم بەدەم نەدۇر بۇ ئاھ،
بولماسا ئوت ئاندا، بەس، بۇ دۇد ئولۇر قاندىن جۇدا.

كۆڭۈلدە ئىشقىڭ بولمىسا، نېمىشقا بۇنداق توختاۋسىز ئاھ ئۇرىمەن؟ ئىچىمدە ئوت بولمىسا، بۇ تۈتۈن نەدىن چىقىدۇ (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇدى ئاھ** (dudi ah) : ئاھ تۈتۈنى؛ ئوتلۇق ئاھ؛ ئاچچىق ئاھ.

ۋۇجۇدۇم كاھىنى كۈل قىلدى تابى بەرقى رۇخسارى،
ساۋۇرسا دۇدى ئاھىمنى ھەۋايى شۇئلە دىيدارى.

ئۇنىڭ دىدارىنىڭ يالقۇنى ئاھىم تۈتۈنىنى ھاۋاغا سورىغان بولسا، رۇخسارىدىن چاقنىغان چاقماق ئوتى ۋۇجۇدۇم سامىنىنى كۈل قىلدى. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇدى ئەفغان**(dudi efghân): پىغان تۈتۈنى.

دەمە كۆكتىن قۇياش كەتمىش، فەلەككە تىيرەلىك يەتمىش،
ئۇل ئاي ھەجرىدە تار ئەتمىش فەلەكنى دۇدى ئەفغانىم.

« كۆكتىن قۇياش كېتىپ، جاھاننى قاراڭغۇلۇق باستى » دەپ قالما، ئۇ ئاينىڭ پىراقىدا چەككەن ئاھىمنىڭ تۈتۈنى جاھاننى قارايتىۋەتتى. (ئە ئۇ م ت:چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇر** (dur) : ئۇزاق، يىراق ( " ئۇ" ئۇزۇن سوزۇق تەلەپپۇز قىلىنىدۇ).

**دۇرر** (durr): 1) ئۈنچە، مەرۋايىت؛ 2) قىممەتلىك سۆز، ھېكمەت.

بەھرىڭگە كىردىم غەۋۋاس بولاي دەپ،
بىر دۇررى مەقسۇد ئالغالى كەلدىم.

غەۋۋاس بولۇپ دېڭىزىڭغا چۈشتۈم، بىر مەقسەت ئۈنچىسىنى سۈزۈپ ئالغىلى كەلدىم. (ئە ئۇ م ت:راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇررۇ گەۋھەر**(durru gewher): مەرۋايىت ۋە گۆھەر.

ھەر قاچان لەئلىڭ تەبەسسۇم قىلسا، شەكەر ساچىلۇر،
چۈن تەكەللۇمدىن دەم ئۇرسا، دۇررۇ گەۋھەر ساچىلۇر.

ھەر قاچان تەبەسسۇم قىلساڭ، ياقۇت لېۋىڭدىن شېكەر چېچىلىدۇ؛ گەپ قىلساڭ، تىلىڭدىن ئۈنچە ـ گۆھەر تۆكۈلىدۇ. (ئە ئۇ م ت:بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇررى بىبەھا**(durri bibehâ): باھاسىز مەرۋايىت، بىباھا ئۈنچە.

نەسۇد ئەمدى ئەگەرچە بولسا چۈن خور مۇھرەلەر پەيدا،
نەتەڭ ئەمدى ئىكى ئالەمنى، دۇررى بىبەھا كەتتى.

ھەر قانچە قۇياشتەك پارلاق مارجانلار بولسىمۇ، ئۇنىڭ نېمە پايدىسى، ئەمدى ئىككى ئالەمنى نېمە قىلاي، باھاسىز گۆھەر كەتتى. (ئە ئۇ م ت:چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**دۇررى غەلتان** (durri gheltân) :يىرىك يۇمۇلاق مەرۋايىت، قىممەت باھالىق ئېسىل ئۈنچە. ك.

كۆز يېشى.

قەترە ـ قەترە بارسا ياش كۆزدىن، نە غەمكىم، ئۆكسۈمەس،
يۈز تۈمەنمىڭ دۇررى غەلتان بولسا ئۈممانىدىن جۇدا.

كۆزۈمدىن تامچە ـ تامچە ياش تۆكۈلسە نېمە غەم؟ ئۈممان دېڭىزىدىن يۈز تۈمەنمىڭ ئۈنچىنى سۇزۇۋالغان بىلەنمۇ، ئۇنىڭدا يەنە ئۈنچە ئۆكسۈپ قالمايدۇ ئەمەسمۇ؟ (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

دۇررى يەكتا (durri yektâ) : بىردىنبىر دۇر، نادىر مەرۋايىت.

دىلبەر (dilber): 1) دىلنى تارتقۇچى: 2) گۈزەل، سۆيۈملۈك، مەھبۇبە.

نەمايان ئولدۇڭ، ئەي دىلبەر، يۈزۈڭنى ئافتاب ئەيلەب،
قارا كاكۇل بىلە زۇلفى پەرىشانىڭ نىقاب ئەيلەب.

ئەي دىلبەر، يۈزۈڭنى قۇياش قىلغان، ئۇنىڭغا قاپقارا كوكۇلاڭ بىلەن يېيىلىپ تۇرغان چېچىڭنى نىقاب قىلغان ھالدا نامايان بولدۇڭ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

دىلبەرا(dilberâ): ئەي، دىلبەر!

دىلبەرا، ماڭا سەنىڭدەك يارۇ جانان قايدادۇر،
ساڭا ھەم مەندەك ئەل ئىچرە زارۇ ھەيران قايدادۇر.

ئەي دىلبەر، ماڭا سېنىڭدەك يار ۋە جانان نەدە، ساڭىمۇ كىشىلەر ئارىسىدا مېنىڭدەك زارىققان ۋە ھەيرانىي بولغانلار بارمۇ؟ (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

دىلدار (dildâr) : دىلغا ئارام بەرگۈچى، كۆڭۈلنى ئۇۋلىغۇچى: سۆيۈملۈك، يار.

پىرۇ مۇخلىس ئۆزگەچە، ئۇستادۇ شاگىرد ئۆزگەچە،
ئاشىقانە تالىبۇ مەھبۇبى دىلدار ئۆزگەچە.

پىر بىلەن مۇرىد، ئۇستاز بىلەن شاگىرت باشقىچە، تەلەپكار ئاشىق بىلەن دىلنى تارتقۇچى مەھبۇب باشقىچە. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

دىلرەبا (dilrebâ) : دىلنى تارتقۇچى، جەزىبىلىك، سۆيۈملۈك.

سەنى ئۇششاق كۆڭلىن غارەت ئەتكەچ، دىلرەبا دەرلەر،
مەنى سەن شوخ دامىغا ئەسىرۇ مۇبتەلا دەرلەر.

ئاشىقلار كۆڭلىنى تالان ـ تاراج قىلغانلىقىڭ ئۈچۈن، سېنى « دىلرەبا » ( دىلنى رام قىلغۇچى، كۆڭۈلنى مەپتۇن قىلغۇچى دەيدۇ ) مېنى بولسا، سەن شوخنىڭ قاپقىنىغا چۈشۈپ قالغان « ئەسىر ھەم گىرىپتار » دەيدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

دىلۇدىيدە(diludiyde): كۆز بىلەن كۆڭۈل.

ئەي نۇرى دىلۇدىيدە، دىيدارىڭا مۇشتاقمەن،
ۋاي يارى پەسەندىيدە، دىيدارىڭا مۇشتاقمەن.

ئەي كۆڭلۈم ۋە كۆزۈمنىڭ نۇرى، دىدارىڭغا ئىنتىزارمەن، ئەي ئارزۇلۇق يار، دىدارىڭغا تەقەززامەن. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

دىۋار (diwâr) : 1) تام، تۇساق: 2) سېپىل.

دىۋان1 (diwân): ئىشخانا.

دىۋان بەگى (diwân begi) :ئىشخانا باشلىقى.

دىۋان2 (diwân) :ساپا.

دىۋان3 (diwân) :قامۇس، كاتتا لۇغەت.

دىۋان4 (diwân) :شېئىرلار توپلىمى.

گۈلىستانى سۇخەننى سەير ئەتەردە ساھىبى دىۋان،

چەكەر باشىغا گۈلدەك مىسرائىنى ئىنتىخاب ئەيلەب.

دىۋان تۈزگۈچى شائىر سۆز گۈلىستانىنى سەيلە قىلغىنىدا، مىسرالارنى تاللاپ، بېشىغا گۈلدەك قىستۇرۇۋالىدۇ. ( ئېسىل مىسرالارنى كاللىسىغا تىزىۋالىدۇ ) (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

دىۋانە (diwâne) :ئەقلى ـ ھۇشىدىن ئايرىلغان، ئەقلىدىن ئازغان، سەۋدايى: مەجنۇن، ساراڭ.

پەرى پەيكەر نىگارى لەيلى يەڭلىغ جىلۋەگەر كۆرگەچ،

ياقامنى چاك ئەتىپ مەجنۇن كەبى دىۋانە بولمىشمەن.

پەرى سۈپەت نىگارنى لەيلىدەك جىلۋىلىك گۈزەل كۆرگىنىمدە، ياقامنى يىرتىپ، مەنمۇ مەجنۇندەك ساراڭ بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

دىۋانەۋار(diwânewâr) : ساراڭدەك، مەجنۇنلارچە.

ئول پەرىۋەش ھەجرىدىنكىم يىغلادىم دىۋانەۋار،

كىمسە بارمۇكىن ئاڭا كۆرگەندە كۆلكۈ كەلمەدى.

ئۇ پەرى سۈپەت ساھىبجامالنىڭ پىراقىدا ساراڭلارچە يىغلىدىم، مېنىڭ بۇ ھالىمنى كۆرۈپ، كۈلگىسى كەلمىگەنلەرمۇ بارمىدۇ؟(ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

دىۋانەئىي(diwâneî): بىر نەپەر مەجنۇن. بىر ساراڭ.

تا ئاچىپ زۈلفۈڭنى سۈنبۈلدەك پەرىشان ئەيلەدىڭ،

بىقەرار دىۋانەئىيدۇرمەن، مەكاننى نەيلەيىن.

سۈنبۈلدەك چېچىڭنى شۇنداق يېيىۋېدىڭ، مەن بىر تاقەتسىز مەجنۇنغا ئايلىنىپ قالدىم، ئەمدى ماكاننى نېمە قىلاي؟ (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

دىيدە (diyde) : كۆز:

ھەزرەتى داۋۇدنىڭ ئوغلى سۇلايمان،

بىلقىسنىڭ ھەجرىندە يىغلادى چەندان.

يەئقۇب ئوغلى ئۈچۈن دىيدەسى گىريان،

يۇسۇفى كەنئاندىن جۇدا ئەيلەدى.

ھەزرىتى داۋۇتنىڭ ئوغلى سۇلايمان بىلقىسنىڭ جۇدالىقىدا كۆپ يىغلىدى؛ ياقۇپ ئەلەيھىسسالام ئوغلى كەنئانلىق يۇسۇپتىن جۇدا بولغىنىدا، كۆز يېشى قىلدى. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

دىيدەئى خۇنبار ( diydeî xunbâr ) : قانلىق ياش تۆككۈچى كۆز.

دوستلار، ئەيب ئەتمەڭىز قان يىغلاسام مەن زارنى،

بەس كەلە ئالەم نەتەي بۇ دىيدەئى خۇنبارغا.

ئەي دوستلار، قان يىغلىسام، مەن بىچارىنى ئەيىپكە بۇيرۇماڭلار، نېمە ئۈچۈنكى كۆزلىرىمدىن قان تۆكۈشنى توختىتالمايۋاتىمەن. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

# ر

**راز** (râz) : سىر، يوشۇرۇن، مەخپىي؛

**راز ئەھلى** (râz ehli): سىرداشلار.

**راك** (rak) : 1) مۇناجات؛ يالۋۇرۇش. 2) ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تەركىبىدىكى بىرىنچى مۇقامنىڭ نامى.

ئارالاپ چالسام ئۇششاقنى، غەزەلنى راكغا يەتكۈزسەم،
شەبىستانۇ سەھەرلەردە مۇشاۋەرەك، پەنجگاھ چالسام.

«راك» نى ئەۋجىگە يەتكۈزۈپ، «ئۇششاق» نىمۇ ئارىلاپ چالسام. « مۇشاۋەرەك »، « پەنجگاھ » نى ئەتىگەن ـ ئاخشاملىرى چالسام. (راك مۇقامىدىن)

مۇغەننى چەك مەقامى « راك » نى بەزم ئىچرە مەستانە،
ساچىپ ئەربابى مەئنا لەفزىدىن مەجلىسغە دۇردانە.

ئەي سازەندە، بەزمىدە دانالار سۆزىدىن ئۈنچىلەرنى چېچىپ، « راك » مۇقامىنى زوق ـ شوق بىلەن ياڭرات. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**رايىھە** (râhiye): خۇش پۇراق، يېقىملىق ھىد، بۇي.

تىشلەپكى، ساچىڭ ئۆردۈڭ، ئاچقاندا پەرىشان قىل،
ئافاق سەۋادىندا جان رايىھەسىن بۇترات.

چېچىڭنى چىشلەپ ئۆرۈدۈڭ، يەشكىنىڭدە ئۇنى يايغىن ـ دە، ئۇنىڭ جان ھىدىدەك خۇش پۇرىقىنى ئالەمگە تارقاتقىن. (راك مۇقامىدىن)

**رەبب** (rebb): تەڭرى، ئىگە، ئاللاھ؛ تەربىيىچى.

**رەببەنا** (rebbenâ): پەرۋەردىگارىمىز، ئاللاھىمىز.

**رەشك** (reshik) : كۈندەشلىك، قىزغىنىش.

جىلۋە ئەيلەپ چىقساڭ ئۆيدىن رەشك ئەيلەر مۇشتەرى،
ھۆسن ئىقلىمىغا گويا بىر ماھى تابانمۇ سەن.

ئۆيدىن جىلۋىلىنىپ چىقساڭ، مۇشتەرى يۇلتۇزىمۇ رەشك قىلىدۇ. ياكى سەن ھۆسن ئېلىنىڭ نۇرلۇق ئېيىمۇ!؟ (چەببەياتتىن)

**رەغبەت** (reghbet): خاھىش، مەيل، ئىستەك، قىزىقىش، ھەۋەس

رۇخسار ئاچىپ ئول سىمبەر، قامەتنى ئەيلەپ جىلۋەگەر،
ئۆزدىيۇ، كەتتى سىر ـ بەسەر، گۈل رەغبەتىن، سەرۋ ئۈلفەتىن.

ئۇ كۈمۈش بەدەن يار قامىتىنى جىلۋىلەندۈرۈپ، يۈزىنى ئاچقانىدى، سەرۋىگە ئۈلپەت بولىدىغان، گۈلگە قىزىقىدىغانلار قالمىدى. (راك مۇقامىدىن)

**رەفتار** (reftâr) : مېڭىش، يۈرۈش، يۈرۈش ـ تۇرۇش.

يولدا بىر مەھۋەشنى كۆردۈم ئۆزگەچە رەفتارى بار،
باشىدا گۈلگۈن جەلاسى، ئۈشنىدە زۇننارى بار.

يولدا شۇنداق بىر ئايجامالنى كۆردۈمكى، ئۇ بېشىغا گۈل رەڭلىك قالپاق كىيگەن، بوينىغا زۇننار ئاسقان ھالدا چىرايلىق مېڭىپ كېتىۋاتاتتى. (پەنجگاھتىن)

ھەدىسۇ لەئلۇ رەفتارۇ جەمالىڭدىن ئەرۇر ھەر دەم،

تىلىم گويا، سۆزۈم رەنگىن، كۆڭۈل خۇررەم، كۆزۈم رەۋشەن.

سۆزۈك، لېۋىلىك، يورۇشۇق ۋە جامالىڭ تۇپەيلىدىن تىلىم بۇلبۇلگويادەك سۆزمەن، سۆزۈم يېقىملىق، كۆڭلۈم خۇشال، كۆزۈم روشەندۇر.(ئۆز ھالدىن)

**رەگ** (reg): تومۇر، قان تومۇرى.

**رەگى چەشم** (regi cheshm): كۆزنىڭ قان تومۇرى.

**رەھىن** (rehin) :گۆرۈ، رەنە، بارىمتاي.

خىرقە جىنسىن رەھىن ئۈچۈن، ئەي شەيخ، ئالماس پىرى دەير،

بادە بەرمەس تاكى ئۆزلۈك جىنسى مەرھۇن بولماسا.

ئەي شەيخ، مەيخانا خوجايىنى سوپىلىق پەرجىسىنى گۆرۈگە ئالمايدۇ، تاكى شەخسىيەت ( ئۆزلۈك ) گۆرۈگە قويۇلمىغىچە شاراب بەرمەيدۇ. (سەگاھتىن)

**رەئنا** (re nâ) : گۈل، قىزىل گۈل.ك. گۈزەل، چىرايلىق، يېقىملىق.

گىرىفتارى قەددى رەئنايى گۈلگۈنپۇش مەن، ۋاھ - ۋاھ،

كۆڭۈلدە قالمادى بەرگى گۈلى سەرۋى سۇمەن ھاجەت،

كۆلرەڭ كىينگەن، قەددى - قامىتى كېلىشكەن رەناغا گىرىپتار بولغاندىن بۇيان، گۈل، ياپراق، سەرۋى، ياسىمەنلەرگە كۆڭلۈمنىڭ خۇشى قالمىدى.(سەگاھتىن)

قىلىپ رەئنا قەددىڭ يادىن سەھەردە ئانچە يىغلادىم،

كۆزۈمنىڭ جويبارى ئىچرە سەرۋى نارۋەن بولدى.

گۈزەل قامىتىڭنى ئەسلەپ، سەھەردە شۇنچىلىك يىغلىدىمكى، كۆزۈم دەرياسىنىڭ بويىدا سەرۋى، نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كەتتى. (چەھارگاھتىن)

**رو** (ro): يۈز، بەت، چىھرە.

**رو بەرمەك** (ro bermek): يۈز بەرمەك.

**رو بەرو** (ro bero):يۈزمۇيۈز، ئۇدۇلمۇئۇدۇل

بولغىل نەۋائىي، رو بەرو، قىلغىل فەنا كويىن پەناھ ،

تەرك ئەيلە زۇھدۇ خانەقاھ، قىل دەير پىرى خىزمەتىن.

- نەۋائىي.

نەۋائىي، ئۇدۇل ماڭ، ئۆزلۈكنى يوقىتىش كوچىسىدىن پاناھلىق تاپ، تەقۋادارلىقنى ۋە خانىقانى تاشلاپ، مەيپۇرۇشنىڭ خىزمىتىنى قىل. (راك مۇقامىدىن)

**روز** (roz): كۈن، بىر كۈن.

**روزگار** (rozgâr) : 1) تۇرمۇش، تىرىكچىلىك، كۈن كەچۈرۈش : 2) دەۋر، زامان : 3) تەئەللۇقات.

ئارەزىدەك ئايدىن ئەركەندە گەر ئەتتى ئىھتىيات،

روزگارىمدەك ھەم ئۇلغاندا قاراڭغۇ كەلمەدى.

ئۇ ئۆز جامالىدەك يورۇق ئايدىڭدا كېلىشتىن ئىھتىيات قىلدىمكىن دېسەم، مېنىڭ زامانىمغا ئوخشاش قاراڭغۇلۇق چۈشكەندىمۇ كەلمىدى.(راك مۇقامىدىن)

ۋاسىل ئولسام ھەر زەمان شىرىن لەبىدىن نۇش ئەتىپ،

كامى دىل ھاسىل ئەتىبان روزگارىم كەلدىمۇ؟

ئۇنىڭ ۋىسالىغا يەتكەن زامان، شېرىن لەۋلىرىدىن شوراپ سۆيسەم دەيمەن، مۇرادىمنى ھاسىل قىلىپ، ئۇ دەۋر- زامانىم كەلدىمۇ؟ (پەنجگاھتىن)

جۇنۇن ۋادىسىغا مايىل كۆرەرمەن جانى زارىمنى،

تىلەرمەن بىر يولى بۇزماق بۇزۇلغان روزگارىمنى.

بۇ قىينالغان جېنىم مەجنۇنلۇق ۋادىسىغا يۈزلەنگەندەك قىلىدۇ. بۇزۇلغان بۇ تىرىكچىلىكىمنىڭ بىر يولىلا ۋەيران بولۇشىنى تىلەيمەن. (ئۆز هالدىن)

**روزگار ئەهلى** (rozgâr ehli) : زاماننداشلار. دەۋر ئەهلى.

**روزى قىيامەت** (rozi qiyâmet): قىيامەت كۈنى. دىنىي رىۋايەتلەردىكى ئىنسانلارنىڭ قايتا تىرىلىش كۈنى،

بۇ جانىمغا قەسد قىلدى قاراقچى ئافەت،
مەنىڭ مۇندىن قۇتۇلماغىم يوقتۇر سەلامەت.
گويا بۇ گۈن بولدى ماڭا روزى قىيامەت،
يار جەمالىن كۆرمەي ئۆلۈر ئوخشايمەن.

بۇ جېنىمغا قاراقچى ئاپەت قەست قىلدى، بۇنىڭدىن سالامەت قۇتۇلالمىغىدەكمەن، بۇگۈن گويا مەن ئۈچۈن قىيامەت كۈنى بولدى، يارنىڭ جامالىنى كۆرمەي ئۆلۈپ كېتىدىغان ئوخشايمەن. (نەۋا مۇقامىدىن)

**روي** (roy) : يۈز، بەت، چېهرە؛

**روي بەرمەك**(roy bermek): پەيدا بولماق، يۈز بەرمەك.

**رويى ئەندۇد**(royi endud): يۈزى نىقاپلانغان؛

**رويى دىيدار**(royi diydâr): يۈز كۆرۈشۈش.

خادىمى خەيلى هەشەمنىڭ كارۇ بارى ئۆزگەچە،
تابىئى مەتبۇئىلارغە رويى دىيدار ئۆزگەچە.

هەشەمەتچىلەرنىڭ ئىش - هەرىكەتلىرى باشقىچە، ئۇلارنىڭ ئۆز تەۋەلىرىگە، ئەگەشكۈچىلىرىگە كۆرسەتكەن چىرايلىرى باشقىچە. (راك مۇقامىدىن)

**روي** II (roy): رو (مىتال).

**رۇستەخىز** (rustexiz):1) غوۋغا، توپىلاڭ؛ 2) قىيامەت، مەهشەرگاھ

**رۇستەم** (rustem):فىردەۋسىنىڭ «شاهنامە» ناملىق ئەسىرىدە تەسۋىرلەنگەن قەدىمكى ئىران پالۋانلىرىدىن بىرى. بەدىئىي ئەدەبىياتتا باتۇر، پالۋانلارنىڭ سىمۋولى سۈپىتىدە «رۇستەمچە»، «رۇستەم سۈپەت» ...دېگەن ئوخشىتىشلار قوللىنىلىدۇ.

يىگىتلەرنىڭ يۈرۈشلەرى،
رۇستەمچە بار ئۇرۇشلارى،
ئىسفەهانچە قىلىچلارى،
چاقىن كەبى چاپىشلارى.

بىزنىڭ ئەل - يۇرت يىگىتلىرىنىڭ ئۆزىگە خاس يۈرۈش - تۇرۇشلىرى بار: مۇشت ئېتىشلىرى رۇستەمگە ئوخشايدۇ، يېنىدا ئىسفاهانچە قىلىچلىرى بار، ئۇنى چېپىشلىرى چاقماقتەك چەبدەس. (ئىراق مۇقامىدىن)

**رىزالىق**(rizâliq): رازىلىق.

رىزالىق بىرلە قوي بىر- بىرىگە دۇشمەنلىكنى، ئەي نادان،
قىلىپ تەقدىرغە تەدبىر بولمامىش سۇدۇ زىيان پەيدا.

ئەي نادان، ئۆز ئارا دۈشمەنلىشىشنى رازى - رىزالىق بىلەن تاشلىغىنىكى، تەقدىرگە تەدبىر ئارقىلىق تاقابىل تۇرۇش بىلەن هېچبىر نەتىجە چىققان ئەمەس. (ئەجەم مۇقامىدىن)

**رىزۋان** (rizwân):1) رازىلىق، مەمنۇنىيەت؛ 2) كۆچمە م: جەننەت.

نە قىلاي گۈلشەن تەماشاسىنى، ئەي گۈلچېھرە كىم،
باغى رىزۋان ئولسا سەنسىز، بەيتۇل ئەھزاندۇر ماڭا.

ئەي گۈل يۈزلۈك يار، گۈلشەننى تاماشا قىلىپ نېمە قىلاي؟ سەن بولمىساڭ، جەننەت بېغىمۇ ماڭا غەم ـ غۇسسە ماكانىدۇر. (پەنجگاھتىن)

**رىشتە** (rishte): يىپ، تاناپ؛

تاپمادى مەشھۇرىي گۇفتارىم مەرجان قەدرىنى،
ھەر نەچە تىزدىم جەۋاھىر رىشتەئى ئەشئارغا.

- مەشھۇرىي.

ئەي مەشھۇرىي، شېئىر يىپىغا شۇنچە گۆھەرلەرنى تىزساممۇ، سۆزلىرىم مارجانچىلىك قەدىر ـ قىممەتكە ئېرىشمىدى. (راك مۇقامىدىن)

شىكەستى بەرمەگىل، جان رىشتەسىدۇر،
باشىڭدا ھەلقە ـ ھەلقە تارى كاكۇل.

بېشىڭدىكى بۇدۇر چاچلىرىڭنىڭ بىرەر مويىغىمۇ ئازار بەرمە، چۈنكى ئۇ جان رىشتىسىدۇر. (سەگاھتىن)

ۋەفا ئۇتىغا مەن كۆيدۇم، ۋەلې تاپقاي نەۋائىيدەك،
مۇھەببەت رىشتەسى باققان كىشى ھەر بىر مەزارىمغا.

ۋاپادارلىق ئوتىدا كۆيۈپ كۈل بولغان بولساممۇ، لېكىن مازىرىمغا ھەر قارىغان ئادەم ئۇ يەردىن نەۋائىيدەك مۇھەببەت رىشتىسىنى تاپالايدۇ. (ئۇششاق مۇقامىدىن)

**رىشتەئى چەشمى زىلال** (rishtei cheshme zilâl): ك. ئۈزۈلمەي ئاققان كۆز يېشى؛

**رىشتە تاب** (rishte tâb): ئېشىلگەن يىپ.

**رىشتەئى تەسبىھ** (rishtei tesbih) : تەسۋىنىڭ يىپى.

ھەيفدۇركىم، رىشتەئى تەسبىھ قىلغاي ئەھلى زۇھد،
كۇفر زۇلفى ئىچرە ئۈلگەن زۇلفىنىڭ زۇننارىنى.

ئەپسۇسلىنارلىق ئىش شۇكى، ئۇنىڭ قاپقارا چېچى ئىچىدە يوقالغان زۇننارنى زاھىدلار تەسۋىيسىگە يىپ قىلىۋالىدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**رىند** (rind) : بىپەرۋا؛ باتۇر؛ ساختىپەز.

ئىشق ئارا قەدر ئىستەسەڭ بىباك بولكىم، ئۆزگەدۇر ،
ئەھلى تەقۋا ئاندا، رىندى لا ئۇبالى ئۆزگەچە.

ئاشىقلىقتا قەدىر ـ قىممەت تاپاي دېسەڭ، قورقماس بولكى، ئۇ يەردە تەقۋادارلار باشقىچە، جېنىدىن تويغانلار باشقىچە بولىدۇ. (ئىراق مۇقامىدىن)

**رىندى شىراز** (rindi shirâz): شىراز باتۇرى، شائىر خوجاھافىز شىرازىينىڭ بىر لەقىمى.

**رىندانە** (rindâne): 1) بىپەرۋالارچە؛ 2) ئىشرەتپەرەستلەرچە؛ 3) باتۇرلارچە.

ساقىيا، مەي تۇت ماڭا جامى مۇھەببەت تولدۇرۇپ،
نەۋبەتىيكىم تەشنەلەب رىندانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي ساقىي، مەن نەۋبەتىي ئاقىۋەت ئىشق ئوتىدا چاڭقىغان بىر باتۇرغا ئايلاندىم. مۇھەببەت قەدىھىنى تولدۇرۇپ ماڭا مەي تۇت! (چەھارگاھتىن)

# ز

**زار**(zâr): زارىققان، خار بولغان.

گەر مۇسۇلمانزادە بولساڭ قىل قەلەندەرغە كەرەم،
جەۋرۇ زۇلمۇڭ بىرلە سەن ئۆلتۈرمەگىل بۇ زارنى.

ئەگەر مۇسۇلمان بالىسى بولساڭ، قەلەندەرگە مەرھەمەت قىل، بۇ بىچارىنى جەبىر- زۇلمىڭ بىلەن ئۆلتۈرۈپ قويما.(راك مۇقامىدىن)

**زاھىر** (zâhir):روشەن، پارلاق؛ ئوچۇق ـ ئاشكارا، كۆرۈنۈپ تۇرغان.

ھۇيى بۇ ژۇلىدە مولاردىن چۇ دىلگىر ئولماڭىز،
زاھىر ئولماس زىينەتى شەھرى قەلەندەر بولماسا.

چېچى يەلكىسىگە چۇشۇپ تۇرغانلارنىڭ « ھۇ ئاللاھ » سېلىشلىرىدىن خاپا بولماڭ، چۈنكى قەلەندەر بولمىسا، شەھەرنىڭ زىننىتى گەۋدىلەنمەيدۇ. (ئىراق مۇقامىدىن)

ياشۇرۇن دەردىمنى زاھىر قىلدى ئەفغان ئاقىبەت،
ئاسراغان سىررىمنى يايدى سىيلى مىژگان ئاقىبەت.

ئاھ ـ زارىم يوشۇرۇن دەردىمنى ئاخىر ئاشكارىلىۋەتتى؛ ساقلاپ كەلگەن سىرىمنى بولسا، كىرپىكىم كەلكۈنى يېيىۋەتتى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**زاھىد**(zâhid): دۇنيا ئىشلىرىدىن ۋاز كېچىپ، تائەت ـ ئىبادەت بىلەنلا مەشغۇل بولغۇچى؛ پەرھىزكار:

ئۆزىنى خەلقىنىڭ نەزىرىدە شۇنداق قىلىپ كۆرسەتكۈچى رىياكار شەيخ.

سارىغ چىھرەم بىلە قانلىغ ياشىمغا كۈلمە، ئەي زاھىد،
نىگارىم باشىدىن ھەردەم ساچارمەن لەئلۇ زەر ھەريان.

ئەي زاھىت، سېرىق يۈزۈم بىلەن قانلىق يېشىمغا قاراپ كۈلمە، مەن نىگارىمنىڭ بېشىدىن دائىم قىزىل ياقۇت بىلەن سېرىق ئالتۇن چاچىمەن. (بايات مۇقامىدىن)

**زەر** (zer): ئالتۇن، تىللا، زەر.

ئول جەھاندا خارلىقدىن يۈزى زەردەك سارغارۇر،
ئاھىدىن باشدا ئەلەملەر، ئىشقىدىن باشىدا تاج.

جاھاندا خارلىقتىن يۈزى زەردەك( ئالتۇندەك ) سارغايغانلارنىڭ تارتقان ئاھى بېشىغا تۇغ، ئىشقى تاج بولىدۇ. (ئۆزھال مۇقامىدىن)

كىتابەئى سۇنئ كىلكى سۇرەئى « ۋەش ـ شەمس » تەفسىرىن
فەلەك تاقى ھەۋاشىسىدە زەر ھەلدىن رەقەم چەكتى.

تەقدىر قەلىمى پەلەك گۈمبىزىنىڭ قىرغاقلىرىغا « قۇياش » سۈرىسىنىڭ شەرھىنى ئالتۇن ھەل بىلەن يازدى.(ئەجەمدىن)

دەستگىرى ئىستەكىم غەمدىن خەلاس ئىمكان ئەمەس،
ئولكى بىر زەررىن كەمەر بەلىگە مۇھكەم بولماغان.

بىر ئۇستاز ئىزدە، ئۇنىڭ ئالدىدا بېلىڭگە ئالتۇن كەمەرنى مەھكەم باغلىمىغىچە غەمدىن خالاس بولالمايسەن. (چەببەياتتىن)

غايەتى ئەئلا مەراتىبدىندۇرۇركىم، ھەر سەھەر،

مەقدەمىڭدە گۈنبەدى ئەفلاكدىن زەر ساچىلۇر.

مەرتىۋەڭنىڭ غايەت يۇقىرىلىقىدىن، ئاسمان گۈمبىزىدىن ھەر سەھەردە قەدەمىڭگە تىللا چېچىلىدۇ. ( باياتتىن)

**زەرافەت** (zerâfet): 1) چوڭقۇر پىكىرلىك؛ پاساھەتلىك، خۇش چاقچاقلىق. 2) چاقچاق گەپ، ھەزىل ئارىلاش سۆز.

**زەرافەت ئەيلەمەك**(zerâfet eylemek): چاقچاق قىلماق، چېقىشماق.

**زەرد** (zerd): سېرىق، سېرىقلىق؛ سولغۇن.

**زەرداب**(zerdâb): سېرىق سۇ، زەرداپ.

يۈرەكىم بولدى جەراھەت، باغلادى زەردابۇ قان،

سەنى كەبى مەرھەم قىلۇر يارى قەدىردان قايدادۇر.

يۈرىكىم يارىلىنىپ قان ـ زەردابقا تولدى، ئۇنىڭغا شىپالىق بېرەلەيدىغان ساڭا ئوخشاش قەدىردان يار نەدىن تېپىلىدۇ.(چەببەياتتىن)

گۈلەمخانىنىڭ قوش پوپۈكى يەرگە سۆرۈلدى،

يۈرەكدەكى زەرداب سۇلار قانغا ئۆيرۈلدى.

گۈلەمخانىنىڭ قوش پۆپۈكى يەرگە سۆرەلدى، يۈرەكتىكى زەرداب سۇلار قانغا ئۆرۈلدى.(ئەجەمدىن)

**زەرد روي**(zerd roi): سارغايغان چېھرە، سۇلغۇن چىراي.

بۇ گۈن ھەر زەرد رويى ئىشقىڭ ئوقىدا شەھىد ئولسا،

قىيامەت گۈنى بىر گۈلچىھرەئى گۈلگۈن قەبا دەرلەر.

بۈگۈن سېنىڭ ئىشقىڭ ئوقىدا شېھىت بولغان سۇلغۇن چىرايلارنى قىيامەت كۈنى گۈل رەڭلىك لىباسلارنى كىيگەن گۈل يۈزلۈكلەردىن بولىدۇ، دەيدۇ. (چەببەياتتىن)

**زەررىن** (zerrin):زەرلىك، ئالتۇن بىلەن زىننەتلەنگەن؛

**زەررىن ئەلەم**(zerrin elem): ئالتۇن بىلەن زىننەتلەنگەن تۇغ، بايراق. ك. قۇياش.

كۇلاھى زەرنى باشىڭ ئۇزرە كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن،

چەكىپ زەررىن ئەلەم باشىم ئۇزە شاھانە بولمىشمەن.

بېشىڭدىكى ئالتۇن كۇلاھنى كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن بېشىمغا ئالتۇن تۇغ تاقاپ، شاھلارغا ئوخشاش بولدۇم. (سەگاھتىن)

**زەرف** (zerf) : ئىدىش، كوزا، كۈپ؛ مەي كوزىسى.

ئەي، خۇش ئول مەيكىم،ئاڭا زەرف ئولسا بىر سىنغان سوفال،

جام ئولۇر گىيتىنەما جەمشىد، ئانى ئىچكەن گەدا.

ئەي، مەي شۇنداق ياخشى نەرسىكى، ئۇ قۇيۇلغان قاچا بىر سۇنۇق ساپال بولسىمۇ، كىشىنى جەمشىد تىلەپ ئىچكەن « گىيتىنەما » ( جاھاننى كۆرسەتكۈچى ) جامى ھېس قىلدۇرىدۇ.(راك مۇقامىدىن)

**زەكات** (zekât) :ئۆزىنىڭ ئومۇمىي بايلىقىنىڭ قىرقتىن بىر ئۈلۈشىنى ھەريىلى كەمبەغەللەرگە بېرىدىغان مۇسۇلمانلارنىڭ پەرزلىرىدىن بىرى.

ھەر نەچەكىم، سىزگە زەھمەتتۇر، زەكاتى ھۇسن ئۈچۈن،

ئىلتىفاتى لۇتفىي سارى گاھى گاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ.

سىزگە ھەر قانچە زەخمەت يەتسىمۇ، ھۆسنىڭىزنىڭ زاكىتى ئۈچۈن، لۇتفىيغا ئارا ـ سىرا كۆز تاشلاپ ئۆتۈڭ. (ئىراق مۇقامىدىن)

**زەنگ** I (zeng) :1) دات؛ 2) چاڭ ـ توزان؛ كىر غۇبار؛ 3) قارا.

زەنگ II (zeng) : قوڭغۇراق.

زەنگار (zengâr): دات، كىر، داغ.

سىينە زەنگارىنى تەقۋا سەيقەلىدە پاك قىل،
پاكلىك بىرلە قارا ئايىنەدە جانانەغە.

دىل كىرىنى ( دېتىنى ) تەقۋالىق ئېكىكىنى سۈرۈپ پاكلا ـ دە، جانانغا پاكلىق ئەينىكى بىلەن قارا.

زەنگى غەم (zengi ghem): غەم دېغى ؛ كۆڭۈلدىكى غەشلىك.

غەير نەقشىدىن كۆڭۈل جامىدا بولسا زەنگى غەم،
يوقتۇر ئەي ساقىي، مەيى ۋەھدەت مەسەللىك غەمزەدا.

كۆڭۈل جامىدا غەيرى تەسەۋۋۇردىن غەمنىڭ غەشلىكى پەيدا بولسا، ئەي ساقىي، بۇنىڭغا ۋەھدەت شارابىدەك تازىلىغۇچى يوق. (راك مۇقامىدىن)

زەنەخ (zenex): زىناق.

لەبىڭ ئەكسى گۆزۈم ياشىنى مەيتەك لالەگۇن ئەتدى،
زەنەخدانىڭ مۇرادۇم دەستىگاھىن سەرنىگۇن ئەتدى،

لېۋىڭنىڭ ئەكسى كۆز يېشىمنى مەيدەك قىزارتىۋەتتى، زىناقلىرىڭ ئارزۇ ئارمانىمنىڭ ئاساسىنى ئاستىن ـ ئۈستۈن قىلىۋەتتى. (مۇشاۋەرەكتىن)

زەنەخدان (zenexdan): زىناق پىيالىسى : يۈز، بەت: ئېڭەك.

ئوغۇرلار جان زەنەخدانىڭ ئارا خال،
كى بابىل چاھىنىڭ ئەييارىدۇر بۇ.

زىناقلىرىڭ ئارىسىدىكى خالىڭ جاننى ئوغۇرلايدۇكى، بابىل زىندانىغا چۈشكەن ئەييارمىكىنە بۇ؟! (سەگاھتىن)

زەھەب (zeheb): ئالتۇن.

زەھەبنا (zehebnâ): بىز باردۇق : بارغانىدۇق ( ئەرەبچە پېئىل).

زەئف (ze f): دەرمانسىزلىق، ھالسىزلىق، زەئىپلىك، كېسەللىك

نالە قىلسام ئەردى رەھمى قىلغاي ئەردىڭ، ۋاھ، قەنى،
كىم فىراقىڭ زەئفىدىن بىر چىقماغان جاندۇر ماڭا.

نالە قىلالىغان بولسام، رەھىم قىلار ئىدىڭ، ۋاھ، قېنى شۇ نالە؟ پىراقىڭدا شۇ قەدەر زەئىپلىشىپ كەتتىمكى، تېنىمدە چىقمىغان بىرلا جان قالدى. (پەنجگاھتىن)

زەئىف (zeiif): ئاجىز، كۈچسىز.

فۇرقەتىدە ئۆرتەنىپ، جىسمىم زەئىف ئولدى، نەتەي،
بولغۇسىدۇر دەردىمە دەرمان، يارىم كەلدىمۇ؟

قانداق قىلارمەن، ئۇنىڭ پىراقىدا كۆيۈپ، جىسمىم زەئىپلىشىپ كەتتى؛ بۇ دەردىمگە دەرمان بولىدىغان ( كېسىلىمگە شىپا بولىدىغان ) يارىم كەلدىمۇ؟ (يۇ ئە)

زەھرە (zehre) : ئۆت، سەپرا خالتىسى.

زەھرە يارىلۇر، دەردى فىراقىندا كۆڭۈلدىن،
ئاھىكى چىقار ئوق كەبى يارىم كەچەلەردە.

تۈن نىسپىلىرىدا، جۇدالىقنىڭ دەردىدىن يۈرىكىمدىن ئوقتەك ئېتىلىپ چىققان ئاھىم ئۆتنى يېرىۋەتكۈدەك قىلىۋاتىدۇ. (چەھارگاھتىن)

زۇلف (zulf): چاچ، كوكۇلا.

زۇلپ قۇللابىغا بۇ جانۇ كۆڭۈل بولدى ئەسىر،
تەلبە قۇشتەك تەلپىنۇر ھەر دەم نەۋا ئەفغان بىلە.

يۈرىكىم بىلەن جېنىم چېچىنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالدى. شۇڭا جېنىم ھەمىشە مۇڭلۇق نالە قىلىدۇ، يۈرىكىم تەلۋە قۇشتەك تەلپۈنىدۇ. (پەنجگاھتىن)

تۈن ئاقشام تولغانۇ سۇنبۇل بىكىن زۇلفۇڭدىن ئاھ ئۇردۇم،
ھەۋانى غالىيە تۈتتى جەھان مۇشكى خوتەن بولدى.

تۈنۈگۈن ئاخشام تولغىنىپ تۇرغان چېچىڭنى ئەسلەپ ئاھ ئۇرغانىدىم، ھاۋانى ئىس ـ تۈتەك قاپلاپ، جاھان گوياكى خوتەن ئىپارىدەك قاپقارا بولۇپ كەتتى. (چەھارگاھتىن)

**زۇلفى پەرىشان** (zulfi perishan): يېيىلىپ تۇرغان چاچ، كوكۇلا.

كۆزلەرى چوپان، سەرۋى خىرامان،
زۇلفى پەرىشان، قاشى قاراغا.

ئۇ كۆزلىرى چولپان، بويى گۈزەل سەرۋى، چاچلىرى بوستان، قارا قاش يارغا تىلەك ـ دۇئايىمنى يەتكۈز . (پەنجگاھتىن)

**زۇلفىقار** (zulfiqar) : ئەلىي رەزىياللاھ ئانھۇنىڭ ئىككى بىسلىق قىلىچى، ئۆتكۈرلۈكتە شۆھرەت قازانغان قىلىچ.

مۇنافىقلارغا بۇ مەيدان ئىچىدە،
تىلىمدۇر زۇلفىقارۇ ئەقل دۇلدۇل.

مۇناپىقلارغا بۇ مەيداندا، تىلىم زۇلپىقار قىلىچى، ئەقلىم دۇلدۇلدۇر. (سەگاھتىن)

**زۇننار** (zunnar):خىرىستىئانلارنىڭ بوينىغا ئېسىپ، ياكى بېلىگە باغلاپ يۈرىدىغان يىپى.

چىقتى ناگاھ مەھۋەشى رەنگىنى گۈلنار ئەيلەگەچ،
ھەلقە ـ ھەلقە زۇلفىنى بوينىغا زۇننار ئەيلەگەچ.

توساتتىن بىر ئايجامال ئانار گۈلىدەك كۆركەم ـ گۈزەل كىيىنگەن، بۇدرە چاچلىرىنى بوينىغا زۇننار قىلغان ھالدا چىقىپ كەلدى. (چەھارگاھتىن)

**زۇھۇر** (zuhur) : پەيدا بولۇش، كۆرۈنۈش، زاھىر بولۇش.

**زۇھد** (zuhd) : دۇنيادىن ۋاز كېچىپ، تائەت ـ ئىبادەت بىلەنلا شۇغۇللىنىش؛ ئۆزىنى تائەت ـ ئىبادەت بىلەن مەشغۇل قىلىپ كۆرسىتىش؛

ھەيفدۇركىم، رىشتەئى تەسبىھ قىلغاي ئەھلى زۇھد،
كۇفر زۇلفى ئىچرە ئۆلگەن زۇلفىنىڭ زۇننارىنى.

ئەپسۇسلىنارلىق ئىش شۇكى، ئۇنىڭ قاپقارا چېچى ئىچىدە يوقالغان زۇننارىنى زاھىدلار تەسۋىيسىگە يىپ قىلمۇۋالىدۇ. (چەببەياتتىن)

**زۇھدى تەقۋا** (zuhdi teqwa): تەقۋادار سوپىلىق.

ھافىزا، بۇ سىررى ۋەھدەتنى قولۇڭدىن بەرمەگىل،
تا خەيالى زۇھدى تەقۋانى تەۋەككۇل سىندۇرۇر.
ـ ھافىز شىرازىي ( زىلەيخا بەگىم تەرجىمىسى).

ئەي ھافىز، بۇ ۋەھدەت ( ئاللاھنىڭ بىرلىكى ۋە بارلىقى ) سىرىنى ( ھېكمىتىنى ) قولدىن بەرمە، ئاللاھقا تەۋەككۇل قىلىش تەقۋادار زاھىدنىڭ خىيالىنى سۇندۇرىدۇ. (چەھارگاھتىن)

**زۇھد ئەھلى** (zuhd ehli): پەرھىزكارلار، دۇنيادىن ۋاز كەچكۈچىلەر.

**زىكر** (zikr):سۆزلەش، تىلغا ئېلىش، بايان قىلىش.

كى ۋائىز كەئبەدە ھەر دەم سەمەد زىكرىن بەيان ئەيلەپ،
بەرەھمەن دەيرى تەختى ئۇزرە ئەسرارى سەنەم چەكتى.

ۋائىز كەبەتۇللاھدا ئاللاھ زىكرىنى ھەر دەم ياڭراتتى. بەرەھمەن بۇتخانا تەختىدە بۇت ( سەنەم ) نىڭ سىرلىرىنى بايان قىلدى. (ئەجەمدىن)

زىكر قىلماق (zikr qilmaq): تىلغا ئالماق، بايان قىلماق، ئەسلىمەك.

زىلەيخا (zileyxa): رابغوزىنىڭ ‹‹قىسەسۇل ئەنبىيا›› ناملىق ئەسىرىدىكى ‹‹يۇسۇف ۋە زىلەيخا›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانلىرىدىن بىرى؛ ئەزىز مىسرىنىڭ قىزى.

زىلەيخا گۈلشەنىن قىلدى سەمۇمى ئىشق خاكىستەر،
بۇ ياڭلىغ دەمەكىم ئول يۇسۇفى گۈل پىرەھەن ھاجەت.

زىلەيخانىڭ گۈلشىنىنى ئىشق شىۋىرغىنى توپا - تۇپراق قىلىۋەتتى دىمە، بۇ ئۇنىڭ قانلىق كۆيىنەك كىيگەن يۇسۇپكە ھاجەتمەن بولغانلىقىدىندۇر. (سەگاھتىن)

# ژ

ژالە(ẑâle ) : 1) قىرو؛ شەبنەم؛ مۆلدۈر. 2) ك. كۆز يېشى.

ژالە ياغلىغ ياغدۇرۇپ باشىمغا گەردۇن لالەدەك،

سەنگى بارانى بەلائ ئوريان تەنىمنى قىلدى قان.

پەلەك بېشىمغا بالا تاشلىرىنى مۆلدۈردەك ياغدۇرۇپ، يالىڭاچ تېنىمنى لالىدەك قىزىل قانغا بويىدى. (ئۆزھالدىن)

ژۇلىدە(zulide) : چۇۋۇلغان، چېچىلغان؛ چۇۋۇق،

ژۇلىدە مو(zulide mo) : چۇۋۇق چاچ؛ تارالمىغان، چۇۋۇق چاچلىرى يەلكىسىگە چۇشۇپ تۇرغان.

ھۇيى بۇ ژۇلىدە مولاردىن چۇ دىلگىر ئولماڭىز،

زاھىر ئولماس زىينەتى شەھرى قەلەندەر بولماسا.

چېچى يەلكىسىگە چۇشۇپ تۇرغانلارنىڭ « ھۇ ئاللاھ » سېلىشلىرىدىن خاپا بولماڭ، چۈنكى قەلەندەر بولمىسا، شەھەرنىڭ زىننىتى گەۋدىلەنمەيدۇ.(ئە ئۇ م ت : 619 ـ بەت)

# س

**ساغەر** (sagher): قەدەھ، مەي پىيالىسى، جام؛

باشىمىزدا كۆرۈپ نەشئە،قولىمىزدا كۆرۈپ ساغەر،
قۇتۇلغان يۈز جەھان غەمدىن نەچە مەيخارەلەر دەرلەر.

رۇخسارىمىزدىكى خۇش كەيپنى، قولىمىزدىكى قەدەھنى كۆرگەنلەر بىزنى «يۈز جاھانلىق غەمدىن قۇتۇلغان مەيخورلار» دەيدۇ.(پەنجگاھتىن)

**ساغەرى مۇل**(sagheri mul): مەي قەدىھى، شاراب جامى.

باردۇر ھۇسنۇڭ سەنىڭ بىلقىسۇ يۇسۇفدىن فۇزۇن،
مەي ئىچەر بولساڭ، نىگارا، ساغەرى مۇل مەن ساڭا.

سەن بىلقىس ۋە يۇسۇپلەردىنمۇ بەك گۈزەلسەن. ئەي نازىنىن، مەي ئىچەر ۋاقتىڭدا شاراب قەدىھىڭ بولسام دەيمەن. (چەببەياتتىن)

**سانگۇلاچ**(san'gulach): ساڭگىلاقلىق، ساڭگىلاپ تۇرغان.

خىفچەئى نىھالىدا ئىكى مىيۋەنى كۆردۈم،
ياكى سانگۇلاچ ئالما ياكى ئىكى رۇممان قىز.

ئۇ قىزنىڭ يۇمران نوتىدەك گەۋدىسىدە، ئىككى مېۋىنى كۆردۈم، ئۇلار ياكى ساڭگىلاپ تۇرغان ئالما، ياكى ئىككى دانە ئانار.(نەۋا مۇقامىدىن)

**سالىم** ( sâlim):ساق، سالامەت، ساغلام: ئامان.

**ساھىب** (sâhib) : ئىگە، تەسەررۇپ قىلغۇچى؛

ئەي گۈلى گۈلزارى جەننەت دىلبەرى ساھىب جەمال،
گۈل يۈزۈڭنىڭ ئوتىدا بىر خەستە بۇلبۇل مەن ساڭا.

ئەي جەننەت گۈلزارىنىڭ گۈلى بولغان گۈزەللىك ساھىبى دىلبەر، مەن گۈل يۈزۈڭنىڭ ئوتىدا كۆيگەن بىر بىمار بۇلبۇلۇڭمەن. (چەببەياتتىن)

**ساھىبتەكبىر**(sâhibtekbir) : دۇئاگۇي.

**ساھىبجامال**(sâhibjamâl): جامال ئىگىسى، چىرايلىق، گۈزەل.

**ساھىبخان**(sâhibxân): زىچلىشىشتىن بۇرۇنقى ئەسلىي شەكلى " ساھىبى خان " بولۇپ، "داستىخان ئىگىسى، مېھمان ئىگىسى" دېگەن بولىدۇ.

**ساھىب دەۋلەت**(sâhib dewlet): دۆلەتمەن؛ دۆلەت ئىگىسى.

سەلامەت بولكى، تاپسۇن دەۋلەتىڭدە خەلق ئاسايىش،
كى ساھىب دەۋلەتى سەندەك بولۇر ئالەمدە كەم پەيدا.

سالامەت بول، دۆلىتىڭدە خەلق ئاسايىشلىق تاپسۇنكى، جاھاندا سەندەك دۆلەت ئىگىسى كەم تېپىلىدۇ.(ئەجەمدىن)

**ساھىب كەرەم**(sâhib kerem): مەردانە، قولى ئوچۇق؛ ئۇلۇغلۇق ئىگىسى، كارامەت ئىگىسى.

جەھاندا گەرچە بولغاي كۆپ شاھى خەيلۇ ھەشەم پەيدا،
ۋەلى بولغايمۇ سەندەك خۇسرەۋي ساھىب كەرەم پەيدا.

گەرچە جاھاندا كۆپلىگەن مەرتىۋىلىك شاھلار ئۆتكەن بولسىمۇ، لېكىن سەندەك خۇسرەۋ سۈپەت،

مەردانە شاھ دۇنياغا كەلگەن ئەمەس.(ئەجەمدىن)

**ساھىب ئىختىيار**(sahib ihtiyar): خوجايىن، ئىختىيارلىق ئىگىسى، ھوقۇقدار.

**ساھىبى ئەسرار**(sâhibi esrâr): سىر- ھېكمەتلەرنى يەشكۈچى، الله.

سەن كۆڭۈلدىن ھەر زەمان باتىل خەيالىڭنى چىقار،
خەيرىيەت ئەندىشە قىلغىل، ساھىبى ئەسرارى بار.

كۆڭلۈڭنى بۇزۇق خىياللاردىن ھەمىشە تازىلاپ تۇرغىن، ياخشىلىق قىلىشنى، پۈتكۈل سىر - ئەسرارلارنىڭ ساھىبى بارلىقىنى ئويلا.(ئۇششاقتىن)

**ساھىبى دىۋان**( sâhibi diwân ): 1)دىۋان مۇئەللىپى، دىۋان تۈزگۈچى شائىر. 2) دىۋان بېگى، ئىشخانا باشلىقى.

گۈلىستانى سۇخەننى سەير ئەتەردە ساھىبى دىۋان،
چەكەر باشىغا گۈلدەك مىسرائىنى ئىنتىخاب ئەيلەب.

دىۋان تۈزگۈچى شائىر سۆز گۈلىستانىنى سەيلە قىلغىنىدا، مىسرالارنى تاللاپ، بېشىغا گۈلدەك قىستۇرۇۋالىدۇ. ( ئېسىل مىسرالارنى كاللىسىغا تىزىۋالىدۇ ) (چەببەياتتى

**سەباھ** (sebâh): ئەتىگەن، سۇبھى پەيتى.

**سەبا**(sebâ): تاڭ سەلكىنى، تاڭ پەيتىدە چىقىدىغان مەيىن شامال.

ئەي سەبا، يەتكۈر پەيامىمنى مەنىڭ دىلدارغا،
كەلتۈر ئاندىن بىر مۇھەببەتنامەئى مەن زارغا.

ئەي تاڭ شامىلى، مېنىڭ خەۋىرىمنى دىلدارىمغا يەتكۈز، ئۇنىڭدىن مەن بىچارىغا بىر مۇھەببەتنامە كەلتۈر. (راك مۇقامىدىن)

**سەبىر**(sebr): چىدام، تاقەت.

سەبر قىلغىل، ئەي رەشىدي، ئاي يۈزىنىڭ دەۋرىدە،
بەندەگە ئازادلىق خەتتى بىتىلمەيدۇر ھەنۇز .
- رەشىدي.

ئەي رەشىدي، سەۋر قىلغىن، چۈنكى ئۇنىڭ ئاي يۈزىنىڭ سەھىپىسىگە « قۇلغا ئازادلىق » خېتى تېخى يېزىلمىدى. (مۇشاۋەرەكتىن)

**سەبرۇ قەرار**(sebru qerar): چىدام ۋە تاقەت.

بىر زەمان يوقتۇر ماڭا ئارام ئىلە سەبرۇ قەرار
ئاي يۈزۈڭنىڭ شەمئىغە پەرۋانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئاي يۈزۈڭنىڭ چىرىغىغا ئاخىر پەرۋانە بولدۇم، ماڭا ئەمدى بىر دەممۇ ئاراملىق يوق، سەۋر - تاقىتىم تۈگىدى. (چەھارگاھتىن)

**سەبز**(sebz): مايسا، يېشىللىق، يېشىل رەڭ.

قۇرۇدى باغى تەبئىم، غۇنچە قالدى گۈل ئاچىلماسدىن،
كەرەم ئايىن بەرىپ سەبز ئەيلە باغۇ لالەزارىمنى.

تەبئەت بېغىم قۇرۇپ كەتتى، غۇنچە ئېچىلالماي ئۈز پېتىچە قالدى؛ مەرھەمەت قىلىپ، باغ ۋە گۈلزارىمنى كۆكەرتىپ بەرگىن. (راك مۇقامىدىن)

**سەبزەزار**(sebzezâr): چىمەنزار، يېشىلچىلىق.

**سەبۇكبار**( senukbâr ):يۈكى يەڭگىل؛ يەڭگىل، چاققان.

ئەقىل ئىتتى، ھۇش كەتتى، كۆڭۈل كۆيدى، جان چىقتى،
شۇكر ئەت، نەۋائىياكى، سەبۇكبارمەن يەنە.

يېشىمى: ئەقىل - پاراسەت يىتتى، ھۇش - خۇد يوقالدى، يۈرەك كۆيۈپ كەتتى، جان تەندىن چىقتى. بۇ ھال بىلەن ئى نەۋائىي، ئەمدى ھەممىدىن قۇتۇلۇپ، يېنىكلەپ قالدىڭ، شۇكۇل قىلغىن! (راك مۇقامىدىن)

سەبۇھ (sebuh): (1 تاڭ پەيتى ؛ 2) ئەرتە، تاڭلا.

سەبۇھي: تاڭ پەيتىدىكى شاراپ ئولتۇرۇشى.
خۇشا، ئۇلكىم مۇنۇڭدەك چاغ ۋەفاسىز ئۆمرنى ئاڭلاپ،
سەبۇھي جامنى ئەھباب بىرلە دەم بەدەم چەكتى.

مۇشۇنداق چاغدا، ئۆمۈرنىڭ ۋاپاسىزلىقىنى بىلىپ، دوستلار بىلەن بىللە تاڭ سەھەر ئولتۇرۇشىنىڭ قەدىھىنى دەممۇدەم كۆتۈرۈش نېمە دېگەن پەيزى - ھە! (ئەجەمدىن)

سەركەش (serkesh): بويۇنتاۋلىق، گەدەنكەشلىك، بېشى قاتتىقلىق.
دەھر بوستانى ئارا سەركەش نىھالى كۆرمەدۇك،
سايە يەتكۈز بولماغاي يەر بىرلە يەكسان ئاقىبەت.

زامان بوستانىدا، نى - نى تىك ئۆسكەن دەرەخلەرنىڭ ئاقىۋەت ئۆز سايىسىغا ئوخشاش يەر بىلەن يەكسان بولماي قالغىنىنى كۆرمىدىم. (چەھارگاھتىن)

سەرگەردان (sergerdân): بېشى ئايلىنىپ قالغان، بېشى قايغان، پۈتى تايغان يوللاردا يۈرىدىغان.
ئىشق ۋادىسىدا پۇيە ئەيلەدىم چۇن گەردى باد،
رەشكدىن ھەردەم ئۆچەشتىم چەرخى سەرگەردان بىلە.

ئىشق ۋادىسىدا خۇددى قۇيۇندەك چۆرگۈلەپ يۈردۈم. بېشى ئايلانغان پەلەك بىلەن كۈندەشلىكتىن دائىم ئېلىشتىم. (پەنجگاھتىن)

سەرگەشتە (sergeshte): بېشى ئايلانغان، سەرگەردان، ھەيران.
مەنى، ئەي ئاي، قورقارمەن، قىلىپ دۇنيادا سەرگەشتە،
ئىشكىڭ تۇفراقىن كۆزگە تاپىلماس تۇتىيا قىلما.

ئەي ئاي، مېنى دۇنيادا سەرگەردان قىلىپ قويۇپ، ئىشىكىڭنىڭ توپىسىنى تېپىلماس تۇتىيا قىلىۋېلىشىڭدىن ئەنسىرەيمەن. (ئەجەمدىن)

سەرۋ (serw): (1 تۈپتۈز ئۆسىدىغان، قىشىن - ياز ياپيېشىل تۇرىدىغان، چىرايلىق بىر خىل دەرەخ ؛ 2) ك: سۆيگەن يارنىڭ قەددى - قامىتى ؛ گۈزەل يار.
ئەي گۈلىستانىم، گۈلۈم، سەرۋى گۈلئەندامىم مەنىم
ساغەرىم، شەمئى شەبىستانىم، مەلائىك مەنزەرىم.

ئەي گۈلىستانىم، مېنىڭ سەرۋى قامەتلىك گۈزىلىم، شارابىم، تۈندىكى چىراغىم، پەرىشتە سۈپەتلىكىم. (ئۇشاق مۇقامىدىن)

سەرۋى رەۋان (serwi rewân): گۈزەل ئۆسكەن سەرۋى دەرىخى. ك: گۈزەل يۈرۈشلۈك نازىنىن، چىرايلىق ماڭغۇچى مەھبۇب.
قەددىڭدەك باغ ئارا سەرۋى رەۋان يوق،
رۇخۇڭدەك گۈلشەن ئىچرە زەئفەران يوق.

باغلاردا، قەددىڭدەك گۈزەل ئۆسكەن سەۋرى دەرىخى يوق ؛ گۈلشەندە چىرايىڭدەك سارغايغان زەپىران يوق. (ئىراق مۇقامىدىن)

**سەرۋى ئازاد** (serwi âzâd): تىك ئۆسكەن چىرايلىق سەرۋى؛ ك: خۇشپىچىم، گۈزەل بويلۇق يار.

سەير ئۈچۈن كىرسە گۈلىستان ئىچرە ئول سەرۋى رەۋان،

بەندە ئولسۇن سەرۋى ئازاد ئول قەددى رەفتارغا.

ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزەل يار سەيلە قىلغىلى گۈلىستانغا كىرگىنىدە، گۈزەل سەرۋى دەرىخى ئۇنىڭ كېلىشكەن بوي ـ تۇرۇقىغا قۇل بولسۇن. (چەھارگاھتىن)

**سەرۋى رەئنا** (serwi re?nâ): گۈزەل سەرۋى؛ك: كېلىشكەن يار.

رەشكدىن جانىمغا ھەر نەرگىس كۆزى بىر شۇئلەدۇر،

باغ ئارا ناگاھ خىرام ئول سەرۋى رەئنا ئەيلەسە.

ئۇ سەرۋى بويلۇق گۈزىلىم باغدا سەير قىلسا، باغدىكى ھەر بىر نەرگىس گۈلىنىڭ كۆزىمۇ كۈندەشلىكىمنى قوزغاپ، جېنىمغا چۈشكەن ئوت بولۇپ تۇيۇلىدۇ. (يۇ ئە)

**سەرۋەر** (serwer) : رەئىس، باشچى، سەردار.

ئەي بەھارىم، ئەي نىگارىم، ئەي شىكارىم، شاھىدىم،

ئەي ھەرىيفىم، ئەي زەرىيفىم، ئەي شەرىيفىم، سەرۋەرىم.

ئەي باھارىم، نىگارىم، شىكارىم، گۈۋاھچىم، شېرىكىم، ئەقىللىقىم ـ زېرىكىم، شەرىپىم، يولباشچىم. (ئوششاقتىن)

**سەرۋەرى ئالەم** (serweri âlem): پۈتۈن ئالەمنىڭ خوجىسى.

قەنى ئول ھەزرەتى ئادەم،

قەنى ئول سەرۋەرى ئالەم،

رەسۇلغا بولغان ئول ماتەم،

ئۇلارنى گىريان ئەيلەدى.

قېنى، ئۇ ھەزرەتى ئادەم، قېنى، ئۇ ئالەمنىڭ سەردارى؟ رەسۇلۇللاھقا تۇتۇلغان ماتەم ئۇلارنى راسا يىغلاتتى. (راك مۇقامىدىن)

**سەرۋى قامەت** (serwi qâmet): قامىتى سەرۋىدەك كېلىشكەن.

مەن سەرۋى قەدد ئارزۇسىنى ئەيلەپ چەكەدۇرمەن،

قۇمرى نە ئۈچۈن چەككۈسى سەرۋ ئۈستىدە گۇگۇ.

مەنغۇ سەرۋى قامەتكە ئېرىشىش ئارزۇسىدا نالە ـ پەريات چېكىۋاتىمەن، پاختەك ئۆزى سەرۋى دەرىخىنىڭ ئۈستىدە ئولتۇرۇپمۇ، يەنە نېمە ئۈچۈن « گۇگۇ ـ گۇ » دەپ پىغان چېكىدىغاندۇ؟ (ئوششاق مۇقامىدىن)

**سەزا** (sezâ):(1: جازا؛ 2) لايىق، مۇناسىپ، سەزاۋەر؛

**سەزا بەرمەك**(sezâ bermek): جازا بەرمەك، تەنبىھ بەرمەك.

كۆپ يىلكى بۇ قۇل خىزمەتىنى قىلمادى بەرجا،

كەلدىكى غەزەب بىرلە چۇ سەزا قىلايىن دەپ.

كۆپ يىلدىن بېرى بۇ قۇل ئۇنىڭ خىزمىتىنى بەجا كەلتۈرەلمىگەنىدى، شۇڭا « سازايى قىلاي » دەپ، غەزەپ بىلەن يېتىپ كەلدى. (راك مۇقامىدىن)

**سەفا** (sefâ) (1: يورۇقلۇق، روشەنلىك، پارلاقلىق؛ 2) خۇرسەنلىك؛ مەئىشەت؛ 3) پاكلىق، ساپ؛

ئايا يارىم، يىراق ئەتتى فەلەك سەندىن بۇ مەھزۇننى،

كى دۈشمەن مۇددەئاسىن ھاسىل ئەتتى، ھەم سەفا قىلدى.

ئەي يارىم، پەلەك بۇ مەھزۇننى سەندىن يىراق قىلدىكى ، دۈشمەننىڭ مۇددىئاسىنى ئەمەلگە ئاشۇرۇپ

بەردى ۋە ئۇنى خۇشال قىلدى.  (ئەجەمدىن)

**سەفا ئەھلى**(sefâ ehli):  پاك كۆڭۈللۈك، ساپ يۈرەك كىشىلەر.

**سەفايى ۋەفىت**(sefâyi wefit):  ئۆز دەۋرىنىڭ پاك كىشىسى.

**سەقف**(seqf):تورۇس، ئۆينىڭ ئۈستى؛ گۈمبەز؛ ك.ئاسمان.

ئەنجۇم ئەرمەس تەردۇر ئاھىم ئوتىدىن كۆك سەقفىدە،
ۋاھكى، بۇ تەردىن بىنايى قالمادى نەم بولماغان.

ئاسماننى قاپلىغان يۇلتۇز ئەمەس، ئاھىم ئوتىدىن ھاسىل بولغان تەر تامچىلىرىدۇر؛ ھالبۇكى بۇ تەر تامچىلىرىدىن ھۆل بولمىغان مەۋجۇدات قالمىدى.  (چەببەياتتىن)

**سەقفى نىلگۇن**(seqfi nilgun): كۆك گۈمبەز؛ك: ئاسمان.

**سەكرەتە كەلمەك**(secrete kelmek): سەكرىتىپ كەلمەك، سەكرەتكىنىچە كەلمەك.

مەستانە سەمەند سەكرەتە كەلدى شاھى خۇنزىر،
شەمشىرى جەفانى يەنە بۇررا قىلايىن دەپ.

ئۇ قان ئىچكۈچىلەرنىڭ شاھى جاپا شەمشىرىنى ئۆتكۈرلەشتۈرۈش ئۈچۈن، مەستلەرچە ئات چاپتۇرۇپ كەلدى. (راك مۇقامىدىن)

**سەگ** (seg)  :  ئىت.

**سەگاھ**(segâh): ئۈچىنچى دەرىجە، ئۈچىنچى ئورۇن . ئۈچىنچى پەردە؛ئون ئىككى مۇقام تەركىبىدىكى ئۈچىنچى مۇقامنىڭ نامى

چىقىپ قايتا نەفەس چىقماقىغا بائىس بىلمەسەڭ نەدۇر،
تەرەننۇم قىل « سەگاھ » ئاھەنگى بىرلە نەغمە رىندانە.

نەپەس ئېلىشتىن مەقسەت نېمە؟ بۇنى بىلمىسەڭ، « سەگاھ مۇقامى » ئاھاڭى بىلەن نەغمە قىلىپ، مەردانىلىق بىلەن كۈيلە.  (پەنجگاھتىن)

**سەگبان**(segbân)  :  ئىتباقار.

رەقىب بىرلە مۇساھىب قىلما بىزنى،
قۇتقۇرغان ئىتكە سەگبان ھاجەت ئېرمەس.

مېنى ئىشىك باقارىڭغا ھەمراھ قىلىمەن دېمە، چۈنكى، قۇترىغان ئىتقا ئىتباقار لازىم بولمايدۇ. (سەگاھتىن)

**سەڭگ**(sengg):  تاش.

**سەڭگى شەقاۋەت** (senggi sheqâwet  ): بەختسىزلىك تېشى.

**سەل**(sel)  :  سەل، تاشقىن، قىيان.

**سەلى ئەشك** (seli eshik):  ياش كەلكۈنى، كۆز يېشى تاشقىنى.

**سەلاسىل**(selâsil):" سىلسىلە " نىڭ كۆپلۈكى، زەنجىرلەر، ھالقىلار تىزمىسى.

ئەيلەپ سەلاسىل ئارزۇ، ئارتار جۇنۇنۇم مۇ- بەمۇ،
ناگاھ نەسىمى مۇشكبۇ يەتكۈرسە زۇلفۇڭ نەكھەتىن.

سەلكىن شامال تاسادىپىي چېچىڭنىڭ خۇشبۇي ھىدىنى ئېلىپ كەلسە، چېچىڭنىڭ زەنجىرىگە باغلىنىش ئارزۇسىدا تېخىمۇ ساراڭ بولۇپ كېتىمەن.  (راك مۇقامىدىن)

**سەلىقە** (seliqe):1) زوق ، ئىستەك، مەيل. 2)  ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى.

**سەلىم** (selim): ساغلام، سالامەت، مۇكەممەل، تولۇق.

**سەلىمە** (selime) : " سەلىم " نىڭ ئايال سىنغىسى.

**سەمەند** (semend): تىز يۈرگۈچى چىرايلىق ئات.

مەن خەستە، خەسدەك، تاڭ ئەمەس، بولسام يولدا پايىمال،
ئول گۈل سەمەندىن سەكرەتىپ جەۋلان ئۈزە جەۋلان ئەرۇر.

مەن خەستە ئۇنىڭ يولىدا خەستەك دەسسىلىپ قېلىۋاتسام، ئەجەبلىنىش بۇياقتا تۇرسۇن، ئۇ گۈل ئېتىنى سەكرىتىپ، جەۋلان ئۈستىگە جەۋلان قىلىۋاتىدۇ.(باياتتىن)

**سەمۇم**(semum): ھالاكەتلىك ئىسسىق شامال، كۆيدۈرگۈچى شامال.

زىلەيخا گۈلشەنىن قىلدى سەمۇمى ئىشق خاكىستەر،
بۇ ياغلىغ دەمەكىم ئول يۇسۇفى گۈل پىرەھەن ھاجەت.

زىلەيخانىڭ گۈلشىنىنى ئىشق شۇرغىنى توپا ـ تۇپراق قىلىۋەتتى دېمە، بۇ ئۇنىڭ قانلىق كۆينەك كىيگەن يۇسۇپكە ھاجەتمەن بولغانلىقىدىندۇر. (سەگاھتىن)

**سەنەم** (senem):1) بۇت؛ ك: گۈزەل يار، مەھبۇب؛ 2) ‹‹غەرىب ۋە سەنەم›› داستانىدىكى باش قەھرىمانلارنىڭ بىرى؛ غەرىبنىڭ مەشۇقى؛ ئاباس خاننىڭ قىزى. 3) ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى. بۇ بۆلەك مۇزىكا چېلىنغاندا، گۈزەل قىزلار ئۇسسۇلغا چۈشىدۇ.

**سەنەۋبەر**(senewber):1) گۈزەل ئۆسىدىغان بىر خىل دەرەخ. 2)‹‹سەنەۋبەر›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى. خۇرشىد شاھنىڭ ئوغلى، گۈلپەرىنىڭ ئاشىقى.

گەر سەنەۋبەر تۈزمەمىش سەرۋىڭ خىلافى كۆڭلىدە،
يەل چىنارئىلىكى بىلە نەيۇچۇن ئۇرار يۈزىگە كاج.

ئەگەر سەنەۋبەر دەرىخى كۆڭلىدە قەددىڭ سەرۋىسىگە ناقايىللىق بىلدۈرمىگەن بولسا، شامال نېمە ئۈچۈن چىنارنىڭ قولى بىلەن ئۇنىڭ كاچىتىغا ئۇرىدۇ؟ (ئۆزھالدىن)

**سەۋت** I (sewt): قامچا.

**سەۋت** II (sewt): ئاۋۇش، ئاۋاز، شاۋقۇن؛ ئاھاڭ، كۈي، مۇقام.

مۇترىبكى چەكسە نەغمە، شاھىدكى سەۋت قىلسا،
ھافىز شۇ تەرزىدە كىم بەزمىئى شاھزادە.
ـ ھافىز شىرازىي ( زىلەيخا بېگىم تەرجىمىسى )

سازەندە نەغمە چالسا، دىلبەر ناۋا قىلسا، مانا بۇ ھافىز ئۈچۈن شاھزادىلەر بەزمىسىدۇر. (سەگاھتىن)

**سەۋاد** ( sewâdi): 1) قارا تۈس؛ 2) قاراڭغۇ، قاراڭغۇلۇق؛ 3) خەت ـ ساۋات، يېزىق؛ 4) شەھەر، ئۆلكە، ئەتراپ، تېررىتورىيە؛ 5) يىراقتىن كۆرۈنگەن قارا، نىشان؛ 6) كۆپچىلىك، كۆپسانلىق.

تىشلەپكى، ساچىڭ ئۆردۈڭ، ئاچقاندا پەرىشان قىل،
ئافاق سەۋادىندا جان رايىھەسىن بۇترات.

چېچىڭنى چىشلەپ ئۆرۈدۈڭ، يەشكىنىڭدە ئۇنى يايغىن ـ دە، ئۇنىڭ جان ھىدىدەك خۇش پۇرىقىنى ئالەمگە تارقاتقىن.(راك مۇقامىدىن)

دەرىيخا، تىيرە قىلدىڭ روزگارىم ئاقىبەت، ئەي شوخ،
خەتتىڭ كۆز مەردۇمىدىن ھەل قىلىپ مۇشكىن سەۋاد ئەيلەب.

ئەي شوخ، كۆز قارچۇقۇڭنىڭ سىياھىدىن قارايغان ئېپاردەك مىيىقلىرىڭ بىلەن ئاقىۋەت روزىگارىمنى ( بارلىقىمنى، دۇنيايىمنى ) قارايتىۋەتتىڭ.(چەھارگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

يول باشلاغۇچى، كەئبە تەۋافىغا نە ھاجەت،

ھەر خارۇ خەسى دەشتى سەۋادى ھەرەممەدۇر.

كەبە تاۋىپىغا ۋە يول باشلىغۇچىغا ئېھتىياجىم يوق، باياۋاندىكى ھەر بىر تىكەن ۋە خەس - خەشەكلەر مېنىڭ ھەرەممەدىن نىشاندۇر.(پەنجگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

مىداد ئەتكەن قاراغىمنى قىلىبان كىرپىكىم خامە،

كۆزۈمنىڭ پەردەسىندىن ئۆزگە كاغەزگە سەۋاد ئەتمە.

كۆز قارىچۇقۇمدىن ياسالغان سىياھقا، كىرپىكىمنى قەلەم قىل، كۆزۈمنىڭ پەردىسىدىن باشقا قەغەزگە خەت يازما.(مۇشاۋەرەك مۇقامى قىسمىدىن)

سەۋادى ئەئزەم(sewâdi eizem): زور كۆپچىلىك، مۇتلەق كۆپسانلىق كىشىلەر.

سەۋادى بەسەر(sewâdi beser): كۆز قاراچۇقى:

سەۋادى كەشمىر(sewâdi keshmir): كەشمىر شەھىرى، كەشمىرنىڭ تېررىتورىيىسى.

سەۋداI (sewdâ): 1) كۈچلۈك ھاياجان، بېرىلىش، ئىشق، شەيدالىق، 2) خىيال؛ 3) ساراڭلىق، تەلۋىلىك، تەنتەكلىك؛ ئىستەك، ھەۋەس، ئارزۇ.

غەمدىن قۇتۇلالماغان مىھنەتلىك باشىم،

گۇندە يۈزمىڭ ھىجرانلار كەلدى نەيلەيىن.

قەرارى يوق شۇم فەلەكنىڭ گەردىشى،

تۈگىمەس سەۋدالارغا سالدى نەيلەيىن.

غەمدىن قۇتۇلالماغان جاپاكەش بېشىمغا بىر كۈندە يۈزمىڭ ھىجرانلار كەلدى،قانداق قىلاي؟ تۇتۇمى يوق شۇم پەلەكنىڭ گەردىشى تۈگىمەس سەۋدالارغا سالدى،قانداق قىلاي؟ (ئۆزھالدىن)

سەۋداII (sewda): سودا-سېتىق، ئالدى-ساتتى، ئېلىم-سېتىم.

سەۋدايى زۇلف(sewdâyi zulf): چاچ سەۋداسى.

سەۋدايى زۇلفۇڭ تۈشتى باشىمغا،

سەندىن دەۋاسىن سورغالى كەلدىم.

بېشىمغا چېچىڭنىڭ سەۋداسى چۈشتى، سەندىن شىپالىق سوراپ كەلدىم.(راك مۇقامى قىسمىدىن)

تا سەنىڭ سەۋدايى زۇلفۇڭ تۈشكەلى ھەر باشىغا،

يۈز تۈمەن غەۋغا تۈشۈپدۇر جۇملە ئىنسۇ جان ئارا.

ھەر بىر كاللىغا سېنىڭ چاچلىرىڭنىڭ سەۋداسى چۈشكەندىن بېرى، پۈتكۈل جانلىقلار ۋە ئىنسانلار ئارىسىدا، يۈز تۈمەن خىل غوۋغا پەيدا بولدى.(پەنجگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

سەۋدايى زۇلفۇڭ، غەم بىرلە ئىشقىڭ،

شۈكرى خۇداغا، بولدىلار ھەمراھ.

خۇداغا شۈكۈركى، چېچىڭنىڭ سەۋداسى، غەم ۋە ئىشقىڭ ئۈچى ماڭا ھەمراھ بولىۋاتىدۇ.(ئۆز ھال مۇقامى قىسمىدىن)

سەۋگەند (sewgend): قەسەم، ئانت؛ ۋەدە.

شەھلا كۆزۈڭ مەندىن كۆڭۈل ئايدىيۇ ئانت ئىچەركى بۇ،

بولسۇن كەفارەت جانۇ دىل ئول گەرچەگىڭ سەۋگەندىنە.

شەھلا كۆزۈڭ كۆڭلۈمنى ئېلىۋېلىپلا قەسەم ئىچىدۇ، جان - دىلىم ئاشۇ ئىچكەن قەسىمىڭنىڭ كاپارىتى ( تۆلىمى ) بولسۇن. (سەگاھتىن)

سەۋمەئە (sewmee):خرىستىئانلار ۋە مۇسۇلمانلارنىڭ ئىبادەتخانىسى، مۇناستىر، ئېتىكاپخانا.

سوفىئى ئەقل سەۋمەئەسىن، شۈكرىكىم، بۇزۇپ،

دارۇل فەنايى ئىشقىدا خەممارەن يەنە.

شۇكۇر، ئەقىل سوفىسىنىڭ ئىبادەتخانىسىنى بۇزۇپ، ئىشقىنىڭ يوقىلىش مەيخانىسىدا يەنە مەيپۇرۇش بولدۇم. (راك مۇقامىدىن)

**سەييااد** (seyyâd): ئوۋچى، ئوۋلىغۇچى.

يوقدۇرۇر دۇشنام سەييادى ئەزەلكى جانىمە،
كەلدىلەر مۇرغى ھەۋا ئالەمغە بەھرى دانەغە.

ئەگەر ھەۋەس قۇشى بۇ دۇنيا دانلىرىدىن بەھرە ئېلىش ئۈچۈن كەلمىگەن بولسا ئىدى، ئەزەل ئوۋچىسى جېنىمغا دەشنام بەرمىگەن بولاتتى. (پەنجگاھتىن)

**سەييادى ئەزەل**(seyyâdi ezel): ئەزەل ئوۋچىسى، ئىنسانلارنىڭ جېنىنى ئېلىشقا مەسئۇل پەرىشتە ئەزرائىل؛ قازا.

يوقدۇرۇر دۇشنام سەييادى ئەزەلكى جانىمە،
كەلدىلەر مۇرغى ھەۋا ئالەمغە بەھرى دانەغە.

ئەگەر ھەۋەس قۇشى بۇ دۇنيا دانلىرىدىن بەھرە ئېلىش ئۈچۈن كەلمىگەن بولسا ئىدى، ئەزەل ئوۋچىسى جېنىمغا دەشنام بەرمىگەن بولاتتى. (پەنجگاھتىن)

**سەيد** (seyd): ئوۋ، شىكار، ئوۋلاش؛ ئوۋلىنىدىغان قۇش.

قەددىم دالۇ كۆزۈم پۇرنەم سىرىشكىمنى ساچىپ ھەريان،
ۋەفا سەيدىن تۇتارغا دامى سەۋەدى دانە بولمىشمەن.

قەددىم ئېگىلگەن، كۆزۈم نەملىك، ياشلىرىمنى تارام - تارام تۆككەن ھالدا، ۋاپا قۇشىنى تۇتۇش ئۈچۈن، دان بىلەن توزاق بولدۇم.(سەگاھتىن)

تا كەمەندى زۇلفى ئىلە كۆڭلۈم قۇشىنى قىلدى سەيد ،
يۈرەكىمنى ئۆرتەدى، باغرىمنى بىريان ئەيلەدى.

ئۇ كۆڭلۈم قۇشىنى چېچىنىڭ توزىقىغا ئىلىندۇرۇپ مېنى ئوۋلىۋالغاندىن بېرى، يۈرىكىمنى ئۆرتەپ، باغرىمنى كاۋاپ قىلىۋەتتى. (ئۇششاقتىن)

**سەيد ئەتمەك** (seyd etmek): ئوۋلىماق.

**سەيد بولماق**(seyd bolmaq): ئوۋلىنىپ كەتمەك، دامغا چۈشۈپ قالماق.

دەھر شوخىغا، نەۋائىي، سەيد بولما، نەچەكىم،
گۈن ئىزارى ئۆزرە تۈن زۇلفىن مۇتەررا ئەيلەسە.

ئەي نەۋائىي، ھەتتا كۈندەك ئاق يۈزى ئۈستىگە تۈندەك قارا چاچلىرىنى يايغان تەقدىردىمۇ، جاھان گۈزىلىنىڭ دامىغا چۈشۈپ قالما.(چەھارگاھتىن)

**سەيقەل** (seyqel): 1) پەردازلاش، يالتىرىتىش. جۇلا بېرىش. 2) يالتىراق.

سىينە زەنگارىنى تەقۋا سەيقەلىدە پاك قىل،
پاكلىك بىرلە قارا ئايىنەدە جانانەغە.

دىل كىرىنى ( دىتىنى ) تەقۋالىق ئېكىكىنى سۈرۈپ پاكلا - دە، جانانغا پاكلىق ئەينىكى بىلەن قارا. (پەنجگاھتىن)

**سوفال** (sofal): ساپال؛ ساپال ئىدىش، ساپال قەدەھ، ھېجىر.

ئەي، خۇش ئول مەيكىم،ئاڭا زەرفى ئولسا بىر سىنغان سوفال،
جام ئولۇر گىيتىنەما جەمشىد، ئانى ئىچكەن گەدا.

ئەي، مەي شۇنداق ياخشى نەرسىكى، ئۇ قۇيۇلغان قاچا بىر سۇنۇق ساپال بولسىمۇ، كىشىنى جەمشىد

تىلەپ ئىچكەن « گىيتىنەما » ( جاھاننى كۆرسەتكۈچى ) جامى ھېس قىلدۇردۇ.(راك مۇقامىدىن)

مەھزۇنا، مەي ئىستەسەڭ سىندۇر كۆڭۈلنى، بول گەدا،

دەير پىيرى مەي بەرۇر، سۇنغان سوفالىڭنى كۆرۇپ.

ئەي مەھزۇن، مەي ئىزدىسەڭ، كۆڭلۈڭنى ئۆلتۈرۈپ قەلەندەر بول؛ مەيخانا ساھىبى سىنىڭ سۇنغان ساپال قاچاڭنى كۆرۈپ، مەي بېرىدۇ.(پەنجگاھتىن)

**سوفى** (sofi): تەسەۋۋۇپ (سوپىزم) يولىنى تۇتقان كىشى. تەرىقەتچى.

سوفىئى ئەقل سەۋمەئەسىن، شۇكرىكىم، بۇزۇپ،

دارۇل فەنايى ئىشقىدا خەممارمەن يەنە.

شۈكۈر، ئەقىل سوفىسىنىڭ ئىبادەتخانىسىنى بۇزۇپ، ئىشقىنىڭ يوقىلىش مەيخانىسىدا يەنە مەيپۇرۇش بولدۇم.(راك مۇقامىدىن)

**سۇبھە** (subhe): ماختاش؛ تەسۋىي.

تەقۋا ئەۋى ھەمۋار ئەرۇر، سۇبھەم ئىپى زۇننار ئەرۇر،

ئول كۇلبەئى خەممار ئەرۇر، تا كۆردۇم ئول چىن لۇئبەتىن.

ئۇ خوتەن گۈزىلىنىڭ ئويۇنلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، تەقۋادارلىق ئۆيۈم يەر بىلەن يەكسان بولدى، تەسۋىيىم زۇننارغا ئالماشتى، ھۇجرام مەيخانىغا ئايلاندى. (يۇ ئە)

**سۇد** I (sud): پايدا، بەھرە، نەپ.

خارە تۇبىدە ياتقۇڭ، يوق سۇد ئەگەر يۈز يىل

كۆك ئەتلەسى ئۈستىدە جىسمىڭنى ياتىپ ئاغنات.

ئەگەر كۆكنىڭ ئەتلىسى ئۈستىدە يۈز يىل ئېغىناپ ياتقىنىڭدىن پايدا چىقمىسا، تاش تۈۋىدە ياتقىنىڭ ياخشى. (يۇ ئە)

نەسۇد ئەمدى ئەگەرچە بولسا چۈن خور مۇھرەلەر پەيدا،

نەتەي ئەمدى ئىكى ئالەمنى، دۇررى بىبەھا كەتتى.

ھەر قانچە قۇياشتەك پارلاق مارجانلار بولسىمۇ، ئۇنىڭ نېمە پايدىسى، ئەمدى ئىككى ئالەمنى نېمە قىلاي، باھاسىز گۆھەر كەتتى.(چەببەيات مۇقامى قىسمىدىن)

**سۇد** II (sud): سۆز بىرىكمىسىدە:«سۇركەش، سۇرتۇش، ئىشقىلاش» قاتارلىق مەنىلەردە كېلىدۇ.

**سۇد** III (sud): سۈت.

**سۇلەيمان** (suleymân) :بەنى ئىسرائىل پەيغەمبەرلىرىدىن بىرى. داۋۇد پەيغەمبەرنىڭ ئوغلى. " دادىسىنىڭ ۋەسىيىتى بىلەن يەتتە يىلدا، بەيتۇل مۇقەددەسنى قۇرۇپ چىقتى. قۇددۇستا ھۆكۈمەتنىڭ بىر چوڭ سارىيىنى بەرپا قىلدى. شەرق ۋە غەرب پادىشاھلىرىنى ئۆز ئىتائىتىگە كىرگۈزدى. 40 يىل ھەم پادىشاھلىق ھەم پەيغەمبەرلىك قىلدى؛ جىن ـ شەيتان، دىۋە ـ پەرىلەرنى بوي سۇندۇرۇپ چىقتى؛ ئۇچار ـ قاناتلار ۋە باشقا ھايۋاناتلارنىڭ تىلىنى بىلەتتى" دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ.

سۇلەيمان تەختىگە جەمشىدنىڭ جامىغا بەرمەسمەن،

قولۇمدا كاسەئى چۆبىن ساڭا قىلسام گەدالىغنى.

سېنى سۇلايماننىڭ تەختىگىمۇ، جەمشىتنىڭ قەدىھىگىمۇ تېگىشمەيمەن؛ قولۇمدا ياغاچ ئاياق ( قاچا )، سېنىڭلا گادىيىڭ بولسام دەيمەن.(راك مۇقامىدىن)

كىشىكىم كويىدا كۆل ياستانىپ، قان ئىچمەك ئىستەر، ۋاھ ،

فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۇزرە جامى جەم چەكتى.

كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۆلگە مىلىنىپ يېتىپ قان يۇتسىمۇ، بۇنى فەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد قەدىھىدە مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ.(ئەجەمدىن)

**سۇنبۇل** (sunbul): 1) خۇش پۇراق قارا رەڭلىك بىر خىل ئۆسۈملۈك؛ 2) بۇغداي باشقىنىڭ قىلتىرىقى؛ ك: يارنىڭ چېچى.

فەسلى نەۋبەھارىدا گۈل كەبى ئاچىلغان قىز،
مىسلى كاكۇلى سۇنبۇل ھەر تەرەف ساچىلغان قىز. (نەۋا مۇقامىدىن)

باھار پەسلىدە گۈلدەك ئېچىلغان، سۇنبۇلدەك چاچلىرى ھەر تەرەپكە چېچىلىپ تۇرغان قىز .

**سىپاھ** (sipah): 1) لەشكەر، قوشۇن، ئەسكەر؛ 2) ئەمەلدار؛

سىپاھى چىنۇ ماچىن بىر بولۇپدۇر،
ھۇجۇم ئەيلەپ خەتتى مۇشكىنۇ سۇنبۇل.

چىن بىلەن ماچىن قوشۇنى ھۇجۇمدا گىرەلىشىپ كەتكەندەك، ئۇنىڭ ئىپاردەك مېيىقلىرى بىلەن سۇمبۇل چاچلىرى ئارىلىشىپ كېتىپتۇ. (سەگاھتىن)

**سىپاھى دىجەم** (sipahi dijem): غەزەپلىك قوشۇن.

**سىپىھر** (sipihr) : ئاسمان، ئاسمان گۈمبىزى. پەلەك.

باشىمغا بەلا تاشى ياغدۇردى سىپىھر ئانچە،
ھەربىر ساچىم ئورنىدا يۈز يارە ئۆزە يارە.

پەلەك بېشىمغا ھېسابسىز بالا تاشلىرىنى ياغدۇردى؛ ھەر بىر تال چېچىمنىڭ ئورنىغا يۈزلىگەن يارىلارنى ئۈستى ـ ئۈستىلەپ پەيدا قىلدى. (راك مۇقامىدىن)

**سىتەم** (sitem): زۇلۇم، ھەقسىزلىق، جەبىر ـ جاپا، سىقىلىش.

نەچە ۋاقت ئەيلەپ تەھەممۇل، ئەي بىلال، بولغىل خەمۇش،
مەرھەمەت ئەيلەر سىتەم يەتكەندە غەمخارىم كەلىپ.
ـ بىلال نازىم.

ئەي بىلال، بىر قانچە ۋاقىت تاقەت قىل، جەبىر ـ زۇلۇم چېكىلگە يەتكەندە، غەمخورۇڭ كېلىپ رەھىم ـ شەپقەت قىلىدۇ. (چەببەياتتىن)

**سىرر** (sirr): سىر ، مەخپىيەت؛

نا ئەھلى بىلەن سۆھبەت تۇتما ھەر جايدا،
دۈشمەنلەرگە سىررى ھالىن بىلدۈرۈر. .
كۆڭۈلدەكى سىرنى ئايتما نامەردكە،
دۈشمەنلەرگە سوۋغا ـ سالام يەتكۈرۈر.

ھەر قانداق يەردە، نائەھلى ئادەم بىلەن ھەمسۆھبەت بولمىغىنكى، ئۇ دۈشمەنلەرگە مەخپىيەتلىكىڭنى دەپ قويىدۇ؛ نامەرت ئادەمگە كۆڭۈلدىكى سىرنى ئېيتمىغىنكى، ئۇنى دۈشمەنلەرگە سوغات قىلىۋېتىدۇ. (سەگاھتىن)

**سىررى ھەقايىق مەخزەنى** (sirri heqayiq mexzeni): 1) ھەقىقەتلەر سىرىنىڭ خەزىنىسى؛ 2) كۆچمە م: كەئبەتۇللاھ.

**سىررى ۋەھدەت** (sirri wehdet) : ۋەھدەتنىڭ سىرى، ئاللاھنىڭ بالىقى ۋە بىرلىكىنىڭ سىرى.

ھافىزا، بۇ سىررى ۋەھدەتنى قولۇڭدىن بەرمەگىل،
تا خەيالى زۇھدى تەقۋانى تەۋەككۇل سىندۇرۇر.
ـ ھافىز شىرازىي ( زىلەيخا بېگىم تەرجىمىسى).

ئەي ھافىز، بۇ ۋەھدەت ( ئاللاھنىڭ بىرلىكى ۋە بارلىقى ) سىرىنى ( ھېكمىتىنى ) قولدىن بەرمە، ئاللاھقا تەۋەككۇل قىلىش تەقۋادار زاھىدنىڭ خىيالىنى سۇندۇرىدۇ. (چەھارگاھتىن)

**سىرىشك** (sirishk): كۆز يېشى.

قەددىم دالۇ كۆزۈم پۇرنەم سىرىشكىمنى ساچىپ ھەريان،
ۋەفا سەيدىن تۇتارغا دامى سەۋەدى دانە بولمىشمەن.

قەددىم ئېگىلگەن، كۆزۈم نەملىك، ياشلىرىمنى تارام - تارام تۆككەن ھالدا، ۋاپا قۇشىنى تۇتۇش ئۈچۈن، دان بىلەن توزاق بولدۇم. (چەھارگاھتىن)

**سىمىيا** (simiya): 1) ئاددىي مەدەنلەرنى ئالتۇن مەدىنىگە ئايلاندۇرۇش غايىسى بىلەن ئېلىپ بېرىلغان بىر تەتقىقات، بۇ تەتقىقات كۆپلىگەن ماددىلارنىڭ تېپىلىشىغا سەۋەب بولغان ۋە خىمىيە ئىلمىنى ئىلگىرى سۈرۈشكە خىزمەت قىلغان؛ 2) نىشان، ئىشارەت، ئالامەت مەنىلىرىنى ئىپادىلەيدۇ.

بىرى فۇسۇنۇ بىرى سىيمىياغا ھەمل ئەتەر ئەل،
چۇ زەئىفدىن كەلىپ ئۇن كۆزلەرىگە پىنھانىمەن.

كىشىلەرنىڭ ئەپسۇن بىلەن سىيمىيا ( مەدەنلەرنى ئالتۇن مەدىنىگە ئايلاندۇرۇش غايىسى بىلەن ئېلىپ بېرىلغان تەتقىقات ) غا تەبىر بەرگىنىدەك زەئىپلىكىمدىن ئۇنۇملا ئاڭلىنىدۇ، ئەمما ئەلنىڭ كۆزىگە كۆرۈنمەيمەن. (راك مۇقامىدىن)

**سىيبى سىيمىن** (siybi siymin): ئاپئاق ئالما، كۈمۈشتەك ئالما.

بىرىنىڭ غەبغەبىدۇر سىيبى سىيمىن،
بىرىنىڭ ئىكى بادامى مۇقەششەر.

بىرىنىڭ مەڭزى ئاق ئالمىدەك چىرايلىق: يەنە بىرىنىڭ ئىككى قاپىقى بادامدەك يارىشىملىق .(ئىراق مۇقامىدىن)

**سىيم** (siym): كۈمۈش.

فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،
كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر پىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى. (ئۇششاق مۇقامىدىن)

**سىيما** (siymâ): ئوبراز، سۈپەت.

گەر ئۆلسەم ئول مەلەك سىيما پەرى ھەجرىندە، ئايلانغاي،
پەرى بىرلە مەلەك پەرۋانەدەك شەمئى مەزارىمغا.

ئەگەر ئۇ مالائىكە سۈپەت پەرىنىڭ پىراقىدا ئۆلۈپ كەتسەم، مالائىكىلەر بىلەن پەرىلەر مازىرىمنىڭ شامىنى پەرۋانىدەك ئايلانغاي.(ئۇششاقتىن)

**سىيماب** (siymâb): كۈمۈش سۇ، كۈمۈشلۈك سۇ، سىماپ.

يۈگۈرماقدىن تالىقدىمكى نەچە سىيمابدەك سەير ئاب،
نەدىنكىم جىلۋە ئەيلەپ ئات ئۈزە ئول سىيمبەر ھەريان.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك گۈزەل ھەر تەرەپكە ئات سېلىپ جىلۋە قىلسا، مەن كەينىدىن خۇددى سىماپ ئاققاندەك يۈگۈرۈپ يۈرۈشتىن ھالسىرىدىم.(باياتتىن)

**سىيمبەر** (siymber): كۈمۈش بەدەن.

يۇگۇرماقدىن تالىقدىمكى نەچە سىيمابدەك سەير ئاب،
نەدىنكىم جىلۋە ئەيلەپ ئات ئۇزە ئول سىيمبەر ھەريان.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك گۈزەل ھەر تەرەپكە ئات سېلىپ جىلۋە قىلسا، مەن كەينىدىن خۇددى سىماپ ئاققاندەك يۈگۈرۈپ يۈرۈشتىن ھالسىرىدىم.(باياتتىن)

نەچە گۈندۇركى خەبەر تاپمامىشەم سىيمبەرىمدىن،
نە ئەسەردۇر خەبەرىمدىن، نە خەبەردۇر ئەسەرىمدىن.

نەچچە كۈن بولدى، ئۇ كۈمۈش بەدەننىڭ ھېچقانداق بىر خەۋىرىنى ئالالمىدىم.(يۇ ئە)

سىيمكار (siymkar): ئىش ھەققى. زىچلاشماستىن بۇرۇنقى شەكلى " سىيمى كار".

سىينا (siyna): ‹‹تۇر›› غا قاراڭ.

سىيمىن (siymin): 1) كۈمۈش، كۈمۈشتىن ئىشلەنگەن؛ 2) كۈمۈشتەك ئاپئاق.

قەزا فەرراشى چەكتى سۇبھىنىڭ سىيمىن سۇپۇرگۈسىن،
مۇزەھھەب پەرلەرىن ئانداقكى تاۋۇسى ھەرەم چەكتى.

گويا ھەرەم توزى ئالتۇن پەيلىك قۇيرۇقىنى يايغاندەك، تەقدىر خىزمەتچىسى تاڭنىڭ كۈمۈش سۇپۇرگىسىنى زېمىنگە يايدى.(ئەجەمدىن)

سىيمىن بەدەن(siymin beden): ئاق بەدەن.

فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،
كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر پىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى.(ئۇششاقتىن)

سىيمىن تەن (siymin ten): كۈمۈش بەدەن.

كۆزۈم ياشى گاھى گۈلگۈنۇ گاھى قىرمىزى ئەيلەر،
تەماشا ئەيلەسۇن ئول سىيمتەن، ئەلبەتتە - ئەلبەتتە.

كۆز ياشلىرىم بەزىدە گۈلرەڭ، بەزىدە قىپقىزىل بولۇپ ئاقىدۇ، ئۇ كۈمۈش تەنلىك گۈزىلىم ئەلۋەتتە كېلىپ بىر تاماشا قىلىپ باقسۇن.(نەۋا مۇقامىدىن)

# ش

**شانە** (shâne): تارىغاق، تاغاق، چاچ تاغىقى.

فىگار ئەيلەپ تەنىمنى تىرى ئىشقىڭ، ئەي قارا كاكۇل،
ساچىڭ سەۋداسىدىن، ۋاھكىم، ئەجايىب شانە بولمىشمەن.

ئەي قارا كوكۇللىق يار، ئىشقىڭ ئوتى تېنىمنى جاراھەتلەندۈردى. توۋا، چېچىڭنىڭ سەۋداسىدىن ئاجايىب بىر تاغاقتا ئوخشاپ قالدىم. (سەگاھتىن)

**شانە قىلماق**( shâne qlmaq): چاچ تارىماق.

**شاھ بەرقۇت** ( shah berqut): ‹‹قەمەرشاھ ۋە شەمسى جانان›› داستانىدىكى پېرسوناژلاردىن بىرى، كۆھى قافنىڭ شاھى، شەمسى جانانىنىڭ دادىسى؛ ھازىرقى زامان ئۇيغۇرچىسىدىكى "چىپەرقۇت" كەلىمىسىنىڭ ئېتىمولوگىيىسى.

مەنى سورساڭ، شاھ بەرقۇتنىڭ قىزىمەن،
شەمسى بوستان ئەرۇر مەنىڭ مەكانىم.
ھالىم سورساڭ پەرىزادنىڭ قىزىمەن،
ياقىن يەردە يوقتۇر مەنىڭ مەكانىم.

مېنى سورىساڭ، شاھ بەرقۇتنىڭ قىزىمەن، « شەمسى بوستان » دېگەن يەر مېنىڭ ماكانىمدۇر؛ ھال - زاتىمنى سورىساڭ، پەرىزاتنىڭ قىزىمەن، مېنىڭ تۇرار جايىم ناھايىتى يىراقتا. (سەگاھتىن)

**شاھ كوچىك** (shah kochik): شاكىچىك، كىچىك پادىشاھ.

**شاھى خۇرشىد** (shâhi xurshid):‹‹سەنەۋبەر›› داستانىدىكى مۇھىم پېرسوناژلاردىن بىرى. شۇ داستاننىڭ باش قەھرىمانى بولغان سەنەۋبەرنىڭ ئاتىسى.

بارساڭ ئەگەر شاھى خۇرشىد يانىغا،
ئەزىزىڭ، مېھرىبانىڭ كەلدى دەگەيسەن.
كۆيۈپ- يانىپ يىراغلىقنىڭ ئوتىغا،
شۇل ھالى پەرىشانىڭ كەلدى دەگەيسەن.

ئەگەر شاھ خۇرشىدنىڭ يېنىغا بىرىپ قالساڭ، ئەزىزىڭ، مېھرىبانىڭ كەلدى دېگەيسەن: يىراقلىقنىڭ ئوتىدا كۆيۈپ - پىشقان ئاشۇ ھالى پەرىشانىڭ كەلدى دېگەيسەن. (ئۆزھال مۇقامىدىن)

**شاھى مۇرغان** (shâhi murghan) :قۇشلار شاھى، قۇشلارنىڭ ئۇلۇغى.

نەدىن مەن بولماغايمەن ئادەمىيلەر شاھى ئالەمدە،
كى بۇلبۇل دىلگۇشا گۇفتارى بىرلە شاھى مۇرغاندۇر.

مەن نېمىشقا دۇنيادىكى ئادەملەرنىڭ شاھى بولالمايمەن، بۇلبۇلمۇ ئۆزىنىڭ كۆڭۈلنى شادلاندۇرغۇچى ناۋاسى بىلەن قۇشلارنىڭ پادىشاھىغۇ! (چەببەيات مۇقام قىسمى)

**شاھرۇخ** (shâhrux) :‹‹ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان›› داستانىدىكى باش قەھرىمانلاردىن بىرى بولغان ھۆرلىقانىڭ دادىسى، شۇ داستاندىكى مۇھىم پېرسوناژلاردىن بىرى.

شاھرۇخ شاھنىڭ قىزىمەن، ئاتىم بىر گۇلدۇر،
غەمىمدىن پەرىلەر شەيدا بۇلبۇلدۇر،

تا ئۆلگۈنچە قىلغان قەرارىم شۇلدۇر،
فەھم ئەيلەسەڭ شەبىستاندىن كەلۇرمەن.
– « ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان » داستانىدىن.

مەن شاھرۇخ شاھنىڭ قىزىمەن، ئىسمىم بىر گۈلدۇر، مېنىڭ غېممەدىن پەرىلەر شەيدا بۇلبۇلدەك نالە – پىغان قىلىشىدۇ؛ تا ئۆلگىچە گېپىمدىن يانمايمەن؛ بىلسەڭ، شەبىستان شەھىرىدىن كېلىمەن. (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

**شايەد** (shâyed):ئېھتىمال، بەلكى؛ كاشكى.
كەل، ئەي دىلبەر، بەيان ئەيلەي ساڭا بىر – بىر جۇدالىغنى،
كى شايەد رەھم ئەتىپ، سالساڭ ئۆزۈڭگە ئاشنالىغنى.

ئى دىلبەر، كەلگىن، ساڭا جۇدالىقنىڭ نېمىلىكىنى بىر بايان قىلىپ بېرەي؛ رەھىمڭ كېلىپ، مېنى ئۆزۈڭگە ئاشنا قىلساڭ ئەجەب ئەمەس. (راك مۇقامىدىن)

**شەب** (sheb): كېچە.

**شەبگەرد**(shebgerd): تۈندە كەزگۈچى، تۈن قاراۋۇلى.

**شەبىخۇن**(shebixun): كېچىلىك ھۇجۇم، تۈندە تۇيۇقسىز قىلىنىدىغان ھۇجۇم.
فەلەك ئۇرسا ئاڭا شەبىخۇن، يىقىلسا باشىغا گەردۇن،
بولۇپ دەردۇ غەمى ئەفزۇن، يەنە دەرمانىغا يەتسە.

پەلەك ئۇنىڭغا كېچىلىك ھۇجۇم قوزغىسا، ئاسمان ئۇنىڭ بېشىغا كۆمۈرۈلۈپ چۈشسە، ھەتتا دەرد – غېمى ناھايىتى كۆپ بولۇپ كەتسىمۇ، ئاخىرىدا، يار ئۇنىڭ دەردىگە دەرمان بولسا.
(ئەجەم مۇقامىدىن)

**شەبىستان**( shebistân):(1 ياتاقخانا؛ ئىچكى ھەرەم دائىرىسى؛ 2) قاپقارڭغۇ كېچە، قاراڭغۇلۇق.
ۋەسل ئارا پەرۋانە ئۆرتەندى، ھەمانا بىلدىكىم،
قىلغۇدەكدۇر سۇبھە ئانى شەمئى شەبىستاندىن جۇدا.

پەرۋانە ۋىسال پەيتىدە كۆيۈۋالدى، چۈنكى تاڭ ئۇنى كېچىنىڭ چىرىغىدىن ھامان ئايرىۋېتىدىغانلىقىنى بىلىپ قالغانىدى. (ئىراق مۇقامىدىن)

**شەرابى ئەنتەھۇر** (sherâbi entehur): پاكىز شاراب، ئۆتكۈر شاراب، جەننەت شارابى.
مەنسۇرى ھەللاجدەك ئىچىپ شەرابى ئەنتەھۇر،
چەرخ ئۇرۇپ يىغلاپ تۇرارمەن ئۇشبۇ دەم دار ئالدىدا.

مۇشۇ دەمدە، مەنمۇ مەنسۇر ھەللاجدەك شارابى ئەنتەھۇرنى ئىچىپ، دار ئالدىدا چۆرگىلەپ يىغلاۋاتىمەن. (راك مۇقامىدىن)

**شەرھ** (sherh) : ئىزاھ، ئېچىپ چۈشەندۈرۈش.
جەمالىڭ دەفتەرىدىن نۇكتەئىنى شەرھ ئەتە ئالمان،
يىلى ئۆمرۈم ئىچىدە، ئەي پەرى، يۈز مىڭ كىتاب ئەيلەب.

ئەي پەرى، مەن ئۆمرۈم بويى يۈزمىڭ كىتاب يېزىپمۇ، جامالىڭ دەپتىرىدىكى بىر ھېكمەتنى شەرھلەپ بولالمايمەن. (چەببەياتتىن)

**شەش** (shesh): ئالتە.
پىرى شەش ھال ئۆزگەچە، ھالى مۇلاقات ئۆزگەچە،
ئىلتىفاتى خەيرباد سادىقىغە يار ئۆزگەچە.
– سادىقى

ئالتە پىرنىڭ ئەھۋالى باشقىچە، ئۇلارنىڭ مۇناسىۋەتلىرىمۇ باشقىچە: سادىقىيغا ئۆز يارىنىڭ ئىلتىپاتى ۋە خوش مۇئامىلىسى باشقىچە. (راك مۇقامىدىن)

شەكەرخار (shekerxar): شېكەر چاينىغۇچى؛ ك. شېرىن سۆزلۈك.

كەلسە غەمنىڭ لەشكەرى باشىمنى ئايلاندۇرماغا،

گۇفتەلىغ قىلسا، يانىمغا ئول شەكەرخارىم كەلىپ.

غەم لەشكىرى بېشىمنى ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن كەلگىنىدە، ئۇ شېرىن سۆزلۈكۈم يېنىمغا كېلىپ، ھەمسۆھبەت بولسا. (چەببەيات مۇقام قىسمى)

شەككەربار (shekkerbar) : شېكەر ياغدۇرغۇچى؛ ك. شېرىن سۆزلۈك.

شەمسى جانان (shemsi jânan ):‹‹قەمەرشاھ ۋە شەمسى جانان›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانلىرىدىن بىرى، قەمەر شاھنىڭ مەشۇقى، كوھى قافنىڭ شاھى بەرقۇتنىڭ قىزى؛ گۈزەل پەرى.

شەمسى جانان پەرىلەرنىڭ بىرىمەن،

بىلىپ ئالغىل، كوھى قافنىڭ پىرىمەن،

مەنمۇ سەنى كۆپدىن ئىزلەپ يۈرىمەن،

شەمسى بوستاندادۇر مەنىڭ مەكانىم.

- « قەمەر شاھ - شەمسى جانان » داستانىدىن.

ئىسمىم شەمسى جانان، پەرىلەرنىڭ بىرىمەن، بىلىۋالغىنكى، مەن كوھىقاپنىڭ پىرى؛ ئۇزۇندىن بۇيان مەنمۇ سېنى ئىزدەپ يۈرەتتىم، مېنىڭ ماكانىم شەمسى بوستاندا. (سەگاھ مۇقام قىسمى)

شەمئ (shem i):شام، چىراق؛ نۇر.

شەمئى مەزار (shemii mezâr): مازارنىڭ چىرىقى، شېمى؛

تاپىپ ئىشقىم كەمال ئانداغكى روھى ۋامىقۇ فەرھاد،

كەلىپ پەرۋانە ياڭلىغ ئۆيرۈلۈر شەمئى مەزارىمنى.

ئىشقىم شۇنداق كامالەتكە يەتتىكى، ۋامىق بىلەن فەرھادنىڭ روھى كېلىپ، مازىرىمنىڭ شامىنى پەرۋانىدەك ئايلىنىدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

شەمئى شەبىستان (shemii shebistan): تۈن چىرىغى، كېچىدىكى شام؛ ھىجران كېچىسىنىڭ شامى.

پەردەغە كىرگەن كەبى خۇرشىدى رەخشان ھەر كەچە،

ئەزمى خىلۋەت ئەيلەر ئول شەمئى شەبىستان ھەر كەچە.

نۇرلۇق قۇياش ھەر ئاخشىمى پەردە ئىچىگە كىرىپ كەتكەندەك، ئۇ كېچەمنىڭ چىرىقىمۇ خىلۋەتكە كىرىۋالىدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

شەھرىيار (shehriyar):بۈيۈك پادىشاھ، خاقان. ئۇيغۇر دىيارى " شايار " نىڭ ئېتىمولوگىيىسى.

چۈن شەھرىيارنىڭ شەھرىنە بۇ گۈن نەسىمدۇر مەلىك،

بۆيرۇق ئانىڭدۇر، ھۆكم ئانىڭ ھەم شەھرىنە ھەم كەندىنە.

نەسىمى بۈگۈن پادىشاھنىڭ شەھىرىگە پادىشاھدۇر. شۇڭا ھەم ئۆزىگە ھەم شەھىرىگە بۇيرۇق بېرەلەيدۇ، ھۆكۈمىنى يۈرگۈزەلەيدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

شەھزادە فەرروخ (shehzâde ferrux):‹‹شاھزادە فەرروخ ۋە مەلىكە گۈلروخ›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى، قەندىھار شەھىرىنىڭ شاھى لەندىھۇرنىڭ ئوغلى. گۈلروخنىڭ ئاشىقى.

شەيدا (sheydâ): سۆيگۈ تۈپەيلىدىن سەۋدايى بولغان، ھەددىدىن تاشقىرى گىرىپتار، مەپتۇن، ئاشىق.

كەلتۈرۈك دەفئى جۇنۇنۇمغە پەرىخان، يوق تەبىب،
كىم ئول ئەنسەبدۇر پەرى ھەر كىمنى شەيدا ئەيلەسە.

مېنىڭ ساراڭلىقىمنى ساقايتالايدىغان دوختۇر يوق. پېرىخۇن چاقىرىڭلار، پەرىگە ئاشىق بولغان ئادەمگە شۇ ئامال قىلىدۇ. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

شۇرب (shurb): ئىچىش.

شۇربا (shurba): شورپا.

شۇرب ئەتمەك (shrub etmek): ئىچمەك:

شۇربى مۇدام (shurbi mudam): داۋاملىق ئىچىش.

نە گۇندۇز شەرتدۇر مەي ئىچكەلى شۇربى مۇدامىڭدىن،
قەدەھ تۇت ساقىيئى سىيمىنبەدەنكىم ماھتاب ئەيلەپ.

شارابنى كۈندۈزدىلا ئىچىش شەرت ئەمەس، ئەي كۈمۈش بەدەنلىك ساقىي، ئايدىڭدىمۇ ئۈزۈلدۈرمەي قەدەھ تۇت. (چەببەيات مۇقامىدىن)

شىرىن (shirin) :1)«فەرھات ۋە شىرىن» داستانىدىكى ئاساسىي پېرسوناژ: باش قەھرىمان فەرھادنىڭ مەشۇقى: ئەرمىنىيە شاھى مېھىنبانۇنىڭ ئارزۇلۇق سىڭلىسى. 2) لەززەتلىك، تاتلىق: گۈزەل.

فەرھادۇ شىرىن بىلە ۋامىقۇ ئۈزرا،
ئۇلارنىڭ باشىدا مىڭ تۈرلى سەۋدا.
بارچەنى ئۆلتۈرگەن ۋەفاسىز دۇنيا،
ئاخىرى بارچەنى فەنا ئەيلەدى.

پەرھات ـ شىرىن، ۋامىق ـ ئۈزرالارنىڭ بېشىدا مىڭ تۈرلۈك خاپىلىق بار: ھەممىنى ئۆلتۈرگەن ۋاپاسىز دۇنيا، ئاخىرى ئۇ ھەممىنى گۇمران قىلدى. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

كۆرمەدىم سەندەك جەھاندا مەھۋەشى دىلدارنى،
دىلبەرى شىرىن زەبانۇ شوخ گۈلرۇخسارنى.

جاھاندا سېنىڭدەك ئايغا ئوخشاش گۈزەل، تىلى شېرىن، شوخ، گۈليۈزلۈك دىلدارنى كۆرۈپ باقمىدىم. (راك مۇقامىدىن)

شىكاف (shikâf): يېرىق، دەز، چاك، تۆشۈك.

تىغى ھەجرىڭدىن نىھان كۆكسۇم شىكافىن، ئاھكىم،
ئەلگە رەۋشەن ئەيلەدى چاكى گىرىبان ئاقىبەت.

جۇدالىقىڭ تىغىدىن كۆكسۇمدە ھاسىل بولغان يوشۇرۇن تۆشۈكچىلەر ياقامنىڭ يىرتىلىشى بىلەن ئەلگە ئاشكارا بولۇپ كەتتى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

شىيۋە (shiywe) : 1) رەسىم، يوسۇن، ئادەت، تەرز، ئۇسۇل، رەۋىش: 2) ناز، كەرەشمە.

ئەي مەسىھادەم بەگىم، بىر دەم بىلە بەرگىل شىفا،
شىيۋە بىرلە كۆزلەرىڭ جانىمنى بىمار ئەيلەدى.

ئەي تىنىقلىرى ھايات بېغىشلىغۇچى خېنىم، سېنىڭ خۇلقۇڭ بىلەن كۆزلىرىڭ مېنى كېسەلچان قىلدى، « سۇف! » قىلىپ بىر دەم سېلىش بىلەن شىپالىق بەرگىن. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

# غ

**غارەت** (ghâret): تالان ـ تاراج قىلىش، يوقىتىش، بۇلاش.

**غارەتى دىين ئەتمەك**(ghâreti din etmek): دىنىنى بۇلاپ كەتمەك.

قۇتى بىر بادامۇ دەيرىم گۇشەئى مىھراب ئەدى،
غارەتى دىن ئەتتى ناگاھ بىر بەلالىق كۆزۈ قاش.

بالاخىر كۆز بىلەن قاش توساتتىن دىنىمنى بۇلاپ كەتكەچكە، بىر تال بادام ئۇزۇقۇم، مەيخانىنىڭ بىر بۇلۇڭى مېھراب بولۇپ قالدى. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**غالىيە** (ghâliye): 1) قاش ۋە چاچقا سۈرتۈلىدىغان، ئىپار ـ ئەنبەردىن ياسالغان خۇشبۇي قارا مادda؛ قارا.

تۈن ئاقشام تولغانۇ سۇنبۇل بىكىن زۇلفۇڭدىن ئاھ ئۇردۇم،
ھەۋانى غالىيە تۇتتى جەھان مۇشكى خوتەن بولدى.

تۈنۈگۈن ئاخشام تولغىنىپ تۇرغان چېچىڭنى ئەسلەپ ئاھ ئۇرغانىدىم، ھاۋانى ئىس ـ تۈتەك قاپلاپ، جاھان گويىاكى خوتەن ئىپارىدەك قاپقارا بولۇپ كەتتى. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**غەرايىب** (gherâyib) : "غەرىيب" نىڭ كۆپلۈكى. ئاجايىپ نەرسىلەر.

**غەرايىبۇس سىغەر**(gherâyibus sigher): ‹‹بالىلىق ئاجايىباتلىرى›› ياكى ‹‹بالىلىقتىكى ئاجايىپ ئىشلار››، ئەلىشىر نەۋائىينىڭ مەشھۇر ئەسىرى ‹‹خەزايىنۇل مەئانى›› تەركىبىدىكى بىرىنچى دىۋاننىڭ نامى.

**غەرىب**(gherib): 1) غېرىپ، مۇساپىر، باشقا يۇرتلۇق. 2) ‹‹غەرىب ۋە سەنەم›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى؛ سەنەمنىڭ ئاشىقى؛ ھەسەن ۋەزىرنىڭ ئوغلى.

مۇندىن كەتەر بولساڭ باغداد شەھرىگە،
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.
ئاللاھ سالدى جۇدالىقنىڭ دەردىگە،
غەرىب، سەنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

غەرىب، بۇ يەردىن باغداد شەھرىگە كېتەر بولساڭ ، سېنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم؛ ئاللاھ سېنى جۇدالىقنىڭ دەردىگە سالدى، غەرىب، مەن سېنى بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**غەزال**(ghezâl): كېيىك، ئاھۇ. ك. چىرايلىق كۆز.

شوخ ئىكى غەزالىڭنى ناز ئۇيقۇسىدىن ئويغات،
تا ئۇيقۇلارى كەتسۇن، گۇلزار ئىچىدە ئوينات.

ئىككى شوخ كېيىكىڭنى نازلىق ئۇيقۇسىدىن ئويغاتقىن، ئۇلارنى گۈلزارلىقتا ئوينات، ئۇيقۇلىرى ئېچىلسۇن. (يۇ ئە)

**غەمخار** (ghemxâr) : غەم يېگۈچى، غەمگۇزار.

كەچە ـ گۈندۈز يىغلادى ناتەۋان دىلدار،
يوقتۇر ماڭا بۇ يەردە بىر يارى غەمخار،
شەفقەتىڭدىن بىنەۋا بەندەڭ ئۈمىدۋار،
ھىچ غەرىبنى مەنىڭدەك ۋىيران ئەيلەمە.

مەن بىچارە دىلدارىڭ كېچە ـ كۈندۈز يىغلىدىم؛ بۇ يەردە ماڭا غەمداش بولىدىغان بىرەر دوست يوق. ئى ئاللاھ، مەن شەپقەتتىڭدىن ئۈمىدۋار، ھېچ مۇساپىرنى مەندەك ۋەيران قىلما. (ئەجەمدىن)

**غەمزەدا**(ghemzedâ): تەسەللى بەرگۈچى :قايغۇنى يوقاتقۇچى، غەمنى تازىلىغۇچى..

غەير نەقشىدىن كۆڭۈل جامىدا بولسا زەنگى غەم،
يوقتۇر ئەي ساقىي، مەيى ۋەھدەت مەسەللىك غەمزەدا.

كۆڭۈل جامىدا غەيرى تەسەۋۋۇردىن غەمنىڭ غەشلىكى پەيدا بولسا، ئەي ساقىي، بۇنىڭغا ۋەھدەت شارابىدەك تازىلىغۇچى يوق. (يۇ ئە)

**غەۋۋاس**(ghewwâs): سۇ ئاستىغا شۇڭغىغۇچى.

بەھرىڭگە كىردىم غەۋۋاس بولاي دەپ،
بىر دۇررى مەقسۇد ئالغالى كەلدىم.

غەۋۋاس بولۇپ دېڭىزىڭغا چۆشتۈم، بىر مەقسەت ئۈنچىسىنى سۈزۈپ ئالغىلى كەلدىم. (يۇ ئە)

بىر يار ئۈچۈن كۆيتىن قانلار يۇتارسەن،
يات يەرلەرگە مەنى تاشلاپ كەتەرسەن،
غەۋۋاس بولۇپ ئىشق بەھرىغە چۆمەرسەن،
بارغىل بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم.

بىر يار ئۈچۈن كۆيتىن بۇيان قان يۇتمۋاتىسەن، مېنى تاشلاپ يات يەرلەرگە كېتىدىغان بولدۇڭ؛ غەۋۋاس بولۇپ ئىشق دېڭىزىغا چۆمىدىغان بولدۇڭ، بارغىن بالام، بىر ئاللاھغا تاپشۇردۇم. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**غەير** (gheyr): ئۆزگە، باشقا، يىگانە، يات.

يا بىراۋنىڭ فەندىن ئالدى،
يا بىر يامان دەردكە قالدى،
يا بىر غەيرى بىلە بولدى،
نە بولدى يارىم كەلمەدى.

يا بىراۋنىڭ توزىقىغا چۈشتى، يا بىر يامان دەردكە قالدى؛ يا بىر غەيرىي بىلەن بىللە بولدى، نېمە ئىش بولدىكىن يارىم كەلمىدى. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كۆڭلۈم ئۆرتەنسۇن ئەگەر غەيرىڭغە پەرۋا ئەيلەسە،
ھەر كۆڭۈل ھەمكىم سەنىڭ شەۋقۇڭنى پەيدا ئەيلەسە.

ئەگەر كۆڭلۈم سەندىن باشقىغا مەيل قىلسا، ئۇ ئۆرتەنسۇن؛ باشقا كۆڭۈلدە سېنىڭ ئىشقىڭ پەيدا بولسا، ئۇمۇ ئۆرتەنسۇن. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

غەير زىكرىن ئاشكارا ئەتسە، لال ئولسۇن تىلىم،
قايسى بىر تىل ھەمكى زىكرىڭ ئاشكارا ئەيلەسە.

تىلىم سەندىن باشقا بىرسىنىڭ گېپىنى قىلسا، تۇتۇلۇپ قالسۇن؛ باشقا ھەر قانداق بىر تىل سېنىڭ گېپىڭنى قىلسا، ئۇمۇ تۇتۇلسۇن. (يۇ ئە)

**غولام**(gholâm): ئوغۇل خىزمەتكار.

**غۇبار**(ghubâr): چاڭ، توزان؛ كىر، قارىلىق.

غەم خەيلى ئاياغىدا جىسمىم چۇ غۇبار ئولدى،
تۇفانى بەلا قىلدى تۇفراغ بىلە ھەمۋارە.

غەم قوشۇنلىرىنىڭ ئايىغى ئاستىدا، ۋۇجۇدۇم توزانغا ئايلاندى، ئۇنى بالا ـ قازا توپانى تۇپراققا

قوشۇۋەتتى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

گەرچە بار ئەردى بۇرۇن ئەندەك غۇبارى خاتىرىم،
شۈكر لىللاھكىم، مۇيەسسەر بولدى ئەنۋائى سەفا.

بۇرۇن گەرچە دىلىمدا ئاز - پاز غۇبار بولسىمۇ، ئاللاھقا شۈكۈركى، شۇ ئاندا مەن پۈتۈنلەي پاكلىققا مۇيەسسەر بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

غۇسسە(ghusse):قايغۇ، غەم.

يامانلارنى قويۇپ بولماس رائىيغا،
سەنى سالۇر غەم- غۇسسەنىڭ چاھىغا.
مۇھەببەتنىڭ مېھمانى بارسا ئۆيىغە،
كۆچۈك ئىتتەك قاباپ،فىئلىن بىلدۇرۇر.

يامان ئادەملەرنى ئۆز مەيلىگە قويۇۋەتكىلى بولمايدۇ. ئەگەر قويۇۋەتسەڭ، سېنى غەم - غۇسسىنىڭ قۇدۇقىغا تاشلايدۇ. ئىشق - مۇھەببەتنىڭ مېھمىنى ئۆيىگە بارسا، ئۇنداق ئادەملەر خۇددى كىچىك ئىت ( كۈچۈك ) تەك قاۋاپ، ئۆز خۇيىنى بىلدۈرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

غۇسسە چەنگى(ghusse chen'gi): قايغۇ سازى، دەردلىك ناۋا.

غۇسسە چەنگىدىن نەۋائى تاپمادىم ئۇششاق ئارا،
تا نەۋائىيدەك ئەسىرۇ بىنەۋا بولدۇم ساڭا.
- نەۋائىي.

نەۋائىيغا ئوخشاش سېنىڭ بىچارە ئەسىرىڭ بولۇپ قالغاندىن بۇيان، ئاشىقلار ئارىسىدا غەم چاڭى ( سازى ) دىن پەيزى ئالالمىدىم. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

غۇسسە پەرداز(ghusse perdaz): قايغۇرغۇچى، غەمخور.

غۇسسە سەنج(ghusse senj): غەم چەككۈچى، قايغۇرغۇچى.

غىلمان(ghilman): 1) " غولام " سۆزىنىڭ كۆپلۈك شەكلى، غولاملار، خىزمەتكارلار؛ كۆپىنچە، بىرلىك شەكلىدە كۆرۈلۈپ، "خىزمەتكار" ئۇقۇمىدا قوللىنىلىدۇ. 2) رىۋايەتلەردە ، جەننەتنىڭ ئوغۇل خىزمەتكارلىرى.

بىرسى مەلەكدۇر، بىرسى رىزۋان،
گوياكى جەننەتدە ھۇر ئىلە غىلمان،
ھويلايۇ ئايۋانلار، باغ ئىلە بوستان،
تۇرفە باغى مۇسەففاغا يەتۇشتۇم.

بىرسى پەرىشتە، يەنە بىرسى ھۆر، گوياكى جەننەتتىكى ھۆر - غىلمانلاردەك يۈرگەن، ھويلا - ئارامىلار باغ - بوستان بىلەن پۈركۈنگەن، مۇشۇنداق ئاجايىپ گۈزەل مەنزىرىلىك بىر باغقا ئېرىشتىم. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

گۈل يۈزۈڭغە ئەندەلىب يەڭلىغ قىلىپ زار ئەيلەدىڭ،
گۈلمۇ سەن يا خارمۇسەن يا ھۆرمۇ سەن، غىلمانمۇسەن.

مېنى بۇلبۇلغا ئوخشاش گۈل يۈزۈڭگە زار قىلىپ قويدۇڭ: سەن گۈلمۇ، تىكەنمۇ، ھۆرمۇ ياكى غىلمانمۇسەن؟(ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

# ف

**فاش**(fash): ئوچۇق، ئاشكارا.

**فاش قىلماق**(fash qilmaq): ئاشكارىلىماق، مەخپىيەتلىكنى ئېچىپ تاشلىماق.

ياشۇرۇپ ئەردىم باغىر چاكىنى، ۋاھكىم، قىلدى فاش،

ھەر تەرەف كۆزدىن تەرەششۇھ ئەيلەگەن قان ئاقىبەت.

باغرىم چاكلىرىنى يوشۇرۇپ يۈرەتتىم، ۋاي دەرىغ، كۆزۈمدىن سىرغىپ چىققان تارام - تارام قانلار ئۇنى ئاخىر پاش قىلىۋەتتى. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

فاش بولدى ئەلگە ئەھۋالىم، نە تەدبىر ئەيلەيىن،

خەلق بىلدى ھالەتىمنى، يار بىلمەيدۇر ھەنۇز.

ئەھۋالىم ئەلگە ئاشكارىلىنىپ بولدى، خەلق ئاشىق ھالىتىمنى بىلدى، ئەمما يارىم تېخىچە بىلمەيدۇ، قانداق قىلسام بولار؟ (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەرد** (ferd): 1) يەككە، يالغۇز؛ 2) ئايرىلغان.

ئۆمرى جاۋىد ئىستەسەڭ فەرد ئولكى بوستان خىزرىدۇر،

سەرۋىكىم دەئب ئەيلەدى ئازادەلىغ بىرلە مەئاش.

ئەبەدىيلىك ھايات ئىزدىسەڭ يالغۇزلۇقنى ئىختىيار قىل. چۈنكى سەرۋى دەرىخى ئەركىن - ئازادە ئۆسۈپ ئادەتلەنگەچكە، بوستاندا ھەمىشە كۆكلەپ تۇرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەردا** (ferdâ): ئەرتە؛ ئاخىرەت، ئاخىرەت، قىيامەت كۈنى.

ھافىز بولۇپدۇر فەرد ئۇشۇل دىلدارنىڭ يولىنداكىم

جانلارغا ھەزرەتدىن نىدا بىر يولى فەردا بولغۇسى.

- ھافىز خارەزمىي.

ھافىز پەقەت ئۇ دىلدارنىڭلا يولىنى تۇتتى، جانلارغا ھەزرەتنىڭ ھۇزۇرىدىن ئاخىرەت كۈنى بىراقلا نىدا كەلسە كېرەك. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەردايى قىيامەت** (ferdâyi qiyâmet) : قىيامەت كۈنى.

بەرقىكى فەلەككە چەكەدۇر شۇئلەئى ئاھىم،

فەردايى قىيامەتدە نىشانى ئەلەمىدۇر.

پەلەكتە چېقىۋاتقان چاقماق ئاھىمنىڭ يالقۇنىدۇر. ئۇ قىيامەت كۈنى بۇ دۇنيادا تارتقان دەرد - ئەلەملىرىمنىڭ بەلگىسى بولىدۇ. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەرھاد** (ferhad): نەۋائىينىڭ «خەمسە» سى ئىچىدىكى ئەڭ يىرىك ئەسەر «فەرھاد ۋە شىرىن» داستانىنىڭ باش قەھرىمانى؛ شىرىننىڭ ئاشىقى.

ئىشق ئوتى ئاشىقلارنى ئەيلەدى بەرباد،

ئاشىق - مەئشۇق ئوت ئىچرە قىلدى مىڭ فەرياد،

بىستۇن تاغلارىنى قازدى ئول فەرھاد،

شىرىن كۆرسۇن فەرھادنىڭ تەماشاسىنى.

ئىشق ئوتى ئاشىقلارنى بەربات قىلدى، ئاشىق - مەشۇقلار ئىشق ئوت ئىچىدە مىڭ پەرياد قىلدى؛ ئۇ فەرھاد بىستۇن تاغلىرىنى قازغان ئىدى، ئەمدى شىرىن فەرھادنىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەرىدۇن** (feridun): قەدىمقي ئىران شاھلىرىدىن بىرىنىڭ نامى.
كىشىكىم كويىدا كۆڭۈل ياستانىپ، قان ئىچمەك ئىستەر، ۋاھ ،
فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۈزرە جامى جەم چەكتى.

كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۆلگە مىلىنىپ يېتىپ قان يۇتسىمۇ، بۇنى فەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد قەدىھىدە مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەسانە پەيۋەند** (fesane peywend):ھېكايە ئېيتقۇچى، داستانچى؛

**فەن** (fen): 1) بىلىم، ئىلىم، پەن؛ ھۈنەر؛ سەنئەت؛ 2) ھىيلە، نەيرەڭ.
جەفايۇ ئىشۋەلەرنى فەن تۇتۇپسەن،
مۇنىڭتەك ئىشۋە پۇرفەندىن نە ھاسىل.

ناز - كەرەشمىلىرىڭ بىلەن كىشىگە جاپا سېلىشنى ئادەت قىلىۋاپسەن. بۇنداق ناز - خۇلق، نەيرەڭۋازلىقنىڭ نېمە پايدىسى؟(ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەنا** (fenâ): ئۆزلۈكنى يوقىتىش؛ پانىيلىق.
نەۋائىي، شايەد ئول رەھرەۋغە بۇ دەۋلەت نەسىب ئولغاي،
كىم ئول دەشتى فەنا قەتئ ئەتكەلى يىللار قەدەم چەكتى.
- نەۋائىي.

نەۋائىي، ئۆزلۈكىنى يوقىتىش دەشتىنى بېسىپ ئۆتۈش ئۈچۈن، يىللار سەرپ قىلغان شۇ يولۇچىغا بۇ دۆلەت نېسىپ بولسا، ئەجەب ئەمەس. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)
فەنا مەيخانەسىنىڭ مەيفۇرۇشىغا فىدا جانىم،
كى مەي ئىھسان قىلۇر ھالەتدە باقماس يوقۇ بارىمغا.

ئۆزلۈكنى يوقاتقانلار مەيخانىسىنىڭ مەيپۇرۇشىغا جېنىم پىدا بولسۇنكى، ئۇ ماڭا شاراب ئىلتىپات قىلىدىغان چاغدا، بايلىقىمنىڭ بار - يوقلۇقىغا قارىمايدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۇشاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەۋائىد**(fewaiid): " فائىدە " كەلىمىسىنىڭ كۆپلۈك شەكلى، پايدىلار.

**فەۋائىدۇل كىبەر**(fewâidul kiber) ‹‹قېرىلىق پايدىلىقلىرى›› ياكى ‹‹قېرىلىقتىكى پايدىلىق ئىشلار››، بۇ ئەلىشىر نەۋائىينىڭ مەشھۇر ئەسىرى ‹‹خەزايىنۇل مەئانى›› ( چاھار دىۋان ) تەركىبىدىكى تۆتىنچى داستانىنىڭ نامى.

**فۇتۇھ**(futuh) : 1) " فەتھ " سۆزىنىڭ كۆپلۈك شەكلى، يېڭىدىن ئېچىلغان يەرلەر، يېڭىدىن ئازاد قىلىنغان جايلار. ك. ئۇتۇقلار، قازانچلار، نۇسرەتلەر. 2) كۇشايىشلىق؛ كۆڭۈل ئازادىلىك.

**فۇرقەت**(furqet):يىراق، ئايرىلىق، ئايرىلىش.
فۇرقەتىدە ئۆرتەنىپ، جىسمىم زەئىف ئولدى، نەتەي،
بولغۇسىدۇر دەردىمە دەرمان، يارىم كەلدىمۇ؟

قانداق قىلارمەن، ئۇنىڭ يىراقىدا كۆيۈپ، جىسمىم زەئىپلىشىپ كەتتى؛ بۇ دەردىمگە دەرمان بولىدىغان ( كېسىلىمگە شىپا بولىدىغان ) يارىم كەلدىمۇ؟(ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**فۇرقەتۇ ھىجران**(furqetu hijrân): ئايرىلىق ۋە جۇدالىق.
فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،
كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.

ئۇ كۇمۇش تەنلىك دىلبەر يىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى. (ئە ئۇ م ت: ئۇشاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**فۇرۇغ** (furugh): يالتىراش، پارقىراش: يورۇقلۇق، شولا، روشەنلىك، نۇر.

يۈزۈڭدىن شاملار زۇلفۇڭنى يىغساڭ،
فۇرۇغى ماھى تابان ھاجەت ئەرمەس.

ئاخشاملىرى يۈزۈڭنى يېپىۋالغان چاچلارنى قايرىساڭ، تولۇن ئاينىڭ نۇرىغا ھاجەت قالمايدۇ. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

زىبەس ئەشكى فۇرۇغ ئەفشان ساچىپ ھىجران تۈنى كۆرگەچ،
كى دەرلەر ئىكى مەشئەل ئىكى چەشمى ئىنتىزارىمنى.

ھىجران تۈنىدە تارام - تارام ياش تۆكۈپ يىغلاۋاتقىنىمنى كۆرگەنلەر، يارغا ئىنتىزار بولغان ئىككى كۆزۈمنى « ئىككى مەشئەلمىكىن » دەپ قالىدۇ. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**فۇزۇن** (fuzun): ئارتۇق، زىيادە، كۆپ.

ئانىڭتەككىم پەرىشانلىق زىياسىن ئارتۇرۇر شەمئىن،
باڭا جەۋرۈڭ زىياد ئولماق، ساڭا مەيلەم فۇزۇن ئەتدى.

شام كۆيۈپ يېپىلغانسېرى نۇرى كۈچەيگەندەك، ماڭا قىلىدىغان جەۋرىڭ كۆپەيگەنسېرى، ساڭا بولغان مەيلىم تېخىمۇ ئاشتى. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

باردۇر ھۇسنۇڭ سەنىڭ بىلقىسۇ يۇسۇفدىن فۇزۇن،
مەي ئىچەر بولساڭ، نىگارا، ساغەرى مۇل مەن ساڭا.

سەن بىلقىس ۋە يۇسۇپلەردىنمۇ بەك گۈزەلسەن. ئەي نازىنىن، مەي ئىچەر ۋاقتىڭدا قەدەھىڭ بولسام دەيمەن. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**فۇسۇن**(fusun): ئەپسۇن، نەيرەڭ.

مىژەڭ خەنجەرلەرىن گۆڭلەم باسار باغرىنا ۋەھم ئەتمەز،
ئاڭا جادۇ گۆزۈڭ گوياكى تەئلىمى فۇسۇن ئەتدى.

يۈرىكىم كىرپىكىڭ خەنجەرلىرىنى ۋەھىمە قىلماستىن باغرىغا باسىدۇ؛ ئۇنىڭغا جادۇ كۆزۈڭ بەلكى ئەپسۇن ئۆگەتكەن بولسا كېرەك. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**فۇسۇنگەر**(fusunger): ئەپسۇنچى.

**فىگار** (figar): جاراھەت، يارا: جاراھەتلىك، يارىدار، مەجرۇھ، ئەبگا.

فىگار ئەيلەپ تەنىمنى تىيرى ئىشقىڭ، ئەي قارا كاكۇل،
ساچىڭ سەۋداسىدىن، ۋاھكىم، ئەجايىب شانە بولمىشمەن.

ئەي قارا كوكۇللىق يار، ئىشقىڭ ئوقى تېنىمنى جاراھەتلەندۈردى. تۇۋا، چېچىڭنىڭ سەۋداسىدىن ئاجايىب بىر تاغاققا ئوخشاپ قالدىم. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

فىراقى تىيرى بارانىنكى چەكتىم، قۇشقا ئوخشاتقاي،
كى بۆلمىشلەر يۈكىن باققان كىشى جىسمى فىگارىمغا.

ھىجرانلىقىنىڭ ئوق يامغۇرىغا ئۇچرىدىم، يارىلانغان جىسمىمنى كۆرگەنلەر مېنى قۇشقا ئوخشىتىپ، دان چېچىپ بېرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

نەچۈك شاد ئولمايىن قىلساڭ نىشانە جانى فىگارىمنى،
سورار يۈز تىل بىلە پەيكانلارىڭ ھالى نىزارىمنى.

ئەبگا جېنىمنى قارىغا ئالساڭ، نېمىشقا شادلانمايكى، كىرپىك ئوقلىرىڭ ئەبگا ئەھۋالىمنى يۈز خىل تىل ۋە شەكىل بىلەن سوراپ تۇرىدۇ - غۇ. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**فەقىھ** (feqih): فىقھى ( قانۇن ) ئىلمىنىڭ ئالىمى، دىنىي ھوقۇق بىلىمدانى.

گەر بۇدۇر كافىر كۆزۈ زۇننار زۇلفى، ئەي فەقىھ،
بولغۇدەكمەن دەير ئارا مەستۇ پەرىشان ئاقىبەت.

ئەي قازى ئاخۇنۇم، ئۇنىڭ قارا كۆزى بىلەن زۇننار چېچى مۇشۇنداق مەھلىيا قىلارلىق بولىدىغان بولسا، مەن ئاخىر قاۋاقخانىلاردا، مەست ۋە پەرىشان بولۇپ ئۆتىدىغان ئوخشايمەن. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

# ق

**قاتىل** ( qâtil): ئۆلتۈرگۈچى.

ھەياتىم بادەسىدىن سەرگەرانمەن ئەسرۇ، ئەي ساقىي،
قەدەھقە زەھرى قاتىل قۇي، داغى دەفئ ئەت خۇمارىمنى.

ھاياتىمنىڭ شارابىدىن بېشىم بەكلا ئايلىنىپ قالدى. ئەي ساقىي، قەدەھكە ئۆتكۈر زەھەر قۇيۇپ بەر، خۇمارىم چىقسۇن. (ئۆزھال مۇقامىدىن)

**قاندا** (qanda): قەيەردە، نەدە.

**قاندىن** ( qandin): قايدىن ، قەيەردىن.

تۇشمەسە ئىشقىڭ كۆڭۈلگە، دەم بەدەم نەدۇر بۇ ئاھ،
بولماسا ئوت ئاندا، بەس، بۇ دۇد ئولۇر قاندىن جۇدا.

كۆڭۈلدە ئىشقىڭ بولمىسا، نېمىشقا بۇنداق توختاۋسىز ئاھ ئۇرىمەن؟ ئىچىمدە ئوت بولمىسا، بۇ تۈتۈن نەدىن چىقىدۇ؟ (راك مۇقامىدىن)

**قايدا** (qayda) : قايسى تەرەپتە، نەدە.

رۇخسارىڭنى كۆرۈپ ئاغدى خەيالىم،
ئەي دىلرەبا، قايدا بولۇر مەكانىڭ؟
پەرىمۇ سەن، بەشەرمۇ سەن نىگارىم،
ئايتغىل، جانا، قايدا بولۇر مەكانىڭ؟

رۇخسارىڭنى كۆرۈپلا، ئەس - يادىم ئاستىن - ئۈستۈن بولدى، ئەي دىلرەبا، قەيەردە تۇرىسەن؟ پەرىمۇسەن، ياكى ئىنسانمۇ ، ئېيتقىنا ئەي جان نىگارىم، قەيەرلىكسەن؟ (سەگاھ مۇقامىدىن)

**قايۇ** (qayu): قايسى.

زەخمى قاتىل ئەكەنىن دەرگە ئەرۇر ھەر بىرى بىر تىل،
تىغى ھەجرى قايۇ پەرگالەكى تىلدى جىگەرىمدىن.

ھىجران خەنجىرى تىلغان جىگىرىمنىڭ ھەربىر پارچىسى ئۇ قاتىلنىڭ زەخمەتلىرىنى شىكايەت قىلغۇچى بىر تىلدۇر. (باياتى مۇقامىدىن)

**قەبا** (qebâ): ئەرلەرنىڭ ئۇزۇن ئۈست كىيىمى ؛ قوپال، نەپىس ئەمەس.

بۇ گۈن ھەر زەرد رويى ئىشقىڭ ئوقىدا شەھىد ئولسا،
قىيامەت گۈنى بىر گۈلچېھرەئى گۈلگۈن قەبا دەرلەر.

بۈگۈن سېنىڭ ئىشقىڭ ئوقىدا شېھىت بولغان سۇلغۇن چىرايلارنى قىيامەت كۈنى گۈل رەڭلىك لىباسلارنى كىيگەن گۈل يۈزلۈكلەردىن بولىدۇ، دەيدۇ. (چەببەيات مۇقام قىسمى)

**قەبا فەلەك** (qebâ felek): قوپال پەلەك، خۇنۇك دۇنيا.

زۇلمۇڭ بىلەن قەبا فەلەك،
كۆزدە ياشىم قان ئەيلەدى.
يۇسۇف كەبى زىلەيخادەك،
مەسكەنىن زىندان ئەيلەدى.

قوپال پەلەك خۇددى يۇسۇف - زىلەيخالارنىڭ ئۆي - ماكانىنى زىندان قىلغاندەك زۇلۇم قىلىپ، مېنى

قانلىق يىغلاتتى. (راك مۇقامىدىن)

**قەتل** (qetl): ئۆلتۈرۈش:

گەر كۆڭۈل قەتل ئىستەبان سەن ۋەئدە قىلدىڭ تاڭلا دەپ،
ئۇشبۇ دەم ئۆلتۈر بۇ ئىھسان بىرلە مەمنۇن بولماسا.

«ئەتىلىككە ئۆلتۈرىمەن» دەپ ۋەدە قىلىۋېدىڭ، ئەگەر بۇ كۆڭۈل بۇ ياخشىلىقىڭدىن خۇش بولمىسا، ھازىرلا ئۆلتۈرىۋەت. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**قەتلى ئام** (qetli am): ئومۇمىي قىرغىن، قىرغىنچىلىق، قارا ـ قويۇق ئۆلتۈرۈش.

**قەتل ئەتمەك (ئەيلەمەك)**(qetl etmek, eylemek): ئۆلتۈرمەك، سويماق:

قۇتۇلۇر ئەردىم بۇ غەمدىن، ئول دىلئارامىم كۆرۈپ،
ۋاھ، ئەگەرچەندكى قەتل ئەتسە دىلئازارىم كەلىپ.

ئىخ، ئەگەر دىلئازارىم كېلىپ جېنىمنى ئالىدىغان ئىش بولسىمۇ، ئۇنى بىر كۆرسەم، دىلىمغا ئاراملىق يېتىپ، بۇ غەملەردىن قۇتۇلار ئىدىم. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**قەتل ئەھلى** (qetl ehli): ئۆلتۈرۈلگۈچى، ئۆلتۈرۈلگەن كىشىلەر:

**قەزا I**(qezâ): 1) بىرەر ۋەقەنىڭ يۈز بېرىشى: تاسادىپ يۈز بەرگەن ۋەقە: 2) ئۆز ۋاقتىدا قىلىنماي قالغان بىرەر ئىشنى كەينىدىن بېجىرىش.

قەزا جەللادى ھەر گۇن يۈز تۈمەن جاننى ھەلاك ئەيلەر،
نە ئول زاھىر، ئانىڭ ئىلكىدە نە تىغۇ نە قان پەيدا.

قازا جاللىتى كۆزلەرگە كۆرۈنمەيدۇ، قولىدا تىغمۇ، قانمۇ يوق، لېكىن ئۇ ھەركۈنى يۈز تۈمەن جاننى ھالاك قىلىدۇ. (ئەجەم مۇقامىدىن)

**قەزا II** (qezâ): ئىش، خىزمەت.

نە چارە، ئەي كۆڭۈل، ھەر گۈن يەتەر دەردۇ بەلا بىزگە،
جەفادىن ئۆزگە ھىچ ئىش يازمادى كىلكى قەزا بىزگە.

ئەي كۆڭۈل، ماڭا ھەر كۈنى دەردۇ بالا كېلىپ تۇرىدۇ، قارىغاندا، تەقدىر قەلىمى مەن ئۈچۈن، جاپادىن باشقا نەرسە يازماپتۇ، بۇنىڭغا نېمە چارە؟ (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

**قەزايى قەدىر**(qezâyi qedr): تەقدىردىن كەلگەن كەلگۈلۈك.

قەزايى يەزدانىي (qezayi yezdanii): اللەدىن كەلگەن كەلگۈلۈك، ك. ئەجەل، ئۆلۈم.

**قەمەرشاھ** (qemer shah): ‹‹قەمەرشاھ ۋە شەمسى جانان›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى، شەمسى جانانىنىڭ ئاشىقى.

**قوڭشە** (qongshe):گۈلنىڭ چانىقى، گۈلنىڭ تۈۋى. ھازىرقى تۈركمەنچىدە، " قوڭشا " دېيىلىپ، " خوشنا " ئۇقۇمىدا قوللىنىلىدۇ.

**قۇت** (qut): يېمەكلىك، تاماق، ئوزۇق.

**قۇتى ھەيات** (quti heyât): ھاياتلىق ئوزۇقى، تىرىكلىك يېمەكلىكى.

ئەي نەۋائىي بىلكى تاپماس لەئلىدىن قۇتى ھەيات،
جاننى تەسلىم ئەيلەمەكلىككە مۇسەللەم بولماغان.

ـ نەۋائىي

ئەي نەۋائىي بىلگىنكى، جاندىن كېچىپ ئۆزىنى يارىغا تاپشۇرمىغان ئادەم ئۇنىڭ لېۋىدىن ھاياتلىق ئوزۇقى ئالالمايدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**قۇت يەتكۈزمەك** (qut yetkuzmek): ئوزۇق بولماق.

قۇت بەرمەك ( qut bermek): ئوزۇقلۇق يەتكۈزمەك.
قۇڭرات (qungrat): قەدىمكى تۈركىي قەۋملەردىن بىرىنىڭ نامى.
قىبلە(qible): ئالدى تەرەپ، يۈزلىنىپ تۇرغان تەرەپ؛ مۇسۇلمانلار نامازدا يۈزلىنىدىغان تەرەپ.

غەرىب ئاشىق بولدۇم فەقىر،
گۇناھىمغا بولدۇم مۇنكىر،
دۇئا بىرلە ئەرزىن ئوقىر،
قىبلە ئەيلەب خالالرىڭنى.

- « غەرىب ۋە سەنەم » داستانىدىن.

پېقىر غەرىب ئاشىق بولدۇم، گۇناھىمغا ئاقىلىغۇچى بولدۇم؛ ئۇ خاللىرىڭغا يۈزلىنىپ تۇرۇپ، دۇئا بىلەن ئەرزىنى بايان قىلىدۇ.

قىسەس(qises): "قىسسە" كەلىمىسىنىڭ كۆپلۈك شەكلى، قىسسىلەر. مەسىلەن، قىسەسۇل ئەنبىيا: ئەۋلىيالار ھەققىدە قىسسىلەر.

قىسسەئى ئابىھەيات (qiseii abiheyât): رىۋايەتلەرگە قارىغاندا، خىزىر پەيغەمبەر ۋە ھەزرىتى ئىسكەندەر ئابىھايات (تىرىكلىك سۈيى) نى ئىزدەپ زۇلمەت ئىچىگە كىرگەن ۋە كۆپ جاپا-مۇشەققەتلەرنى تارتقان. نەتىجىدە بۇ سۇ خىزىر پەيغەمبەرگە نېسىپ بولغان. بۇ ۋەقەلەر بەدىئىي ئەدەبىياتتا ‹‹قىسسەئى ئابىھەيات›› (تىرىكلىك سۈيى قىسسىسى) دەپ ئاتالغان.

تاپماغاي ئەردى رەۋاجى قىسسەئى ئابىھەيات،
زۇلمەت ئىچرە نەچچە يىل خىزرۇ سكەندەر بولماسا.

ئەگەر خىزىر پەيغەمبەر بىلەن ئىسكەندەر ئابىھايات ئىستەپ، زۇلمەتتە نەچچە يىللاپ يۈرمىگەن بولسا، ئابىھايات توغرىسىدىكى قىسسە بۇ قەدەر تەسىرلىك بولۇپ تارقالمىغان بولاتتى.(ئىراق مۇقامىدىن)

قىيات (qiyat): قەدىمكى تۈركىي قەۋملەردىن بىرىنىڭ نامى.

مەن تىلەپ ھۆسن، ۋەلي شاھ تىلەپ ئەسلۇ نەسەب،
ماڭا لولى بىلە ھىندۇ، ئاڭا قوڭراتۇ قىيات.

مەن ھۆسن تىلەيمەن، لېكىن شاھ ئەسلىي نەسەبنى تىلەيدۇ؛ شۇنىڭ ئۈچۈن ماڭا دولان بىلەن ھىندۇ، ئۇنىڭغا قوڭرات بىلەن قىيات ( قەدىمىي تۈرك قەۋملىرى ) كېرەك. (ئۇششاق مۇقامىدىن)

قىيامەت (qiyâmet): قايتا تىرىلىش ۋاقتى. م. روزى قىيامەت(rozi qiyâmet) قايتا تىرىلىش كۈنى.

# ك

**كار**(kâr)I: 1) ئىش؛ كۈچ؛ ئەمەل؛ ھەرىكەت؛ 2) مەنسەپ.

نەسىمىنىڭ سۆزى گەرچە دەمى ئىيسادۇر، ئەي مۇنكىر،
ساڭا كار ئەيلەمەس نەچۈن كى، يوقدۇر ھەققە ئىقرارىڭ. ـ نەسىمىي.

ئەي ئىنكار قىلغۇچى، نەسىمىنىڭ سۆزى گەرچە ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دەم ـ نەپەسىدەك ھاياتبەخش بولسىمۇ، ساڭا كار قىلمايدۇ، چۈنكى سەن ھەقنى تونۇمايسەن ـ دە. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**كار**(kar)II: تۈپ سۆزلەرگە قوشۇلۇپ، ‹‹ئەتكەن، ئەتكۈچى، قىلغان، قىلغۇچى›› دېگەنگە ئوخشاش مەنىلەردە كېلىدۇ. مەسىلەن: " ئىتائەتكار، ئىسيانكار، ھىيلەكار، قانائەتكار" دېگەنلەرگە ئوخشاش.

سەن كەبى پۇركار، شىۋەسى بىسيار،
بىلمەدى، ئەي يار، ھېچبىر كىشى ياد.

ئەي يار، سەندەك تەجرىبىلىك، خۇلقلۇق ۋە ناز ـ ئىستىغنالىق ئىنسانىنى تېخى ھېچ كىشى بىلىپ يەتمىدى. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**كارۇبار**(kârubar): ئىش ـ كۈشلەر.

خادىمى خەيلى ھەشەمنىڭ كارۇ بارى ئۆزگەچە،
تابىئى مەتبۇئىلارغە رويى دىيدار ئۆزگەچە.

ھەشەمەتچىلەرنىڭ ئىش ـ ھەرىكەتلىرى باشقىچە، ئۇلارنىڭ ئۆز تەۋەلىرىگە، ئەگەشكۈچىلىرىگە كۆرسەتكەن چىرايلىرى باشقىچە. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**كاسە** (kâse): كاسا، قاچا، قەدەھ، جام، چاناق:

ئەي مەيفۇرۇشۇم، بىر كاسە مەي بەر،
كەلدى ھۇۋەيدا مەيخانەلەرغە. ـ ھۇۋەيدا.

ھۇۋەيدا مەيخانىغا كەلدى، ئەي مەيپۇرۇشۇم، ئۇنىڭغا بىر كاسا مەي بەرگىن. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

كەل،ئەي مەشرەب، قەدەھ سۇنغىل بولايىن مەستى مۇستەغرەق،
بىر ئەلگە كاسەئى تەنبۇر، بىرىگە جامى مەي ئالسام.
ـ مەشرەب.

كەل، ئەي مەشرەب، قەدەھ تۇتقىن ، غەرق مەست بولاي؛ بىر قولۇمغا تەنبۇرنى، بىر قولۇمغا بولسا، مەيگە تولغان جامنى ئالسام دەيمەن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

مەشرەبكە تەگسە بىر كاسەئى دەۋران،
بەش گۈن جەھاندا تۇرغالى كەلدىم. ـ مەشرەب

مەشرەبكە دەۋرنىڭ بىر قەدەھ شارابى تەگسە كۇپايە، بۇ جاھاندا بەش كۈن تۇرغىلى كەلدىم. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**كاسەئى چۇبىن**(kâseii chubin): ياغاچ كاسا، ياغاچ قەدەھ، جام.

سۇلەيمان تەختىگە جەمشىدنىڭ جامىغا بەرمەسمەن،
قولۇمدا كاسەئى چۇبىن ساڭا قىلسام گەدالىغنى.

سېنى سۆلايمانىنىڭ تەختىگىمۇ، جەمشىتنىڭ قەدىھىگىمۇ تېگىشمەيمەن؛ قولۇمدا ياغاچ ئاياق (قاچا)، سېنىڭلا گادىيىڭ بولسام دەيمەن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**كافىر** (kâfir): 1) يات دىندىكى كىشى. باشقا دىنغا ئېتىقاد قىلغۇچى. 2) ك: رەھىمسىز، زالىم: رەھىمسىز يار، تاشيۈرەك مەھبۇب؛ 2) ك: قارا رەڭ؛ قارا كۆز.

بۇسە ئىستەپ كۆزلەرىم سۇرسەم ئاياغىن سۇنمادى،
دەدى ئول بىرەھم كافىر ئىشۋە بىرلە: « نەرى بار ».

«سۆيەي، كۆزۈمگە سۈرتەي» دېسەم، ئايىغىنى سۇنۇپمۇ بەرمىدى. ئۇ رەھىمسىز قارا كۆز يار ناز قىلىپ: «نېرى بار!» دېدى. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

جادۇ كۆزى دەۋرىندە خۇد كافىر بەسى بولدى، ۋەلې،
لەئلى لەبىن ئەھدىن كۆرۈپ، بارچەسى تەرسا بولغۇسى.

سېھرىگەر كۆزىنىڭ ئەتراپىنى چۆرگۈلەپ كېتەلمەي، سېپى ئۆزىدىن كاپىر بولۇپ كەتتى، ئەمما ھېقىقتەك لېۋىدىن چىققان ۋەدىسىنى ئاڭلىسا، ھەممىسى تەرسا بولۇپ كېتىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

نە كافىر كۆزلەرىڭ ئالەمنى تەنھا ئەيلەدى تاراج،
شەبىيخۇن كەلتۈرەر غەم جانىمە يۈز مىڭ ئىتاب ئەيلەب.

قارا كۆزلىرىڭ ئالەمنى يالغۇز ئۆزى ئىشغال قىلدى؛ ئۇنىڭ غېمى كېچىلىك ھۇجۇم قوزغاپ، جېنىمغا يۈزمىڭ ئازابلارنى سالدى. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**كاكۇل** (kakul): كوكۇلا، چاچ.

فىگار ئەيلەپ تەنىمنى تىيرى ئىشقىڭ، ئەي قارا كاكۇل،
ساچىڭ سەۋداسىدىن، ۋاھكىم، ئەجايىب شانە بولمىشمەن.

ئەي قارا كوكۇلىلىق يار، ئىشقىڭ ئوقى تېنىمنى جاراھەتلەندۈردى. توۋا، چېچىڭنىڭ سەۋداسىدىن ئاجايىب بىر تاغاققا ئوخشاپ قالدىم. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

شىكەستى بەرمەگىل، جان رىشتەسىدۇر،
باشىڭدا ھەلقە ـ ھەلقە تارى كاكۇل.

بېشىڭدىكى بۇدۇر چاچلىرىڭنىڭ بىرەر مويىغىمۇ ئازار بەرمە، چۈنكى ئۇ جان رىشتىسىدۇر. (يۇ ئە)

**كاھ** (kâh): سامان.

ۋۇجۇدۇم كاھىنى كۈل قىلدى تابى بەرقى رۇخسارى،
ساۋۇرسا دۇدى ئاھىمنى ھەۋايى شۇئلە دىيدارى.

ئۇنىڭ دىدارىنىڭ يالقۇنى ئاھىم تۈتۈنىنى ھاۋاغا سورىغان بولسا، رۇخسارىدىن چاقنىغان چاقماق ئوتى ۋۇجۇدۇم سامىنىنى كۈل قىلدى. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**كاھ چەكمەك** (kah chekmek): سامانى تارتىۋالماق؛

**كاھى** (kah): ساماندەك، ساماندەك سېرىق.

سارىغ چېھرە بىلەن كاھى يۈزۈمگە گەر باقىپ ھەر دەم،
كى گۈلرۇخلار فىراقىدا خەزان رۇخسارەلەر دەرلەر.

ساماندەك سېرىق يۈزۈمگە بىر قاراپلا: « گۈليۈزلۈكلەرنىڭ پىراقىدا چىرايى سارغايغانلاردىن ئىكەن » دەيدۇ. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**كاھى ئۇزار** (kâhi uzar): ساماندەك سارغايغان يۈز، سولغۇن چىراي.

كۆرۈپ ئەھلى تەماشا نەۋ باھارى لالەزارى دەر،

باغىر قانىن شەفەقگۈن ئەيلەگەن كاھى ئىزارىمنى.

يۈرەك قېنىمنىڭ ساماندەك چىرايىمنى شەپەق رەڭگىگە كىرگۈزگەنلىكىنى كۆرگەن تاماشىچىلار بۇ باھارنىڭ لالىزارىمىكىن دەپ قالىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**كاھ ئىزار**(kâh izar): سېرىق چىراي.

**كەرەم** (kerem): ئۇلۇغلۇق؛ ياخشىلىق، ئالىيجانابلىق، ئېھسان، مەرھەمەت.

گەر مۇسۇلمانزادە بولساڭ قىل قەلەندەرغە كەرەم،

جەۋرۇ زۇلمۇڭ بىرلە سەن ئۆلتۈرمەگىل بۇ زارنى.

ئەگەر مۇسۇلمان بالىسى بولساڭ، قەلەندەرگە مەرھەمەت قىل، بۇ بىچارىنى جەبىر- زۇلمىڭ بىلەن ئۆلتۈرۈپ قويما. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

شەكەردىن تادلىدۇر خۇلقۇڭ، كەرەمدىن خاتىرىڭ مەتلەب،

نە مەتلەب مەتلەبى مەئدەن، نە مەئدەن مەئدەنى جەۋھەر.

خۇلقۇڭ شېكەردىن تاتلىق، كۆڭلۇڭ تەلەپ قىلغاندىنمۇ بەكرەك سېخىي؛ قانداق سېخىي؟ كاندەك سېخىي: قانداق كان؟ جاۋاھىر كېنى. (ئە ئۇ م ت: ئۆزھال مۇقامى تېكىستىدىن)

جەھاندا گەرچە بولغاي كۆپ شاھى خەيلۇ ھەشەم پەيدا،

ۋەلى بولغايمۇ سەندەك خۇسرەۋىي ساھىب كەرەم پەيدا.

گەرچە جاھاندا كۆپلىگەن مەرتىۋىلىك شاھلار ئۆتكەن بولسىمۇ، لېكىن سەندەك خۇسرەۋ سۈپەت، مەردانە شاھ دۇنياغا كەلگەن ئەمەس. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

ئەگەر كۆڭلىدە بىر گۈل ھەجرىدىن خارى فىراق ئۇلسا،

بەھانە يىغلاماقغا بىر نەچە جامى كەرەم چەكتى.

ئەگەر كىشىنىڭ يۈرىكىگە بىر گۈلنىڭ پىراق تىكىنى سانجىلسا، ئۇ يىغلاشقا باھانە ئىزدەپ ئېھسان شارابىدىن بىر نەچچىنى ئوشۇق ئىچىدۇ. (يۇ ئە)

**كەرەم ئايىن**(kerem âyin): خەير- ئېھسانلىق، مەرھەمەتلىك.

قۇرۇدى باغى تەبئىم، غۇنچە قالدى گۈل ئاچىلماسدىن،

كەرەم ئايىن بەرىپ سەبزئەيلە باغۇ لالەزارىمنى.

تەبىئەت بېغىم قۇرۇپ كەتتى، غۇنچە ئېچىلالماي ئۈز پېتىچە قالدى؛ مەرھەمەت قىلىپ، باغ ۋە گۈلزارىمنى كۆكەرتىپ بەرگىن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**كەرەم ساھىبى**(kerem sâhibi): سېخىي، ئالىيجاناب، مەرھەمەتلىك: ئۇلۇغلۇق ئىگىسى، كارامەت ئىگىسى، ئاللاھ.

**كەئىس** (keis): رۇمكا، قەدەھ: قاچا، لوڭقا.

ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئىسى ئەنۋارۇل ھۇدا،

يار ئەكسىن مەيدە كۆر، دەپ جامدىن چىقتى سەدا.

قەدەھتىكى ( شاراپقا چۈشكەن ) قۇياش شولىسىدىن ھىدايەت نۇرى چاقنىدى، جامدىن: « يارنىڭ شولىسىنى شارابتا كۆرگىن » دېگەن سادا چىقتى. (يۇ ئە)

**كەفارەت** (kefâret): قىلىنغان گۇناھنى يۇيۇش ئۈچۈن بېرىلىدىغان بەدەل.

شەھلا كۆزۈڭ مەندىن كۆڭۈل ئايدىيۇ ئانت ئىچەركى بۇ،

بولسۇن كەفارەت جانۇ دىل ئۇل گەرچەگىڭ سەۋگەندىنە.

شەھلا كۆزۈڭ كۆڭلۈمنى ئېلىۋېلىپلا قەسەم ئىچىدۇ، جان - دىلىم ئاشۇ ئىچكەن قەسىمىڭنىڭ كاپارىتى ( تۆلىمى ) بولسۇن. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كەفش(kefsh): كەش.

كۆرگەننىڭ جانىن داغلاغان،
گويا پەرى دەپ چاغلاغان،
تىللا كەمەرلەر باغلاغان،
ئاياغىدا كەفشلەرى.

كۆرگەنلەر ئۇلارنى « بەجايىكى پەرى » دەپ چاغلاپ، جانلىرى داغدا قالىدۇ : ئۇ قىزلار بەللىرىگە ئالتۇن كەمەر باغلىۋالغان بولۇپ، ئايىغىدا كەشلىرى بار.(ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

كەمان (keman) : كامان، ياي، ئوقيا.

نىشانە ئەيلەدىم سىينەم ئوقۇڭغا،
ئاڭا پەيۋەستە قاشىڭدىن كەمان ئەت.

كىرپىك ئوقۇڭغا كۆكسۈمنى نىشان قىلىپ بەردىم، ئەمدى ئۇنىڭغا قوشۇما قاشلىرىڭنى كامان قىلغىن.  (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كەمەند (kemend) :1) سىرتماق، سالما، ئۇۋچىلىقتا ئىشلىتىلىدىغان ئارقان؛ قاپقان؛ 2) قارا تۇس، قارا رەڭ؛

تا كەمەندى زۇلف ئىلە كۆڭلۈم قۇشىنى قىلدى سەيد ،
يۇرەكىمنى ئۇرتەدى، باغرىمنى بىريان ئەيلەدى.

ئۇ كۆڭلۈم قۇشىنى چىچىنىڭ توزىقىغا ئىلىندۇرۇپ مېنى ئوۋلىۋالغاندىن بېرى، يۈرىكىمنى ئۆرتەپ، باغرىمنى كاۋاپ قىلىۋەتتى. (ئە ئۇ م ت: ئوششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

زۇلفى كەمەندىندىن كۆڭۈل قۇتۇلماس ئايرۇ، شۇيلە بىل،
سەۋداسىگە بەل باغلامىش، ھەم كۆز قارارتمىش بەندىنە.

كۆڭۈل ئۇنىڭ چىچىنىڭ سىرتمىقىدىن قۇتۇلمايدۇ. بىلىشىڭ كېرەككى، كۆڭۈل ئۇنىڭ سەۋداسىغا بەل باغلىغان ھەم ئۇنىڭ ئەسىرى بولۇشقا كۆز تىككەن. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كەۋسەر(kewser) ئىسلام دىنىي ئەقىدىسى بويىچە، جەننەتتىكى سۈت ئېقىپ تۇرىدىغان بىر دەريا:

سۈيى مول ۋە تولىمۇ تەملىك بولغان جەننەت دەرياسى.

كەۋسەر شەرابى يادىمغە كەلمەس،
لەئلىڭ غەمىدىن مەستانە بولدۇم.

ياقۇتتەك لېۋىڭ غېمى بىلەن مەست بولغانلىقىم ئۈچۈن، كەۋسەر شارابى يادىمغىمۇ كەلمەيدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

مەن تەشنەلەرگە لەئلىڭ شەرابىن،
بەرگىل، سورايىم چۈن ئابى كەۋسەر.

خۇددى كەۋسەر سۈيىنى تەلەپ قىلغاندەك، مەن تەشناغا لېۋىڭ شارابىنى بېرىشىڭنى تىلەيمەن.( پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كوھ (koh) :تاغ.

كوھسار(kohsâr): تاغلىق، تاغ كۆپ جاي.

سەھەر خاۋەر شاھى چەرخ ئۆزرەكىم خەيلى ھەشەم چەكتى،
شۇئائى خەت بىلە كوھسار ئۈزە ئالتۇن ئەلەم چەكتى.

تاڭ سەھەردە، شەرق شاھى كۆكنى بويلاپ قوشۇن تارتىپ، نۇر سىزىقلىرى بىلەن بېزەلگەن ئالتۇن تۇغىنى تاغ ئۇستىگە تىكتى. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

كوھكەن(kohken): تاغ كەسكۈچى، (پەرھادنىڭ لەقىمى).

ئەگەر شىرىن ئۈچۈن فەرھاد ئىشقى كوھكەن بولسا،

نە تاڭ سەككاكى ھەم، جانا يولۇڭدا جانكەن بولدى.

- سەككاكىي

ئەي جان، شېرىننىڭ ئىشقى فەرھادنى تاغ كەسكۈچى پىداكار قىلىپ قويغان بولسا، سەككاكىيمۇ سېنىڭ يولۇڭدا ئۆز جېنىنى كەسكۈچى بولۇپ قالدى، بۇنىڭدىن ئەجەبلەنمە. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كوھى قاف(kohi qâf) : قاپ تېغى. رىۋايەتلەرگە قارىغاندا، بۇ تاغ پۈتۈن يەر يۈزىنى ئوراپ تۇرغان بولۇپ، ئەنقا قۇشىمۇ، ئابىھايات (تىرىكلىك سۈيى) مۇ مۇشۇ تاغدا ئىمىش.

شەمسى جانان پەرىلەرنىڭ بىرىمەن،

بىلىپ ئالغىل، كوھى قافنىڭ پىرىمەن،

مەنمۇ سەنى كۆپدىن ئىزلەپ يۈرىمەن،

شەمسى بوستاندادۇر مەنىڭ مەكانىم.

- « قەمەر شاھ ۋە شەمسى جانان » داستانىدىن.

ئىسمىم شەمسى جانان، پەرىلەرنىڭ بىرىمەن، بىلىۋالغىنكى، مەن كۇھىقاپنىڭ پىرى: ئۇزۇندىن بۇيان مەنمۇ سېنى ئىزدەپ يۈرەتتىم، مېنىڭ ماكانىم شەمسى بوستاندا. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كوي (koy): 1) كوچا، يول: 2) قىشلاق، مەھەللە، كەنت.

كۆرۈپ ئەئزايىمىزنى زەخملىك ئەھلى تەمەشا كىم.

پەرىلەر كويىدا ئاۋارەئى سەنگسارەلەر دەرلەر.

زەخملىك ئەزايى بەدىنىمىزنى كۆرگەن تاماشىچىلار، بىزنى « پەرىلەر كوچىسىدا چالما ـ كېسەك قىلىنغان سەرگەردانلار » دەيدۇ. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كۇفر زۇلف (kufr zulf): قاپقارا چاچ.

زاھىدىكىم كۆردى زۇلفۇڭ كۇفرىن، ئىماندىن كەچىپ،

بوينىدا تەسبىھىنى بەلگە زۇننار ئەيلەدى.

قاپقارا چاچلىرىڭنى كۆرگەن زاھىت ئىماندىن كېچىپ، بوينىدىكى تەسۋىسىنى بېلىگە باغلاپ، زۇننار قىلدى. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كۇلاھ (kulâh): 1) كۇلاھ، باش كىيىمى: 2) ك: تاج.

كۇلاھى زەر(kulâhi zer): ئالتۇن كۇلاھ: تاج.

كۇلاھى زەرنى باشىڭ ئۈزرە كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن،

چەكىپ زەررىن ئەلەم باشىم ئۈزە شاھانە بولمىشمەن.

بېشىڭدىكى ئالتۇن كۇلاھنى كۆرگەچ، ئوتلۇق ئاھىمدىن بېشىمغا ئالتۇن تۇغ تاقاپ، شاھلارغا ئوخشاش بولدۇم. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

كۇلەھ (kuleh): ق. "كۇلاھ".

كۇلبە (kulbe): ھۇجرا، ئاددىي ئۆي.

سوراپ كۇلبەم سارى كەلدى مەنى ئول شوخ ياد ئەيلەب،

غەمىن كۆڭلۈمنى ھىجران غۇسسەسىندىن ۋاھكى، شاد ئەيلەب.

ئۇ شوخ مېنى ياد ئېتىپ، كۇلبەمگە يوقلاپ كەلدى. كۆڭلۈمنى جۇدالىقنىڭ غەم ـ غۇسسىلىرىدىن

تازىلاپ، خۇشال قىلدى. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بەسكى كۆلبەم شۇئلەئى ئاھىم بىلە رەۋشەن ئەرۇر،

ئاي چىراغىغا قاچانكىم كەلتۇرۇپمەن ئېھتىياج.

ئاددىي ئۆيۈم ئاھىمنىڭ نۇرى بىلەن دائىم يورۇپ تۇرىدۇكى، شۇ كۇپايە، ئاي نۇرىغا قاچان مېنىڭ ھاجىتىم چۈشكەن؟ (ئە ئۇ م ت: ئۈزھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**كۇنج (kunj):** بۇرجەك، بۇلۇڭ.

مەزھەرىي، بولغىل قەنائەت كۇنجىدا، ۋەيرانە تۇت،

زاھىر ئۇلغاي گەنجلەر شايەد ساڭا ۋەيران ئارا.

- مەزھەرىي

ئەي مەزھەرىي، خارابىيگە ماكانلاش، قانائەت بۇرجەكلىرىدىن ئورۇن ئال، بەلكىم خارابىيلار ئارىسىدىن ساڭا خەزىنىلەر ئۇچراپمۇ قالار. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**كۇنجى غۇربەت (kunji ghurbet):** غېرىبلىق بۇلۇڭى، مۇساپىرلىق پۇشقىقى.

تۇرارغا، ئابىدا، بىر كۇنجى غۇربەت ئالەم ئەھلىدىن،

چىق ئەمدى تەرك ئەتىپ ھىرسۇ ھەۋانى خەيرباد ئەيلەب.

- ئابىدىي.

ئەي ئابىد، بىر غۇربەت بۇلۇڭىدا ماكان تۇتماقچى بولساڭ، ئەمدى ھېرىسمەنلىك ۋە ھاۋايى ھەۋەسنى تەرك ئېتىپ، ئالەم ئەھلى ئارىسىدىن چىقىپ كەتكىن. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**كۆرك (kurk):** كۆرۈنۈش، چىراي، ھۆسن.

چۈن ۋەفاسىزلەرگە بەرمىشلەر ئەزەلدە كۆركنى،

بۇ كەمالى ھۆسن ئىلە قاندىن ۋەفا بولسۇن ساڭا.

تەڭرى ئەزەلدە كۆركەملىكنى ۋاپاسىزلارغا بەرگەنىكەن، ھالبۇكى بۇنچىۋالا تولغان گۈزەللىك بىلەن سەندە قانداقمۇ ۋاپا بولسۇن؟(ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**كۆركەباي (körke bay):** ناھايىتى چىرايلىق، ھۆسنلۈك، گۈزەل.

بىر قىيا باقساڭ زەكاتى ھۆسن ئۈچۈن،ئەي كۆركە باي،

لۇتفىئى مىسكىندىن ئۆلگۈنچە دۇئا بولسۇن ساڭا.

- لۇتفىي.

ئەي گۈزەللىككە باي نازىنىن، ھۆسن جامالىڭنىڭ زاكىتى ئۈچۈن بولسىمۇ بىر قېتىم قىيا باقساڭ، بۇ بىچارە لۇتفىي ساڭا ئۆلگىچە دۇئا قىلاتتى.(يۇ ئە)

**كۆزى خۇنخار(kōzi xunxâr):** قانخور كۆز.

ئوتمۇ ھەم بار، گۈلمۇ ھەم بار يارنىڭ رۇخسارىدا،

يامۇ ھەم بار، ئوقمۇ ھەم بار ئول كۆزى خۇنخارىدا.

يارنىڭ رۇخسارىدا، ئوتمۇ بار ھەم گۈلمۇ بار، قانخور كۆزىدە يامۇ بار ھەم ئوقمۇ بار. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**كۆزى كافىر(kōzi kâfir):** قارا كۆز.

**كۇل ياستانماق(kul yastanmaq):** كۇلگە باش قويماق، كۇلگە مىلىنىپ ياتماق: خاراب بولماق، خارۇ زارلىق.

كىشىكىم كويىدا كۇل ياستانىپ، قان ئىچمەك ئىستەر، ۋاھ ،

فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۇزرە جامى جەم چەكتى.

كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۈلگە مىلىنىپ يېتىپ قان يۇتسىمۇ، بۇنى پەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد قەدىھىدە مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ. (ئەجەم مۇقامىدىن)

كىردار (kirdâr): قىلىق، تۇرۇق، يۇرۇش ـ تۇرۇش؛ رەۋىش، تەرز، كۆرۈنۈش.

ـ ھالۇ ئەھۋال ئۆزگەچە، ئەۋزائى ئەتۋار ئۆزگەچە،

گۇفتۇ گۇفتار ئۆزگەچە، ئەفئالۇ كىردار ئۆزگەچە.

ھەر ئىنساندا ھال ـ ئەھۋال باشقىچە، خۇي پېئىللەر باشقىچە، گەپ ـ سۆزلەر باشقىچە، قىلمىش ـ ئەتمىشلەر باشقىچە. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

# گ

**گاۋ جان** (gaw jan): كالىنىڭ جىنى.ك. ئەرزىمەس جان.

كىرپىكىم بىرلە سۈپۈرەي كۆز ياشىمدىن سۇ سەپىپ،
چىقساڭ، ئەي، گۈلباغ تەماشاغا گاۋجاننى نەيلەيىن.

ئەي گۈزەل، ئەگەر تاماشا قىلغىلى چىقساڭ، بۇ ئەرزىمەس جېنىمنى سەندىن ئاياپ نېمە قىلىمەن؟ كۆز يېشىمنى سۇ قىلىپ سېپىپ، كىرپىكىم بىلەن يولۇڭنى سۈپۈرەي. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**گەدا(ي)**(geday): گاداي، تىلەمچى.

**گەردI** (gerd): چاڭ-توزان، غۇبار.

**گەردII** (gerda): ئايلىنىش، كېزىش، چۆرگىلەش.

**گەردان**(gerdan): ئايلانغۇچى، كەزگۈچى، چۆرگىلەيدىغان.

**گەردۇغۇبار**(gerdu ghubâr): چاڭ-توزان.

ھىجران چەرىكى بەسكى ئۇرۇر جانغا شەبىخۇن،
دۇنيانى تۇتار گەردۇ غۇبارىم كەچەلەردە.

ھىجران لەشكىرى جېنىمغا شۇنداق قاتتىق ھۇجۇم قىلىدۇكى، كۆتۈرۈلگەن چاڭ-توزانلىرىم كېچىلىرى جىمى ئالەمنى قاپلايدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**گەردۇن** (gerdun): ئاسمان، كۆك، پەلەك.ك. دۇنيا.

مەجنۇنلۇغۇمدا بىمىھرى گەردۇن،
باشىمغا ئۇردى سەنگى شەقاۋەت.

مەجنۇن( ساراڭ ) بولۇپ قالغان چېغىمدا ، بۇ رەھىمسىز پەلەك بېشىمغا بەختسىزلىك تېشى بىلەن ئۇردى.(چەبىيات مۇقامىدىن)

**گەردۇن مەسنەد**(gerdun mesned): يۈكسەك تەخت ئىگىسى (پادىشاھقا خىتاب).

**گەزەكI** (gezek):مەي ئىچكەندە ئارقىدىن يېيىلىدىغان ئاز مىقداردىكى تاماق ياكى تاتلىق-تۈرۈم، زاكۇسكا.

**گەزەكII** (gezek): جاراھەت-يارىنىڭ سۇغۇق تېگىپ قىزىرىشى.

**گەنج** (genj): ئالتۇن-كۈمۈش، جاۋاھىراتقا ئوخشاش قىممەت باھالىق ماللارنىڭ توپلانمىسى.

**گۇرۇنج** (gurunj): گۈرۈچ.

خەزىنە، توپلانغان بايلىق.
بۇغداي نانى، قوي گوشتلارى،
سۈت گۇرۇنجدۇر ئاشلارى،
تەييار سەكىز بېھىشتلەرى،
دۇئا قىلۇر دەرۋىشلەرى.
- « يۇسۇف ۋە ئەھمەد » داستانىدىن.

خەلقنىڭ يەيدىغىنى بۇغداي نېنى، قوي گۆشى ؛ سۈت بىلەن گۈرۈچ ئاساسلىق ئېشى ؛ بۇ يەردە، گويا جەننەتلەرنىڭ ھەممىسى تەخ- تەيياركى، ئەۋلىيا - دەرۋىشلىرى دۇئا قىلىپ تۇرىدۇ، تېخى.( ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

گۇشە (gushe): 1) بۇرجەك، خىلۋەت؛ 2) نەرسىنىڭ بىر چېتى؛ 3) كامانىنىڭ كىرىچىنى باغلايدىغان جاي؛

گۇشەئى مىھراب(gushei mihrâb): مېھراب بۇرجەكچىسى؛ مەسچىتنىڭ بۇرجىكى.

گۇفت (guft): سۆز، نوتۇق.

گۇفتۇئۇزار(guftu uzâr): يۈزمۇ- يۈز تۇرۇپ سۆزلىشىۋېلىش، گەپ-سۆز.

گۇفتار (guftar): سۆز، سۆزلەش، سۆھبەت.

گۇلسۇرخ(gulsurx): قىزىلگۈل.

گۇلگۇن(gulgun): گۈلرەڭ، قىزىل.

گۇلگۇن پۇش(gulum push): گۈلرەڭ كىيىنگەن، قىزىل كىيىملىك.

گۇلگۇن قەبا(gulgun qebâ): قىزىل كىيىم.

گۇلەمخان (gulemxan) : شۇ ناملىق داستاننىڭ باش قەھرىمانى.

گۇلجامال(guljemâl) :«غەرىب ۋە سەنەم» داستانىنىڭ باش قەھرىمانى غەرىبنىڭ سىڭلىسى.

گۇلجەمىلە (guljemile): «ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان» داستانىنىڭ باش قەھرىمانى ھەمراھجاننىڭ سىڭلىسى.

گۇلشاھ (gulshâh): «گۆلشاھ ۋە ۋەرەقە» داستانىنىڭ باش قەھرىمانى، ۋەرەقەنىڭ مەشۇقى، ھىمامنىڭ قىزى.

گۇن(gun): كۈن.

كۆرگەلى ھۆسنۈڭنى زارۇ مۇبتەلا بولدۇم ساڭا،
نە بەلالىغ گۈن ئەدىكىم ئاشىنا بولدۇم ساڭا.

ساڭا ئاشنا بولغان شۇ كۈن قانداق بالالىق كۈن ئىدىكىن، ھۆسنۈڭنى بىر كۆرۈپلا ساڭا باغلىنىپ قالدىم.(چەببەيات مۇقامى قىسمىدىن)

گۇنبەد(gunbed): گۈمبەز.

غايەتى ئەئلا مەراتىبدىندۇرۇركىم، ھەر سەھەر،
مەقدەمىڭدە گۇنبەدى ئەفلاكدىن زەر ساچىلۇر.

مەرتىۋەڭنىڭ غايەت يۇقىرىلىقىدىن، ئاسمان گۈمبىزىدىن ھەر سەھەردە قەدىمىڭگە تىللا چېچىلىدۇ. ( ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

گۇلئۇزار(guluzar): گۈليۈزلۈك، گۈزەل، چىرايى ئىسسىق.

گىتىنەما (gitinema):جاھاننى كۆرسەتكۈچى (ئىسكەندەر زۇلقەرنەين ئىختىرا قىلدۇرغان، دۇنيادىكى مەۋجۇد نەرسىلەرنى ئۆزىدە ئەكس ئەتتۈرەلەيدىغان) جام.

گىريان( giryan): يىغلىغۇچى، يىغلاپ تۇرغۇچى.

گىريە (girye): يىغى، ياش تۆكۈش، يىغلاش.

گىرىبان(giriban): ياقا، كىيىمنىڭ ياقىسى.

گىيتى (giyti): ئالەم، دۇنيا، جاھان.

# ل

**لامەكان** (lâmekân): ماكانسىز، يەر-جايسىز؛ بوشلۇق.

تىلەر جانىم قۇشى ئەيلەرنى پەرۋاز،

ئانىڭ پەرۋازىنى بىر لامەكان ئەت.

جېنىم قۇشى پەرۋاز قىلماقچى بولۇۋاتىدۇ، ئۇنىڭ پەرۋازىنى ماكانسىز ( سەندىن باشقا يەرگە چۈشەلمەيدىغان ) قىلىپ قويغىن. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**لەفز** (lefz): سۆز، ئىپادە، گەپ، سۆزلەم. كۆپلۈكى: ئەلفاز.

مۇغەننى چەك مەقامى « راك » نى بەزم ئىچرە مەستانە،

ساچىپ ئەربابى مەئنا لەفزىدىن مەجلىسغە دۇردانە.

ئەي سازەندە، بەزمىدە دانالار سۆزىدىن ئۈنچىلەرنى چېچىپ، « راك » مۇقامىنى زوق - شوق بىلەن ياڭرات. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**لەئل** (le l): 1)ياقۇت؛ 2) يارنىڭ قىزىل لېۋى، قىپقىزىل لەۋ.

كاكۈلگە مۇشكى خوتەن ھەم بەرابەر كەلمەگەي،

ئول نە لەبدۇر، لەئلى يەمەن ھەم بەرابەر كەلمەگەي.

خۇشپۇراق چېچى خوتەن ئىپارىنىمۇ سۇندۇرىدۇ؛ قىزىل لېۋى يەمەن ياقۇتىنىمۇ يېڭىپ قويىدۇ. (ئۇزھال مۇقامىدىن)

**لەئلى بەدەخشان** (le li bedehshân): بەدەخشاندىن چىقىدىغان ئەڭ ساپ، ئەڭ تازا لەئل، ياقۇت، بەدىئىي ئەدەبىياتتا بۇ بەدەخشان ياقۇتى يارنىڭ لېۋىگە ئوخشىتىلىدۇ.

فۇرقەتۇ ھىجرانىغا ئول دىلبەرى سىيمىن بەدەن،

كۆزلەرىمنى ياشىنى لەئلى بەدەخشان ئەيلەدى.

ئۇ كۈمۈش تەنلىك دىلبەر پىراق ۋە جۇدالىقى ئارقىلىق، كۆز يېشىمنى بەدەخشاننىڭ ياقۇتىدەك قانغا ئايلاندۇرىۋەتتى. (ئوششاق مۇقامىدىن)

**لەۋھى قەلەم** (lewhi qelem): دىنىي چۈشەنچىلەرچە، ھەربىر شەيئىنىڭ ئەۋۋىلى ۋە ئاخىرىنىڭ ئەزەل كۈنى (قىسمەت كۈنى) ئىلمى ئىلاھىدا يېزىلىشى ۋە ئاتىلىشى.

زىرۇ زەبەرى خالۇ خەتتىڭ بىرلە مۇزەييەن،

رۇخسارۇ قاشىڭ سۇرەتى لەۋھى قەلەممىدۇر.

ئاستى خال، ئۈستى مىيىقلىرىڭ بىلەن زىننەتلەنگەن جامالىڭ ۋە قېشىڭ مېنىڭ « لەۋھى قەلەم» ىمنىڭ سۇرىتىدۇر. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**لەيل** (leyl): تۈن، كېچە، ئاخشام. ئىكى لەيل: ئىككى تۈن؛ ك. ئىككى تال قىلىپ ئۆرۈلگەن قارا چاچ.

**لەيلۇ نەھار** (leylu nehâr) : كېچە-كۈندۈز:

نەگۈندۈر لەززەتىن تاتتىم، نە تۈنلەردە تاپىپ ئارام،

كەچۈردۈم ھەجر ئوتىدا كۆيدۈرۈپ لەيلۇ نەھارىمنى.

كۈندۈزلىرى لەززەت يوق، كېچىلىرى ئارام يوق؛ شۇنداق قىلىپ، ھىجران ئوتىدا كۈنلىرىمنى كۆيدۈرۈپ كۈل قىلىۋەتتىم. (راك مۇقامىدىن)

**لەيلان** ( leylan ) : كېچىسى، كېچىسى بىلەن. «لەيل» سۆزىنىڭ ھالەت شەكلى.

لەيلى (leyli): ‹‹لەيلى ۋە مەجنۇن›› داستانىنىڭ ئايال قەھرىمانى، مەجنۇننىڭ مەشۇقى. ئەرەب دۇنياسىدا «لەيلا» تەلەپپۇز قىلىنىدۇ.

پەرى پەيكەر نىگارى لەيلى يەڭلىغ جىلۋەگەر كۆرگەچ،

ياقامنى چاك ئەتىپ مەجنۇن كەبى دىۋانە بولمىشمەن.

پەرى سۈپەت نىگارنى لەيلىدەك جىلۋىلىك گۈزەل كۆرگىنىمدە، ياقامنى يىرتىپ، مەنمۇ مەجنۇندەك ساراڭ بولدۇم. (سەگاھ مۇقام قىسمى)

لولى (loli): 1) دولان قىزى، دولانلىق: 2) ك: شوخ، گۈزەل، سۆيۈملۈك يار.

مەن تىلەپ ھۆسن، ۋەلى شاھ تىلەپ ئەسلۇ نەسەب،

ماڭا لولى بىلە ھىندۇ، ئاڭا قوڭراتۇ قىيات.

مەن ھۆسن تىلەيمەن، لېكىن شاھ ئەسلىي نەسەبنى تىلەيدۇ: شۇنىڭ ئۇچۇن ماڭا دولان بىلەن ھىندۇ، ئۇنىڭغا قوڭرات بىلەن قىيات ( قەدىمىي تۈرك قەۋملىرى ) كېرەك. (ئۇشاق مۇقامىدىن)

لۇتۇف (lutf): مۇلايىملىق، رەھىمدىللىك، مەرھەمەت، ياخشى مۇئامىلە.

ئەي رەياھىن، راھىمۇ روھى رەۋانىم لۇتۇف ئىلە،

سەرفەرازىم، سەركەشىم، شوخۇ سەئادەت ئەختەرىم.

ئەي رەيھانىم، يولۇم، روھلۇق جېنىم، مەرھەمەتلىكىم، ئۇلۇغۋارىم، غۇرۇرۇم، شوخ يارىم، بەخت يۇلتۇزۇم. (يۇ ئە)

لۇئبەت (lu?bet): 1)ئويۇن. 2) نەيرەڭ، ھىيلە: 3) ئويۇنچۇق، قونچاق. ك: گۈزەل يار.

لۇئبەتى چىن(lu?beti chin): چىن ئويۇنى؛ چىن قونچىقى. ك. خوتەن گۈزىلى.

تەقۋا ئەۋى ھەمۋار ئەرۇر، سۈبھەم ئىپى زۇننار ئەرۇر،

ئول كۆلبەئى خەممار ئەرۇر، تا كۆردۇم ئول چىن لۇئبەتىن.

ئۇ خوتەن گۈزىلىنىڭ ئويۇنلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، تەقۋادارلىق ئۆيۈم يەر بىلەن يەكسان بولدى، تەسۋىيىم زۇننارغا ئالماشتى، ھۇجرام مەيخانىغا ئايلاندى. (راك مۇقامىدىن)

لۇئبەتباز (lu?betbâz):1) ئويۇنچى، ئويۇن قويغۇچى: قونچاق ئوينىغۇچى. 2)نەيرەڭۋاز، ھىيلىگەر؛

لىقا (liqâ):1) ئۇچرىشىش، كۆرۈشۈش: 2) رۇخسار، يۈز، چېھرە.

لىقا مۇمكىن ئەمەس تەجرىد ھاسىل قىلمايىن، ئەرشىي،

خەزان بەرگى كەبى بەرباد ئەيلەي ھەرنە بارىمنى.

- ئەرشىي.

ئەي ئەرشىي، ئۆزلۈكتىن كەچمەي تۇرۇپ، ۋىسالغا يېتىش مۇمكىن ئەمەس. شۇنىڭ ئۈچۈن، خازان بولغان يوپۇرماققا ئوخشاش بارلىقىمنى بەرباد قىلاي. (چەببەيات مۇقامىدىن)

# م

**ماسىۋا** (mâsiwâ) : باشقا، بۆلەك... دىن تاشقىرى.

دەسەڭ، نەۋائىي، جان ئارا مەھبۇب بولغاي جىلۋەگەر،

ئەۋۋەل كۆڭۈل كۆزگۈسىدىن مەھۋ ئەيلە نەقشى ماسىۋا.

- نەۋائىي.

نەۋائىي، سۆيگەن يار جېنىم ئارا جىلۋىلەنسۇن دېسەڭ، ئالدى بىلەن كۆڭۈل ئەينىكىدىن باشقىلارنىڭ سىيماسىنى تازىلىۋەتكىن. (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

**ماسىۋاللاھ** (mâsiwallâh) : اللەدىن باشقا.

**مانەند** (mânend): ئوخشاش، ئوخشايدىغان، كەبى.

گۈلسۇرخ يەڭلىغ يۈزۈڭغە بۇ بىلال بىچارەنى،

ئەيلەدىڭ مانەندى بۇلبۇل، غۇنچەئى رەيھانمۇ سەن.

- بىلال نازىم

بۇ بىچارە بىلالنى ئەتىر گۈلدەك يۈزۈڭگە زارىققان بۇلبۇلغا ئوخشاش تەلمۈرىدىغان قىلىپ قويدۇڭ، سەن يا گۈلنىڭ غۇنچىسىمۇ؟ (چەببەيات مۇقامىدىن)

**ماھ** (mah): ئاي.

يۈزۈڭدىن شاملار زۇلفۇڭنى يىغساڭ،

فۇرۇغى ماھى تابان ھاجەت ئەرمەس.

ئاخشاملىرى يۈزۈڭنى يېپىۋالغان چاچلارنى قايرىساڭ، تولۇن ئاينىڭ نۇرىغا ھاجەت قالمايدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**ماھرويان**(mahroyan): "ماھروي" نىڭ كۆپلۈكى: ئاي يۈزلۈكلەر، گۈزەللەر

**ماھئۇزار** (mahuzar) : ئاي يۈزلۈك، ساھىبجامال.

**ماھىتاب** (mahitâb): پارلاق ئاي: ئايدىڭ:

**ماھى تابان** (mahi taban): "ماھىتاب" نىڭ كۆپلۈك شەكلى. نۇر چېچىپ تۇرغان ئاي :ك. گۈزەللەر.

جىلۋە ئەيلەپ چىقساڭ ئۆيدىن رەشك ئەيلەر مۇشتەرى،

ھۇسن ئىقلىمىغا گويا بىر ماھى تابانمۇ سەن.

ئۆيدىن جىلۋىلىنىپ چىقساڭ، مۇشتەرى يۇلتۇزىمۇ رەشك قىلىدۇ. ياكى سەن ھۆسن ئېلىنىڭ نۇرلۇق ئېيىمۇ!؟ (سەگاھ مۇقامىدىن)

**مەتائ** ( meta) : مال، ئەشيا، ماتا.

**مەتائى دۇنيايى دۇن**(metâ I dunyâyi dun): پەسكەش دۇنيا، چارقى تەتۈر چۆرگۈلەيدىغان جاھان.

فانى ئول ۋەسل ئىستەر ئەرسەڭ، بىنەۋالىقدىن نە غەم،

بولماسۇن ھەرگىز مەتائى دۇنيايى دۇن بولماسا.

« ۋىسالغا يېتىمەن » دېسەڭ ئۆزلۈكۈڭنى يوقات، يوقسۇزلۇقتىن غەم قىلما، بۇ پەسكەش دۇنيانىڭ مال - مۈلكى يوقالسا يوقالمامدۇ! (سەگاھ مۇقامىدىن)

**مەتبۇئ** (metbu?) : 1) كىشىنىڭ كۆڭلىدە ئويلىغىنىغا مۇۋاپىق، لايىق كېلىدىغان: كۆڭۈلگە

ياقىقان. 2) سۇلتان، پادىشاھ.

**مەتبۇئ چۇشمەك** (metbui chushmek): مىجەزىگە لايىق كەلمەك.

**نامەتبۇئ** (nametbui): مىجەزىگە ياقمايدىغان.

**مەتلەب** (metleb) : تەلەپ، ئىستەك، ئارزۇ: تەلەپكارلىق ھوقۇقى.

شەكەردىن تادلىدۇر خۇلقۇڭ، كەرەمدىن خاتىرىڭ مەتلەب،

نە مەتلەب مەتلەبى مەئدەن، نە مەئدەن مەئدەنى جەۋھەر.

خۇلقۇڭ شېكەردىن تاتلىق، كۆڭلۈڭ تەلەپ قىلغاندىنمۇ بەكرەك سېخىي: قانداق سېخىي؟ كاندەك سېخىي: قانداق كان؟ جاۋاھىر كېنى. (ئۆزھال مۇقامىدىن)

**مەجاز** (mejâz) : 1) ئۆزىنىڭ تۈپ مەنىسىدە ئىشلىتىلمەي بىرەر مۇناسىۋەت ۋە ئوخشىتىش ئارقىلىق باشقا مەنادا ئىشلىتىلگەن سۆز، مىتافورا، ئاللىگورىيە: 2) ھەقىقىي بولمىغان.

ھەقىقەت جىلۋەگەردۇر، دەر ھەقىقەت ياشۇرۇپ بولماس،

مەجاز ئەھلى زەلىلى تەلبەگە مۇنداغ قەباب ئەيلەب.

- زەلىلى.

مەجاز ئەھلى زەلىلى تەلۋىنى قانچە قامال قىلغان بىلەنمۇ، ھەقىقەت يەنىلا جىلۋىلىنىپ تۇرىدۇ، ئۇنى يوشۇرغىلى بولمايدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**مەجنۇن** (mejnon): 1) نەۋائى ‹‹خەمسە›› سى تەركىبىدىكى ‹‹لەيلى ۋە مەجنۇن›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى: لەيلىنىڭ ئاشىقى: 2) ساراڭ، ئەقلىدىن ئازغان، سەۋدايى.

پەرى پەيكەر نىگارى لەيلى يەڭلىغ جىلۋەگەر كۆرگەچ،

ياقامنى چاك ئەتىپ مەجنۇن كەبى دىۋانە بولمىشمەن.

پەرى سۈپەت نىگارنى لەيلىدەك جىلۋىلىك گۈزەل كۆرگىنىمدە، ياقامنى يىرتىپ، مەنمۇ مەجنۇندەك ساراڭ بولدۇم. (سەگاھ مۇقامىدىن)

بەيرام گۈنى مەجنۇن كۆڭۈل ھەم شاد ھەم گىريان ئەرۇر،

ھالىمغا ئەل گىريان ئەرۇر، ئاندىن ئول ئاي خەندان ئەرۇر.

بۇ بايرام كۈنىدە، مەجنۇن كۆڭلۈم ھەم خۇشال ھەم قايغۇلۇق: ھالىمغا قاراپ، ئەل يىغلاۋاتىدۇ: ئۇ ئاي بولسا، خۇشال تۇرىدۇ .(بايات مۇقامىدىن)

**مەخمۇر** (mexmur): 1) مەست، مەستلىك ھالەتتىكى: 2) مەستلىكى تولۇق تارقالمىغان: 3) مەي خۇمارىسى:

**مەخمۇرلۇق** (maxmurluq): مەستلىك، مەستانىلىك، خۇمارلىق.

سەنى، ئەي مۇغبەچە، مەخمۇرلۇقدىن ئاسراسۇن تەڭرى،

ئەگەر بىر جامى مەي بىرلە ئىلاج ئەتسەڭ خۇمارىمغا.

ئەي، مەيخانا خىزمەتچىسى يىگىت، ئەگەر بىر جام شاراب بىلەن مېنىڭ خۇمارىمنى چىقىرىپ قويساڭ، ئاللاھ سېنى مەست بولۇپ قېلىشتىن ساقلىسۇن. (ئوششاق مۇقامىدىن)

**مەردۇم** (merdum): 1)ئىنسان، ئادەم: ئادەملەر، كىشىلەر: 2) قاراچۇق.

ھەربىر جان پەردەسى بولغاي، سىياھ كۆز مەردۇمى، نامە

يازارغا سۇنسا كۆڭلۈم قول ئۇل ئايدىن شەرھى زارىمغا.

كۆڭلۈم ئاھ - زارىمنى ئىزھار قىلىپ ئۇ ئايغا خەت يازماقچى بولۇپ تەرەددۇتلەنسە، جېنىمنىڭ پەردىسى يىپەك، كۆزۈمنىڭ قارىسى سىياھ بولىدۇ. (يۇ ئە)

**مەردۇمى چەشم** (merdumi cheshm): كۆز قارىچۇقى.

**مەردۇمى ئابى** (merdumi abi): سۇ ئادىمى.

**مەرھەم** (merhem) : جاراھەت- يارىغا سۈركىلىدىغان دورا، مەلھەم.

يۈرەكىم بولدى جەراھەت، باغلادى زەردابۇ قان،

سەنى كەبى مەرھەم قىلۇر يارى قەدىردان قايدادۇر.

يۈرىكىم يارىلىنىپ قان ـ زەرداپقا تولدى، ئۇنىڭغا شىپالىق بېرەلەيدىغان ساڭا ئوخشاش قەدىردان يار نەدىن تېپىلىدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**مەرھەمى جان** (merhemi jan): جاننىڭ مەلھىمى، جاننىڭ ئارامى.

خەستەيۇ بىمار ئولۇپ، يولۇڭدا ياتسام مۇردەۋار،

سورغۇچى ھالى غەرىبىمن مەرھەمى جان قايدادۇر.

كېسەللىكىمدىن يولۇڭدا مۇردىدەك ياتسام، مەندەك غېرىبىنىڭ ھالىنى سورىغۇچى سەندەك جاننىڭ مەلھىمى قايدا؟ (چەببەيات مۇقامىدىن)

**مەرھۇن** (merhun): گۆرۈگە قويۇلغان، رەنىگە قويۇلغان، بارىمتاي قىلىنغان.

خىرقە جىنسىن رەھن ئۈچۈن، ئەي شەيخ، ئالماس پىرى دەير،

بادە بەرمەس تاكى ئۆزلۈك جىنسى مەرھۇن بولماسا.

ئەي شەيخ، مەيخانا خوجايىنى سوپىلىق پەرىجىسىنى گۆرۈگە ئالمايدۇ، تاكى شەخسىيەت ( ئۆزلۈك ) گۆرۈگە قويۇلمىغىچە شاراب بەرمەيدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**مەستانە** (mestane): مەستلەرچە، كەيپىلىك، خۇدىنى يوقاتقان.

كەۋسەر شەرابى يادىمغە كەلمەس،

لەئلىڭ غەمىدىن مەستانە بولدۇم.

ياقۇتتەك لېۋىڭ غېمى بىلەن مەست بولغانلىقىم ئۈچۈن، كەۋسەر شارابى يادىمغىمۇ كەلمەيدۇ. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**مەستۇ مۇستەغرەق** (mestu musteghreq): غەرق مەست.

كەل،ئەي مەشرەب، قەدەھ سۇنغىل بولايىن مەستى مۇستەغرەق،

بىر ئەلگە كاسەئى تەنبۇر، بىرىگە جامى مەي ئالسام.

مەشرەب.

كەل، ئەي مەشرەب، قەدەھ تۇتقىن ، غەرق مەست بولاي؛ بىر قولۇمغا تەنبۇرنى، بىر قولۇمغا بولسا، مەيگە تولغان جامنى ئالسام دەيمەن. (راك مۇقامىدىن)

**مەسكەن** (mesken): تۇرالغۇ، تۇرار جاي، ئورۇن، ئۆي.

ئوقۇڭ بىرلە خەيالىڭ، دەردىڭۇ مېھرىڭغا بابۇردەك،

تەنىم مەنزىل، كۆزۈم مەسكەن، كۆكسۈم مەئۋا، كۆڭۈل مەخزەن.

- بابۇر.

كىرپىك ئوقۇڭ بىلەن خىيالىڭغا، دەردىڭ بىلەن مېھرىڭگە بابۇرنىڭ تېنى مەنزىل، كۆزى تۇرالغۇ، كۆكسى ۋەتەن، كۆڭلى خەزىنە بولدى. (ئۇزھال مۇقام قىسمى)

**مەسنەد** (mesned): 1) يۆلەنچۈك؛ 2) تەخت؛ 3) يۈكسەك مەرتىۋە (مەنسەپتە)؛ 4) ھۆكۈمدارلىق ئورنى.

**مەسنەدى ھۆسن**: گۈزەللىك دەرىجىسى، رۇخسار مەرتىۋىسى.

**مەسنەدى ئىرشاد**(mesnedi irshâd): يېتەكچى، سەردار، باشلىغۇچى.

مەسنەدى ئىرشاد تەختتۇ سەلتەنەت جار ئۆزگەچە،

ھەم ئىرادەت ھەم ئىنايەت ۋىردى ئەزكار ئۆزگەچە.

تاج - تەخت ۋە سەلتەنەت ئىگىلىرىنىڭ جار سېلىشلىرى باشقىچە، ئىرادىمۇ، ئىناۋەتمۇ، زىكرى - تىلاۋەتمۇ باشقىچە. (راك مۇقامىدىن)

**مەسىھ** ( mesih): ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ لەقىمى. دىنىي رىۋايەتلەردە، ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ ئۆز تىنىق-نەپىسى بىلەن بىر "سۇف!" قىلىش ئارقىلىق، ئۆلگەنلەرنى تىرىلدۈرۈش، جان بېغىشلاش قابىلىيىتىگە ئىگە بولغانلىقى بايان قىلىنىدۇ. كلاسسىك ئەدەبىياتتا، يارنىڭ ۋە ئۇنىڭ لېۋىنىڭ جان بېغىشلايدىغانلىقى، مەسىھاغا ئوخشىتىلىدۇ ۋە "مەسىھا نەپەس، مەسىھا دەم، مەسىھاۋەش" دېگەن تەۋسىپلەر بېرىلىدۇ.

كۆزىدىن تا جانغا يەتمەي لەئلىدىن بەرمەس ھەيات،
ئول مەسىھ ئۆلدۈم دەگەندە تىرگۈزۈر بىمارىنى.

رۇخسارىنى كۆرگەندىن كېيىن تاكى جاننى تەقدىم قىلمىغىچە لېۋىدىن ھاياتلىق بەرمەيدۇ. « ئۆلدۈم» دېگەندىلا، ئۇ جان بېغىشلىغۇچى بىمارىنى تىرىلدۈرىۋالىدۇ! (چەببەيات مۇقام قىسمى)

**مەسىھا** (mesihâ): 1) جان بېغىشلىغۇچى، قايتا جان بەرگۈچى ( ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ لەقىمى) ؛ 2)

كۆچمە م: يارنىڭ جان بېغىشلىغۇچى لېۋى، سۆيۈملۈك يار.
يوق ئاغىزدىن نۇكتە ئايتۇر مەھۋەشىمدەك بولماغاي،
گەر قۇياش ھەر زەررەسىدىن بىر مەسىھا ئەيلەسە.

ئەگەر قۇياش ئۆزىنىڭ ھەر بىر زەررىچىسىنى ھايات بېغىشلىغۇچى ئىيساغا ئايلاندۇرغان تەقدىردىمۇ، ئۇ يەنىلا مېنىڭ ئۇ ئويماقتەك كىچىكىنە ئېغىزىدىن بال تېمىتىپ سۆزلەيدىغان گۈزىلىمگە يېتەلمەيدۇ. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

ۋەفا ھەرفىنى سورغاندا ماڭا سەن تازە جان بەردىڭ،
مەسىھا لەبلەرىڭ ئىئجازىدىن گويا جەۋاب ئەيلەب.

« ۋاپا » نىڭ نېمىلىكىنى سورىغىنىمدا، ھاياتلىق بەخش ئەتكۈچى لېۋىڭنىڭ مۆجىزىلىرى بىلەن دېگۈدەك جاۋاب بېرىپ، ماڭا يېڭى جان ئاتا قىلدىڭ. (چەببەياتتىن)

**مەسىھادەم** (mesihâdem): مۆجىزىلىك تىنىق، مۆجىزىلىك تىنىق ئىگىسى.
ئەي مەسىھادەم بەگىم، بىر دەم بىلە بەرگىل شىفا،
شىۋە بىرلە كۆزلەرىڭ جانىمنى بىمار ئەيلەدى.

ئەي تىنىقلىرى ھايات بېغىشلىغۇچى خېنىم، سېنىڭ خۇلقۇڭ بىلەن كۆزلىرىڭ مېنى كېسەلچان قىلدى، « سۇف! » قىلىپ بىر دەم سېلىش بىلەن شىپالىق بەرگىن. (چەھارگاھتىن)

**مەشرەب** (meshreb): 1) ئون ئىككى مۇقام ئىچىدىكى ئۈچىنچى چوڭ مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى ؛ 2) XVII ئەسرنىڭ ئاخىرى XVIII ئەسرنىڭ باشلىرىدا ياشىغان شائىر بابارەھىمنىڭ تەخەللۇسى ؛ 3) بەزمە، ئولتۇرۇش. 4) تەبىئەت، خاراكتېر، ئادەت، خۇلق، رەۋىش.

دىلخەستە مەشرەب قىلماسمۇ فەرياد،
جەللاد كۆزلەرى ئالسا ئاراغا.
- مەشرەب

يارنىڭ جان ئالغۇچى كۆزلىرى ئىسكەنجىگە ئېلىۋالسا، بىچارە مەشرەب پەرياد قىلماي قانداق قىلىدۇ؟

(پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**مەشرەبۇ مەسلەك** (meshrebu meslek): مەسلەك ۋە خۇي - خاراكتېر.

**مەشئاتە** ( meshshâte): قىزلار ۋە كېلىنلەرنىڭ چاچلىرىنى تاراپ ياسىغۇچى، زىننەتلىگۈچى، پەردازچى (ئايال).

مەشئاتە بىلە جىلۋەدە كۆرسەتتى قەددىنى،
مەندەك نەچچە دىۋانەنى شەيدا قىلايىن دەپ.

مەندەك نەچچە مەجنۇننى شەيدا قىلاي دەپ، پەرداز قىلىپ، جىلۋە بىلەن بويىنى كۆرسەتتى. (راك مۇقامىدىن)

**مەقام** (meqâm): 1) ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئومۇملاشتۇرۇلغان نامى؛ 2) جاي، تۇرار جاي، ئورۇن؛ 3) دەرىجە، باسقۇچ.

مەقام ئالىپ مەقام ئىچرە مەقامنى دىلغا جاھ قىلسام،
مۇھەببەت كويىغا سالسا ئانىڭ ئالدىدا مەن چالسام.

مۇقام ئىچىدىن ئورۇن ئېلىپ، مۇقامنى دىلىمغا جايلاشتۇرسام؛ تەقدىر مېنى مۇھەببەت كويىغا سالسا، مەن ئۇ جاناننىڭ ئالدىدا چالسام. (راك مۇقامىدىن)

كۆڭۈل مۈلكىنى شاھەنشاھى ئىشقىڭ چۈن مەقام ئەتتى،
ئاچىپ يۈز پەنجگاھ نەققارەسىن ئۇرغىلكى فەرزانە.

كۆڭۈل مەملىكىتىگە ئىشقىڭ خاقانى ئورۇنلاشتى. ئەمدى پەيزىڭ بىلەن، « پەنجگاھ » ناغرىسىنى دانالارچە چالغىن. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**مەقسۇر** (meqsur): قىسقارتىلغان، قىسقا، چېگرىلانغان؛ مەخسۇسلاشقان، خاسلانغان.

**مەگەر** (meger): 1) ئەمما، لېكىن؛ 2) ئېھتىمال، بەلكىم؛ ... بولسا كېرەك، ...مىكىن.

كۆڭۈل ئۈزلۈكنى بىر ساغەرگە ساتتى،
مەگەر دەيرى فەنا خەممارىدۇر بۇ.

كۆڭۈل ئۈزلۈكنى بىر قەدەھ شارابقا ساتتى. قارىغاندا ئۇ ئۈزلۈكنى يوقاتقانلار مەيخانىسىنىڭ ئىچەرمەنى ئوخشايدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**مەلالەت** (melâlet): مالاللىق، كۆڭۈلگە يەتكەن ئېغىرچىلىق، سىقىلىش، ھارغىنلىق.

دەفئ ئەرمىش ئەردى نۇش لەبىڭدىن مەلالەتىم،
لۇتف ئەيلە، ئەي تەبىبكى، بىمار مەن يەنە.

لېۋىڭنىڭ تەمى دەردىمنىڭ شىپاسى ئىدى. ئەي تېۋىپ، شەپقەت قىل، مەن يەنە كېسەل. (راك مۇقامىدىن)

**مەلامەت** (melâmet): مالاللىق، كۆڭۈلدىكى ئېغىرچىلىق، سىقىلىش، ھارغىنلىق.

سەنى بىزدەك قىلىپ، بىزنى سەنىڭدەك قىلسا ھەم تاڭ يوق،
خەتا ئەرمىش مەلامەت قىلما، ئەي زاھىد، تولا بىزگە.

ئەي زاھىت، كۆڭلەرنىڭ بىر كۈنى ئاللاھ سېنى مەندەك قىلىپ، مېنى سېنىڭدەك قىلىپ قويسىمۇ ئەجەب ئەمەسكى، مېنى تولا ئەيىبلىسەڭ، خاتالىشىسەن، جۇمۇ! (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

**مەلاھەت** (melâhet): 1) گۈزەللىك، ھۆسن 2) يېقىملىق، شېرىنلىك.

**مەلائىكە** (melâike): پەرىشتىلەر.

**مەلەك** (melek): 1) پەرىشتە؛ 2) كۆچمە: ناھايىتى گۈزەل؛ كۆپلۈكى: مەلائىكە.

**مەلەكۋەش**(melekwesh): پەرىشتىدەك، پەرىشتىگە ئوخشاش.

گەر ئۆلسەم ئول مەلەك سىيما پەرى ھەجرىندە، ئايلانغاي،
پەرى بىرلە مەلەك پەرۋانەدەك شەمئى مەزارىمغا.

ئەگەر ئۇ مالائىكە سۈپەت پەرىنىڭ پىراقىدا ئۆلۈپ كەتسەم، مالائىكىلەر بىلەن پەرىلەر مازىرىمنىڭ شامىنى پەرۋانىدەك ئايلانغاي. (ئۇششاق مۇقامىدىن)

**مەلىك** (melik): پادىشاھ، خان، ھۆكۈمدار.

چۈن شەھرىيارنىڭ شەھرىنە بۇ گۈن نەسىمىدۇر مەلىك،
بۇيرۇق ئانىڭدۇر، ھۆكم ئانىڭ ھەم شەھرىنە ھەم كەندىنە.

نەسىمى بۈگۈن پادىشاھنىڭ شەھرىگە پادىشاھدۇر. شۇڭا ھەم ئۆزىگە ھەم شەھرىگە بۇيرۇق بېرەلەيدۇ، ھۆكۈمىنى يۈرگۈزەلەيدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**مەلىكە** (melike): ئايال پادىشاھ.

**مەنسۇر ھەللاجى** (mensurhellâji) ئەسلىي ئىسمى ھۈسەين. مەشھۇر تەسەۋۋۇپچى. مەنمۇ ئىستىغراق (ئۆزىنى بىلمىگەن ھالدا، بىر روھىي چوڭقۇرلۇققا غەرق بولۇش) ھالىتىدە تۇرۇپ، ھېسسىياتلىرىنى، چۈشەنچىلىرىنى مەۋجۇت شەرىئەتكە زىت ھالدا سۆزلىگەنلىكى ئۈچۈن ھىجرىيىنىڭ 306- يىلى قەتلى قىلىنغان.

مەنسۇرى ھەللاجىدەك ئىچىپ شەرابى ئەنتەھۇر،
چەرخ ئۇرۇپ يىغلاپ تۇرارمەن ئۇشبۇ دەم دار ئالدىدا.

مۇشۇ دەمدە، مەنمۇ مەنسۇر ھەللاجىدەك شارابى ئەنتەھۇرنى ئىچىپ، دار ئالدىدا چۆرگۈلەپ يىغلاۋاتىمەن. (راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**مەھ** (meh) : ئاي؛ ق. "ماھ"(mah)

**مەھ پەيكەر** (meh peyker): ئاي سۈرەتلىك، ئاي سۈپەت، گۈزەل.

**مەھرەم** (mehrem): 1) بىر- بىرىگە نىكاھ راۋا بولمايدىغان ئەڭ يېقىن قېرىنداش؛ 2) ئۈلپەت، ھەمدەم، سىرداش؛ 3) مەخسۇس خادىم، خاس خىزمەتچى.

**مەھرەمى راز**(mehremi raz): سىرداش.

كۆرگەچ- ئۇق دەيرى فەنادا مەھرەم ئولدۇڭ دەپ ماڭا،
زاھىدا، تەئن ئەيلەمە، مەندىن ساڭا يوقتۇر زىيان.

ئەي زاھىد، مېنى پانىيلىق مەيخانىسىدا كۆرۈپلا « ماڭا ھەمسىرىك بولدۇڭ - غۇ» دەپ تەنە قىلما، مەندىن ساڭا زىيان يەتمەيدۇ. (ئۆزھال مۇقامىدىن)

**مەھزۇف** (mehzuf): ئۆچۈرۈپ تاشلانغان، كېسىپ تاشلانغان، چىقىرىپ تاشلانغان.

**مەھزۇن** (mehzun): غەمكىن، قايغۇلۇق، خاپا.

سەۋىنگىل، ئەي كۆڭۈل، ئاخىركى جىسمىڭ ئىچرە جان كەلدى،
قۇۋان، ئەي جانى مەھزۇنىكىم، ھەياتى جاۋىدان كەلدى.

ئەي كۆڭۈل سۆيۈنگىن، ئاخىرى ۋۇجۇدۇڭغا جان كىردى؛ ئەي غەمكىن جېنىم، قۇۋانغىن، مەڭگۈلۈك ھايات كەلدى. (ئەجەم مۇقامىدىن)

**مەھۋ** (mehw): يوقىلىش، تۈگەش، موخۇ بولۇش. ك: ھەيرانلىقتىن ئۆزىنى يوقىتىش.

بولۇپ مەتلۇب رۇخسارىغا مەھۋى جامدىن سەرمەست،
يۈزىن تۇفراققا قويدى، باشىنى ئاللىغا خەم چەكتى.

ئاشىق يارنىڭ رۇخسارىنى كۆرگىنىدە، شارابتىن غەرق مەست بولغاندەك ئۆزىنى يوقىتىپ، بېشىنى ئېگىدۇ ۋە يۈزىنى تۇپراققا قويىدۇ. (يۇ ئە)

**مەھۋەش** (mehwesh) : ئايغا ئوخشايدىغان، ئايدەك گۈزەل، بەك چىرايلىق.

ئول دىلبەرى مەھۋەشكە غەمزە بىلە دىلكەشكە،

چىھرەم ئۈزە قان ياشىم ھالىمنى بەيان ئەتمىش.

يۈزۈمدىكى قانلىق يېشىم ئۇ ئاي يۈزلۈك گۈزەل دىلىكەشكە ئەھۋالىمنى بايان قىلدى.
(ئۇششاق مۇقامىدىن)

**مەۋزۇن** ( mewzun): 1) ئۆلچەنگەن، ئۆلچەملىك؛ 2) تۈزۈلۈشى كېلىشكەن، چىرايلىق؛ 3) ۋەزىنگە سېلىنغان، ۋەزىنلىك (شېئىردا). 4) زور، مەزمۇت.

ئوتقا سالغىل سەرۋىنى ئول قەددى مەۋزۇن بولماسا،

يەلگە بەرگىل گۈلنى ئول رۇخسارى گۈلگۈن بولماسا.

سەرۋى دەرىخى ئەگەر ئۆلچەملىك تۈز بولمىسا، ئۇنى ئوتقا سېلىۋەت؛ گۈلنىڭ رەڭگى ئەگەر گۈلگە لايىق بولمىسا، ئۇنى شامالغا سورۇۋەت. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**مەئمۇرI** (me mur): بىرەر ئىشقا بۇيرۇلغان، ئەمر ئېتىلگەن كىشى.

**مەئمۇرII** (me mur): ئاۋات، ئاۋاتلىق.

**مەئمۇرە**(me mûre): "مەئمۇر"نىڭ ئايال سىيغا شەكلى. ئاۋاتچىلىق، باياشاتچىلىق.

قويماس دەدىلەر مەئمۇرەدە گەنج،

ئاباد ئەدىمەن، ۋەيرانە بولدۇم.

خەزىنىنى ئاۋات يەردە قويمايدۇ، دېيىشىدۇ، شۇڭا بۇرۇن ئاۋات بولغان بولسام، ئەمدى ۋەيرانە بولدۇم.
(چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**موبەمو** (mobemo): بىر تالدىن ـ بىر تالدىن،بىرمۇبىر.

**موي بەموي** ( moy bemoy): ق. موبەمو

**مۇئەتتەر** (muetter): ئەتىر ھىدى كېلىپ تۇرىدىغان، خۇشپۇراق، خۇشبۇي ھىد تارقىتىپ تۇرغۇچى.

گەر شانە قىلساڭ زۇلفۇڭ خەيالىن،

مۇشك ئىلە بولغاي ئالەم مۇئەتتەر.

ئەگەر چاچلىرىڭنى تارىغىدەك بولساڭ، دۇنيا ئىپار بىلەن ئەتىر پۇرىقىغا تولۇپ كېتىدۇ.
(پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**مۇبتەلا** (mubtelâ): 1) گىرىپتار، دۇچار بولغان، ئىلىنغان، تۇتۇلغان، بەختسىزلىككە ئۇچرىغان، بالاغا يولۇققان؛ 2) ئاشىق؛ دەرمانسىز، زەئىپ.

كەچە ـ گۈندۈز نەۋبەتىي كويۇڭغا بولدى مۇبتەلا،

بۇ جەھاندا سەندىن ئۆزگە غەمگۇزارى تاپمادىم.

مەن نەۋبەتىي كېچە ـ كۈندۈز كوچاڭغا مۇبتىلا بولدۇم. چۈنكى، جاھاندا سەندىن باشقا ماڭا بىر غەمگۇزار يوقكەن. (ئەجەم مۇقامىدىن)

**مۇتەررا** (muterrâ): تازا، يېڭى؛ بېزەلگەن، تارالغان؛ تىنىق، يالتىراق.

دەھر شوخىغا، نەۋائىي، سەيد بولما، نەچەكىم،

گۈن ئىزارى ئۈزرە تۈن زۇلفىن مۇتەررا ئەيلەسە.

ئەي نەۋائىي، ھەتتا كۈندەك ئاق يۈزى ئۈستىگە تۈندەك قارا چاچلىرىنى يايغان تەقدىردىمۇ، جاھان گۈزەللىرىنىڭ دامىغا چۈشۈپ قالما. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)
ـ نەۋائىي.

**مۇترىب** (mutrib): 1) تەرەننۇم قىلغۇچى، چالغۇچى، سازەندە؛ ناخشىچى؛ 2) ك. زۆھرە (ۋېنىرا) پىلانېتى.

مۇترىبكى چەكسە نەغمە، شاھىدكى سەۋت قىلسا،
ھافىز شۇ تەرزىدە كىم بەزمىئى شاھزادە.
- ھافىز شىرازىي ( زىلەيخا بەگىم تەرجىمىسى )

سازەندە نەغمە چالسا، دىلبەر ناۋا قىلسا، مانا بۇ ھافىز ئۇچۇن شاھزادىلەر بەزمىسىدۇر. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**مۇتتەسىل** (muttesil): تۇتاش؛ كەينى كەينىدىن ؛ ئۈزلۈكسىز، داۋاملىق.
ئەي يارانلار، يارنىڭ ۋەسلى مەنى قىلدى خۇمار،
مۇتتەسىل ئاستانەئى مەيخانە بولدۇم ئاقىبەت.

ئەي دوستلار، مېنى يار ۋەسلى خۇمار قىلدى. ئاخىرى مەيخانا بوسۇغىسىغا ماكانلاشتىم.(چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**مۇجاۋىر** (mujawir): 1) دائىم ئۆز جايىدا ياشىغۇچى؛ 2) مەككىدە ياكى بىرەر مازاردا مۇقىم تۇرۇپ ئىبادەت قىلغۇچى.
نەۋبەتىيكىم يار كويىدا مۇجاۋىر بولدىكىم،
مالىنى ھەم باشىنى، جانىنى ئىسار ئەيلەگەچ.
- نەۋبەتىي.

نەۋبەتىي يارنىڭ كوچىسىدا ماكان تۇتۇپ، ئۇنىڭغا مال - مۈلكى، بېشى ۋە جېنىنى چاچقۇ قىلدى. (يۇ ئە)

**مۇجاۋىرۇمۇسافىر**(mujâwiru musâfir): يەرلىك ۋە مېھمان، ئەسلىي يەرلىك ئادەم ۋە مۇھاجىرەتتە ياشىغۇچى ئادەم.

**مۇختەسەر** (muxteser) : 1) قىسقارتىلغان، قىسقارتما، قىسقىچە، ئىخچام؛ 2) قىسقىسى.
سەنسەن سەنەۋبەرنى ۋەفالىق يارى،
ساڭا فىدا بولسۇن جانى ئەفگارى.
مۇختەسەر ئەيلەسەم ئۇشبۇ دەفتارى،
بىۋەفا دۇن كىمگە ۋەفا ئەيلەدى.
- « سەنەۋبەر » داستانىدىن.

سەنەۋبەرنىڭ ۋاپادار يارى پەقەتلا سەن؛ يارىلانغان جان ساڭا پىدا بولسۇن؛ ئۇزۇن گەپنى قىسقا قىلسام، بىۋاپا ئالەم كىمگە ۋاپا قىلغان؟ (چەببەيات مۇقامىدىن)

**مۇخلىس** (muxlis): ئىخلاس، چىن يۈرەكتىن بېرىلگۈچى، ئىخلاسمەن.
پىرۇ مۇخلىس ئۆزگەچە، ئۇستادۇ شاگىرد ئۆزگەچە،
ئاشىقانە تالىبۇ مەھبۇبى دىلدار ئۆزگەچە.

پىر بىلەن مۇرىد، ئۇستاز بىلەن شاگىرت باشقىچە، تەلەپكار ئاشىق بىلەن دىلنى تارتقۇچى مەھبۇب باشقىچە. (راك مۇقامىدىن)

**مۇدام** (mudâm): 1) دائىما، ھەمىشە؛ 2) مەي ، شاراب.
لەھزە - لەھزە ئۆرتەنىپ كۆڭلۈم مۇدام ئەيلەر فىغان،
نالە ئەيلەركىم جەرەسدەك يەتتى بۇ گەردى فىراق.

جۇدالىق ئازابى دادىغا يەتكەنلىكتىن، كۆڭلۈم دەممۇ دەم ئۆرتىنىپ، ھەمىشە قوڭغۇراقتەك نالە - پىغان چېكىدۇ. (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

**مۇددەتى**(muddeti): بىر مەزگىل، خېلى بىر مەزگىل.

قىل قەلەندەرغە، نىگارا، لۇتفىدىن بىر ئىلتىفات،

مۇددەتى بولۇپدۇرۇر، ئەي دىلرەبا، قۇلمەن ساڭا.

- قەلەندەر.

ئەي دىلنى مەپتۇن قىلغۇچى ، قەلەندەر ئۆزۈڭدىن بىرى سېنىڭ قۇلۇڭ بولۇپ كەلدى، ئۇنىڭغا شەپقەت قىلىپ بىرەر قېتىم ئىلتىپات كۆرسەت. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**مۇرغ** (murgh): قۇش، پەررەندە؛ 2) توخۇ.

يوقدۇرۇر دۇشنام سەييادى ئەزەلكى جانىمە،

كەلدىلەر مۇرغى ھەۋا ئالەمغە بەھرى دانەغە.

ئەگەر ھەۋەس قۇشى بۇ دۇنيا دانلىرىدىن بەھرە ئېلىش ئۈچۈن كەلمىگەن بولسا ئىدى، ئەزەل ئوۋچىسى جېنىمغا دەشنام بەرمىگەن بولاتتى. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**مۇز دابان**( muz daban): قەدىمكى دەۋرلەردە، ئۇيغۇر يۇرتى ئالتە شەھەر خەلقىنىڭ جەنۇبتىن تەڭرى تېغىنى كېسىپ، شىمالغا ئۆتىدىغان كارۋان يولىدىكى قىش- ياز مۇز ئېرىمەيدىغان خەتەرلىك، تار بىر داۋان، ئۇ ‹‹مۇز ئارت داۋىنى›› دەپمۇ ئاتىلىدۇ. ئۇنىڭ بىر يېنى تىك تاغ بولۇپ، يەنە بىر يېنى ئاستى كۆرۈنمەيدىغان قاپتال. بۇ داۋان ھازىرقى ئاقسۇ بىلەن موڭغۇلكۈرە ناھىيىسىنىڭ "شوتا" يېزىسى ئارىلىقىغا توغرا كېلىدۇ.

ئاتلارنى ھايدايدۇركەن مۇز دابان بىلەن،

بىر ياخشىنى قىينايدۇركەن بىر يامان بىلەن.

ئاتلارنى ھايدايدىكەن مۇز داۋان بىلەن، بىر ياخشىنى قىينايدىكەن بىر يامان بىلەن.

(سەگاھ مۇقامىدىن)

**مۇسا پەيغەمبەر** (musa peyghember): ‹‹قۇرئانى كەرىم›› دە نامى ئاتالغان پەيغەمبەرلەردىن بىرى. دىنىي رىۋايەتلەردە، تۇر تېغىدا اللە بىلەن مۇڭداشقان دېيىلىدۇ.

گۈلىستان تۇرى قۇدس ئولدى، بەھارنىڭ نۇرى نارىندىن،

كەل، ئەي مۇسا، كۆر ئاسارىن شۇكردە نۇر ئىلە نارىڭ.

باھارنىڭ ئوتلۇق ئاپتىپى شاراپىتىدىن گۈلىستان مۇقەددەس تۇر تېغىغا ئايلاندى. ئەي مۇسا، كەل، ئوت بىلەن نۇرنىڭ ئىز - ئەسەرلىرىنى تەشەككۇر بىلەن كۆرۈۋال.( نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

**مۇساھىب** (musahib): ھەمسۆھبەت، دوست، ئۈلپەت.

رەقىب بىرلە مۇساھىب قىلما بىزنى،

قۇتۇرغان ئىتكە سەگبان ھاجەت ئېرمەس.

مېنى ئىشىك باقارىڭغا ھەمراھ قىلىمەن دېمە، چۈنكى، قۇتۇرغان ئىتقا ئىت باقار لازىم بولمايدۇ.

(سەگاھ مۇقامىدىن)

**مۇسەللەم** (musellem): ئىنكار ياكى قارشىلىق قىلىنماي، ماقۇللانغان؛ تەسلىم بولۇش، تاپشۇرۇلۇش.

ئەي نەۋائىي بىلكى تاپماس لەئلىدىن قۇتى ھەيات،

جانىنى تەسلىم ئەيلەمەكلىككە مۇسەللەم بولماغان.

- نەۋائىي

ئەي نەۋائىي بىلگىنكى، جاندىن كېچىپ ئۆزىنى يارىغا تاپشۇرمىغان ئادەم ئۇنىڭ لېۋىدىن ھاياتلىق ئوزۇقى ئالالمايدۇ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**مۇسەممەن**(musemmen): 1) سەككىز قىرلىق، سەككىز بۇرجەكلىك؛ 2) سەككىزلىك، ھەر

كۆپلىتى سەككىز مىسرالىق شېئىر.

مۇستەفا (mustefâ): 1) ‹‹تاللانغان، تاللىۋېلىنغان›› دېگەن مەنىلەردە:2) مۇھەممەد پەيغەمبەرنىڭ سۈپەتلىرىدىن بىرى.

سوئال ئەيلەپدۇرۇركى يىغلاماقدىن نە غەرەز ئاخىر،

دەدىلەر مۇستەفا، دوستۇم، ماڭا ۋەيسى قىرەن ھاجەت.

يىغلىشىڭىزنىڭ سەۋەبى نېمە، دەپ سورىغانىدى. پەيغەمبەر ئەلەيھىسسالام: « ماڭا دوستۇم سۇلتان ۋەيس قىرەن كېرەك بولدى » دېدى. (سەگاھ مۇقامىدىن)

مۇستەھزاد (musteazâd): 1) ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى: 2) ئارتتۇرۇلغان، ئارتتۇرما: 3) مىسرالار ئاخىرىغا ئەرۇز قائىدىسى ئاساسىدا يېرىم مىسرا ئارتتۇرۇلىدىغان بىر خىل شېئىري شەكىل.

مۇشاۋەرەك (mushâwerek): ئون ئىككى مۇقام تەركىبىدىكى ئون بىرىنچى مۇقامنىڭ نامى. تەتقىقاتىمىزچە، بۇ ئاتالغۇ ‹‹نەشئەۋەرەك›› دېگەن سۆزدىن ئۆزگىرىپ كەلگەن بولۇپ، ‹‹توگەنچە قىسمىدىكى ھاياجان، ئاخىرقى ئەۋج" دېگەن مەنىنى ئىپادىلەيدۇ.

ئارالاپ چالسام ئۇششاقنى، غەزەلنى راكغا يەتكۈزسەم،

شەبىستانۇ سەھەرلەردە مۇشاۋەرەك، پەنجگاھ چالسام,

« راك » نى ئەۋجىگە يەتكۈزۈپ، « ئۇششاق » نىمۇ ئارىلاپ چالسام. « مۇشاۋەرەك »، «پەنجگاھ» نى ئەتىگەن ـ ئاخشاملىرى چالسام. (راك مۇقامىدىن)

مۇشتاق (mushtaq) : ئىشتىياقمەن، مەپتۇن، بېرىلگەن، ئاشىق.

كەلگىلكى، مۇشتاق بولمىشەم شىرىن لەبىڭ گۈلقەندىنە،

كەلگىل، لەبىڭ قەندىن ئىلەتگىل ئانلارىڭ گۈلقەندىنە.

كەل، مەن شېرىن لېۋىڭنىڭ گۈلقەنتىنى سېغىنىپ قالدىم. كەلگىن، لېۋىڭنىڭ قەنتىنى زامانىڭنىڭ گۈلقەنتىگە يەتكۈزگىن.(سەگاھ مۇقامىدىن)

مۇشك (mushk): 1) قارا رەڭلىك، خۇش پۇراق ماددا، ئىپار؛ 2)ك: چاچنىڭ قارىلىقى ۋە ھىدى؛ كۆز قارچۇقى؛ 3) تۇم قارا، قاپقارا:

گەر شانە قىلساڭ زۇلفۇڭ خەيالىن،

مۇشك ئىلە بولغاي ئالەم مۇئەتتەر.

ئەگەر چاچلىرىڭنى تارىغىدەك بولساڭ، دۇنيا ئىپار بىلەن ئەتىر پۇرىقىغا تولۇپ كېتىدۇ. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

مۇشكى خوتەن(mushki xoten): خوتەن كىيىكىنىڭ كىندىكىدىن ئېلىنىدىغان ساپ ۋە ئەڭ خۇش پۇراق ئىپار.

خەتا سەھراسىدىن سۈنبۈلنى ھەرگىز بىزگە كەلتۈرمەڭ،

يىبەرگىل ئاھۇيى مۇشكى خوتەن، ئەلبەتتە ـ ئەلبەتتە.

ماڭا ھەرگىز خەتا ( تۈركىيىنىڭ سۈرىيە بىلەن چېگراداش بىر رايونى ) سەھراسىدىكى سۈنبۈلنى ئەمەس، بەلكى خوتەن كىيىكىنىڭ ئىپارىنى ئەۋەتكىن، ئەلۋەتتە. (نەۋا مۇقامى قىسمى)

مۇشكى چىن (mushki chin): خوتەن ئىپارى، چىن ئىپارى: جۇڭگو ئىپارى.

مۇغ (mugh): 1) مەجۇسى، ئاتەشپەرەس، ئوتقا چوقۇنغۇچى:

2) ك: مەيپۇرۇش.

مۇغبەچە (mughbeche): مەيخانىنىڭ يۇگۇر ـ يېتىم ئىشلىرىنى قىلىدىغان خادىمى، مەي توشۇغۇچى

بالا.

دەير ئارا ھۇش ئەھلى رۇسۋا بولغالى، ئەي مۇغبەچە،

جامى مەي تۇتساڭ مەنى دىۋانەدىن قىل ئىبتىدا.

ھۇشى بار ئادەملەر مەيخانىغا رەسۋا بولۇشقا كېلىدۇ، ئەي مەيخانا خىزمەتچىسى، شاراب جامىنى تۇتساڭ، مەن مەجنۇندىن باشلا. (راك مۇقامىدىن)

**مۇغ دەيرى** (mugh deyri): 1) مەيخانا؛ 2) ئوتقا تېۋىنغۇچىلارنىڭ ئىبادەتخانىسى.

سەنى، ئەي مۇغبەچە، مەخمۇرلۇقدىن ئاسراسۇن تەڭرى،

ئەگەر بىر جامى مەي بىرلە ئىلاج ئەتسەڭ خۇمارىمغا.

ئەي، مەيخانا خىزمەتچىسى يىگىت، ئەگەر بىر جام شاراب بىلەن مېنىڭ خۇمارىمنى چىقىرىپ قويساڭ، ئاللاھ سېنى مەست بولۇپ قېلىشتىن ساقلىسۇن. (ئۇششاق مۇقامىدىن)

**مۇغىيلان** (mughiylan): يانتاق.

جۇنۇن دەشتىدە بىزنى بىر گۇرۇھ ئاۋارەلەر دەرلەر،

مۇغىيلان خار ـ خارىدىن ئايىغى يارەلەر دەرلەر.

كىشىلەر بىزنى « يانتاق تىكەنلىرىدىن ئايىغى يارىلانغان، جۇنۇن ( مەجنۇنلۇق، ساراڭلىق ) چۆلىدە يۈرىدىغان بىر توپ سەرگەردانلار » دەيدۇ. (پەنجگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

**مۇقەددىمە** (muqeddime): 1) ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى دەسلەپكى مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى. بۇ بۆلەك «مۇقام» دەپمۇ ئاتىلىدۇ؛ 2) ئالدىدا ماڭغۇچى (ئەسكەر)؛ 3) ئالدى بىلەن ئېيتىلىدىغان سۆز، نۇتۇق؛ ئەسەرنىڭ باشلىنىش قىسمى، كىرىش سۆز.

**مۇل** (mul): مەي ، شاراب، ئىچىملىك.

خۇمارىمەن يەتىپدۇر لەبكە جانىم،

قانى جامۇ قانى ساقىي، قانى مۇل.

خۇمارىم تۇتۇپ، جېنىم تۇمشۇقۇمغا كېلىپ قالدى، قېنى ساقىي، قېنى قەدەھ ، قېنى مەي؟ (سەگاھ مۇقامىدىن)

**مۇلاقات** (mulâqat): ئۇچرىشىش، كۆرۈشۈش.

پىرى شەش ھال ئۆزگەچە، ھالى مۇلاقات ئۆزگەچە،

ئىلتىفاتى خەيرباد سادىقىغە يار ئۆزگەچە.

ـ سادىقىي

ئالتە پىرنىڭ ئەھۋالى باشقىچە، ئۇلارنىڭ مۇناسىۋەتلىرىمۇ باشقىچە: سادىقىيغا ئۆز يارىنىڭ ئىلتىپاتى ۋە خوش مۇئامىلىسى باشقىچە. (راك مۇقامىدىن)

**مۇنادى** (munâdi): چاقىرغۇچى، ندا قىلغۇچى؛ چاقىرىق، جاكارلاش.

ئىشق كويىدا جۇنۇنۇمنى مۇنادى ئەيلەدى،

ھەجر تاشىدىن مۇنەققەش جىسمى ئوريان ئاقىبەت.

ھىجران تاشلىرىنىڭ زەربىسىدىن گۈل چېكىلگەن يالىڭاچ بەدىنىم ئاقىۋەت ئىشق كوچىسىدا، ساراڭلىقىمنى جاكارلاپ جار سالدى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**مۇنەققەش** (muneqqesh): نەقىشلەنگەن، بېزىتىلگەن.

خىلئەتى جانغا مۇنەققەش ئولدى جانان سۇرەتى،

بولدى جانان سۇرەتى بۇ جىسىم ئارا جان سۇرەتى.

جانانىنىڭ سۈرىتى ۋۇجۇدۇمغا نەقىشلەندى، بەلكى ئۇ جىسمىمغا جان بولدى.(پەنجگاھتىن)

مۇنكىر (munkir): ئىنكار قىلغۇچى، تانغۇچى، رەد قىلغۇچى، قوبۇل قىلمىغۇچى.

نەسىيمىينىڭ سۆزى گەرچە دەمى ئىيسادۇر، ئەي مۇنكىر،

ساڭا كار ئەيلەمەس نەچۈن كى، يوقدۇر ھەققە ئىقرارىڭ.

- نەسىيمىي.

ئەي ئىنكار قىلغۇچى، نەسىيمىينىڭ سۆزى گەرچە ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دەم - نەپەسىدەك ھاياتبەخش بولسىمۇ، ساڭا كار قىلمايدۇ، چۈنكى سەن ھەقنى تونۇمايسەن (نەۋا مۇقامىدىن)

مۇھەييا (muheyyâ): تەييار، تەييارلانغان؛

مۇھەييا قىلماق(muheyyâ qilmaq): ھازىرلىماق، تەييارلىماق.

ساقىي قەدەھنى قىلغىل مۇھەييا،

ۋەھدەت مەيىدىن ئىچكەلى كەلدىم.

- مەشرەب.

ساقىي، قەدەھنى تەييارلا، بىرلىك ( ۋەھدەت ) شارابىدىن ئىچكىلى كەلدىم. (راك مۇقامىدىن)

مۇھلىك (muhlik): ھالاك قىلغۇچى، ئۆلتۈرگۈچى، يوق قىلغۇچى؛

مۇھلىك سىتىز(muhlik sitiz): ھالاكەتلىك، دۈشمەنلىك؛

مۇھلىك شەرار(muhlik sherâr): ھالاكەتلىك يالقۇن.

ياقا چاك ئەتتى گاھى سۈبھە ئول ماتەمغە كىم، ئاشىق،

بۇ مۇھلىك شامى ھىجران ئىچرە يۈز خۇنابى غەم چەكتى.

بۇ ھالاكەتلىك ھىجران قاراڭغۇلۇقىدا ئاشىقلار غەم - غۇسسىدىن نۇرغۇن قان يۇتتى؛ سۈبھى ئۇ ماتەم ئۈچۈن، بەزىدە ياقىسىنى يىرتتى. (ئەجەم مۇقامىدىن)

مىر(mir): " امير < ئەمىر>" كەلىمىسىنىڭ قىسقارتىلمىسى. سۇلتان، شاھ، پادىشاھ.

مىر غەزەب (mir ghezeb): غەزەب پادىشاھى، ئەزرائىل.

مىر شاب(mir shab): يىگىت بېشى.

مىر شەب(mir sheb): تۈن گۈزەتچىسى، جېسەكچى.

مىژگان (mijgan): كىرپىك.

ياشۇرۇن دەردىمنى زاھىر قىلدى ئەفغان ئاقىبەت،

ئاسراغان سىررىمنى يايدى سىيلى مىژگان ئاقىبەت.

ئاھ - زارىم يوشۇرۇن دەردىمنى ئاخىر ئاشكارىلىۋەتتى؛ ساقلاپ كەلگەن سىررىمنى بولسا، كىرپىكىم كەلكۈنى يېيىۋەتتى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

مىسكىن (miskin): بىچارە، زەئىپ، چۈشكۈن، ھالسىز.

ئەرزىمنى ئايتاي، شاھىم ئىشىتكىل،

مىسكىن گەدامەن،دادىمغا يەتكىل.

شاھىم ئەرزىمنى ئاڭلا، مەندەك مىسكىن گادايىنىڭ دادىغە يەت. (ئۇشاق مۇقامى قىسمى)

مىھرا (mihr) I: قۇياش، ئاپتاپ، كۈن.

نە ئىلاج ئەيلەي، مەنىڭ ۋابەستەدۇر كۆڭلۈم ساڭا،

مىھرى تابانلىغ يۈزۈڭدەك گۈلئۈزارى تاپمادىم.

ئىلاجىم نېمە، كۆڭلۈم ساڭا باغلىنىغلىق؛ نۇرلۇق قۇياشقا مىسال يۈزۈڭدەك نۇرانە گۈزەل رۇخسارنى

ھېچ كۆرمىگەنمەن. (ئەجەم مۇقامى قىسمى)

**مىھر** II (mihr): سۆيگۈ، مۇھەببەت، ئىشق.

بىر قۇياش ھىجرانىدا ئۇريان تەنىم گەردۇن كەبى،

مىھر ئوتىدىن كۆرگۈزۇر مىڭ داغى پىنھان ھەر كەچە.

يالىڭاچ گەۋدەم بىر قۇياشنىڭ پىراقىدا، ھەر كېچىسى ئىشق ئوتىدىن خۇددى ئاسمانغا ئوخشاش مىڭلىغان يوشۇرۇن داغلارنى كۆرستىدۇ. (چەببەيات مۇقامى قىسمى)

ئول بەلى ھۆكمىدە بولدى جانىمە يۈز مىڭ بەلا،

دەردۇ غەم مەھزۇن كۆڭۈلگە، مىھرى ئىشقىڭ جان ئارا.

غەمكىن كۆڭۈلنىڭ نېسىۋىسى دەرد ۋە غېمىڭ بولدى، مېھرى مۇھەببىتىڭ جان ئىچىدىن ئورۇن ئالدى، جېنىمغا يۈز مىڭ ئاپەت بولىدىغان بۇ ئىشقا « شۇنداق، ئەلھۆكمۇ لىللاھ » دېمەيمۇ بولمىدى. (پەنجگاھتىن)

**مىئراج كېچىسى** (mi?raj kīchisi): پارسچە ‹‹لەيلەئى مىئراج››، ئەرەبچە " لەيلەتۇل مىئراج " دەپمۇ ئاتىلىدۇ. ھىجرىيە كالىندارى بويىچە رەجەپ ئېيىنىڭ يىگىرمە يەتتىنچى كېچىسى، "شۇ كېچىدە، مۇھەممەد پەيغەمغەر مىئراجغا چىققان " دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ.

## ن

**ناجىنس** ( nâjins): پەس، يامان؛ جىنسداش بولمىغان.

ھەمرەھى قابىل بىلە يۈر بىر غەرىچلىق بولسا يول،

يۈرمەگىل ناجىنس بىرلە، يولدا يولداش ئۆزگەدۇر.

يولۇڭ بىر غېرىچلىق بولسىمۇ، قابىل ھەمراھ بىلەن ماڭ، ناجىنسى خۇمسىلار بىلەن ماڭما، يولداش دېگەن ئۆزگىچە. (راك مۇقامىدىن)

**نارۋەن** (nârwen): خۇش قامەت ۋە يوپۇرماقلىرى ناھايىتى كۆپ بولغان بىر خىل دەرەخ.

قىلىپ رەئنا قەددىڭ يادىن سەھەردە ئانچە يىغلادىم،

كۆزۈمنىڭ جويبارى ئىچرە سەرۋى نارۋەن بولدى.

گۈزەل قامىتىڭنى ئەسلەپ، سەھەردە شۇنچىلىك يىغلىدىمكى، كۆزۈم دەرياسىنىڭ بويىدا سەرۋى، نارۋەن دەرەخلىرى كۆكلەپ كەتتى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**ناسىھ** (nâsih): نەسىھەتگوي، ئۈگۈت بەرگۈچى، تەربىيە بەرگۈچى.

ناسىھا، مەھزۇنغا كىم خەۋفۇ رەجادىن دەمە سۆز،

ھەجر دەۋزەخدىن يامانDۇر، ۋەسلىسىز باغى جىنان.

- مەھزۇن. (ئۆز ھال مۇقامىدىن)

ئەي نەسىھەتچى، مەن مەھزۇنغا ئۈمىد ۋە قورقۇنچ دېگەنلەردىن گەپ ئاچما، ۋىسالسىز جەننەت مەن ئۈچۈن ھىجران دوزىخىدىنمۇ ئوسالدۇر.

**نافە** (nâfe): ئىپار، مۇشك.

نافەئى بەدەندۇر خۇب، قىز ئەرۇر بەسى مەرغۇب،

بولسا قىز بىلە ۋاسىل، دەردىغەكى دەرمان قىز.

ئۇ ۋۇجۇدىدىن ئىپار ھىدى كېلىپ تۇرىدىغان ئىنتايىن يېقىملىق قىز؛ دەردكە دەرمان بولىدىغان شۇنداق قىزنىڭ ۋىسالىغا يېتىش نېسىپ بولسا. (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

**نافەئى تاتار**(nafei tatar): تاتار مۇشكى، ساپ ۋە خۇش بۇي ئىپار.

**ناۋەك** (nawek): 1) كامان ئوقى؛ 2) ك: كىرپىك.

مىژەڭنىڭ ناۋەكىن كۆز ئاتتى، لەئلىڭ كەلتۈرۈپ بىسمىل،

ماڭا مىيلى مەزار ئورنىدا بىتكەن نەيشەكەر ھەريان.

كۆزۈڭ كىرپىك ئوقىنى ئاتتى، لېۋىڭ ئۆلتۈردى، مازىرىمنىڭ قەبرە تاختىسى ئورنىدا، شېكەر قومۇشلىرى ئۈنۈپ چىقتى. (بايات مۇقامىدىن)

**نە**(ne): نىمە، قانداق: ...مەيلى، ...مەيلى: يوق.

كۆرگەلى ھۆسنۇڭنى زارۇ مۇبتەلا بولدۇم ساڭا،

نە بەلالىغ كۈن ئەدىكىم ئاشىنا بولدۇم ساڭا.

ساڭا ئاشنا بولغان شۇ كۈن قانداق بالالىق كۈن ئىدىكىن، ھۆسنۈڭنى بىر كۆرۈپلا ساڭا باغلىنىپ قالدىم. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**نە تاڭ** (ne tang): 1)ئەجەبلىنەرلىكى يوق؛ 2)ۋايتاڭ، قانداق بولۇركىن؟

گەر بەھار ئۆتكەچ تولا سارغارسا يافراقلار نە تاڭ،

سارغارىپ يۈز غەم بىلە بولسە جۇدا غەمخاردىن.

باھار ئۆتكەندىن كېيىن، ياپراقلارنىڭ سارغىيىشى ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس، چۈنكى غەمخورىدىن ئايرىلغان كىشىنىڭمۇ چىرايى غەم بىلەن سارغىيىپ كېتىدۇ ئەمەسمۇ؟ (ئىراق مۇقامىدىن)

**نەتەي:** قانداق قىلاي، نېمە قىلاي.

نە سۇد ئەمدى ئەگەرچە بولسا چۈن خور مۇھرەلەر پەيدا،
نەتەي ئەمدى ئىكى ئالەمنى، دۇررى بىبەھا كەتتى.

ھەر قانچە قۇياشتەك پارلاق مارجانلار بولسىمۇ، ئۇنىڭ نېمە پايدىسى، ئەمدى ئىككى ئالەمنى نېمە قىلاي، باھاسىز گۆھەر كەتتى. (چەببەيات مۇقامى قىسمىدىن)

**نەرگىس** (nergis): 1) گۈلى كۆزگە ئوخشايدىغان بىر خىل گۈل، نەغەز گۈلى؛ بوتاكۆز گۈلى دەپمۇ ئاتىلىدۇ؛ 2) كۆچمە م: كۆز؛

بويۇڭ سەرۋۇ كۆزۈڭ نەرگىس، يۈزۈڭ گۈل،
سەنىڭ قاشىڭدا بوستان ھاجەت ئەرمەس.

بويۇڭ سەرۋىگە، كۆزۈڭ نەرگىسكە، يۈزۈڭ گۈلگە ئوخشايدۇ، سەن بار يەردە گۈلزارغا ھاجەت قالمايدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**نەرگىسى**(nergisi): نەرگىس گۈلىدەك؛ بىر تال نەرگىس.

**نەرگىسى جادۇ**(nergisi jâdu): سېھىرلىك كۆز، شوخ كۆز، ئويناق كۆز.

نەرگىسىڭ جادۇسىدىن ھەر دەم يۈرەك قاندۇر ماڭا،
سۈنبۈلۈڭ سەۋداسىدىن خاتىر پەرىشاندۇر ماڭا.

جادۇ كۆزلىرىڭ تۈپەيلىدىن يۈرىكىم ھەمىشە قان، سۈنبۈل چاچلىرىڭنىڭ سەۋداسىدىن كۆڭلۈم پەرىشاندۇر. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**نەستەرىن**(nesterin): ئاچ ئېچىلىدىغان بىر خىل گۈل.

گۈل سىفەت گۈللۈقدا تۇرساڭ نەستەرىن بولغاي خەجىل،
كۆرمەدىم ھەرگىز مەلالىقدا، لەبى خەندانمۇ سەن.

گۈلشەن ئىچىدە گۈلدەك تۇرساڭ، نەستەرىن گۈلى خىجالەتچىلىكتە قالىدۇ. سېنىڭ غەمكىن بولغىنىڭنى مۇتلەق كۆرمىدىم، كۈلۈپ تۇرغان لەۋمۇسەن؟ (چەببەيات مۇقامىدىن)

**نەسىم** (nesim): سەلكىن شامال، مەيىن شامال، تاڭ شامىلى؛

**نەسىم ئەتمەك**(nesim etmek): سالقىن شامال بولۇش.

جەمالىڭ شەمئىغە، ئى گۈل، نەسىم ئەتمەكنى ياد ئەيلەپ،
باشىڭدىن ئۆيرۈلۈپ بۇلبۇل كەبى پەرۋانە بولمىشمەن.

ئەي گۈلۈم، جامالىڭ شامىغا سەلكىن شامال بولۇش ئارزۇسىدا، بېشىڭدا بۇلبۇلدەك چۆرگۈلەپ، پەرۋانە بولدۇم. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**نەسىمۇل مۇھەببەت**(nesimul muhebbet): مۇھەببەت سەلكىنى.

**نەسىمى سەبا**(nesimi seba): شەرقتىن ئەسكەن مەيىن شامال؛

**نەسىمى شەبگىر**(nesimi shebgir): تۇن شامىلى.

**نەغمە** (neghme): 1) ئون ئىككى مۇقامدىكى كۈي ئىسىملىرىدىن بىرى. مەسىلەن: «چوڭ نەغمە» دېگەنگە ئوخشاش؛ 2) كۈي، ئاھاڭ، مۇقام؛ 3) سايراش.

گۈل كەتتى، ئەي ھەرىفلەر، نە غافىل ئولتۇرۇرسىز،
قىلماي سۇرۇدى نەغمە يارسىزۇ جامى بادە.

ھەي ئاغىنىلەر، گۈل ۋاقتى ئۆتۈپ كېتىۋاتىدۇ، نېمىشقا نەغمە بىلەن پەيزى قىلماي، يارسىز، مەي

تولدۇرۇلغان قەدەھسىز، غەپلەتتە ئولتۇرسىلەر؟ (سەگاھ مۇقامىدىن)

**نەفئ** ( nef): پايدا، مەنپەئەت:

يۈز ۋەفا ئەيلەپ، جەفادىن ئۆزگە نەفئى كۆرمەگەن،
مىڭ جەفا كۆرۈپ، ۋەفاسى زەررەئى كەم بولماغان.

يۈز ۋاپا قىلسىمۇ، جاپادىن ئۆزگە نەپ كۆرمىگەن، ۋاپانى قىلچە كەم قىلمىسىمۇ، مىڭلاپ جاپا كۆرگەنمۇ مەن. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**نەفئ رەسان** (nef resan): پايدا يەتكۈزگۈچى؛

**نەفئ كۇللىي**(nef kullii): كۆپ پايدا، تولا نەپ.

**نەفي** (nefi): رەت قىلىش، يىراقلىتىش، كەتكۈزۈش، قاچۇرۇش.

**نەقد** (neqd): 1) تاللانغان؛ خالىس، ساپ؛ 2) قىممەت باھا نەرسىلەر؛ 3) ئاقچا، قىممەت باھا ۋە تەييار ئەشيالار؛ 4) تەييار؛ دەرھال؛

ناسىھا، نە نەۋئ پىنھان تائەت ئەيلەيكىم، ئالۇر،
دىنۇ دانىش نەقدىنى بىر نامۇسۇلمان ھەر كەچە.

ئەي نەسىھەتچى، ئىمان ۋە ئەقىل بايلىقىمنى بىر نامۇسۇلمان ئىبلىۋالغان تۇرسا، مەن كېچىسى قانداقمۇ يوشۇرۇن ئىبادەت قىلالايمەن؟(چەببەيات مۇقامى قىسمىدىن)

**نەقدى ئەمانەت** (neqdi emanet) : ئامانەت قويۇلغان قىممەتلىك نەرسىلەر.

ئىچىمدە تامغا- تامغا داغى ئىشقىڭ نەقدىنى ئاسراپ،
ئىچىدىن چاك- چاك بولغان بۇزۇق ۋىيرانە بولمىشمەن.

بېسىلغان تامغىلاردەك ئورناپ كەتكەن ئىشقىڭ داغلىرىنى ئىچىمدە مال - دۇنيادەك ساقلاپ، ئىچ ئىچىدىن چاك كەتكەن ۋەيرانىغا ئوخشاپ قالدىم. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**نەقشI** (neqsh): گۈل، نەقىش؛ گۈزەللىك.

ناز بىلە يۈزۈمغە ئول بىر شاھى خۇبان ئۇردى كاج،
تاپدى نەقشى پەنجەسىدىن ئاي كەبى يۈزۈم رەۋاج.

ئۇ گۈزەللەر شاھى نازۇكەرەشمە بىلەن يۈزۈمگە بىر كاچات ئۇرغانىدى، پەنجىسىنىڭ ئىزى يۈزۈمگە ئايدەك نەقىشلىنىپ قالدى.(ئۆز ھال مۇقامى قىسمىدىن)

ھەيرەت ئىلە رۇھى قۇدسى سۇرەتى قىلدىم خەيال،
نەقشى زىيباسى بىلە سەرۋى خىرامانىن كۆرۈپ.

ئۇنىڭ گۈزەل ھۆسنى بىلەن نازلىق مېڭىشىنى كۆرگىنىمدە ھەيرەتكە چۆمۈپ، ئۇنى بىرەر مۇقەددەس روھنىڭ سىيماسىمىكىن دەپ ئويلاپ قالىمەن.(ئەجەم مۇقامى قىسمىدىن)

**نەقش باسماق** (neqish basmaq): گۈل باسماق، گۈل ئىشلىمەك.

**نەقشى خانەم** (neqshi xanem): مۆھۈرگە ئويۇلغان يېزىق، ئۈزۈك كۆزىگە ئويۇلغان مۆھۈر.

**نەقشى چىن**(neqshi chin) : جۇڭگو نەقىشلىرى، چىرايلىق نەقىش، ناھايىتى كۆركەم رەسىم.

**نەقشII** : (neqish) : كۈي، ناخشا؛

**نەۋا نەقشى** (newa neqshi) : نەۋا كۈيى، مۇقامى؛

**نەقشۇ ئەمەل باغلاماق** (neqshu emel baghlanmaq): كۈي ئىشلىمەك، نوتا يازماق؛ تېكىستنى ئاھاڭغا سالماق.

**نەقشبەندي** (neqishbendi): خوجا باھاۋىددىن نەقشبەند باشچلغان سوپىلىق مەزھىپىگە تەۋە كىشى.

نەقشبەندىيلەرگە نەقشى بورىيايى بەسدۇرۇر،
ئەتلەسى گەردۇن ئەگەر بالىنۇ بىستەر بولماسا.

نەقشبەندىيلەرگە ئاسماننىڭ كۆرپە ـ ياستۇقلىرى بولمىسىمۇ، بىر پارچە بورا بولسىلا كۇپايە.
(ئىراق مۇقامىدىن)

**نەققاش** (neqqash) : نەقش ئىشلىگۈچى.

چەككەندە نەققاشى قەزا ئۇل سەرۋى گۈلرۇخ سۇرەتىن،
گويا بەگەنمەي تاشلامىش تەرھ ئەيلەپ ئانىڭ ھەيئەتىن.

تەقدىر رەسسامى ئۇ گۈليۈزلۈك سەرۋىنىڭ سۈرىتىنى سىزغىنىدا، ئۇنىڭ قىياپىتىگە تەقلىد قىلغىدەك ھېچ نەرسە تاپالماپتۇ.(راك مۇقامى قىسمىدىن)

**نەققاشى چىنى** (nwqqashi chini): خوتەن رەسسامى، چىن رەسىمچىسى؛

**نەققاشى سۇنئ** (neqqashi sunî): ياراتقۇچى، اللە.

ئارەزىڭ دەۋرىڭ چەكەردە گويىيا نەققاشى سۇنئ،
مىھر دەۋرى بىرلە تەڭ ئاچمىش ئەدى پەركارىنى.

تەقدىر رەسسامى يۈزۈڭنىڭ ئايلانمىسىنى سىزىدىغان چاغدا، پەركار ( سىركۇل ) نى گويا قۇياش ئايلانمىسىغا تەڭ قىلىپ ئاچقانىدى. (چەببەيات مۇقامىدىن)

**نەكھەت** (nekhet): خۇش ھىد، خۇش پۇراق.

ئەيلەپ سەلاسىل ئارزۇ، ئارتار جۇنۇنۇم مۇ ـ بەمۇ،
ناگاھ نەسىمى مۇشكبۇ يەتكۈرسە زۇلفۇڭ نەكھەتىن.

سەلكىن شامال تاسادىپىي چېچىڭنىڭ خۇشبۇي ھىدىنى ئېلىپ كەلسە، چېچىڭنىڭ زەنجىرىگە باغلىنىش ئارزۇسىدا تېخىمۇ ساراڭ بولۇپ كېتىمەن. (راك مۇقامىدىن)

**نەڭ** (neng): نەرسە؛ نام، شۆھرەت.

ھەركىمكى ئىستەر نامۇ نەڭ، غەمدىن قۇتۇلماس ھېچ رەنگ،
ئۆزنى خەلاس ئەيلەي دەسەڭ، بەس، تەركى نەڭۇ نام تۇت.

كىمكى نام ـ شۆھرەت كويىدا يۈرسە، ھېچ ۋاقىت غەمدىن قۇتۇلالمايدۇ؛ دۇنيانىڭ غېمىدىن، ئاۋارىچىلىقىدىن قۇتۇلاي دېسەڭ، نام ـ شۆھرەت قوغلاشما.(ئە ئۇ م ت: 386 ـ بەت)

**نەھار** (nehâr): كۈندۈز؛

نەگۈندۈر لەززەتىن تاتتىم، نە تۈنلەردە تاپىپ ئارام،
كەچۈردۈم ھەجر ئوتىدا كۆيدۈرۈپ لەيلۇ نەھارىمنى.

كۈندۈزلىرى لەززەت يوق، كېچىلىرى ئارام يوق؛ شۇنداق قىلىپ، ھىجران ئوتىدا كۈنلىرىمنى كۆيدۈرۈپ كۈل قىلىۋەتتىم. (راك مۇقامىدىن)

نەھاران (nehârân) : "**نەھار**"نىڭ كۆپلۈك شەكلى.كۈندۈزلەر، كۈندۈزلەردە.

**نەۋا** (newâ): 1) ئون ئىككى مۇقام تەركىبىدىكى ئونىنچى مۇقامنىڭ نامى؛ 2) ئاۋاز، سادا، ئۈن؛ 3) كۈي، مۇزىكا ئاھاڭى، مۇڭلۇق ئۈن؛ 4) بايلىق؛ 5) نېسىۋە، بەھرە.

زۇلف قۇللابىغا بۇ جانۇ كۆڭۈل بولدى ئەسىر،
تەلبە قۇشتەك تەلپىنۇر ھەر دەم نەۋا ئەفغان بىلە.

يۈرىكىم بىلەن جېنىم چېچىڭنىڭ قىسقۇچىغا ئىلىنىپ قالدى. شۇڭا جېنىم ھەمىشە مۇڭلۇق نالە قىلىدۇ، يۈرىكىم تەلۋە قۇشتەك تەلپۈنىدۇ. (پەنجگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

نەيلەي: قانداق قىلاي.

ئاھ، نەيلەي، جان بىلە قالدى بەدەن، كەتتى كۆڭۈل،
كىم قالىپدۇر بۇ جەھاندا مەن كەبى ئەرمان بىلە.

ئاھ، قانداق قىلاي، جان بىلەن تەن قالدى ـ يۇ، كۆڭۈل كەتتى. بۇ جاھاندا مەندەك ئارماندا قالغان كىم بار؟(پەنجگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

نەيلەيىن(neyleyin): قانداق قىلاي، قانداق قىلارمەن.

شاھ ئاباسخان دەر: بۇ جاننى نەيلەيىن،
ئۆلگۈنچە شول يارنى كۆرۈپ ئۆلەيىن،
ئاشىقلىقنىڭ يولىن ئەمدى بىلەيىن،
ھەيران قىلدى جادۇ كۆزلۈك بىر پەرى.
ـ «غەرىب ـ سەنەم» داستانىدىن.

شاھ ئاباس خان ئېيتىدۇ: بۇ جاننى ئەمدى قانداق قىلاي، ئۆلۈپ كەتكىچە شۇ يارنى بىر كۆرۈپ ئۆلەي، ئاشىقلىقنىڭ يولىنى ئەمدى بىلىۋاتىمەنكى، ئۇ جادۇ كۆزلۈك پەرى مېنى ھەيران قىلدى.(راك مۇقامى قىسمىدىن)

نەۋادىر (newâdir): نادىرلىقلار.

نەۋادىرۇش شەباب (newâdirush shebâb): ‹‹ياشلىق نادىرلىقلىرى››. ئەلىشىر نەۋائىينىڭ مەشھۇر ئەسىرى ‹‹خەزايىنۇل مەئانى›› تەركىبىدىكى ئىككىنچى دىۋاننىڭ نامى.

نەۋائىي(newâî): نەۋا قىلغۇچى، كۈيلىگۈچى. بۈيۈك ئۇيغۇر شائىرى ئەلىشىر نىزامىددىن ئىبنى غىياسىدىن كىچىكىنىڭ ئەدەبىي لەقەبى.

ئەي نەۋائىي، بادە بىرلە خۇررەم ئەت كۆڭلۈڭ ئۈيىن،
نە ئۈچۈنكىم، بادە كەلگەن ئۆيگە قايغۇ كەلمەدى.
ـ نەۋائىي.

ئەي نەۋائىي، مەي بىلەن كۆڭلۈڭ ئۆيىنى شاد قىل: چۈنكى، مەي كەلگەن ئۆيگە قايغۇ كەلمەيدۇ.(راك مۇقامى قىسمىدىن).

نەۋئ (new) : تۈر، جىنس:

كۆلغە پاتتىم، ئوتغا تۇشتۇم، بىلمەدىم نە نەۋئ مەن،
غەرق ئولۇپ بولدۇم فەنا ئىكى كۆزۈم خۇنخارىدا.

مەن زادى نېمە بولدۇم ھېچ بىلمىدىم: كۆلگە مىلەندىم، ئوتقا چۈشتۈم، ئىككى كۆزۈمدىن ئاققان قانلىق ياشقا غەرق بولۇپ كەتتىم. (ئىراق مۇقامى قىسمىدىن)

نەۋئى: بىر تۈر، تۈرلەرنىڭ بىرسى.

كويۇڭ كەرەك، ئۇچماق يوق، ئۇچماق ئىلە كويۇڭدا،
ئول نەۋئى تەفاۋۇتدۇركىم، تامۇق ئىلە ئۇچماق.

ماڭا جەننەت ئەمەس، كوچاڭ كېرەك: كوچاڭ بىلەن جەننەتنىڭ پەرقى جەننەت بىلەن دوزاخنىڭ پەرقىدەكتۇر.

نەۋئى بەشەر (newî besher) : ئىنسان جىنسى:

نەۋئى تاش (newî tash) : تاش جىنسى، تۈرى.

بۇسەئى قىلماق مۇرۇۋۋەت ئەسرۇ قاتىقدۇر، ۋەلېك،

دەسەم ئاغزى ئىچرە ئايتۇر لەئل ھەم بار نەۋئى تاش.

« سېخىيلىق بىلەن بىرەر قېتىم سۆيدۈرمىدىڭ، بەك قاتتىق ئىكەنسەن » دېسەم، ئۇ : « ياقۇتمۇ قاتتىق تاشنىڭ بىر خىلىغۇ » دەپ پىچىرلىدى. (چەببەيات مۇقامىدىن)

نۇزۇل (nuzul): چۈشۈش، يۇقىرىدىن پەسكە چۈشۈش ؛ قونۇش.

نۇزۇل بولماق(nuzûl bolmaq): چۈشمەك، ئاسماندىن چۈشمەك ؛ مەنزىلگە يېتىپ كەلمەك..

جەننەتغە قىلماسمەن نۇزۇل، ئول كوي ئارا تاپسام ۋۇسۇل،

دەۋزەخنى ئەيلەرمەن قەبۇل، ئەمما يوق ئانىڭ فۇرقەتىن.

ئەگەر ئۇنىڭ كوچىسىدا ۋىسال تاپسام، جەننەتكىمۇ كىرمەيمەن. دوزاخنى قوبۇل قىلسام قىلىمەنكى، ئۇنىڭدىن ئايرىلىشقا قىيمايمەن. (راك مۇقامى قىسمىدىن)

نۇزۇلى ئىجلال(nuzûl ijlâl): تەنتەنە بىلەن چۈشۈش.

نۇسخە (nusxe) : 1) ئون ئىككى مۇقامنىڭ چوڭ نەغمە قىسمىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى ؛ 2) يېزىق، بىرەر يېزىقنىڭ ئەينەن كۆچۈرمىسى ؛ 3) كىتاب، رىسالە.

نۇشI (nush): 1) تاتلىق، شېرىن تەم ؛ 2) ھەسەل، بال ؛

نۇشى لەب (nushi leb): لەۋنىڭ شېرىنلىكى ؛

نۇشى ھەيات(nushi heyat): ھايات لەززىتى.

دەفئ ئەرمىش ئەردى نۇش لەبىڭدىن مەلالەتىم،

لۇتف ئەيلە، ئەي تەبىبىكى، بىمار مەن يەنە.

لېۋىڭنىڭ تەمى دەردىمنىڭ شىپاسى ئىدى. ئەي تېۋىپ، شەپقەت قىل، مەن يەنە كېسەل. (راك مۇقامىدىن)

نۇشى ۋىسال(nushi wisâl): ۋىسال شەربىتى.

زەھرى فىراقىڭدىن قايۇ ئاشىقكى بولدى تەلخكام،

نۇشى ۋىسالىڭ يەتمەسە ئىيسا ئاڭا تاپماس دەۋا.

پىراقىڭنىڭ زەھرى تۈپەيلىدىن قايسىبىر ئاشىق بولمىسۇن ئازابلانسا، ۋىسالىڭ شەربىتى بولمىغىچە، ئۇنى ئىيسا پەيغەمبەرمۇ داۋالىيالمايدۇ.(ئۇششاق مۇقامى قىسمىدىن)

نۇشII (nush): سۆز بېرىكمىسىدە كېلىپ ‹‹ئىچكۈچى›› دېگەن مەنىنى ئىپادىلەيدۇ.

نۇش ئەيلەمەك (nush eylemek): ئىچمەك.

ھەر كىشى بىر قەترەئى نۇش ئەيلەسە ئول بادەدىن،

ئول قىيامەتدە قىلۇر ئەرزىنى جەببار ئالىدىدا.

كىمكى ئاشۇ شارابدىن بىر تامچە ئوتلاپ ئالسا، ئۇ قىيامەت كۈنى ئاللاھ ئالدىدا ئۆز ئەھۋالىنى بايان قىلىدۇ.(راك مۇقامى قىسمىدىن)

نۇكتە (nukte): نازۇك مەنىلىك سۆز، مەنىسى چوڭقۇر، چىرايلىق، قىزىق سۆز.

مەئانى ئەھلى گاھى نۇكتە ئۈزرە قىيلۇ قال ئەتتى،

مۇغەننى خەيلى نەغمە ئۈزرە گاھى زىرۇ بەم چەكتى.

گاھىدا دانالار چوڭقۇر، نازۇك پىكىرلەر ئۈستىدە بەس - مۇنازىرىگە چۈشتى ؛ گاھىدا سازەندىلەر نەغمە قىلىپ، تۈرلۈك كۈي ياڭراتتى. (ئەجەم مۇقامىدىن)

نۇقتە (nuqte): 1) نوقتا ؛ 2) خال، داغ ؛ 3) ئەرەب ئېلىپبەسىدە ت، ج گە ئوخشاش ھەرپلەرگە قويۇلىدىغان توچكا،چېكىت.

ئەي ئايازىي، جاندا ئەرمەس نۇقتەلەر، كۆيدۈرگەلى،

داغلاردۇركىم، بولۇپتۇر جانغا ھىجراندىن جۇدا.
- ئايازىي.

ئەي ئايازىي، « جان » دېگەن خەتتە تۇرغىنى چېكىتلەر ئەمەس، بەلكى ئۇ جاننى كۆيدۈرگەندە پەيدە بولغان ھىجران داغلىرىدۇر. (راك مۇقامىدىن)

**نۇقل** (nuql): مەي ئىچكەندە يېيىلىدىغان تاتلىق- تۈرۈم، زاكوسكا.

ئاغزى دەمىدۇر شامۇ سەھەر نۇقلۇ شەرابىم،
لەئلى غەمىدۇر دەفئى خۇمارىم كەچەلەردە.

ئۇنىڭ ئېغىزى ھەققىدىكى پاراڭلار ئەتتىگەندىن كەچكىچە ماڭا غىزا ۋە شاراب بولىدۇ، ياقۇت لېۋىنىڭ غېمى كېچىلىرى خۇمارىمنى باسىدۇ.(چەھارگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

**نىسار** (nisâr): بېغىشلاش، پىدا قىلىش: چېچىش، چاچقۇ (ھۆرمەتلىك كىشىلەرنىڭ بېشىدىن گۈل تەڭگە- تىللا) چېچىش.

**نىسار ئەتمەك**(nisâr etmek): بېغىشلىماق.

جاننى جانانغا نىسار ئەتتىم، پەرىمۇ، ھۆرمۇ،
قالمادى، ئەي دوستلاركىم، مەندە ئىنسان سۇرەتى.

ئۇ جانان مەيلى پەرى ياكى ھۆر بولسۇن، مەن جېنىمنى ئۇنىڭغا بېغىشلىۋەتتىم. ئەي دوستلار، ئەمدى مەندە ئىنسان سىياقى قالمىدى.(پەنجگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

**نىسار ئەيلەمەك** (nisar eylemek): چاچقۇ چاچماق، چاچقۇ قىلماق، پىدا قىلماق.

تەنىمدىن چىقغالى يەتتى جۇدالىق جىھەتدىن جانىم،
نىسار ئۇلغاي ئاڭا جانۇ جەھانىم بەلكى ئىمانىم.

جۇدالىق تۈپەيلى جېنىم تېنىمدىن چىقىپ كېتەي دەپ قالدى؛ ئۇنىڭغا جېنىم، بايلىقىم، بەلكى ئىمانىم نىسار ( چاچقۇ ) بولسۇن. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**نىيسان** ( niysân) : باھار، ئاپرېل ئېيى، تۆرتىنچى ئاي.

فىراقىڭدا كۆزۈم ياشى بار ئەركەن،
بەھارۇ ئەبرى نىيسان ھاجەت ئەرمەس.

پىراقىڭدا كۆز ياشلىرىمنى تۆكۈۋاتقان ئىكەنمەن، باھار ۋە باھار بۇلۇتلىرى دېگەنلەرگە ھاجەت چۈشمەيدۇ.(سەگاھ مۇقامى قىسمىدىن)

**نىيسان زۇلالى**(niysân zulâli): باھار يامغۇرى.

**نىشىن** (nishin): ئولتۇراقلاشقۇچى، ياشىغۇچى. سەھرا نىشىن:سەھرادا ياشىغۇچى.

ئەمەس خىلۋەت نىشىنلەرغە تەماشايى چەمەن ھاجەت.
چۇنانچە بولماغاي ئەھلى فەناغا ئەنجۇمەن ھاجەت.

خۇددى ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلارغا يىغىلىش سورۇنى لازىم بولمىغىنىدەك، خىلۋەتتە ئىبادەت قىلغۇچىلارغا چىمەن سەيلىسى ھاجەتسىز . (سەگاھ مۇقامى قىسمى)

**نىگاھبان** (nigahbân) :قارىغۇچى، كۆزەتكۈچى، قاراۋۇل، قوروقلىغۇچى.

ۋۇھۇش ئارا مەنى دەشت ئىچرە كۆردى چۇن مەجنۇن،
تەسەۋۋۇر ئەتتىكىم ئول خەيلغە نىگاھبانمەن.

مەجنۇن مېنى باياۋاندىكى ۋەھشىي ھايۋانلار ئارىسىدا كۆرۈپ، « شۇ ھايۋانلار تۇپىنىڭ چوپانى ئوخشايدۇ » دەپ ئويلاپ قالدى. (راك مۇقامىدىن)

**نىگار** (nigâr): 1) رەسىم، سۈرەت، تەسۋىر؛ 2) ك: گۈزەل مەھبۇب، يار.

ئەي نىگارا، كاشكى كۆرسەم جەمالىڭ ئەكسىنى،
كۆيدۇمۇ فانۇسدەك شەمئى شەبىستانىم ساڭا.

ئەي نىگار، سەن قاراڭغۇ كېچەمنى يورۇتقۇچى شامسەن، مەن ئىشقىڭدا كۆيۈۋاتقان پانۇسمەن: ھېچ بولمىسا، جامالىڭنىڭ شولىسىنى بولسىمۇ كۆرسەمچۇ. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**نىھان** (nihân): يوشۇرۇن، مەخپى، بۆكۈۋالغان، بېكىنگەن.

ئەل ئاراسىدا نەچە سىررىمنى پىنھان ساقلادىم،
بۇ سارىغ يۈز ئاشكارا ئەيلەدى سىررى نىھان.

ئەل ئىچىدە سىرىمنى قانچە يوشۇرۇپ باققان بولساممۇ، سارغايغان بۇ چىرايىم يوشۇرۇن سىرىمنى ئاشكارىلىۋەتتى. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

## ھ

**ھاتەم** (hâtem): ھاتەم.

سىندۇرما مۇئمىن سەداسىن،
ئوقۇرلار بەش ۋەقت نەمازىن،
شاھلار بىلمەس يۇرت رىزاسىن،
ھاتەم بولۇپ تۇشمەگۈنچە.

مۆمىنلەرگە زۇلۇم قىلما، ئۇلار بەش ۋاخ ناماز ئوقۇيدۇ؛ پادىشاھلار ھاتەم بولۇپ يارالمىغىچە ئەل ـ يۇرتنى رازىي قىلىپ بولالمايدۇ.(ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھاتەمى تەي** (hâtemi tey): تولۇق ئىسمى ئەبۇ ئادى ئىبنى ئابدۇللاھ ئىبنى سەئىد، بۇ زات ئەرەب قەبىلە باشلىقلىرىنىڭ پېشقەدەملىرىدىن ۋە شائىرلىرىدىن بولۇپ، سېخىيلىقى بىلەن شۆھرەت تاپقان، بەزى شېئىرلىرى توپلىنىپ بىر دىۋان ھالىتىگە كەلتۈرۈلگەن ۋە لوندوندا نەشىر قىلىنغان، مۇھەممەد پەيغەمبەر زامانىغىچە ياشىغان بولسىمۇ لېكىن دىدارلىشىشتىن بۇرۇن ۋاپات بولغان، دېيىلىدۇ.

**ھاسىل** (hâsil): 1) ئۈنۈم، ھاسىلات، نەتىجە؛ 2) خۇلاسە؛

نىگارا، سەنسىزىن مەندىن نە ھاسىل،
ئەگەر جان بولماسا، تەندىن نە ھاسىل.

ئەي نىگار، جانسىز تەننىڭ كېرىكى بولمىغىنىدەك، سەنسىز مېنىڭ نېمە كېرىكىم؟.(ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

چۇ گۈلدىن رەنگ ئەمەس بۇلبۇلغا بۇيى،
بەھارۇ باغۇ گۈلشەندىن نە ھاسىل.

بۇلبۇلغا گۈلنىڭ رەڭگى ئەمەس، ھىدى كېرەك. ئۇنداق بولمىغاندا، باھار، باغ ۋە گۈلشەننىڭ نېمە ئەھمىيىتى؟(يۇ ئە)

**ھاسىلى كەلام**(hâsili kelâm): دېمەك، سۆزنىڭ قىسقىسى، خۇلاسىسى.

**ھافىز** (hâfiz): 1) ساقلىغۇچى، مۇھاپىزەت قىلغۇچى؛ 2) قۇرئاننى يادقا بىلگەن كىشى؛ 3) تۈرلۈك ئاھاڭلاردا ناخشا ئېيتقۇچى.

تەۋبە قىل زۇھدى رىيائىيغا بۇرۇنراق، ھافىزا،
بەسكى ئاچماسدا ئىشىكنى بۇ كەچە مەيخانەغە.

ئەي ھافىز، بۇ كېچە مەيخانا ئىشىكى ئېچىلىشتىن بۇرۇنراق ئۆزۈڭنىڭ ساختا تەقۋادارلىقىڭغا تۆۋا قىلغۇال. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھامۇن** (hâmun): كەڭ ۋە تەپتەكشى دالا، قىر، سەھرا، تۈزلەڭلىك.

سەرسەرى ئاھىم ئەسەر غەم شامى ھىجران تاغىغا،
ياخشىدۇر تاڭ ئاتقۇنچە بۇ تاغ ھامۇن بولماسا.

ئاھىم بورىنى غەم تۈنىدە ھىجران تېغىغا ئۇرۇلىدۇ. بۇ تاغ تاڭ ئاتقىچە ئۆرۈلۈپ تۈزلەڭلىككە ئايلىنىپ كەتمىسە ياخشىغۇ. (ئە ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەبىب** (hebib): سۆيۈملۈك، دوست؛

ئەي تەبىبىم، ئەي ھەبىبىم، ئەي جانىم، ئەي ھەمدەمىم،

ئەي رەفىيقىم، ئەي شەفىيقىم، ئەي بەگىم، ئەي دىلبەرىم.

ئەي تېۋىپىم، دوستۇم، جېنىم، ھەمدىمىم، يارىم، شەپقەتچىم، بېگىم، دىلبىرىم. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەبىب ئىشىكى** (hebib ishiki): اللەنىڭ دەرگاھى.

رەفىقا، بىسەرۇپالارنى سەن ئاغرىتماغىل زىنھار،

ھەبىب ئىشىكىگە بارغاندا، نە سەن ھاجەت، نە مەن ھاجەت.

ئەي دوست، يوقسۇللارنىڭ كۆڭلىنى ھەرگىز ئاغرىتمىغىن. چۈنكى ئاللاھنىڭ دەرگاھىغا بارغاندا، سەنمۇ، مەنمۇ ئوخشاش قىممەتتىكى ئىنسانغا ئايلىنىمىز. (ئە ئۇ م ت:سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەبىبۇللاھ** (hebibullâh): ئاللاھنىڭ دوستى، مۇھەممەد ئەلەيھىسسالامغا بېرىلگەن سۈپەت.

**ھەجر** (hejir): جۇدالىق، ئايرىلىش.

ئىشق كويىدا جۇنۇنۇمنى مۇنادى ئەيلەدى،

ھەجر تاشىدىن مۇنەققەش جىسمى ئۇريان ئاقىبەت.

ھىجران تاشلىرىنىڭ زەربىسىدىن گۈل چېكىلگەن يالىڭاچ بەدىنىم ئاقىۋەت ئىشق كوچىسىدا، ساراڭلىقىمنى جاكارلاپ جار سالدى. (ئە ئۇ م ت:چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

دەمە كۆكتىن قۇياش كەتمىش، فەلەككە تىيرەلىك يەتمىش،

ئۇل ئاي ھەجرىدە تار ئەتمىش فەلەكنى دۇدى ئەفغانىم.

« كۆكتىن قۇياش كېتىپ، جاھاننى قاراڭغۇلۇق باستى » دەپ قالما، ئۇ ئاينىڭ پىراقىدا چەككەن ئاھىمنىڭ تۈتۈنى جاھاننى قارايتقۇەتتى.(يۇ ئە)

**ھەشەم** (heshem): 1) خاس مەھرەم، خاس قوغدىغۇچى؛ بىر كىشىنىڭ يېنىدا ھەر دائىم بىللە يۈرگۈچى؛ 2) پادا. 3) ك.مەرتىۋە، دەرىجە.

بىلگىل بۇ گۈننى مۇغتەنەم، سەندەك نەچە خەيلى ھەشەم،

بىر - بىرلەپ ئۆتتى دەمبەدەم، بۇ دەھر نە پايان ئەرۇر.

سەندەك قانچىلىغان مەرتىۋىلىكلەر بىر - بىرلەپ ئالەمدىن كېتىشتى، بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق، شۇڭا بۈگۈننى غەنىمەت بىل. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

جەھاندا گەرچە بولغاي كۆپ شاھى خەيلۇ ھەشەم پەيدا،

ۋەلي بولغايمۇ سەندەك خۇسرەۋي ساھىب كەرەم پەيدا.

گەرچە جاھاندا كۆپلىگەن مەرتىۋىلىك شاھلار ئۆتكەن بولسىمۇ، لېكىن سەندەك خۇسرەۋ سۈپەت، مەردانە شاھ دۇنياغا كەلگەن ئەمەس. (ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەل** (hel): 1) مۇرەككەپ ماددىنى ياكى مۇشكۇل بىر مەسىلىنى يېشىپ ئىزاھلاپ بېرىش؛ 2) ئېرىتىش، ھەل ياساش، ئالتۇن ياكى كۈمۈشتىن ھەل بېرىش؛ 3) كىمىيا قائىدىسىگە بىنائەن بىرەر جىسىمنى تەركىبى قىسىملارغا ئاجرىتىش؛ 4) ئارىلاشتۇرۇش، ئېزىش.

كىتابەئى سۈنئ كىلكى سۇرەئى « ۋەش شەمس » تەفسىرىن

فەلەك تاقى ھەۋاشىسىدە زەر ھەلدىن رەقەم چەكتى.

تەقدىر قەلىمى پەلەك گۈمبىزىنىڭ قىرغاقلىرىغا « قۇياش » سۈرىسىنىڭ شەرھىسىنى ئالتۇن ھەل بىلەن يازدى.(يۇ ئە)

فەنا ئەھلى ئاياغىن تۇفراغى شەرھىن يازار ئولساڭ،

قاراغىمنى ھەل ئەيلە، ئەي رەفىق، ئۆزگە مىداد ئەتمە.

ئەي دوست، ئۆزلۈكىنى يوقاتقانلار ئەھلىنىڭ ئايىغى ئاستىدىكى توپىنىڭ شەرھىسىنى يازماقچى بولساڭ، كۆز قارىچۇقۇمنى سىياھ قىل، باشقا سىياھلارنى ئىشلەتمە. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەمراھجان** (hemrahjan): ‹‹ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان›› داستانىدىكى باش قەھرىمان، ھۆرلىقانىڭ ئاشىقى.

ئۆتتى يەئقۇب ئوغلى داغدا يۈرەكى،
كۆزۈم ئويۇلغان بىلەن يوقتۇر كەرەكى،
ئاخىر دەمدە ھەمراھجاننىڭ تىلەكى،
ھەقدىن سورار گەۋھەرى ئىمان دەگەيسەن.
– « ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان » داستانىدىن.

مەن ياقۇپ ئوغلىنىڭ يۈرىكى داغ ئىچىدە ئۆتتى؛ كۆزۈم ئويۇلغان بولسىمۇ كېرەك يوق؛ « ھەمراھجاننىڭ ئاخىرقى تىنىقتىكى تىلىكى ئالالاھتىن ئىمان گۆھىرىنى تىلەشتىنلا ئىبارەتتۇر » دەڭلار. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەمل** (heml): دۇمبىسىدە ياكى بېشىدا كۆتۈرگەن يۈك؛ كۆتۈرۈش؛ تەڭلەش

**ھەمل ئەتمەك**: قىياس قىلماق؛

بىرى فۇسۇنۇ بىرى سىيمىياغا ھەمل ئەتەر ئەل،
چۇ زەئفىدىن كەلىپ ئۈن كۆزلەرىگە پىنھانمەن.

كىشىلەرنىڭ ئەپسۇن بىلەن سىيمىيا ( مەدەنلەرنى ئالتۇن مەدىنىگە ئايلاندۇرۇش غايىسى بىلەن ئىلىپ بېرىلغان تەتقىقات ) غا تەبىر بەرگىنىدەك زەئىپلىكىمدىن ئۇنۇملا ئاڭلىنىدۇ، ئەمما ئەلنىڭ كۆزىگە كۆرۈنمەيمەن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەمۋار** (hemwar) : تۈپتۈز، تۈز؛ ئوخشاش، بىر خىل.

تەڧۋا ئەۋى ھەمۋار ئەرۈر، سۇبھەم ئىپى زۇننار ئەرۈر،
ئول كۇلبەئى خەممار ئەرۈر، تا كۆردۇم ئول چىن لۇئبەتىن.

ئۇ خوتەن گۈزىلىنىڭ ئويۇنلىرىنى كۆرگەندىن بېرى، تەقۋادارلىق ئۆيۈم يەر بىلەن يەكسان بولدى، تەسۋىيىم زۇننارغا ئالماشتى، ھۇجرام مەيخانىغا ئايلاندى.(يۇ ئە)

غەم خەيلى ئاياغىدا جىسمىم چۇ غۇبار ئولدى،
تۇفانى بەلا قىلدى تۇفراغ بىلە ھەمۋارە.

غەم قوشۇنلىرىنىڭ ئايىغى ئاستىدا، ۋۇجۇدۇم توزانغا ئايلاندى، ئۇنى بالا – قازا توپانى تۇپراققا قوشۇۋەتتى. (يۇ ئە)

**ھەنۇز**(henuz): ھېلىھەم، تېخىچە، ھازىرمۇ.

ساقىيا، ئىشرەت مەيىدىن جۇرئەئى لۇتف ئەيلەگىل،
خەستە كۆڭلۈمغە خۇماردىن ئايىلمايدۇر ھەنۇز .

ئەي ساقىي، خەستە كۆڭلۈم ئۇنىڭ خۇماردىن تېخىچە ئۆزىگە كېلەلمەيۋاتىدۇ، مەرھەمەت قىلىپ ئىشرەت شارابىدىن بىر يۇتۇملا بەرگىن. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەيئەت** (heyet): 1) شەكىل، سۈرەت، كۆرۈنۈش ؛ 2) ئاسمان ۋە ئۇنىڭدىكى جىسىملارنىڭ شەكىل ۋە ھەرىكىتى توغرىسىدىكى پەن. ئاستىرونومىيە.

چەككەندە نەققاشى قەزا ئول سەرۋى گۇلرۇخ سۈرەتىن،

گويا بەگەنمەي تاشلامىش تەرە ئەيلەپ ئانىڭ ھەيئەتىن.

تەقدىر رەسسامى ئۇ گۈلىيۈزلۈك سەرۋىنىڭ سۈرىتىنى سىزغىنىدا، ئۇنىڭ قىياپىتىگە تەقلىد قىلغىدەك ھېچ نەرسە تاپالماپتۇ. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەۋز**(hewz): كۆلچەك.

**ھەۋزى كەۋسەر**(hewzi kewser): كەۋسەر كۆلچىكى، كەۋسەر بولىقى: سۈيى تولىمۇ لەززەتلىك بۇلاق.

**ھەيف** (heyf): ئىسىت، ئەپسۇس، ئەتتەڭ.

ھەيفدۇركىم، رىشتەئى تەسبىھ قىلغاي ئەھلى زۇھد،

كۇفر زۇلفى ئىچرە ئۆلگەن زۇلفىنىڭ زۇننارىنى.

ئەپسۇسلىنارلىق ئىش شۇكى، ئۇنىڭ قاپقارا چېچى ئىچىدە يوقالغان زۇننارنى زاھىدلار تەسۋىيسىگە يىپ قىلىۋالىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھەيف ئەتمەك** (heyf etmek) : ئېچىنماق.

**ھۇدا** (hudâ) : ھىدايەت.

ئەشرەقەت مىن ئەكسى شەمسىل كەئسى ئەنۋارۇل ھۇدا،

يار ئەكسىن مەيدە كۆر، دەپ جامدىن چىقتى سەدا.

قەدەھتىكى ( شارابقا چۈشكەن ) قۇياش شولىسىدىن ھىدايەت نۇرى چاقنىدى، جامدىن: « يارنىڭ شولىسىنى شارابتا كۆرگىن » دېگەن سادا چىقتى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھۇر I** (hur) : 1) ئەركىن، ئازادە؛ 2) پاكىزە.

**ھۇر II** (hur) : 1) شەھلا كۆز، گۈزەل، جەزبىلىك قىز؛ 2) جەننەتتىكى گۈزەل قىز، ھۆر.

ھۇرلار ئانچە بولماس جەننەت ئىچىندە،

كۆرگەن كىشى قالۇر ھەسرەت ئىچىندە.

تەئزىم قىلدى دىيدار فۇرسەت ئىچىندە،

ئەقلىم ئالدى قارا كۆزلۈك بىر پەرى.

جەننەتتىكى ھۆرلەرمۇ ئۇنچىلىك چىرايلىق بولماس، كۆرگەن ئادەم ھەسرەتتە قالىدۇ؛ شۇ كۆرۈشكىنىمىزدە، ئۇ قارا كۆزلۈك پەرى ماڭا تازىم قىلدى ـ دە، گويا ئەقىل ـ ھۇشۇمنى ئالدى. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

بىرسى مەلەكدۇر، بىرسى رىزۋان،

گوياكى جەننەتدە ھۇر ئىلە غىلمان،

ھويلايۇ ئايۋانلار، باغ ئىلە بوستان،

تۇرفە باغى مۇسەففاغا يەتۇشتۇم.

بىرسى پەرىشتە، يەنە بىرسى ھۆر، گوياكى جەننەتتىكى ھۆر ـ غىلمانلاردەك يۈرگەن، ھويلا ـ ئارامىلار باغ ـ بوستان بىلەن پۈركۈنگەن، مۇشۇنداق ئاجايىپ گۈزەل مەنزىرىلىك بىر باغقا ئېرىشتىم. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھۇرۇ رىزۋان** (huri rizwân) : جەننەتتىكى ھۆر ۋە پەرى.

ماڭا سەن بولماساڭ جان ھاجەت ئەرمەس،

بىھىشتۇ ھۇرۇ رىزۋان ھاجەت ئەرمەس.

سەن بولمىساڭ، ماڭا بۇ جانىمنىڭ كېرىكى يوق؛ جەننەت ۋە ھۆرلەرنىڭمۇ لازىمى يوق. ( ئۇ م ت: سەگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھۆرى** (huri): بىر ھۆر، بىر پەرىزات.

ئەقلىمنى لال ئەتتى ئاغزى خەيالى،
شەكەردىن شىرىندۇر لەئلىنىڭ بالى،
بىر پەرىدۇر ھۆسنى ھۆرى مىسالى،
ئاھۇ كۆزلۈك دىلرەباغا يەتۈشتۇم.

ئاغزىنىڭ خىيالى ئەقلىمنى لال قىلدى، ياقۇت لېۋىنىڭ قەنتى شېكەردىن شېرىن، ئۆزى بىر پەرىكى ھۆسن ـ جامالدا ھۆرلەرنى سۇندۇرىدۇ، مەن مۇشۇنداق گۈزەل، ئاھۇ كۆزلۈك بىر دىلرەبانىڭ ۋىسالىغا يېتىشتىم. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھۆرى ئەين** (huri eyn): جەننەتتىكى كېيىك كۆزلۈك، ناھايىتى گۈزەل قىز. كۆزلىرىنىڭ قارىچۇقى بەكمۇ قارا، ئېقى بەكمۇ ئاق بولغان جەننەت قىزى.

**ھۇما(ي)** (humâ): ئەپسانىۋى قۇش، دۆلەت قۇشى. رىۋايەت قىلىنىشىچە، بۇ قۇشنىڭ سايىسى كىمنىڭ بېشىغا چۈشسە، ئۇ بەختىيار بولارمىش.

ئەجەب قەۋمىدۇر ئەسھابى رىزا بىرلە ۋەفالاركىم،
بەلا تىغى باشىدا سايەئى بالى ھۇما دەرلەر.

قازاغا رىزا بولغۇچى ۋاپادارلار ئاجايىپ كىشىلەر ـ دە، ئۇلار ئۆز بېشىغا بالا ـ قازا تىغى كەلسە، ئۇنى « ھۇما قۇشىنىڭ قانىتىدىن چۈشكەن سايە » دەپ بىلىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھۇمايى**: بېشىغا دۆلەت قۇشى قونغان ئادەم، بېشىغا ھۇما قۇشىنىڭ سايىسى چۈشكەن ئىنسان.

سەن بىر ھۇمايى، مەن بىر گەدايىڭ،
يايغىل باشىمغا چەترى سەئادەت.

سەن بېشىغا ھۇما قۇشى قونغان بىر شاھسەن، مەن سېنىڭ گادىيىڭ، بېشىمغا سائادەت چېدىرىنى يايغىن. (يۇ ئە)

**ھۇسەينىي** (huseyni): قەدىمكى ئۇيغۇر مۇقاملىرىدىن بىرسىنىڭ نامى. مۇقام تېكىستلىرىدە بۇ نام مۇنداق تىلغا ئېلىنىدۇ:

مەقاملارنىڭ ئاتاسىنى ھۇسەينىيۇ، ئەجەم دەرلەر،
بۇلاردىن يۇقارىكىم پەردەئى بەيادىنى چالسام.

« ھۇسەينىي » بىلەن « ئەجەم » نى مۇقاملارنىڭ ئاتىسى دېيىشىدۇ، مەن ئۇلارنىڭمۇ يۇقىرىسى بولغان « بەياد » پەدىسىگە چالسام. ( ئە ئۇ م ت 2 ـ بەت)

**ھىرس** (hirs): بىرەر نەرسىگە قاتتىق بېرىلىش: تەمە، ئاچكۆزلۈك؛

**ھىرسۇ ھەۋا** (hirsu hewâ): ھېرىسمەنلىك ۋە ھەۋەس: خام خىيال، خىيالپەرەسلىك.

تۇرارغا، ئابىدا، بىر كۆنجى غۇربەت ئالەم ئەھلىدىن،
چىق ئەمدى تەرك ئەتىپ ھىرسۇ ھەۋانى خەيرباد ئەيلەب.

ـ ئابىدىي.

ئەي ئابىد، بىر غۇربەت بۇلۇڭىدا ماكان تۇتماقچى بولساڭ، ئەمدى ھېرىسمەنلىك ۋە ھاۋايى ھەۋەسنى تەرك ئېتىپ، ئالەم ئەھلى ئارىسىدىن چىقىپ كەتكىن. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھىجاز** (hijâz): 1) قەدىمكى مۇقاملاردىن بىرىنىڭ نامى؛ 2) ئاھاڭ، كۈي؛ 3) ئەرەبىستانىنىڭ غەربىي شىمال قىسمى، مەككە ۋە مەدىنە شەھەرلىرى جايلاشقان تېررىتورىيە.

نەۋائىي، ئەمدى قىلۇرمەن ھىجاز ئاھەنگى،

ساغىنماغىل ياناكىم ئازىمى خۇراسانمەن.

- نەۋائىي.

نەۋائىي، مەن ئەمدى مەككىگە يۈزلەندىم، « خۇراسانغا يەنە قايتىمدۇ » دەپ سېغىنمىغىن. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ھىدايەت** (hidâyet): توغرا يول.

**ھىندۇ** (hindu): 1) ھىندى، ھىندىستانلىق؛ 2) كۆچمە: قارا رەڭلىك .

مەن تىلەپ ھۆسن، ۋەلي شاھ تىلەپ ئەسلۇ نەسەب،

ماڭا لولى بىلە ھىندۇ، ئاڭا قوڭراتۇ قىيات.

مەن ھۆسن تىلەيمەن، لېكىن شاھ ئەسلىي نەسەبنى تىلەيدۇ؛ شۇنىڭ ئۈچۈن ماڭا دولان بىلەن ھىندۇ، ئۇنىڭغا قوڭرات بىلەن قىيات ( قەدىمىي تۈرك قەۋملىرى ) كېرەك. (ئە ئۇ م ت: ئوششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

# ئو

**ئوريان** (oryan): يالاڭ، يالىڭاچ.

ژالە ياغلىغ ياغدۇرۇپ باشىمغا گەردۈن لالەدەك،

سەنگى بارانى بەلادۇ ئوريان تەنىمنى قىلدى قان.

پەلەك بېشىمغا بالا تاشلىرىنى ياغدۇرۇپ، يالىڭاچ تېنىمنى لالىدەك قىزىل قانغا بويىدى. (ئۆزهال مۇقامىدىن)

ئىشق كويىدا جۇنۇنۇمنى مۇنادى ئەيلەدى،

ھەجر تاشىدىن مۇنەققەش جىسمى ئوريان ئاقىبەت.

ھىجران تاشلىرىنىڭ زەربىسىدىن گۈل چېكىلگەن يالىڭاچ بەدىنىم ئاقىۋەت ئىشق كوچىسىدا، ساراڭلىقىمنى جاكارلاپ جار سالدى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**ئوريان باش** (oryan bash): يالاڭباش.

**ئوشاتماق**(oshatmaq): ئوشاتماق، كەسمەك؛ باسماق.

ئىكى شەھلا كۆزۈڭ نەشئە بەرۇردە ئىكى مەيخانە،

نىگاھى ئىلە مەستانە، ئوشات جامى خۇمارىمنى.

ئىككى شەھلا كۆزۈڭ ماڭا ئىككى مەيخانىنىڭ ھۇزۇرىنى بېرىدۇ، بىرلا قارىشىڭ بىلەن مەست قىلىپ، قەدەھكە بولغان خۇمارىمنى باسقىن. (بايات مۇقامى قىسمى)

**ئوششاق** (oshshaq): 1) ئاشىقلار، سۆيگەنلەر. 2) ئۇيغۇر سەككىزىنچى مۇقامىنىڭ نامى، خەلق تىلىدا، " ئوشاق" دېيىلىدۇ.

ئارالاپ چالسام ئوششاقنى، غەزەلنى راكغا يەتكۈزسەم،

شەبىستانۇ سەھەرلەردە مۇشاۋەرەك، پەنجگاھ چالسام.

« راك » نى ئەۋجىگە يەتكۈزۈپ، « ئوششاق » نىمۇ ئارىلاپ چالسام. « مۇشاۋەرەك »، « پەنجگاھ » نى ئەتىگەن ـ ئاخشاملىرى چالسام. (راك مۇقامى قىسمىدىن)

**ئوغان** (oghan): تەڭرى، خۇدا، ياراتقۇچى، ئاللاھ.

كۆڭلۈم ئەمگەنمەس بەلى سەن نەچە ئاچىغ سۆزلەسەڭ،

چۈن ياراتىغدا ئوغان گۈل قۇڭشەسىن خار ئەيلەدى.

ھەر قانچە ئاچچىق سۆزلىسەڭمۇ، سېنىڭدىن كۆڭلۈم رەنجىمەيدۇ، چۈنكى ئاللاھ ئەزەلدىنلا گۈل تۈۋىدە تىكەن ياراتقان ـ دە. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

# ئۇ

**ئۇزار** (uzar): يۈز، بەت، چىراي، چېھرە؛ چېكە؛

يامان ھالىمغا باغرى ئاغرىغاي، ھەر كىمسەكىم كۆرگەي،

باغىر پەرگالەسىدىن قانغا بۇلغانغان ئۇزارىمنى.

پارە - پارە بولغان باغرىمنىڭ قېنى بىلەن بۇلغانغان يۈزۈمنى كۆرگەن ھەرقانداق كىشى ئەھۋالىمنىڭ ئوساللىقىغا ئىچ ئاغرىتماي قالمايدۇ. (ئۆزھال مۇقامىدىن)

**ئۇزار ئاچماق** (uzar achmaq): چىراي ئاچماق.

كۆڭلۈم قۇشىدۇر بۇلبۇلۇڭ، ئاچقىل ئۇزارى گۇل - گۇلۇڭ.

بۇ شىيۋە بىرلە سۇنبۇلۇڭ دامىغا ئەيلەپ رام تۇت.

كۆڭۈل قۇشۇم سېنىڭ بۇلبۇلۇڭدۇر، گۇلدەك چىرايىڭنى ئاچقىن - دە، ناز - كەرەشمە بىلەن ئۇنى چېچىڭنىڭ تورىغا چۈشۈرۈپ تۇتىۋال. (ئەجەم مۇقامىدىن)

**ئۇشمۇنىڭتەك** (ushmuningtek): مۇشۇنداق.

ئۇشمۇنىڭتەك فەسلدە مەن ۋەسلى دىلبەردىن يىراق،

ئەسرۇ زۇلم ئولغاي، ئىلاھا، تۇتماسۇن تەڭرى رەۋا.

مۇشۇنداق پەسىلدە مەن دىلبەرنىڭ ۋىسالىدىن يىراقتا قالدىم. ئەي، ئاللاھ، بۇنچىۋالا قاتتىق زۇلۇمنى ماڭا راۋا كۆرمە. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**ئۇلۇس** (ulus): ئەل، خەلق.

فەلەك ئاشۇبىدىن كىم مەن كەبى زارۇ نىزار ئولغاي،

جەھان زۇلمى، ئۇلۇس بىدادىدىن بىئىئتىبار ئولغاي.

پەلەكنىڭ غوۋغاسىدىن، جاھاننىڭ زۇلمىدىن، كىشىلەرنىڭ ئادالەتسىزلىكىدىن كىممۇ مەندەك خار - زار بولسۇن؟ (ئۇششاق مۇقامىدىن)

**ئۇمم** (umm): ئانا.

**ئۇممان** (umman): ئەرەبىستاندىكى بىر دېڭىزنىڭ نامى. ئۇممان دېڭىزى.

قەترە - قەترە بارسا ياش كۆزدىن، نە غەمكىم، ئۆكسۇمەس،

يۈز تۈمەنمىڭ دۇررى غەلتان بولسا ئۇممانىدىن جۇدا.

كۆزۈمدىن تامچە - تامچە ياش تۆكۈلسە نېمە غەم؟ ئۇممان دېڭىزىدىن يۈز تۈمەنمىڭ ئۈنچىنى سۈزۈۋالغان بىلەنمۇ، ئۇنىڭدا يەنە ئۈنچە ئۆكسۈپ قالمايدۇ ئەمەسمۇ؟ (راك مۇقامىدىن)

**ئۇممۇل مۇسلىمىين** (ummul muslimiyn): مۇسۇلمانلارنىڭ ئانىسى.

# ئۆ

**ئۆزلۈك** (özlük): مەنلىك، شەخسىيەت، ئۆزلۈك، خۇسۇسىيەت.

كۆڭۈل ئۆزلۈكنى بىر ساغەرگە ساتتى،
مەگەر دەيرى فەنا خەممارىدۇر بۇ.

كۆڭۈل ئۆزلۈكنى بىر قەدەھ شارابقا ساتتى، قارىغاندا ئۇ ئۆزلۈكنى يوقاتقانلار مەيخانىسىنىڭ ئىچەرمىنى ئوخشايدۇ. (سەگاھ مۇقامىدىن)

**ئۆزھال** (özhal): 1) ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقام تەركىبىدىكى ئالتىنچى مۇقامنىڭ نامى؛ 2) ئۆزىنىڭ هال-زارى، هال-زار ئېيتماق، ئۆز ئەھۋالىدىن قايغۇرماق، نالە-زار قىلماق.

ئىراقۇ چەببەيات، ئۆزهالدا فەيزىكىم يەتەر بولسا،
تىلەپ خۇرشىدى ۋەسلىن سۇبھى دەمدە چەھارگاھ چالسام.

ئەگەر « ئىراق »، « چەببەيات » ۋە « ئۆز هال » دىن پەيزى يەتسە ( كۆپايە قىلسا )، سەھەر پەيتىدە قۇياشنىڭ ۋىسالىنى تىلەپ « چەھارگاھ » چالسام. (راك مۇقامى قىسمىدىن)

# ئۈ

**ئۈلفەت** (ülfet): دوست.

**ئۈلفەت ئولماق** (ülfet olmaq): دوست بولماق.

**ئۈممەت** (ümmet): مىللەت

**ئۈممەتى مۇھەممەد** (ümmeti muhemmed): مۇسۇلمان.

شۇكر لىللاھ، نەۋبەتىي بولدۇڭ نەبىغە ئۈممەتى،
بىل غەنىمەت فۇرسەتى، خەتمى رەسۇل كەلتۇرمىشەم.

- نەۋبەتىي.

ئەي نەۋبەتىي، نەبىي ( مۇھەممەد پەيغەمبەر ) گە ئۈممەت بولغانلىقىڭ ئۈچۈن ئاللاھقا شۈكۈر قىل، پۇرسەتنى غەنىيمەت بىلىپ رەسۇل ھەققىدە خەتمە- قۇرئان ئوقۇ. (ئۆزھال مۇقام قىسمىدىن)

# ۋ

**ۋەرەقە** (wereqe): ‹‹گۈلشاھ بىلەن ۋەرەقە›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانلىرىدىن بىرى، گۈلشاھنىڭ ئاشىقى. ھىلالنىڭ ئوغلى.

ئايا بادى سەبا، ئايتقىن خەبەر ئول يارى جانىمغا،
ئەسىرۇ ناتەۋان گۈلشاھ جانىنى فىدا قىلدى.
- « گۈلشاھ ۋە ۋەرەقە » داستانىدىن.

ئى سەھەر شامىلى، ئۇ جېنىم يارىمغا خەۋەر يەتكۈزگىنكى، ئەسىر ۋە ناتىۋان گۈلشاھ ئۇنىڭغا جېنىنى پىدا قىلدى. (ئەجەم مۇقامىدىن)

**ۋەرد** (werd) : ئەتىرگۈل.

مەنىڭتەك گويىا كۆردى يۈزۈڭنى ئەبرى نەۋروزى،
كۆزىنىڭ ياشىدىن يەر يۈزى ۋەردى ياسۇمەن بولدى.

باھار بۇلۇتلىرى خۇددى ماڭا ئوخشاشلا يۈزۈڭنى كۆرۈپ قالدى بولغاي. كۆز يېشىدىن ئەتىر گۈل ۋە ياسىمەنلەر كۆكلەپ، يەر يۈزىگە تولدى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**ۋامىق** (wamiq): نەۋروزاخۇن كاتىب زىيائى يازغان ‹‹ۋامىق ۋە ئۇزرا›› ناملىق داستانىنىڭ باش قەھرىمانى، ئۇزرانىڭ ئاشىقى.

ئول خۇدايىم ھەر كىمگە سالدى بىر سەۋدا،
مۇھەببەتنىڭ بازارىدا تۈمەنمىڭ غەۋغا،
ئون ئىكى يىل ئاقتىلار دەريادا ئۇزرا،
ۋامىق كۆرسۇن ئۇزرانىڭ تەماشاسىنى.

ئۇ خۇدايىم ھەر كىمنىڭ بېشىغا بىر سەۋدا سالدى، ئىشق - مۇھەببەتنىڭ بازىرىدا تۈمەنمىڭ غوۋغا بار: ئۇزرا دەريادا ئون ئىككى يىل ئاقلاندى، ئەمدى ۋامىق ئۇزرانىڭ تاماشاسىنى كۆرسۇن. (ئوششاق مۇقامىدىن)

**ۋەھدەت** (wehdet): بىرلىك، بىر ۋە بارلىق؛ يەككە - يېگانىلىق.

غەير نەقشىدىن كۆڭۈل جامىدا بولسا زەنگى غەم،
يوقتۇر ئەي ساقىي، مەيى ۋەھدەت مەسەللىك غەمزەدا.

كۆڭۈل جامىدا غەيرىي تەسەۋۋۇردىن غەمنىڭ غەشلىكى پەيدا بولسا، ئەي ساقىي، بۇنىڭغا ۋەھدەت شارابىدەك تازىلىغۇچى يوق. (راك مۇقامىدىن)

ۋەھدەتى بولغاي مۇيەسسەر مەي بىلە جام ئىچرەكىم،
جامۇ مەي لەفزىن دەگەن بىر ئىسم ئىلە قىلغاي ئەدا.

ۋەھدەت ( بىرلىك )كە مەي ۋە جام بىلەنلا ئېرىشىش مۇمكىن، شۇڭا « مەي » ۋە « جام » دېگەن سۆزلەر ئادەتتە، « جامۇمەي » دەپ بىرلا ئىسىم بىلەن ئىپادە قىلىنىدۇ. (يۇ ئە)

نەۋائىي بولسا مىھنەت كۆپ، ئىچەكۆر جامى ئىشرەت كۆپ،
نەچە بولسا سوئۇبەت كۆپ بولۇر ۋەھدەت مەيى ئاسان.
- نەۋائىي.

نەۋائىي، مۇشەققەت كۆپ بولسا، شادلىق شارابىنى جىق ئىچىپ باق : قىيىنچىلىق قانچە كۆپ

بولسا، ۋەھدەت شارابىنى ئىچىش شۇنچە ئاسان بولىدۇ. (نەۋا مۇقامىدىن)

**ۋەھشى** (wehxi): ۋەھشىي، ياۋايى هايۋان:

بەلا دەشتىدە كۆرگەن ۋەھشىي مەجنۇننى، مەنى داغى

خىرەد ئەهلى قاشىدا تەلبە كۆرگەندەك، قالۇر هەيران.

بالايىئاپەت دەشتىدە، مەجنۇن بىلەن مېنى كۆرگەن ۋەھشىي هايۋانلار هوشى بار ئادەمنىڭ قېشىدا ساراڭنى كۆرگەن ئادەملەردەك هەيران قالىدۇ. (مۇشاۋەرەك مۇقامىدىن)

**ۋەھشى ۋە باغى** (wehxi we baghi): ياۋايى ۋە قولغا ئۆگىتىلگەن.

**ۋەھشۇ تەير** (wehshu teyr): ياۋايى هايۋان ۋە قۇش.

**ۋەيسى قىرەن** (weysi firen): "ئۇۋەيسەل قەرانى" ياكى "ۋەيس" دەپمۇ ئاتىلىدۇ. بۇ كىشى خەلىفە ئەبۇ بەكرى ۋە خەلىفە ئۆمەر دەۋرلىرىدە مەدىنىدە كۆپ هۆرمەت قازانغان. ئۆز قەبىلىسىنىڭ ئۇلۇغلىرىدىن بولۇپ، هەدىستە "مەدھىيلەنگەن ۋەلى" دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ.

سوئال ئەيلەپدۇرۇركى يىغلاماقدىن نە غەرەز ئاخىر،

دەدىلەر مۇستەفا، دوستۇم، ماڭا ۋەيسى قىرەن هاجەت.

يىغلىشىڭىزنىڭ سەۋەبى نېمە، دەپ سورىغانىدى. پەيغەمبەر ئەلەيھىسسالام: « ماڭا دوستۇم سۇلتان ۋەيس قىرەن كېرەك بولدى » دېدى.(سەگاھ مۇقامىدىن)

**ۋۇسلەت** (wuslet) : يېتىشىش، ئېرىشىش.

**ۋۇسۇل** (wusul) : ئېرىشىش؛ مەقسەتكە يېتىش. تەرىقى ۋۇسۇل: ئېرىشىش يولى.

جەننەتغە قىلماسمەن نۇزۇل، ئول كوي ئارا تاپسام ۋۇسۇل،

دەۋزەخنى ئەيلەرمەن قەبۇل، ئەمما يوق ئانىڭ فۇرقەتىن.

ئەگەر ئۇنىڭ كوچىسىدا ۋىسال تاپسام، جەننەتكىمۇ كىرمەيمەن. دوزاخنى قوبۇل قىلسام قىلىمەنكى، ئۇنىڭدىن ئايرىلىشقا قىيىمايمەن. (راك مۇقام قىسمى)

**ۋۇسۇل ئەهلى** (wusul ehli): ئېرىشكەنلەر، مۇرادىغا يەتكەنلەر.

**ۋۇهۇش** (wuhush): ۋەھشىي هايۋانلار، ياۋايى هايۋانلار.

ۋۇهۇش ئارا مەنى دەشت ئىچرە كۆردى چۇن مەجنۇن،

تەسەۋۋۇر ئەتتىكىم ئول خەيلغە نىگاهبانمەن.

مەجنۇن مېنى باياۋاندىكى ۋەھشىي هايۋانلار ئارىسىدا كۆرۈپ، « شۇ هايۋانلار توپىنىڭ چوپانى ئوخشايدۇ » دەپ ئويلاپ قالدى. (راك مۇقامىدىن)

**ۋىرد** (wird): تەرك ئەتمەي دائىم ئوقۇپ تۇرىدىغان دۇئا.

مەسنەدى ئىرشاد تەختۇ سەلتەنەت جار ئۆزگەچە،

هەم ئىرادەت هەم ئىنايەت ۋىردى ئەزكار ئۆزگەچە.

تاج ـ تەخت ۋە سەلتەنەت ئىگىلىرىنىڭ جار سېلىشلىرى باشقىچە، ئىرادىمۇ، ئىناۋەتمۇ، زىكرى ـ تىلاۋەتمۇ باشقىچە. (راك مۇقامىدىن)

**ۋىرد تۇتماق** (wird tutmaq): دائىمىيلىك ئىش قىلماق.

# ئى

**ئىبنى يەمىنجان** (ibini yeminjan): رابىغۇزىنىڭ ‹‹قىسەسۇل ئەنبىيا" ناملىق ئەسىرىدىكى مەشھۇر ‹‹يۈسۈف ۋە زىلەيخا›› قىسسىسىنىڭ باش قەھرىمانى، يۈسۈپنىڭ بىر ئانىدىن بولغان قېرىندىشى، ئۇكىسى.

چاھغا تۇشتۇم كەلىپ ئۇشۇل شەھرى كەنئاندىن،
داغى ھىجران ئەزدى مەنى ئىبنى يەمىنجان.
مەن كۆرمەگەن جەبرۇ جەفا، مىھنەت قالمادى،
زارۇ ھەيران قىلدى مەنى، ئىبنى يەمىنجان.

ئىبنى يەمىنجان، ئاشۇ كەنئان شەھرىدىن كېلىپ، قۇدۇقتا تاشلىنىپ قالدىم، مېنى جۇدالىقنىڭ تىغى ئەزدى؛ مەن كۆرمىگەن جەبىر - جاپا، مۇشەققەتلەر قالمىدى، بۇلار مېنى خار - زار ۋە ھەيران - ھەس قىلدى، ئىبنى يەمىنجان.(ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىتاب** (itâb): قەھر، غەزەپ؛ جازا، قىيناق؛

نە كافىر كۆزلەرىڭ ئالەمنى تەنھا ئەيلەدى تاراج،
شەبىيخۇن كەلتۈرەر غەم جانىمە يۈز مىڭ ئىتاب ئەيلەب.

قارا كۆزلىرىڭ ئالەمنى يالغۇز ئۆزى ئىشغال قىلدى؛ ئۇنىڭ غېمى كېچىلىك ھۇجۇم قوزغاپ، جېنىمغا يۈزمىڭ ئازابلارنى سالدى. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

كۆزلەرىڭ گەر جۇرم ئۈچۈن قىلسا ئىتاب ئەرمەس ئەجەب،
بار مۇئەييەنكىم، بولۇر بىمارلار نازۇك مىزاج.

ئەگەر كۆزلىرىڭ مېنى جازالاش ئۈچۈن غەزەپلىنىپ ئالايسا، ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس. چۈنكى بىمارلارنىڭ مىجەزى نازۇك بولىدىغانلىقى ھەممىگە ئايان. (ئە ئۇ م ت: ئۇزھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىتاب ئامىز** (itab amiz): قەھرى بىلەن، غەزەپ ئارىلاش.

**ئىختىيار ئەتمەك**: تاللىماق، خاھلىماق.

فەنا دەشتى سارى تۇشمىش سەبۇرىي، دوستلار زىنھار،
دەمەڭكىم ئىختىيار ئەتمىش، ئاڭا نە ئىختىيار ئۇلغاي.

- سەبورىي.

دوستلار، سەبۇرىينى ھەرگىزمۇ زاھىدلىق چۆلىگە قاراپ مېڭىشنى ئۆزى خاھلاپتۇ، دەپ قالماڭلار، ئۇنىڭدا نەدە ئىختىيارلىق بولسۇنكى! (ئوششاق مۇقامىدىن)

**ئىراق** (iraq): 1) ئۇيغۇر ئون ئىككىنچى مۇقامىنىڭ نامى؛ 2) ئىراق دۆلىتى. 3) يىراق، ئۇزاق.

ئىراقۇ چەببەيات، ئۆزھالدا فەيزىكىم يەتەر بولسا،
تىلەپ خۇرشىدى ۋەسلىن سۇبھى دەمدە چەھارگاھ چالسام.

ئەگەر « ئىراق »، « چەببەيات » ۋە « ئۆز ھال » دىن پەيزى يەتسە ( كۆپايە قىلسا )، سەھەر پەيتىدە قۇياشنىڭ ۋىسالىنى تىلەپ « چەھارگاھ » چالسام. (ئە ئۇ م ت: راك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىرشاد** (irshad): توغرا يول كۆرسىتىش.

ئەيلەدىڭ جەۋرۇ جەفا بىيھەد قەلەندەر جانىغا،
ئەمدى سەن رەسمىي مۇھەببەتنى ماڭا ئىرشاد قىل.

- قەلەندەر.

قەلەندەرنىڭ جېنىغا ھېسابسىز جاپا - مۇشەققەتلەرنى سالدىڭ، ئەمدى مېنى ھەقىقىي مۇھەببىتىڭ تەرەپكە يېتەكلە. (ئە ئۇ م ت: مۇشاۋەرەك مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىسار** (isar): بېغىشلاش؛ ئىنئام قىلىش؛ تەقدىم قىلىش.

نەۋبەتىيكىم يار كويىدا مۇجاۋىر بولدىكىم،

مالىنى ھەم باشىنى، جانىنى ئىسار ئەيلەگەچ.

- نەۋبەتىي.

نەۋبەتىي يارنىڭ كوچىسىدا ماكان تۇتۇپ، ئۇنىڭغا مال - مۈلكى، بېشى ۋە جېنىنى چاچقۇ قىلدى. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىسفەھانچە قىلىچ** (isfehanche qilich): ئىسفىھان قىلىچى، ئىبىسل ۋە ئۆتكۈر قىلىچ.

يىگىتلەرنىڭ يۈرۈشلەرى،

رۇستەمچە بار ئۇرۇشلارى،

ئىسفەھانچە قىلىچلارى،

چاقىن كەبى چاپىشلارى.

بىزنىڭ ئەل - يۇرت يىگىتلىرىنىڭ ئۆزگىچە خاس يۈرۈش - تۇرۇشلىرى بار: مۇشت ئېتىشلىرى رۇستەمگە ئوخشايدۇ، يېنىدا ئىسفاھانچە قىلىچلىرى بار، ئۇنى چېپىشلىرى چاقماقتەك چەبدەس. (ئە ئۇ م ت: ئىراق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىسكەندەر** (iskender): ئىسكەندەر زۇلقەرنەين؛ ئەلىشىر نەۋائىينىڭ مەشھۇر ئەسىرى «خەمسە نەۋائىي» تەركىبىدىكى «سەددىي ئىسكەندەر» ناملىق داستانىنىڭ باش قەھرىمانى.

«ئابىھاياتنى ئىزدەپ، خىزىر پەيغەمبەر بىلەن زۇلمەتكە كىرگەن بولسىمۇ، لېكىن ئۇ سۇنى ئىچىشكە مۇۋەپپەق بولالمىغان» دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ.

كىمكى ئول گۈلچىھرەنى ئۆزگە مىھمان ئەيلەدى،

ئۆزىنى ئىسكەندەرۇ جەمشىدى دەۋران ئەيلەدى.

كىمكى ئۇ گۈل چېھرىلىكنى ئۆزگە مېھمان قىلالىسا، ئۆزىنى دەۋرنىڭ ئىسكەندەرى ۋە جەمشىدى دەپ بىلسە بولىدۇ. (ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىسمائىل** (ismail): لەقىمى «زەبىھۇللاھ». رابغۇزىنىڭ «قىسەسۇل ئەنبىيا» ناملىق ئەسىرىدە ئالاھىدە تەسۋىرلەنگەن پەيغەمبەرلەردىن بىرى. ئىبراھىم پەيغەمبەرنىڭ ئوغلى. " ئىبراھىم ئۆز ئوغلى ئىسمائىلنى اللە يولىدا قۇربانلىق قىلماقچى بولىدۇ. سەبى ئىسمائىلمۇ چىن دىلىدىن رازى بولىدۇ. قۇربانلىق قىلىش ئالدىدا اللە ئىسمائىلنىڭ ئورنىغا جەننەتتىن كۆك بىر قوچقارنى ئەۋەتىدۇ. قوينى قۇربانلىق قىلىش شۇنىڭدىن قالغان " دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ.

زەبھىنى ئىسمائىل كەبى قىلغىل قەبۇل رەھم ئەيلەبان،

جانىن فىدا ئەيلەپ بۇ گۇن مەھزۇن ساڭا قۇربان ئەرۇر.

- مەھزۇن.

مەھزۇن بۈگۈن جېنىنى پىدا قىلىپ، خۇددى ئىسمائىلغا ئوخشاش ساڭا قۇربانلىق بولدى، رەھىم ئەيلەپ، ئۇنىڭ قۇربانلىقىنى قوبۇل قىلغىن. (ئە ئۇ م ت: بايات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىسمى ئەئزەم** (ismi e?zem): ئەڭ ئۇلۇغ ئىسىم، اللەنىڭ ئىسمى؛ ك. مۇقەددەس.

ئىكى جادۇ كۆزلەرىگە ئەھلى ئالەم بەندەدۇر،

ئىسمى ئەئزەم ساچلارى بويىنىدا تۇمار ئەيلەگەچ.

چاچلىرىنى بوينىغا ئىسمى ئەزەمدەك تۇمار قىلىۋالغان، سېھىر يېغىپ تۇرىدىغان ئىككى كۆزىگە جاھان ئەھلى قۇل بولىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىشرەت(ishret)**: ياشام، تۇرمۇش؛ مەئىشەتلىك ھايات.

ئەلگە ئىشرەت باغىدا خۇررەملىقۇ دىلشادلىق،

مەن غەرىبىلىڭ غەم بىلە ھەمخانە بولدۇم ئاقىبەت.

كىشىلەرگە ياشام بېغىدا شاد - خۇراملىق يار بولسا، مەن غېرىبنىڭ ئاخىرى غەمگە ھەمدەم - ھەمراكان بولدۇم.(يۇ ئە)

زىھى دەۋلەتلى ئاشىقكىم، سەنىڭ بىرلە قىلۇر ئىشرەت،

نە ئىشرەت ئىشرەتى جەننەت، نە جەننەت جەننەتى كەۋسەر.

ئاپىرىن! سېنىڭ بىلەن ئىشرەت قىلغۇچى نېمە دېگەن دۆلەتمەن ئاشىق - ھە؟! ئۇ قانداق ئىشرەت؟ جەننەت ئىشرىتى؛ قايسى جەننەت؟ كەۋسەر ئېقىپ تۇرىدىغان جەننەت. (ئە ئۇ م ت: ئۇزھال مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىشرەت ئەنگىز** (ishret engiz): 1 ) سۇلتان ئابدۇررەشىد خاننىڭ ئايالى، مۇقامشۇناس خانىش ئامانىساخان ئىجاد قىلغان مۇقامنىڭ نامى؛ 2) شادلىق قوزغىغۇچى، ياشاتقۇچى.

**ئىفشا** (ifsha): پاش قىلىش، ئېچىش، ئاشكارىلاش.

**ئىفشا ئەيلەمەك** (ifsha eylemek): پاش قىلماق، ئېچىپ تاشلىماق.

سۇبھىدەك ھەر دەمدە گەردۇن قويماغاي ئاسارىنى،

ناگاھ ئەھلى سىدق كۆڭلى مېھرىن ئىفشا ئەيلەسە.

سادىق كىشىلەر كۆڭۈل مېھرىنى ئاشكارىلىسىلا، پەلەك سۇبھىدەك دائىم ئۇنىڭدىن ھېچبىر نىشانە قويمايدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

بۇ دەما - دەم ئاھىم ئىفشا ئەيلەر ئول ئاي ئىشقىنى،

سۇبھىنىڭ پات - پات دەمى ئانداقكى ئەيلەر مېھر فاش.

خۇددى تاڭ سەھەرنىڭ سەلكىن شامىلى قۇياشنىڭ چىقىشىدىن بەشارەت بەرگەندەك، تىنىمسىز چىقىۋاتقان بۇ ئاھىم ئۇ ئاينىڭ ئىشقىنى ئاشكارىلاپ تۇرىدۇ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىلاھا(ilâhâ)**: ئەي، ئىلاھ، ئى، ئاللاھ!

زۇھۇرىي كۆڭلىدۇركىم بەس پەرىشان،

ئىلاھا، رەھىم قىل، بىر دىلىستان يوق.

- زۇھۇرىي.

ئى، ئاللاھ! رەھىم قىلغىن، مەن زۇھۇرىينىڭ كۆڭلى بەكمۇ پەرىشانكى، دىلىمنى شاد قىلغۇچى بىر يار يوق.(ئىراق مۇقامىدىن)

ئۇشمۇنىڭتەك فەسلدە مەن ۋەسلى دىلبەردىن يىراق،

ئەسرۇ زۇلم ئولغاي، ئىلاھا، تۇتماسۇن تەڭرى رەۋا.

مۇشۇنداق پەسىلدە مەن دىلبەرنىڭ ۋىسالىدىن يىراقتا قالدىم. ئەي، ئاللاھ، بۇنچىۋالا قاتتىق زۇلۇمنى ماڭا راۋا كۆرمە.(پەنجگاھتىن)

**ئىنتىخاب** (intixab): تاللاش، شاللاش، سايلاش.

**ئىنتىخاب ئەيلەمەك** (intixab eylemek): تاللىماق، سەيلىمەك، تاللاپ چىقماق..

گۈلىستانى سۇخەننى سەير ئەتەردە ساھىبى دىۋان،

چەكەر باشقا گۈلدەك مىسرائىنى ئىنتىخاب ئەيلەب.

دىۋان تۈزگۈچى شائىر سۆز گۈلىستانىنى سەيلە قىلغىنىدا، مىسرالارنى تاللاپ، بېشقا گۈلدەك قىستۇرۇۋالىدۇ. ( ئېسىل مىسرالارنى كاللىسىغا تىزىۋالىدۇ )(يۇ ئە)

**ئىنتىخاب ئەتمەك** (intixab etmek): تاللىماق.

**ئىئتىماد** (i?tîmad): ئىشەنچ، تايانچ.

بولۇپسەن كۆپ چەمەن گۈللارىغا مەغرۇر، ئەي بۇلبۇل،
تەگەر بادى خەزان ئاخىر، نە قىلغۇڭ ئىئتىماد ئەيلەب.

ئەي بۇلبۇل، چىمەننىڭ گۈللىرى بىلەن كۆپ مەغرۇرلىنىدىكەنسەن، كۈز شامىلى ئاخىر ئۇنى خازان قىلىدۇ، ئۇنىڭغا ئىشىنىپ نېمە قىلىسەن؟ (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىئتىمادلى ئىنسان** (i?tîmadli insan): ئىشەنچلىك ئادەم.

**ئىئجاز** (i?jaz): مۆجىزە كۆرسىتىش، مۆجىزىلىك، مۆجىزە:

ۋەفا ھەرفىنى سورغاندا ماڭا سەن تازە جان بەردىڭ،
مەسىھا لەبلەرىڭ ئىئجازىدىن گويا جەۋاب ئەيلەب.

« ۋاپا » نىڭ نېمىلىكىنى سورىغىنىمدا، ھاياتلىق بەخش ئەتكۈچى لېۋىڭنىڭ مۆجىزىلىرى بىلەن دېگۈدەك جاۋاب بېرىپ، ماڭا يېڭى جان ئاتا قىلدىڭ. (ئە ئۇ م ت: چەببەيات مۇقامى تېكىستىدىن)

**ئىئجاز ئەھلى** (i?jaz ehli): مۆجىزە كۆرسەتكۈچىلەر، مۆجىزىكار كىشىلەر، پەيغەمبەرلەر.

**ئىيسا** (iysa): ‹‹قۇرئانى كەرىم›› دە نامى كۆرسىتىلگەن پەيغەمبەرلەردىن بىرى، رابغۇزىنىڭ ‹‹قىسەسۇل ئەنبىيا›› ناملىق ئەسىرىدە رىۋايەت قىلىنىشىچە، ئىيسا پەيغەمبەر بى بى مەريەم ئانىنىڭ ئوغلى بولۇپ، بىر " سۇۋ!" قىلىش بىلەنلا ئۆلۈكنى تىرىلدۈرەلەيدىغان مۆجىزىلىك خىسلەتكە ئىگە بولغانلىقىدىن ‹‹رۇھۇللاھ›› دەپ ئاتالغان.

خىزىر سۇيى بىرلە ئىيسا ياشۇنۇپ بولدى خەجىل،
لەئلىڭ ئىچرە ناگەھان شىرىن زۇلالىڭنى كۆرۈپ.

ياقۇتتەك لەۋلىرىڭ ئىچىدىكى لەززەتلىك سۈنى كۆرۈش بىلەنلا، ھاياتلىق بەخش ئەتكۈچى ئىيسامۇ، خىزىر سۇيى ئابىھاياتمۇ خىجىل بولۇپ يوشۇرۇنىۋالدى. (ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

نەسىيمىنىڭ سۆزى گەرچە دەمى ئىيسادۇر، ئەي مۇنكىر،
ساڭا كار ئەيلەمەس نەچۈن كى، يوقدۇر ھەققە ئىقرارىڭ.
- نەسىيمى.

ئەي ئىنكار قىلغۇچى، نەسىيمىنىڭ سۆزى گەرچە ئىيسا پەيغەمبەرنىڭ دەم - نەپەسىدەك ھاياتبەخش بولسىمۇ، ساڭا كار قىلمايدۇ، چۈنكى سەن ھەقنى تونۇمايسەن - دە. (ئە ئۇ م ت: نەۋا مۇقامى تېكىستىدىن)

# ي

**ياخۇد:** (yaxud) : ياكى، ياكى بولمىسا.

ئايمۇدۇر ياخۇد يۈزۈڭ خۇرشىدى تابان، ئەي سەنەم،
بار ئانىڭدەك شۇئلەسى كۆزلەرنى پەيكار ئەيلەدى.

ئەي گۈزەل يار، يۈزۈڭنىڭ نۇرى كۆزلەرنى قاماشتۇردى، يۈزۈڭ ئايمۇ ياكى تاۋلىنىپ تۇرغان قۇياشمۇ؟
(چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**يادا تاش** (yada tash): 1) رىۋايەتلەرگە قارىغاندا، بۇ تاشقا قان چاچرىسا يامغۇر ياغقىدەك. شۇڭا قەدىمكى زاماندا، قۇرغاقچىلىق بولۇپ قالغان يىللاردا، كىشىلەر تەڭرىدىن يامغۇر تىلەپ، قوي-كالىلىرىنى ئۆلتۈرۈپ، قېنىنى يادا تاش ئۈستىگە تامغۇزىدىكەن. 2) قەدىمكى زامان كىشىلىرى ئالتۇننىڭ راست-يالغانلىقىنى بىلىش ئۈچۈن ئۇنى يادا تاشقا سۈركەيدىكەن، شۇنىڭدا ئالتۇننىڭ راست-يالغانلىقى مەلۇم بولىدىكەن.

**ياراتىغ** (yaratigh): يارىتىلىش؛ يارىتىش.

كۆڭلۈم ئەمگەنمەس بەلى سەن نەچە ئاچىغ سۆزلەسەڭ،
چۇن ياراتىغدا ئوغان گۈل قۇچقىشەسىن خار ئەيلەدى.

ھەر قانچە ئاچچىق سۆزلىسەڭمۇ، سىنىڭدىن كۆڭلۈم رەنجىمەيدۇ، چۈنكى ئاللاھ ئەزەلدىنلا گۈل تۇۋىدە تىكەن ياراتقان - دە. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**يا رەب** (ya reb): ئەي ئىگەم، ئەي پەرۋەردىگارىم، ئى ئاللاھىم.

يارنىڭ ۋەسلى جەمالىنى تىلەيدۇر نەۋبەتىي،
رەھىم قىل، يا رەب، قەبۇل بولغايكى ئىمانىم ساڭا.

نەۋبەتىي يار جامالىنى كۆرۈشنى تىلەيدۇ. ئەي پەرۋەردىگار، رەھىم قىلغىن، ئىمانىم دەرگاھىڭدا قوبۇل بولسۇن. (پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**يارىم ساقى** (yarim saqi): 1) ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تەركىبىدىكى بىر مۇزىكا بۆلىكىنىڭ نامى؛ 2) مەي تۇتقۇچى، شاراب سۇنغۇچى (مۇھەببەت شارابى بىلەن مەست قىلغۇچى) يار.

يارىم ساقىي، ئا يارىم، يارەي، جەننەتلەر باقىي،
ئا يارىم، يارەي، سەنىڭغىنا دەردىڭ يامان.

- نەۋائىي.

ئىھ، دوستۇم ساقىي، جەننەتلەر مەڭگۈلۈك: سىنىڭلا دەردىڭ يامان ئەمما ئۇنى كۆرگۈلۈك.
(ئۇششاق مۇقامىدىن)

**يازىلماق** (yazilmaq): 1) يېشىلمەك، بوشىماق، يېيىلماق؛ 2) يېزىلماق، يېزىلىش، پۈتۈلۈش.

**ياستانماق** (yastanmaq): باش قويماق، ياستۇق قىلىپ ياتماق، تايانماق، يۆلەنمەك، تەكىيە قىلماق:

ياستانىپمەن ئىشىكىڭنى جانۇ دىل بىرلە مۇدام،
ساقلاساڭ قۇل مەن ساڭا، گەر خەرجلەسەڭ پۇل مەن ساڭا.

ئىشىكىڭنى ھەمىشە جان - دىل بىلەن قوغداپ، ساقلاپ تۇرىمەن؛ ساقلىساڭ قۇلۇڭمەن، خەجلىسەڭ پۇلۇڭ. (چەببەيات مۇقامىدىن)

كىشىكىم كويىدا كۆل ياستانىپ، قان ئىچمەك ئىستەر، ۋاھ،

فەرىدۇن بەل سۇلەيمان تەختى ئۇزرە جامى جەم چەكتى.

كىشى يارنىڭ كوچىسىدا كۆلگە مىلىنىپ يېتىپ قان يۇتسىمۇ، بۇنى فەرىدۇن، بەلكى سۇلايمان تەختىدە ئولتۇرۇپ، جەمشىد قەدىھىدە مەي ئىچكەندىن ئارتۇق ھېسابلايدۇ.(ئەجەم مۇقامىدىن)

**ياسۇمەن** (yasumen): ياسىمەنگۈلى،خۇش پۇراق، ئاق ۋە سېرىق رەڭدە ئېچىلىدىغان بىر خىل گۈل.

مەنىڭتەك گويىا كۆردى يۈزۈڭنى ئەبرى نەۋروزى،

كۆزىنىڭ ياشىدىن يەر يۈزى ۋەردى ياسۇمەن بولدى.

باھار بۇلۇتلىرى خۇددى ماڭا ئوخشاشلا يۈزۈڭنى كۆرۈپ قالدى بولغاي، كۆز يېشىدىن ئەتىر گۈل ۋە ياسىمەنلەر كۆكلەپ، يەر يۈزىگە تولدى. (چەھارگاھ مۇقامىدىن)

**يەمەن** (yemen): 1) ئەرەب دىيارىدىكى بىر ۋىلايەتنىڭ نامى: 2) ك. روناق تاپمايدىغان يەر.

كۆرۈپ گۈلتەك يۈزۈڭ رەنگىن كۆزدىن يۈز چەمەن بولدى،

ئەقىق ئەرنىڭنى كۆرگەلى كۆزۈم ھالى يەمەن بولدى.

گۈلدەك يۈزۈڭنى كۆرۈپ، كۆز يېشىمدىن يۈزلەرچە چىمەن بىنا بولدى: ھېقىقتەك لېۋىڭنى كۆرگەندىن بېرى كۆزۈم يەمەننىڭ ھالىغا ( ئەڭ ئۇسال ھالغا ) قالدى.(ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامى تېكىستىدىن)

**يەئقۇب** (yeêqub): ‹‹قۇرئانى كەرىم›› دە ئىسمى تىلغا ئاتالغان پەيغەمبەرلەردىن بىرى. ئىسھاق پەيغەمبەرنىڭ ئوغلى، ‹‹يۇسۇف ۋە زىلەيخا›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى يۇسۇپنىڭ ئاتىسى. " ئوغلى يۇسۇپتىن ئايرىلىپ، ئۇنىڭ پىراقىدا 40 يىل ياش تۆككەن " دەپ رىۋايەت قىلىنىدۇ.

ئۆتتى يەئقۇب ئوغلى داغدا يۈرەكى،

كۆزۈم ئويۇلغان بىلەن يوقتۇر كەرەكى،

ئاخىر دەمدە ھەمراھجاننىڭ تىلەكى،

ھەقدىن سورار گەۋھەرى ئىمان دەگەيسەن.

- « ھۆرلىقا ۋە ھەمراھجان » داستانىدىن.

مەن ياقۇپ ئوغلىنىڭ يۈرىكى داغ ئىچىدە ئۆتتى: كۆزۈم ئويۇلغان بولسىمۇ كېرەك يوق: « ھەمراھجاننىڭ ئاخىرقى تىنىقتىكى تىلىكى ئاللاھتىن ئىمان گۆھىرىنى تىلەشتىنلا ئىبارەتتۇر » دەڭلار. (ئە ئۇ م ت: چەھارگاھ مۇقامىدىن)

ھەزرەتى داۋۇدنىڭ ئوغلى سۇلايمان،

بىلقىسنىڭ ھەجرىندە يىغلادى چەندان.

يەئقۇب ئوغلى ئۈچۈن دىيدەسى گىريان،

يۇسۇفى كەنئاندىن جۇدا ئەيلەدى.

ھەزرىتى داۋۇتنىڭ ئوغلى سۇلايمان بىلقىسنىڭ جۇدالىقىدا كۆپ يىغلىدى: ياقۇپ ئەلەيھىسسالام ئوغلى كەنئانلىق يۇسۇپتىن جۇدا بولغىنىدا، كۆز يېشى قىلدى.( ئە ئۇ م ت: پەنجگاھ مۇقامىدىن)

**يۇسۇف** (yusuf) : يەئقۇب پەيغەمبەرنىڭ ئوغلى. رابغۇزىنىڭ ‹‹قىسەسۇل ئەنبىيا›› ناملىق ئەسىرى تەركىبىدىكى ‹‹يۇسۇف ۋە زىلەيخا›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى، زىلەيخانىڭ ئاشىقى.

بۇگۇن يۇسۇف جەمالىنى قىلىپتۇر ھەق ساڭا بەخشىش،

نە بەخشىش بەخشىشى دەۋلەت، نە دەۋلەت دەۋلەتى مەفخەر.

بۈگۈن ئاللاھ ساڭا يۇسۇپنىڭ گۈزەللىكىنى بېغىشلاپتۇ: بۇ قانداق بېغىشلاش؟ دۆلەت بېغىشلاش: قانداق دۆلەت؟ پەخىرلىنەرلىك دۆلەت. (ئۇزھال مۇقامىدىن)

يۇسۇفدۇر بىر گۈزەل بەرنا، زىلەيخادۇر قەددى زىيبا،

بولۇپ بۇلبۇل ئۆزى شەيدا، گۈلى خەندانىغا يەتسە.

- « يۇسۇف ۋە زىلەيخا » داستانىدىن.

يۇسۇپ بىر سۇباتلىق يىگىت، زىلەيخا كېلىشكەن قىز، ئۇلار ئۆزى شەيدا بولغان گۈلنىڭ ۋىسالىغا يەتكەن بۇلبۇلدەك مۇرادىغا يەتكەي!( ئە ئۇ م ت: ئەجەم مۇقامىدىن)

ئاغالارى يۇسۇفنى چاھغا تاشلادى،
ئوغلى ئۈچۈن يەئقۇب قانلار يىغلادى،
قادىر ئاللاھ يۇسۇفكە پەناھ ئەيلەدى،
ئامان - ئەسەن كارۋانىڭ كەلدى دەگەيسەن.

يۇسۇفنى ئاكىلىرى قۇدۇققا تاشلىدى، ياقۇپ ئۇ ئوغلى ئۈچۈن قان - قان يىغلىدى، قۇدرەتلىك ئاللاھ يۇسۇفكە پاناھ بولدى، كارۋانىڭ ئامان - ئېسەن كەلدى، دېگەيسەن.( ئە ئۇ م ت: ئۇزھال مۇقامىدىن)

يۇسۇف بەگ (yusufbeg): ‹‹يۇسۇف ۋە ئەھمەد›› داستانىنىڭ باش قەھرىمانى، ئەھمەد بەگنىڭ ئاكىسى.

يۇسۇف بەگىم، مەندىن سەلام -
نامە گۈلئەسەلخان ئايىمغا.
قەلەمقاشلىق، بويى زىلۋا،
خۇيى - خۇلقى مۇلايىمغا.

قەلەمقاشلىق، بويى زىلۋا، خۇي - خۇلقى مۇلايىم گۈلئەسەلخان ئايىمغا مەن يۇسۇف بېگىمدىن سالام!( ئە ئۇ م ت: ئۇزھال مۇقامىدىن)

يۇسۇف بەگ دەر: سىينەم داغلاپ،
ئەرمانىم كۆپ، مۇندا يىغلاپ،
ئات ئالدىدا قولۇم باغلاپ،
ماڭغانىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟

- « يۇسۇف ۋە ئەھمەد » داستانىدىن.

يۇسۇپ بەگ ئېيتىدۇكى: « يۈرىكىم كاۋاپتەك داغلانماقتا، ئارزۇيۇم كۆپ، ئەمما مەن بۇ يەردە يىغلاپلا يۈرىمەن: ئاتلىق دۈشمەننىڭ ئالدىدا، قولۇم باغلاقلىق كېتىۋاتقىنىمنى كۆردۈڭلارمۇ؟ »(ئە ئۇ م ت: ئۇششاق مۇقامىدىن)

# خاتىمە

«ئەڭ مۇھىمى، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى يارقىن مۇزىكا ئالاھىدىلىكى بىلەن گۈزەل تىل تېكىستىنىڭ بىر گەۋدىگە مۇجەسسەم بولۇشى، شۇنداقلا كلاسسىك يازما ئەدەبىيات بىلەن خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىنىڭ ئورگانىك بىرىكىشىدىن ھاسىل بولغان بىر نادىر مەدەنىيەت بىناسى؛ ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تۈگىمەس — پۈتمەس مەنىۋىيەت خەزىنىسى، ئەۋلادلارنى رىقابەت دېڭىزىدا دولقۇن يېرىپ ئالغا ئىلگىرىلەشكە ئۈندەيدىغان مىللىي مارشى ۋە ھاياتىي ناخشىسىدۇر. ھالبۇكى، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنى ئاڭلاش، مۇقام تېكىستلىرىنى ئوقۇش، تېكىستلەرنىڭ مەزمۇنىغا چۆكۈش، مۇلاھىزە قىلىش ۋە تەتقىق قىلىش بولسا ھەممىمىزنىڭ ئورتاق بۇرچىغا ئايلانماقتا.» (قاراڭ: «چاغاتاي ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ جەۋھەرلىرىدىن — ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى»، 848-بەت، مىللەتلەر نەشرىياتى، 2005-يىل 5-ئاي نەشرى)

شۇنداق، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى تەتقىقاتى خۇددى ئۇيغۇر مۇقام كۈي-مۇزىكىلىرى تەتقىقاتىغا ئوخشاشلا بىر بۈيۈك قۇرۇلۇش، ھەقىقەتەنمۇ زور بىر بىنا. مېنىڭ "ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى ئۈستىدە تەتقىقات" ماۋزۇلۇق بۇ ئەمگىكىم مەزكۇر بۈيۈك قۇرۇلۇشنىڭ مۇكەممەل پۈتۈپ چىقىشى، مەزكۇر زور بىنانىڭ مەدەنىيەت دۇنياسىدا، غەيۇر گەۋدىسى بىلەن قەد كۆتۈرۈشى ئۈچۈن، ياراملىق ۋە ئەھمىيەتلىك بولغان بىر پارچە خىش بولۇپ قالسا، ھاردۇقىم چىقىدۇ.

بۇ ئەسەرنىڭ لۇغەت قىسمىنى ئىشلەشتە، ئاكادېمىك ئا.ن.كونونوۋ باشچىلىقىدا تۈزۈلۈپ. 1985-يىلى، ئۆزبەكىستان "پەن" نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان تۆرت توملۇق لۇغەت "ئەلىشىر نەۋائىي ئەسەرلىرى تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى" بىلەن مەرھۇم ئۇستازىم خەمىت تۆمۈر ئەپەندىم ئىككىمىز تۈزگەن "چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى" (بۇ لۇغەت تېخىچە رەسمىي نەشر قىلىنىش شاراپىتىگە نائىل بولالمىدى) نى ئاساسلىق پايدىلىنىش مەنبەسى، 2005-يىل مىللەتلەر نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان "چاغاتاي ئۇيغۇر ئەدەبىياتى جەۋھەرلىرىدىن — ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى"نى بولسا، شەرھ ئاساسى قىلدىم.

بۇ ئەسەرنى نەشر قىلىشتا، مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتىنىڭ باش مۇھەررىرى مو فۇشەن ئەپەندى (莫福山 先生)، ئۇيغۇرچە مۇھەررىر لى فېي خانىم (李飞 女士)، شۇنداقلا ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل-ئەدەبىياتى فاكۇلتېتىنىڭ دوتسېنتى ئارزۇگۈل ئابلىمىت خانىملارنىڭ خالىسانە ياردىمىگە مۇيەسسەر بولدۇم. كومپيۇتېر مەشغۇلاتىدا، شاگىرتىم ياسىنجان مۇھەممەد ۋە ئوسمان جۇمە قول-قانىتىم بولدى. بۇ يەردە، مەزكۇر ئەپەندى ۋە خانىملارغا سەمىمىي تەشەككۈرۈمنى بىلدۈرىمەن.

# پايدىلانمىلار:

ئا.ن. كونونوۋ باشچىلىقىدا تۈزۈلگەن: تۆرت توملۇق «ئەلىشىر نەۋائىي ئەسەرلىرى تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى»، ئۆزبەكىستان «پەن» نەشرىياتى، 1985-يىل نەشرى، تاشكەنت.

خەمىت تۆمۈر، ئابدۇرەئوپ پولات: «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى» (ئېلېكتروئلۇق نۇسخا).

ئابدۇرەئوپ پولات تەكلىماكانىي: «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە مۇپەسسەل بايان»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 2004-يىل 5-ئاي نەشرى، بېيجىڭ.

ئابدۇرەئوپ تەكلىماكانىي: «چاغاتاي ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ جەۋھەرلىرىدىن - ئەسلىي يېزىلىشى بىلەن ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرى»،مىللەتلەر نەشرىياتى 2005-يىل 5-ئاي نەشرى، بېيجىڭ.

ئابدۇرەئوپ تەكلىماكانىي: «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى گراماتىكىسى»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 2007-يىل 6-ئاي نەشرى، بېيجىڭ.

ئابدۇرەئوپ تەكلىماكانىي

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

## A Study on the Uyghur Twelve Muqam Texts

## تېكىستلىرى ئۈستىدە تەتقىقات

By Abduraop Taklimakaniy

责任编辑／阿孜古丽·阿布力米提　李　飞

封面设计／布拉格

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى تېكىستلىرىنىڭ ھازىرقى ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيىسى، يېشىمى، ھەر قايسى مۇقام تېكىستلىرىنىڭ ئەدەبىي ئالاھىدىلىكى، مۇقام تېكىستلىرى يېشىمى ئۈستىدە سېلىشتۇرما تەتقىقات ۋە مۇقام تېكىستلىرى لۇغىتى بولۇپ بەش بۆلەكتىن تەركىب تاپقان بۇ دەرسلىك ، 2006 ـ يىلى بېيجىڭ شەھىرى بويىچە ئالىي مەكتەپلەر ئارا باھالاشتا، سەرخىل دەرس بولۇپ باھالانغان «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى» دەرسىنىڭ مەخسۇس بېكىتىملىك قوشۇمچە ماتېرىيالى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. شۇنداقلا، ئاساسلىقى مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى ئۇيغۇر تىل ـ ئەدەبىيات فاكۇلتېتىنىڭ ئاساسىي پەن، ماگىستېر ۋە دوكتور ئاسپرانت ئوقۇغۇچىلىرى ئۈچۈن تەسىس قىلىنغان «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى» ۋە «ئۇيغۇر ئەدەبىياتى تەتقىقاتى» قاتارلىق دەرسلەردە قوللىنىلىدۇ.




定价：78.00元